O'ZBEKISTON RESPUBLIKASI OLIY VA O'RTA MAXSUS TA'LIM VAZIRLIGI

**Sh. Sh. ShODMONOV, U. V. G'AFUROV**

# IQTISODIYOT NAZARIYASI

*O'zbekiston Respublikasi Oliy va o'rta maxsus ta'lim vazirligi tomonidan darslik sifatida tavsiya etilgan*

***Akademik S.S. G'ulomov va i.f.d., prof. E.G. Nabiev tahriri ostida***

TOShKENT – «FAN VA TEXNOLOGIYA» – 2005

**Sh. Sh. Shodmonov, U. V. G'afurov. "Iqtisodiyot nazariyasi" (darslik).** T., «Fan va texnologiya» nashriyoti, 2005, 784 bet.

"Iqtisodiyot nazariyasi" fani bo'yicha tayyorlangan mazkur darslikni yozishda kadrlar tayyorlash Milliy dasturi va oliy o'quv yurtlarida bakalavrlar tayyorlash davlat andozasining talablari hisobga olingan. Undagi har bir mavzuni yoritishda Respublika Prezidenti I.Karimov asarlaridan, Respublika qonunlari va boshqa me'yoriy hujjatlardan keng foydalanilgan. Tegishli mavzular bo'yicha keyingi yillarda mamlakatimizda va xorijda nashr etilgan darslik va o'quv qo'llanmalarning qisqacha sharhi berilgan, ulardagi ba'zi bir munozarali jihatlar tanqidiy ravishda o'rganilib, mualliflarning shaxsiy yondashuvlari bayon etilgan.

Darslikni tayyorlashda iqtisodiy bilimlarni talabalarga yetkazishning zamonaviy pedagogik va informatsion texnologiyalari qo'llanilgan. Xususan, ilgarigi darslik va o'quv qo'llanmalarda uchramagan yangi usul – iqtisodiy hodisa va jarayonlarni o'rganishda ikki tomonlama yondashuv va sintez qilish usuli samarali qo'llanilgan.

Darslik bir-biri bilan mantiqan bog'langan to'rt qismdan iborat bo'lib, ularda iqtisodiyotning umumiy asoslari, bozor iqtisodiyoti, makroiqtisodiyot va jahon xo'jaligiga oid mavzular o'rin olgan. Ayniqsa, hozirgi zamon rivojlangan bozor iqtisodiyotining qonun-qoidalariga, moliya, kredit, bank va pul tizimining roliga katta e'tibor berilgan.

Darslik barcha yo'nalishdagi bakalavrlar uchun mo'ljallangan.

*Mas'ul muharrir:* **M. Mirkomilov**
***Taqrizchilar:*** *i.f.d. Mirzayev I. Q., i.f.d. Vahobov A. V., i.f.d. Hamroyev O. H., i.f.d. Abulqosimov X. P., i.f.n. Hoshimov P. Z.*

# KIRISh

O'zbekiston Respublikasi Prezident I.A.Karimov boshchiligida davlatimiz tomonidan ishlab chiqilgan o'zining mustaqil taraqqiyot yo'liga asoslangan holda to'la ishonch bilan bosqichma-bosqich bozor iqtisodiyotiga o'tib bormoqda. Prezidentimiz I.A.Karimov aytganlaridek, «Siyosiy mustaqillik – rivojlangan, o'zaro mutanosib, to'laqonli iqtisodiyot bilan mustahkamlanmas ekan, u bor-yo'g'i quruq, balandparvoz gaplar, soxta obro' orttirish vositasiga aylanib qolaveradi».[1] Mustaqillik yillari davomida milliy xo'jaligimiz iqtisodiy jihatdan mustahkamlanib, oldingi sotsialistik tizimdan meros bo'lib qolgan bir tomonlamalik va inqiroz holatidan chiqarildi hamda Prezidentimiz aytganlaridek, «Avvalambor, iqtisodiyotning barqaror o'sishi ta'minlandi, makroiqtisodiy va moliyaviy barqarorlik mustahkamlandi, iqtisodiyot va uning ayrim sohalaridagi mutanosiblik kuchaydi»[2]. Ushbu davrda bozor mexanizmining tarkibiy qismlari qaror topdi va uning infratuzilmalari vujudga keltirilib, rivojlantirildi. Hozirgi kunda esa, iqtisodiy islohotlarni yanada chuqurlashtirish, iqtisodiyotni har taraflama erkinlashtirish amalga oshirilmoqda.

Eng muhimi, shu davr ichida milliy istiqlol g'oyasi va mafkurasi shakllanib, kishilarimiz ongiga singib bormoqda. Mamlakatimiz Prezidenti I.A.Karimov aytganlaridek, «Istiqlol mafkurasi ko'p millatli O'zbekiston xalqining ezgu g'oya – ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot barpo etish

---

[1] I.A.Karimov. Jamiyatda tadbirkorlik ruhini qaror toptirish – taraqqiyot garovi. 2001 yil 17 iyulda Vazirlar Mahkamasining majlisida so'zlagan nutqi. «Xalq so'zi» gazetasi, 2001 yil 18 iyul.

[2] I.A. Karimov. Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. T.: «O'zbekiston», 2005, 68-bet.

yo'lidagi asriy orzu intilishlari, hayotiy ideallarini o'zida aks ettiradi». Qolaversa, ushbu davr mobaynida bozor munosabatlari hayotimizga, xo'jalik faoliyatimizga chuqur kirib bormoqda va uning yangi-yangi qirralari namoyon bo'lib, ko'z o'ngimizda oydinlashmoqda, kishilarda bozor ko'nikmalari, mulk egasi sifatidagi hissiyotlar yuzaga kelmoqda.

Bu erishgan yutuqlarimiz natijasida shakllanib, rivojlanib kelayotgan milliy iqtisodiyotimiz ushbu asrda biz yashayotgan umumiy uyimiz, ya'ni yangilanayotgan vatanimizning hayotiy asosini, uning kelgusidagi taraqqiyot manbaini tashkil etadi.

Bunday yangilanish jarayonida biz uchun ilgari uncha tanish bo'lmagan qonun-qoidalar, tushunchalar, xo'jalik yuritish mexanizmlari, usullari, tamoyillari kirib kelmoqda. Mulkdorlar, tadbirkorlar, sohibkorlar, tijoratchilar, aksionerlar, bankirlar, birja egalari va xodimlari, menejerlar, brokerlar va boshqa bozor iqtisodiyoti amaliyotchilaridan iborat yangi ijtimoiy guruh va qatlamlar shakllanmoqda.

Lekin Prezidentimiz asarlaridan, ayniqsa, Oliy Majlis Qonunchilik palatasi va Senatining qo'shma majlisida qilgan ma'ruzalaridan bizga shu narsa ma'lum bo'lib turibdiki, erishilgan yutuqlar bilan bir qatorda bugungi kunda o'z yechimini topmagan muammolar, hal qilinishi lozim bo'lgan vazifalar ham mavjud. Ko'pgina korxonalarning zarar ko'rib ishlayotganligi, ularning moliyaviy ahvoli qiyinlashib, bankrotga uchrayotganligi, kichik biznes va xususiy tadbirkorlarning, mulkdorlar sinfining sekin shakllanayotganligi, iqtisodiyotda ular ulushining kamligi, qishloqda iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish, fermer xo'jaliklarini rivojlantirish qiyinchiliklari, tovar, xizmat va kapital eksportining sekin o'sayotganligi va boshqalar shular jumlasidandir.

Agar oldimizda «Milliy boylikning ko'payishini, respublikaning mustaqilligini, odamlarning munosib turmush va ish sharoitlarini ta'minlaydigan qudratli, barqaror va jo'shqin rivojlanib boruvchi iqtisodiyotni barpo etish»[3] kabi

---

[3] I.A.Karimov. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: «O'zbekiston», 1999, 17-bet.

buyuk vazifa turganligini, bunday iqtisodiyot —Prezidentimiz ta'biri bilan aytganda, strategik maqsadimiz bo'lgan huquqiy demokratik davlat va fuqarolik jamiyatni barpo qilishning asosi[4] ekanligini e'tiborga olsak, iqtisodiy muammolarimiz naqadar ko'pligi va murakkabligi yanada ayon bo'ladi.

Ana shu va boshqa muhim iqtisodiy masalalarni tezroq hal qilish, ularning yechimini izlab topish, milliy istiqlol mafkurasining mazmunini va xususiyatlarini tushunish ko'p jihatdan kishilarning iqtisodiyot sirlarini, ayniqsa, bozor va bozor iqtisodiyoti munosabatlarining mazmunini, ularning talablari va xususiyatlarini, qonun-qoidalarini, amalga oshirilayotgan iqtisodiy islohotlarning, uni chuqurlashtirishning, iqtisodiyotni erkinlashtirishning maqsadi va mohiyatini chuqurroq bilishlariga bog'liqdir. Iqtisodiyot nazariyasi fani iqtisodiyot tushunchalarini, uning qonun-qoidalarini, tejamli xo'jalik yuritish sirlarini, turli kishilar va xo'jaliklarning bir-birlari bilan manfaatli iqtisodiy aloqada bo'lib, unumli mehnat qilish yo'llarini va shakllarini o'rgatadi. Iqtisodiyot nazariyasi fani mamlakatimizda yashayotgan hamma kishilarning daromadlari, ularning turmush darajasi faqat milliy iqtisodiyot taraqqiyotiga bog'liqligini, shu yurtda mehnat qilayotgan kishilarning ijodiy mehnati bilan vujudga kelgan milliy mahsulotning ko'payishi, uning to'g'ri taqsimlanishi va foydalanilishi, milliy pul barqarorligi bilan bog'liqligini ham o'rgatadi hamda milliy istiqlol mafkurasining odamlar ongida shakllanishiga, ularning intellektual kamolotga erishuvida muhim rol o'ynaydi.

Lekin o'zbek tilida hozirgi davrdagi bozor iqtisodiyoti ichki sir-asrorini, uning haqiqiy qiyofasini sinchiklab o'rganishga intilayotgan o'quvchi va talabalarimiz uchun mo'ljallangan iqtisodiyotning muammoli tugunlarini yechishga harakat qilayotgan rahbar xodimlar, iqtisodchi mutaxassislar, bozor iqtisodiyoti bilan qiziqayotgan keng kitobxonlar ommasi talablariga javob beradigan adabiyotlar, qo'llanmalar, ayniqsa, oliy o'quv yurtlari talabalari uchun darsliklar yetarli emas.

---

[4] I.A.Karimov. Donishmand xalqimning mustahkam irodasiga ishonaman. «Fidokor» gazetasi, 2000 yil 8 iyun.

«Birinchi galda, - deydi yurtboshimiz, taraqqiyotimizning har bir yo'nalishi jamiyatimizdagi siyosiy, ijtimoiy-iqtisodiy, ma'naviy munosabatlarning rivoji haqida maxsus darsliklar, qo'llanmalar, ommabop adabiyotlar yaratish zarur»[5]. Darsliklar va o'quv qo'llanmalari yetishmasligi bo'yicha oliy o'quv yurtlari va kollejlardagi ahvolni, shuningdek, kadrlar tayyorlash milliy dasturida hamda Prezidentimiz I.A.Karimovning «Fidokor» gazetasi muxbiri savollariga bergan javoblarida qo'yilgan muhim vazifalarni hisobga olib, biz iqtisodiyot nazariyasi fani bo'yicha ushbu darslikni tayyorladik.

Albatta, bu vazifaning uddasidan chiqish yengil emas. Qo'yilgan vazifaning murakkabligi shundan iboratki, shu davrgacha dunyodagi hech bir mamlakat iqtisodiy jarayonlarni boshqarish va uyg'unlashtirishning bir mexanizmidan butunlay boshqasiga birdaniga o'tgan emas. Bu uzoq davrni talab qiladigan jarayon bo'lib, alohida o'tish davrini taqozo etadi. Uning hamma uchun bir xil, o'lchami va nusxalari ham yo'q.

Shunday ekan, bozor iqtisodiyotiga o'tish davrini va umuman hozirgi zamon xo'jalik tizimini faqat G'arbda mavjud bo'lgan, ko'plari eskirib ketgan va munozarali, bizning real iqtisodiy hayotimizdan ancha uzoq nazariyalar bilan izohlab, iqtisodiyotning rivojlanish yo'lini yoritib bo'lmaydi. Shuningdek, bizning iqtisodiy tafakkur tariximizda uzoq vaqt hukmron bo'lgan, iqtisodiy hodisalarni asosan sinfiy nuqtai nazaridan va sinfiy kurash jihatlaridan olib qaragan, iqtisodiy taraqqiyotning umuminsoniy tomonlarini keyingi o'ringa surgan eski marksistik yo'nalishdagi aqida va qoidalarga asoslanib ham bozor xo'jaligi va hozirgi zamon iqtisodiyotidagi bir qator hodisalarni tushuntirib bo'lmaydi.

Shuning uchun biz iqtisodiyot nazariyasi bo'yicha Rossiyada va O'zbekistonda nashr qilingan ayrim darslik hamda qo'llanmalar mualliflariga o'xshab G'arbdan kirib kelgan iqtisodiy adabiyotlarda berilgan obyektiv iqtisodiy jarayonlardan emas, balki alohida kishilarning subyektiv-

---

[5] I.A. Karimov. Donishmand xalqimizning mustahkam irodasiga ishonaman. «Fidokor» gazetasi, 2000 yil 8 iyun.

psixologiyasidan kelib chiqib, o'ylab topilgan real iqtisodiy hayot bilan hech qanday aloqasi bo'lmagan qonun-qoidalarni va fikr-mulohazalarni 100 foiz to'g'ri deb ko'r-ko'rona qabul qilish va uni ko'chirib olish yo'lidan bormadik. Aksincha, mazkur iqtisodiyot nazariyasi darsligini tayyorlashda merkantilizm, fiziokratlar, ingliz klassik iqtisodiy maktabi, marjinalizm, yangi klassik, keynschilik, monetarizm va shunga o'xshagan hozirgi zamon iqtisodiy nazariyalarning asosiy G'oyalarini tanqidiy o'rganib, ularning foydali ratsional mag'zini olishga harakat qidik. Undan tashqari, jahonga mashhur alloma, davlat arbobi bo'lgan o'tmishdagi vatandoshlarimiz fikrlarini, islom dunyosidagi ba'zi asarlarda bayon etilgan iqtisodiy qoidalarni sintez qilib, ularning asosiy mazmunini olib, ushbu dasrlikka kiritishga harakat qildik. Bunda, u yoki bu guruhning yoki sinfning manfaati emas, birinchi navbatda, umuminsoniy manfaatlar va qadriyatlar, Vatanimiz iqtisodiy rivoji manfaati asos qilib olindi va unga birmuncha ustuvorlik berildi.

Biz mustaqil rivojlanayotgan Vatanimizning bozor iqtisodiyotiga o'tayotganligini, bu sharoitda yashashimiz, faoliyat ko'rsatishimiz, iqtisodiy munosabatda bo'lishimizni hisobga olib, bozor iqtisodiyoti muammolarini, uning sabab-oqibatlarini, qonun-qoidalarini, tushunchalarini, ularning bizning sharoitimizda qay darajada, qanday shaklda amal qilayotganligini batafsilroq yoritishga harakat qildik. Ushbu darslikda iqtisodiy jarayonlarning faqatgina yuzaki, ko'rinib turgan tomonlarigagina emas, balki ularning ichki mohiyati, ziddiyatlari va bog'lanishlariga, iqtisodiy jarayon-larning sabab va oqibatlariga alohida e'tibor berildi. Mazkur dasrlikda O'zbekistonda bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida respublikamiz iqtisodiy taraqqiyotining muammo-lari, ayniqsa, Prezidentimiz kitoblarida, ma'ruza va nutqlarida, qabul qilingan qonun va qarorlarda bayon etilgan tamoyillar, xususiyatlar ham qamrab olindi hamda nazariyani amaliyotga yaqinlashtirish maqsadida bozor iqtisodiyotining ko'pgina umumiy qonun-qoidalari bevosita O'zbekiston hayoti misolida yoritildi.

Darslikni tayyorlashda turli ilmiy usullardan: dialektik, ilmiy asbtraksiya, tahlil va sintez, tarixiylik va mantiqiylikning birligi hamda boshqa qator usullardan foyda-lanildi. Bunda, ayniqsa, har bir iqtisodiy voqyea, hodisa, jarayon va tushunchalar bir-biriga qarama-qarshi bo'lgan ikki tomon birligidan iborat deb qaralib, ikki tomonlama tahlil usuli kengroq qo'llanildi va shu yo'l bilan yoritilayotgan masalaning asl mohiyatini tushunish osonlashtirildi.

Asosiy iqtisodiy tushunchalarni soddaroq qilib, oddiy tilda misollar, jadvallar, grafiklar asosida tushuntirishga harakat qilindi.

Ushbu darslik yangi davlat standarti talablari bo'yicha tuzilgan va Respublika muvofiqlashtirish komissiyasi tomonidan tavsiya etilgan yangi dastur asosida yozildi. Unda dasturdagi barcha mavzular qamrab olingan, lekin hajmi cheklangan bo'lganligi uchun ko'pgina materiallar iloji boricha qisqartirib berildi. Shuning uchun matnda kamchilik va munozarali jihatlar ham bo'lishi mumkin.

Ushbu darslikni tayyorlashda o'qitishning yangi pedagogik va informatsion texnologiyalar talablari hamda xususiyatlari hisobga olinib, har bir bobdan keyin xulosalar, asosiy tayanch tushunchalar va atamalar, shuningdek, takrorlash va munozara uchun savollar ham berildi. Kitobning oxirida esa adabiyotlar ro'yxati keltiriladi.

Ushbu darslikning asosiy mazmuni 2000 yilda muvofiqlashtirish komissiyasi tomonidan tavsiya etilib, Oliy va o'rta maxsus ta'lim vazirligi tomonidan nashr qilingan va butun respublika oliy o'quv yurtlariga tarqatilgan «Iqtisodiyot nazariyasi» ma'ruzalar matnida va 2002 yilda xuddi shu yo'l bilan nashr qilinib, barcha oliy o'quv yurtlariga tarqatilgan «Iqtisodiyot nazariyasi» o'quv qo'llanmasida bayon etilgan bo'lib, ko'pchilikning muhokamasi va mulohazasidan o'tgan. Ushbu darslikka yuqoridagi kitoblarning asosiy mazmuni saqlanib qolingan holda, keyingi yillarda mamlakatimiz iqtisodiy hayotida sodir bo'lgan o'zgarishlar, ya'ni qabul qilingan qonunlar va qarorlar, Prezidentimizning yangi asarlari va ma'ruzalarida ilgari surilgan G'oyalar, shuningdek, Rossiya,

O'zbekiston va boshqa mamlakatlarda chop etilgan iqtisodiy adabiyotlardagi ilgari surilib, muhim deb hisoblangan g'oyalar kiritildi.

Ushbu darslikda iqtisodiy jarayonlar, voqyea-hodisalar obyektiv tahlil etilib, yetarli ilmiy-uslubiy asosda yoritishga harakat qilindi. Shuning uchun bu kitob talabalarni va boshqa o'quvchilarni nazariy hamda uslubiy bilim bilan qurollantirib, iqtisodiy jarayonlarni bilishga, tafakkur qilishga va mustaqil ravishda tahlil etishga o'rgatadi degan umiddamiz.

Iqtisodiyot nazariyasi bo'yicha mazkur darslik asosan oliy o'quv yurtlari talabalari va magistrlari uchun mo'ljallangan bo'lib, undan o'rta maxsus o'quv yurtlari tinglovchilari, litsey o'quvchilari, aspirantlar va iqtisodiyot nazariyasi sohasidagi bilimlarga qiziquvchi barcha kitobxonlar ham foydalanishlari mumkin.

Mualliflar dasrlikning tuzilishi, mazmuni, muammolarning bayon qilinish tartibi va uslubi bo'yicha bildirilgan har qanday taklif-mulohazalarni minnatdorchilik bilan qabul qiladilar va bundan keyin tayyorlanadigan o'quv qo'llanma, darsliklarda hisobga oladilar.

# I BO‘LIM

# IQTISODIY TARAQQIYOTNING UMUMIY ASOSLARI

## I BOB. IQTISODIYOT NAZARIYASI FANINING PREDMETI VA BILISh USLUBI

Iqtisodiyot nazariyasini o‘rganish, iqtisodiy jarayonlarning tub mohiyatini to‘g‘ri tushunish ko‘p jihatdan uni o‘rganuvchilarning ma’lum nazariy va uslubiy bilim bilan qurollanishiga bog‘liq. Shuning uchun ham mazkur боб insoniyat jamiyati taraqqiyotining asosi bo‘lgan iqtisodiyot tushunchasini, uning oldida turgan vazifalarni, uzoq davr davomida iqtisodiy bilimlarning shakllanishi va iqtisodiyot nazariyasi fanining vujudga kelishini qisqacha tavsiflash bilan boshlanadi. Iqtisodiyot nazariyasi fanidagi asosiy oqimlar va nazariyalarning umumiy bayoni qisqacha beriladi. Bu yerda iqtisodiyot va uning bosh masalasi, iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti, vazifalari va boshqa iqtisodiy fanlar ichida tutgan o‘rnini ko‘rsatib berish bilan birga iqtisodiy qonunlar va kategoriyalar hamda ularning amal qilish mexanizmini yoritib berishga alohida o‘rin beriladi.

Bu bobda iqtisodiy jarayonlarni ilmiy bilish usullarining mazmunini ochib berishga alohida e’tibor qaratiladi.

### 1-§. Iqtisodiyot va uning bosh masalasi

Iqtisodiyot nazariyasi fanini, uning qonun-qoidalarini bilish uchun, eng avvalo, iqtisodiyotning o‘zi nima, uning vazifasi nimalardan iborat, degan savolga javob berish lozimdir. Insoniyat hayoti va uning taraqqiyoti juda murakkab, ko‘p qirrali va g‘oyat chigal muammolarga boydir.

Bu muammolar kishilarning moddiy ne'matlar ishlab chiqarish, xizmatlar ko'rsatish, fan, madaniyat, siyosat, mafkura, axloq, davlatni boshqarish sohalaridagi va nihoyat, oiladagi va boshqa faoliyat turlarining borgan sari ko'payib, rivojlanib hamda ularning o'zgarib borishi natijasida vujudga keladi. Uzoq davrlar davomida insoniyat fikrini band qilib kelgan ayrim masalalar bugungi kunda oddiy haqiqatga aylanmoqda va ularni anglash osondek tuyuladi.

Masalan, bugun hammaga ma'lumki, kishilar yashashlari, siyosat, san'at, adabiyot, fan, ma'rifat, madaniyat, ta'lim bilan shug'ullanishlari uchun hayotiy ne'matlarni iste'mol qilishlari, kiyinishlari kerak. Buning uchun esa oziq-ovqat, kiyim-kechak, uy-joy va turli xizmatlardan iborat hayotiy vositalar zarur. Har bir kishi, o'zining kundalik hayotida bir qancha muammolarga, ya'ni hayotiy ehtiyojlari – kiyim-kechak, oziq-ovqat, uy-ro'zg'or buyumlariga ega bo'lish, bilim olish kabi ehtiyojlar uchun zarur bo'lgan pul daromadlarini qayerdan, nima hisobiga topish kerak degan muammolarga duch keladi.

Shu muammolarni yechish va o'z ehtiyojlarini qondirish maqsadida kishilar turli yo'nalishlarda, sohalarda faoliyat ko'rsatadilar. Demak, insonning turli faoliyatlari ichida eng asosiysi, insoniyatning yashashi va uning kamol topishini ta'minlaydigani moddiy va ma'naviy ne'matlar ishlab chiqarish va xizmatlar ko'rsatishdan iborat bo'lgan iqtisodiy faoliyatdir.

Iste'mol tovarlari va xizmat ko'rsatish sohalari turli-tuman bo'lganligi uchun iqtisodiy faoliyat ham turlichadir, ularning turi va soni juda ko'pdir.

Cheklangan iqtisodiy resurslardan unumli foydalanib, kishilarning yashashi, kamol topishi uchun zarur bo'lgan hayotiy vositalarni ishlab chiqarish va iste'molchilarga yetkazib berishga qaratilgan, bir-biri bilan bog'liqlikda amal qiladigan turli-tuman faoliyatlar yaxlit qilib, bir so'z bilan, **iqtisodiy faoliyat** deb ataladi.

Qadimda iqtisodiy faoliyatning asosiy shakli uy xo'jaligi doirasida ro'y bergan. Shuning uchun qadimgi yunon olimlarining (Ksenofont, Platon, Aristotel) asarlarida iqtisodiyot – uy xo'jaligi va uni yuritish qonunlari deb

tushuntirilgan. Arab leksikonida «iqtisod» tejamkorlik ma'nosida tushunilgan, chunki islom diniga oid adabiyotlarda tejamkorlikka alohida e'tibor berilgan. Masalan, Quroni Karimda shunday oyat bor: «Yenglar, ichinglar, hadya qilinglar, ammo isrof qilmanglar».[1] Lekin, hozirgi davrda iqtisodiyot keng ma'noni anglatib, faqatgina uy yoki individual xo'jalik yuritish yoki tejamkorlik ma'nosini anglatmaydi, balki **iqtisodiyot** – yirik xususiy xo'jalik, jamoa xo'jaligi, hissadorlik jamiyatlari, davlat xo'jaliklaridan, moliya va bank tizimlaridan, xo'jaliklararo, davlatlararo birlashmalar, korporatsiyalar, konsernlar, qo'shma korxonalar, davlatlar o'rtasidagi turli iqtisodiy munosabatlaridan iborat o'ta murakkab ijtimoiy tizimni anglatadi.

Buning ustiga barcha resurslarimiz - pul mablag'lari, tabiiy boyliklar, malakali ishchi kuchlari, ishlab chiqarish vositalari, iste'mol tovarlari hammasi cheklangan miqdordadir. Mana shu cheklangan iqtisodiy resurslardan oqilona foydalanib, aholining to'xtovsiz o'sib boruvchi ehtiyojlarini qondirish maqsadiga erishish, resurslar va mahsulotlarni to'g'ri taqsimlash yo'llarini topish **iqtisodiyotning asosiy mazmunini** tashkil etadi.

Iqtisodiyot qamrov darajasiga qarab turlicha bo'lishi mumkin. Masalan, jahon iqtisodiyoti, mamlakat iqtisodiyoti, milliy iqtisodiyot, tarmoq iqtisodiyoti, funksional iqtisodiyot, mintaqa iqtisodiyoti; korxona yoki firma iqtisodiyoti, oila iqtisodiyoti.

Ba'zan ularni yaxlitlashtirib, **makroiqtisodiyot** va **mikroiqtisodiyot** deb ataladi. Iqtisodiyotning bu turlari, darajalari, shakllari qanday bo'lishidan qat'i nazar ularning hammasi bir maqsadga bo'ysungan: u ham bo'lsa insoniyatning yashashi, ko'payishi va kamol topishi uchun shart-sharoit yaratib berish, turli xil hayotiy vositalarni yaratib, ularning ehtiyojlarini qondirib borishdan iboratdir. Shunday ekan, iqtisodiyot inson hayotining asosi va poydevorini tashkil etib, o'zi ham, uning

---

[1] A.Razzoqov, Sh.Toshmatov, N.O'rmonov. Iqtisodiy ta'limotlar tarixi. T.: «Moliya», 2002, 40-bet.

faoliyatisiz mavjud bo'lmaydi va biror mazmun ham kasb etmaydi. Insonning iqtisodiyotdagi juda katta va keng rolini qisqacha qilib quyidagicha ko'rsatish mumkin:

1. Inson tabiatning bir bo'lagi, uning ajralmas qismi sifatida harakat qiladi, tabiat ashyolarining shaklini o'zgartirib, iste'molga yaroqli holga keltiradi, boshqacha qilib aytganda, inson iqtisodiyotning harakatga keltiruvchi kuchi, hamma tovar va xizmatlarining iste'molchisi, ularning ishlab chiqaruvchisi va yaratuvchisidir.

2. Inson hamma tovar va xizmatlarni ishlab chiqaruvchidan iste'molchilarga yetkazib beruvchi, bozor iqtisodiyoti sharoitida esa sotuvchisi rolini bajaradi. Bunda u ishlab chiqarish bilan iste'mol o'rtasidagi aloqaning bajaruvchisi sifatida namoyon bo'ladi.

3. Inson tovar va xizmatlarning sotib oluvchisi va binobarin, ularning iste'molchisi hamdir.

4. Inson iqtisodiyotning hamma darajalarida uning tashkilotchisi, boshqaruvchisi bo'lib, uning turli omillari, bo'laklari, sohalari o'rtasidagi uyg'unlikni, aloqalarning bir-biriga mosligini ta'minlovchi sifatida harakat qiladi. Insonning iqtisodiyotdagi ahamiyati hayotning turli davrlarida va bosqichlarida turlicha namoyon bo'ladi. U yoshligida va qariganida ko'proq iste'molchi bo'lib, ya'ni boshqalar yaratgan tovarlar va xizmatlardan foydalanuvchi sifatida ko'zga tashlansa, ishlab turgan davrida ishlab chiqaruvchi, tashkilotchi, boshqaruvchi sifatida ish ko'radi, o'zi uchun, bolalarga va qariyalarga hayotiy ne'matlarni yaratadi va yetkazib beradi. Sodda qilib aytganda, inson mehnat qobiliyatiga ega bo'lib, ishlab turgan vaqtida yoshlikda olgan qarzini uzadi, o'zini-o'zi ta'minlaydi, qarigan chog'i uchun zamin tayyorlaydi va yosh avlodga qarz beradi. Insoniyatning iqtisodiyotdagi roli uning tabiatdagi eng oliy tirik mavjudot ekanligi bilan, ya'ni ongli ravishda ma'lum maqsadga qarata ijodiy mehnat qila olish qobiliyati bilan belgilanadi. Insonning boshqa tirik mavjudodlardan farqi ham uning ongli va ijodiy mehnat qila olishida, o'z faoliyati uchun zaruriy mehnat qurollarini yaratish qobiliyatiga egaligidadir.

Inson tomonidan yaratilgan tovarlar va xizmatlarning, resurslarning harakati bo'yicha takror ishlab chiqarish turli fazalardan – ishlab chiqarish, ayirboshlash, taqsimlash va iste'mol qilish jarayonlarining birligidan iboratdir. Bularning ichida eng asosiysi va boshlang'ichi **ishlab chiqarish jarayonidir**. Chunki hamma tovar va xizmatlar xuddi shu bosqichda yaratiladi. Agar ishlab chiqarilmasa, taqsimlanadigan, ayirboshlanadigan va nihoyat, iste'mol qilinadigan narsalar bo'lmaydi (ishlab chiqarish nima va qanday sodir bo'lishi haqida keyingi mavzuda so'z boradi).

Ikkinchi muhim faza esa **taqsimot jarayonidir**. Bu bosqichda, eng avvalo, ishlab chiqarish vositalari, kapital va ishchi kuchi, tovar va xizmatlarning alohida turlari, ishlab chiqaruvchi tarmoqlar, sohalar, hududlar va nihoyat, korxonalar o'rtasida taqsimlanadi. Undan tashqari, ishlab chiqarish natijasi bo'lgan tovar va xizmatlar, ularning pul holidagi ko'rinishi bo'lgan daromadlar ham taqsimlanadi. Bunda ishlab chiqarish qanchalik rivojlangan bo'lsa, taqsimlanadigan tovar va xizmatlar hajmi, binobarin daromadlar hajmi ham shuncha katta bo'ladi hamda daromadlar kishilarning qilgan mehnatining miqdori va sifatiga yoki qo'shgan kapitalining (pul, ishlab chiqarish vositalarining) miqdoriga qarab ular o'rtasida taqsimlanadi. Taqsimot qancha adolatli va to'g'ri bo'lsa, ishlab chiqarishning yuksalishiga shuncha ijobiy ta'sir ko'rsatadi, uni rag'batlantiradi.

**Ayirboshlash jarayoni** – takror ishlab chiqarishning muhim fazasidir. Mehnat taqsimoti natijasida ayrim guruh kishilar tovar va xizmatlarning ma'lum turlarini ishlab chiqarishga, yetkazib berishga, ayrim guruhlari esa boshqa turdagi tovarlarni ishlab chiqarish, yetkazib berish bo'yicha ixtisoslashadilar. Har bir tovar turini ishlab chiqaruvchi o'z tovarini sotib, o'ziga kerakli bo'lgan boshqa tovar yoki xizmatlarni sotib oladi. Natijada turli xil yo'nalishdagi ishlab chiqaruvchilar yoki xizmat ko'rsatuvchilar o'rtasida iqtisodiy aloqa – ayirboshlash, pul orqali oldi-sotdi jarayoni sodir bo'ladi.

Iqtisodiyotda takror ishlab chiqarishning oxirgi fazasi **iste'mol jarayonidir**. Bu jarayonda tovarlar va xizmatlar turli kishilar, guruhlar tomonidan iste'mol qilinib, ularning ehtiyojlarini qondiradilar. Iste'mol ikki turda bo'ladi: ishlab chiqarish iste'moli va shaxsiy iste'mol. Ishlab chiqarish iste'molida ishlab chiqarish vositalari (kapital) va ishchi kuchidan foydalanilib, unumli iste'mol qilinadi. Shaxsiy iste'mol jarayonida esa iste'mol buyumlari pirovard foydalanilib, ular yo'qotiladi va o'rniga yana yangisini ishlab chiqarish zaruriyati paydo bo'ladi.

Shunday qilib, tovar va xizmatlar, resurslar harakati doimo to'xtovsiz takrorlanib turadigan jarayondir. Bu jarayonni ushbu chizmada tushunish osonroq bo'ladi.

Iqtisodiyotning **doimiy va bosh masalasi** ehtiyojlarning cheksizligi va iqtisodiy resurslarning cheklanganligidir.




**1-chizma. Tovarlar, xizmatlar va resurslarning takror ishlab chiqarish jarayonlaridagi harakati**

Bu masalani to'g'ri tushunish uchun, eng avvalo, ehtiyoj nimaligini, uning turlarini bilish zarurdir.

YUqorida aytib o'tganimizdek, inson yashamog'i uchun, eng avvalo, oziq-ovqat, kiyim-kechak, uy-joy, uy-ro'zg'or buyumlari, transport hamda isitish va yoritish vositalari zarurdir. Bundan tashqari, inson kamol topmog'i uchun o'qib, bilim olishi, kasb o'rganishi, malaka egallashi va davolanishi, dam olishi, turli xizmatlardan foydalanishi va boshqa juda ko'p hayotiy narsalarga ehtiyoj sezadi. Insonning yashashi va kamol topishi, umuman insoniyatning rivojlanishi uchun

kerak bo'lgan hayotiy vositalarga bo'lgan zaruriyati iqtisodiyot nazariyasi fanida **ehtiyoj** deb ataladi.

Barcha hayotiy ehtiyojlar (iqtisodiy, ijtimoiy, madaniy, ma'naviy, siyosiy ehtiyojlar) ichida ijtimoiy-iqtisodiy ehtiyojlar alohida o'rin tutadi. Bu ehtiyojlar kishilarning yashashi, mehnat qilishi va hayot kechirishi uchun zarur bo'lgan moddiy ne'matlardan hamda xizmatlardan iborat bo'ladi. Shu jihatdan olganda ijtimoiy-iqtisodiy ehtiyojlar moddiy va ma'naviy ehtiyojlarni o'z ichiga oladi. **Moddiy ehtiyojlar**, bu avvalo, kishilarning o'zlariga foydali bo'lgan moddiy ne'matlarni xarid qilish va foydalanishga bo'lgan xohishlaridir. Bular iste'mol uchun zarur bo'lgan ko'plab hayotiy predmetlarni (oziq-ovqat, kiyim-kechak, turar-joy) va zeb-ziynat buyumlarini (taqinchoq, atir-upa, yengil avtomobil va h.k.) o'z ichiga oladi. Shu o'rinda ta'kidlash lozimki, bir necha yil oldin zeb-ziynat buyumi, dabdaba bo'lib hisoblangan narsa endi eng oddiy hayotiy zarur predmetga aylanishi mumkin. Xizmatlar ham moddiy ne'matlar kabi ma'lum ehtiyojlarni qondiradi. Masalan, shaxsiy avtomashinani ta'mirlash, soch oldirish, huquqshunos maslahatidan foydalanish kabi xizmatlar moddiy tovarlar bilan bir qatorda kishilarning ehtiyojlarini qondiradi.

Jamiyatning moddiy ehtiyojlari korxonalar va davlat muassasalari ehtiyojlarini ham o'z ichiga oladi. Korxonalarga ishlab chiqarish maqsadlarini amalga oshirish, ya'ni tovarlar ishlab chiqarish uchun ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi kerak. Davlat, jamoa va xususiy korxonalar, mamlakat aholisining umumiy ehtiyojlarini aks ettirib, avtomobil va temir yo'llari, maktablar, kasalxonalar qurilishiga xizmat qiladi.

**Ma'naviy ehtiyojlar** moddiy ko'rinishga ega bo'lmagan kishilarning bilim va dam olish, madaniy saviyasini oshirish, malaka-mahoratga ega bo'lish, har xil xizmatlardan bahramand bo'lish kabi ko'plab ehtiyojlarni o'z ichiga oladi. Ehtiyojlar yakka tarzda va birgalikda qondirilishi mumkin. Bu esa ehtiyojning tabiatiga va uni qondiruvchi ob'yektlar xususiyatiga bog'liq. Shunday buyum va xizmat turlari borki, ulardan faqat birgalikda foydalanish mumkin. Masalan, ta'lim

olish binolari, kasalxonalardan, dam olish joylaridan bahramand bo'lish, sport o'yinlari va ko'ngilochar tomoshalarni birgalikda ko'rish kabilar shular jumlasidandir.

Jamiyat ehtiyojlariga bir qator omillar ta'sir ko'rsatadi. Bular quyidagilar:

a) jamiyatning iqtisodiy taraqqiyot darajasi. Iqtisodiyoti rivojlanishdan orqada qolgan mamlakatlarda ehtiyojlar doirasi tor bo'lsa, aksincha, iqtisodiyoti yuqori darajada rivojlangan mamlakatlarda uning doirasi keng va xilma-xil bo'ladi;

b) jamiyatdagi ijtimoiy-iqtisodiy tuzum. Agar jamiyatdagi tuzum bozor iqtisodiyoti yoki kapitalistik tartiblar asosida qurilgan bo'lsa, undagi ijtimoiy guruhlar boylar va kambag'allar, mulkdor va mulksizlarga bo'linib, ularga mansub kishilar ehtiyojlari o'rtasida katta farq mavjud bo'ladi. Yuqori daromad oluvchilar juda sifatli, noyob mahsulotlar va xizmatlarga ehtiyoj bildirsa, kambag'allarning ehtiyojlari o'z hayotini saqlash uchun juda zarur mahsulotlar va xizmatlar bilangina cheklanadi;

v) tabiiy-geografik sharoitlar. Ular ham ehtiyojlarning miqdori va turiga ta'sir qiluvchi omillardir. Nisbatan sovuq iqlim sharoitida, issiq iqlim sharoitiga qaraganda hayot kechirish uchun oqsil va YoFga boy oziq-ovqat, issiq kiyim-kechak, uy va transport vositalariga ko'proq ehtiyoj bo'ladi;

g) tarixiy-milliy an'analar va urf-odatlar ham ehtiyojlarga ta'sir ko'rsatadi. Masalan, tarixan shakllangan milliy va diniy marosimlar, urf-odatlar, Navro'z bayrami, ro'za va hayitlar o'ziga xos ehtiyojlarni yuzaga keltiradi;

d) aholi sonining o'sishi, uning tarkibidagi o'zgarishlar ham ehtiyojlarga ta'sir etuvchi asosiy omillardan hisoblanadi;

ye) xalqaro, davlatlar, millatlar va mintaqalar o'rtasidagi aloqalar, ayniqsa, ular o'rtasidagi mahsulot va axborot ayirboshlash yangi ehtiyojlarning keng tarqalishiga olib keladi.

Alohida kishilarning ehtiyojlari ularning yoshi, jinsi, oilaviy ahvoli, kasbi, mehnatning tabiati kabi omillarga bog'liq. Masalan, keksa kishilar yoshlardan farq qilib, yengil hazm bo'ladigan ovqatga, dori-darmonga, shovqin-suronsiz yashash muhitiga ko'proq ehtiyoj sezadilar. Ko'p bolali oilalarda bolalar kiyimi, o'yinchoqlarga ehtiyoj yuqori bo'lsa, farzandsiz

oilalarda bunday ehtiyojlar bo'lmaydi. Alohida kishilar ehtiyojlariga kuchli ta'sir qiluvchi omillar shundan iboratki, murakkab, og'ir va yengil mehnat turlari bilan shug'ullanuvchi kishilar ehtiyojlari bir-biridan tubdan farq qiladi.

Ijtimoiy-iqtisodiy, shu jumladan, moddiy ehtiyojlarni to'liq qondirish mumkin emas. Jamiyatda har bir ma'lum davrda ko'plab qondirilmagan ehtiyojlar bo'ladi. Vaqt o'tishi bilan yangi buyumlarning paydo bo'lishi, keng reklamaning ta'siri va savdoning rivojlanish natijasida ehtiyojlar o'zgaradi va ko'payib boradi. Shunday ekan, jamiyatning, ya'ni uni tashkil qiluvchi shaxslar, muassasa va korxonalar ehtiyojlarining cheksizligi, ularning to'xtovsiz yangilanib va o'sib borishi tabiiydir. Bu **ehtiyojlarning to'xtovsiz o'sib borishi iqtisodiy qonunda o'z ifodasini topadi**. Bunday qonun nafaqat ehtiyojlarning miqdoran o'sib borishini, balki ularning tarkiban yangilanib turishini, eskilarining o'rniga yangilarining kelishini bildiradi. Ehtiyojlarning o'sib borishi qonuni ishlab chiqarish bilan ehtiyojlar o'rtasidagi uzviy, to'g'ridan-to'g'ri bog'liqlikni aks ettiradi. U ishlab chiqarish ehtiyojlarini qondirishga qaratiladi va uning rivojlanishi yangi ehtiyojlarni yuzaga keltiradi. Ishlab chiqarish baynalmilal tus olishi bilan ishlab chiqarish va ehtiyoj o'rtasidagi bog'liqlik xalqaro miqyosda aks etadi. Ma'lum bir mamlakatda paydo bo'lgan ehtiyoj boshqalariga tarqalib, xalqaro xususiyatga ega bo'ladi. Masalan, kompyuter bir mamlakatda paydo bo'lib, tez orada unga ehtiyoj dunyo miqyosida tarqaldi. Xalqaro aloqalar rivojlanib borgani sari ehtiyojlarning milliy xususiyatlari bilan bir qatorda uning millatlararo, baynalmilal belgilari rivoj topib boradi.

Ehtiyojlarning o'zi ham bir-birini taqozo qiladi. Bir ehtiyoj o'z orqasidan boshqa bir ehtiyojni keltirib chiqaradi. Masalan, kompyuter texnikasiga ehtiyojning paydo bo'lishi, o'z navbatida uni ishlatishni o'rganish, unga xizmat ko'rsatish, dastur tuzish kabi ehtiyojlarni keltirib chiqaradi.

Ehtiyojlarning o'sib borishi bir tekis, uzluksiz bo'lmaydi. Uning o'sishiga qarshi ta'sir qiluvchi omillar ham mavjud bo'ladi. Ishlab chiqarish holati, jamiyatdagi hukmron munosabatlar, favqulodda yuz beradigan holatlar (urushlar,

iqtisodiy tizim almashishi) va zilzila, suv toshqini, yong'in kabi tabiiy ofatlar ehtiyojlarning o'sib borishiga qarshi ta'sir ko'rsatuvchi omillardir. Shunday qilib, ehtiyojlarning o'sib borish qonuni mavjud ehtiyojlarning miqdoran o'sib borishida, mutlaqo yangi ehtiyojlarning paydo bo'lishida, muayyan ehtiyojlar doirasida turli ehtiyojlar nisbatining o'zgarishida va bir ehtiyojning boshqasi bilan almashinishida namoyon bo'ladi. Ehtiyojlarning o'sib borishi, uni qondirish vositalari darajasi bilan chegaralanadi. Chunki ehtiyojlar cheksiz o'zgargani holda uni ta'minlash uchun kerak bo'ladigan iqtisodiy resurslar cheklangan bo'ladi. **Iqtisodiy resurslar** deganda jamiyat, mamlakat, ayrim korxona va firma, oila ixtiyorida to'planib, ayni vaqtda mavjud bo'lgan, tovar ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish, ularni iste'molchiga yetkazib berishda hamda iste'mol jarayonlarida foydalanish mumkin bo'lgan imkoniyatlar, qo'r-qutlar va manbalar tushuniladi. Tabiiy resurslar (yer, suv, o'rmon, yer osti boyliklari), ishchi kuchi resurslari, moddiy resurslar (binolar, dastgohlar, mashinalar, asbob-uskunalar, inshootlar, qurilmalar, sotishga tayyor tovarlar, ularning qo'r-qutlari, pul mablag'lari va boshqalari) ana shular jumlasidandir. Iqtisodiy resurslarning ishlab chiqarish omillaridan farqi shundaki, ularga ishlab chiqarishda qatnashadigan ishchi kuchi, tabiiy resurslar va ishlab chiqarish vositalaridan tashqari hamma moddiy resurslar, tovar va pul resurslari ham kiradi. Iqtisodiy resurslar cheklanganligi tufayli hamma odamlar xohlagan iste'mol buyumlarini, transport vositalarini va boshqa narsalarni darhol xarid qila olmaydi va xohlagancha iste'mol qila olmaydi. Har bir kishi, hatto eng ko'zga ko'ringan davlat arbobi, sahna yoki sport yulduzi ham bu muammoga duch keladi. Resurslar cheklanganligi faqatgina iste'molni emas, shu bilan birga ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishni ham cheklab qo'yadi. Buning natijasida har bir korxona, mamlakat o'z imkoniyatlarini hisobga olib, tovarlar ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishning hamma turini birdaniga emas, uning shu davr uchun eng kerakli bo'lgan sohalarini tanlab kengaytirish va rivojlantirishga e'tibor beradi, resurslarni birinchi navbatda ularga jalb qiladi. Masalan, O'zbekiston endi mustaqillikka erishgan dastlabki paytda respublikamizning

energiya mustaqilligini ta'minlash uchun neft qazib olish va gaz kondensati ishlab chiqarishga nisbatan ko'proq mablag' ajratishga majbur bo'ldi.

Ishlab chiqarishni rivojlantirish maqsadida, davlat mavjud pul va valyuta zaxiralarini chetdan iste'mol buyumlarini sotib olib kelishga emas, ularni cheklab, investitsiya tovarlarini, ya'ni yangi texnika va texnologiyalarni sotib olib kelishga qaratadi. Bunda ayrim sohalarga e'tibor va mablag' sarflash kuchaytirilgan sharoitda boshqa sohalarga ajratiladigan mablag'larni ob'yektiv ravishda nisbatan kamaytirishga to'g'ri keladi.

Shunday qilib, resurslarning cheklanganligi ehtiyojni qondirishning muhim yo'li bo'lgan ishlab chiqarish imkoniyatlarini ham cheklab qo'yadi. Bu imkoniyatlar darajasi doimo bir xil bo'lib turmaydi, balki yangi texnikalar va texnologiyalarning yaratilishi va ishga solinishi ishlab chiqarish imkoniyatlarini, uning chegaralarini kengaytirish imkonini beradi. Yangi texnikalar va texnologiyalar, bir tomondan, mehnat unumdorligini, ekinlar hosildorligini oshirish, energiya, yonilg'i, mehnat va boshqa moddiy resurslarni tejash imkonini bersa, ikkinchi tomondan, yangi material, xom ashyo, energiya va boshqa resurslar manbalarini topib, hayotga jalb etish imkonini beradi: jumladan, yerning chuqur qatlamlaridagi boyliklarni topish va ishga tushirish, jahon okeanining uzoq va chuqur joylaridagi resurslaridan foydalanish, quyosh energiyasidan foydalanish va h.k. Iqtisodiy resurslar, ishlab chiqarish va ehtiyojlarni qondirish darajasi o'rtasidagi doimiy va mustahkam aloqadorlikni quyidagicha ifodalash mumkin:




**2-chizma. Iqtisodiy resurslar va ehtiyojlarning qondirilish darajasi o'rtasidagi bog'liqlik**

Cheklangan iqtisodiy resurslardan unumli foydalanib, ishlab chiqarish imkoniyatlarini va binobarin, ehtiyojlarni qondirishning darajasini oshirish zarurligi iqtisodiyot oldiga quyidagi muammolarni qo'yadi.

1. Ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishning tezkor variantlarini (eng zarur va tejamli turlarini) tanlab olish va resurslarni ko'proq ishlab chiqarishga jalb qilish.

2. Mavjud resurslarning har bir birligidan tejab-tergab, samarali foydalanish.

3. Fan-texnika yutuqlarini va yangi texnologiyalarni joriy qilib, yangi energiya, material, xom ashyo turlari, ularning manbalarini topib, foydalanishga jalb qilish, resurslar unumdorligining oshishiga erishish.

Bu muammolarni hal qilish zaruriyati kishilardan chuqur iqtisodiy bilimlarga ega bo'lishni taqozo qiladi.

## 2-§. Iqtisodiyot nazariyasining fan sifatida shakllanishi

Iqtisodiy hayot sirlarini bilish va shu yo'ldagi faoliyatning asosiy yo'nalishlarini aniqlashga intilish juda qadim zamonlardan mavjud bo'lib, bu intilish iqtisodiy faoliyatni tartibga solish, uni kishilarga kerak bo'lgan tomonga yo'naltirishga ijobiy ta'sir etish zaruriyatidan kelib chiqqan.

Iqtisodiyotga oid bilimlar antik dunyoning ko'zga ko'ringan olimlari Ksenofont, Platon, Aristotel asarlarida, shuningdek, qadimgi Misr, Xitoy, Hindiston va Markaziy Osiyo olimlarining asarlarida qarab chiqilgan edi.

Biz uzoqqa bormasdan ming yillar osha bizga yetib kelgan Qur'oni Karimni, hadislarni, Qobusnomani, Ibn Xoldun asarlarini, bobolarimiz Abu Ali Ibn Sino, Abu Nasr Forobiy, Abu Rayxon Beruniy, Alisher Navoiy, Mirzo Ulug'bek asarlarini o'qir ekanmiz, ularda insonning yashashi uchun tabiat ehsonlari yetarli emasligi, ijodiy mehnat qilish kerakligi qayta-qayta uqtirilganligiga yana bir karra amin bo'lamiz. Jumladan, arab mutafakkiri Ibn Xoldun Abdurahmon Abu Zayd (1332-1406)ning iqtisodiyot bilimlarini rivojlantirishdagi hissasi juda kattadir. Uning 1370 yilda yozilgan «Kitob-ul-

ibar» («Ibratli misollar kitobi») asarida dunyoda birinchi bo'lib tovarning ikki xil xususiyatini – iste'mol qiymati va qiymat tushunchalarini, oddiy va murakkab mehnatni, zaruriy va qo'shimcha mehnat hamda zaruriy va qo'shimcha mahsulot tushunchalarini ajrata bildi. Shuningdek, tovarlarni ayirboshlash jarayonida, ular bir-biriga taqqoslanganda mehnatni tenglashtirish shaklida yuzaga chiqishi, ya'ni tovarda gavdalangan mehnatning va uning nafliligini hisobga olinishi ham ta'kidlangan.[2]

Alisher Navoiyning iqtisodiy masalalarga oid g'oyalari 1482 yilda yozilgan «Vaqfiya» va 1500 yilda yozilgan «Mahbub-ul-qulub» asarlarida bayon etilgan. U kishi mahsulotni uch qismga bo'lib, birinchi qismini ketgan xarajatga, ikkinchi qismini o'zining va oilasining ehtiyojlariga, uchinchi qismi-ni esa aholining ijtimoiy manfaatlari uchun sarflashga chaqiradi. Bundan tashqari, mahsulotni yaratishda mehnatning roliga va ishlab chiqarish vositalarining ishtirokiga alohida e'tibor beradi. Shu bilan birga boylikni halol mehnat bilan topish, to'plash va foydalanish zarurligini ta'kidlaydi.[3]

Shunisi muhimki, ular hech bir inson o'zi uchun zarur bo'lgan iste'mol buyumlarning barchasini o'zi yarata olmasligini, shuning uchun bir-biri bilan iqtisodiy aloqada, munosabatda bo'lishlari obyektiv zaruriyat ekanligini ham qayd qilganlar.

Bundan tashqari, ularning asarlarida doimo xo'jaliklarning barcha turlarida (uy, shahar, davlat) daromad bilan xarajat muvozanatiga katta e'tibor berish lozimligi, pulning mazmuni va uning kelib chiqish sabablari yoritilgan.

Lekin Aristoteldan boshlab butun dunyoning, jumladan O'rta Osiyoning ko'pgina olimlari iqtisodiyotni izchil o'rganish asosida uning ko'pgina qonun-qoidalarini, tushunchalarini yoritib bergan bo'lsalar ham, hali iqtisodiyot nazariyasi fan sifatida shakllanmagan edi.

---

[2] A.Razzoqov, Sh.Toshmatov, N.O'rmonov. Iqtisodiy ta'limotlar tarixi. T.: «Moliya». 2002, 42-bet.

[3] A.Razzoqov, Sh.Toshmatov, N. O'rmonov. Iqtisodiy ta'limotlar tarixi. T.: «Moliya». 2002, 89-90-betlar.

Iqtisodiyot nazariyasi mustaqil fan sifatida ko'pgina mamlakatlarda milliy bozor shakllangan va jahon bozori vujudga kelayotgan davrlarda "siyosiy iqtisod" nomi bilan shakllana boshladi.

Siyosiy iqtisod grekcha so'zdan olingan bo'lib, "politiko" – ijtimoiy, "oykos" - uy, uy xo'jaligi, "nomos" – qonun degani. Ya'ni uy yoki ijtimoiy xo'jalik qonunlari ma'nosini beradi. 1575-1621 yillarda yashab, ijod qilgan fransuz iqtisodchisi Antuan Monkretyen birinchi marta 1615 yilda "Siyosiy iqtisod traktati" nomli kichik ilmiy asar yozib, bu fanni mamlakat miqyosida iqtisodiyotni boshqarish fani sifatida asosladi. Keyinchalik klassik iqtisodchilar bu fikrni tasdiqlab, siyosiy iqtisod keng ma'noda moddiy hayotiy vositalarni ishlab chiqarish va ayirboshlashni boshqaruvchi qonunlar to'g'risidagi fandir, deb yozgan edilar.

Iqtisodiyot nazariyasi fani shakllanishi jarayonida bir qancha g'oyaviy oqimlar, maktablar vujudga kelgan. Ular jamiyat boyligining manbai nima, u qayerda va qanday qilib ko'payadi, degan savollarga javob topishga urinishgan. Bunday iqtisodiy oqimlardan dastlabkisi **merkantilizm** deb atalgan. Bu oqim tarafdorlari odamlarning, jamiyatning boyligi puldan, oltindan iborat, boylik savdoda, asosan tashqi savdoda – muomala jarayonida paydo bo'ladi, ko'payadi, savdoda band bo'lgan mehnat unumli mehnat, boshqa mehnatlar esa unumsizdir, deb tushuntirib keldilar. Keyinchalik ayirboshlash, ya'ni savdo jarayonida hech qanday boylik yaratilmasligi, qiymatning ko'paymasligi ma'lum bo'lib qoldi. Faqat ayriboshlashning ekvalentlik tartibi, ya'ni teng mehnatga teng boylik muvozanati buzilgan taqdirda boylik birovlar foydasiga qayta taqsimlanadi, natijada kimdir boyib, kimdir xonavayron bo'lib boradi. Merkantilistlar iqtisodiyot nazariyasining asosiy vazifasi davlatning iqtisodiy siyosatiga amaliy tavsiyalar ishlab chiqishdan iborat deb ta'kidladilar. Ularning fikricha, iqtisodiyotda ijobiy savdo balansiga erishilishi uchun davlat iqtisodiyotga faol aralashishi, ya'ni milliy ishlab chiqarish va savdoni o'z panohiga olishi zarur deb hisoblaydi.

Keyingi oqim **fiziokratlar** deb atalgan. Ular merkantilistlardan farqli o'laroq, boylik qishloq xo'jaligida yaratiladi va ko'payadi, degan g'oyani olg'a surdilar. Ularning vakili bo'lgan F.Kene mashhur «Iqtisodiy jadval» asarini (1758) yozdi va unda fiziokratizm maktabi asoslarini yaratdi. Uning nazariy va siyosiy dasturini ta'riflab berdi. Bu asarda F.Kene almashuvning ekvivalentlik ta'limotini ilgari surdi. Uning fikricha almashuv yoki savdo boylik yaratmaydi, almashuv jarayonida teng miqdorli qiymatlarning almashuvi ro'y beradi, tovarlarning qiymati bozorga kirmasdan oldin mavjud bo'ladi. F.Kenening ta'limotida sof mahsulot nazariyasi markaziy o'rin egallaydi. Uning fikricha, yalpi ijtimoiy mahsulot va ishlab chiqarish harajatlari o'rtasidagi farq sof mahsulot hisoblangan. Uning ta'limotida sof mahsulot bilan qo'shimcha qiymatni chalkashtirish, ya'ni ikkalasini aynan bir narsa deb tushunadi. U qo'shimcha qiymat dehqonlarning qo'shimcha mehnati samarasi sifatida yuzaga keladi deb izohlaydi, ayrim joylarda esa qo'shimcha qiymatni tabiatning sof hadyasi deb qarab, uni yaratishda tabiat ham ishtirok etadi deb tushuntiradi.[4] Bu yerda u o'zi bilmagan holda qiymat bilan naflilik(iste'mol qiymat)ning farqiga bora olmaganligini ifoda etadi. F.Kene ta'limotini A.Tyurgo, Dyupon de Nemur va boshqalar davom ettirdi. Fiziokratlarning ta'limoti bo'yicha qishloq xo'jaligida band bo'lgan mehnat birdan-bir unumli mehnat deb hisoblanib, boshqa sohalardagi mehnat esa unumsiz mehnat deb hisoblangan.

Keyinchalik iqtisodiyot fanining **klassik maktabi** namoyondalari bo'lmish A.Smit, U.Petti, D.Rikardo kabi atoqli iqtisodchi olimlar boylik faqatgina qishloq xo'jaligidagina emas, balki shu bilan birga sanoat, transport, qurilish va boshqa xizmat ko'rsatish sohalarida ham yaratilishini isbotlab berdilar va hamma boylikning onasi yer, otasi mehnat, degan qat'iy ilmiy xulosaga keldilar. Shuni

---

[4] A.Razzoqov, Sh.Toshmatov, N. O'rmonov. Iqtisodiy ta'limotlar tarixi. T.: «Moliya». 2002, 147-149-betlar.

aytish kerakki, A.Smitning "ko'rinmas qo'l" tamoyili hozirgi kunda juda ko'p tilga olinmoqda. U o'zining "Xalqlar boyligining tabiati va sabablari to'g'risida tadqiqot" (1776) degan kitobida insonni faollashtiradigan asosiy rag'bat shaxsiy manfaatdir deb ko'rsatadi. Inson o'z shaxsiy manfaatini amalga oshirishga, ya'ni foyda olishga intilib mehnat taqsimoti sharoitida qandaydir tovar yoki xizmat turini yaratadi, boshqalarga yetkazib beradi, o'z kapitalini ko'paytiradi va shu intilishda o'zi bilmagan holda jamiyat taraqqiyotiga hissa qo'shadi deb tushuntiradi. U kapital, mehnat, tovar, ishchi kuchi va boshqa resurslarning erkin harakatini ta'minlash tamoyilini ilgari suradi. Ushbu maktabning «klassik» deb nom olishiga ularning quyidagi yutuqlari sabab bo'ldi:

Birinchidan, A.Smit va D.Rikardo iqtisodiyotni o'rganishga ilmiy yondashuv beradigan tadqiqot usullarini ishlab chiqdi va muvaffaqiyatli qo'lladilar. Aynan ana shu usullar yordamida ular merkantilistlarning boylikning manbasi savdo degan g'oyasini asossiz ekanligini isbotlashdi.

Ikkinchidan, iqtisodiyot to'g'risidagi barcha yig'ilgan bilimlarni klassik maktab namoyondalari ma'lum bir ilmiy tizimga keltirdilar. Bu narsaga ular birinchi bo'lib iqtisodiy ne'matlarni ishlab chiqarish, taqsimlash, ayirboshlash va iste'mol o'rtasidagi tizimli aloqani tadqiq etgani sabab bo'ldi.

Uchinchidan, ingliz klassiklari xo'jalik hodisalarining ko'zga ko'ringan tomonlarini tadqiq qilish bilan cheklanib qolmadilar. Ular ushbu hodisalarning mohiyatini, ular o'rtasidagi sabab-oqibatli aloqadorlikni aniqladilar, shuningdek, kapitalistik iqtisodiyot qonunlarini ochdilar.

Iqtisodiyot nazariyasi fanining rivojlanishida Sismondining ham muhim hissasi bordir. U kapitalistik iqtisodiy mexanizmni tanqid qilib, siyosiy iqtisod inson baxti yo'lida sotsial mexanizmni takomillashtirishga qaratilgan fan bo'lmog'i lozim deb ko'rsatadi. Kapitalizmning iqtisodiy tuzumini tanqid qilish bilan bir qatorda undan ko'ra progressiv bo'lgan jamiyat qurish g'oyasi Sen-Simon, Sharl Furye, Robert Ouen kabi sotsial utopistlar tomonidan ilgari surilgan

edi. Ular xususiy mulkni qattiq tanqid qilib, uni tugatish tarafdori edilar.

Ulardan keyin **marksizm** deb nomlangan nazariy yo'nalish o'zlarining nazariyasida jamiyat taraqqiyotiga tabiiy-tarixiy jarayon deb qarab, ijtimoiy-iqtisodiy formatsiyalar, ularning iqtisodiy tuzumi, tarkibiy qismlari, vujudga kelish, rivojlanish va boshqasi bilan almashish sabablari to'g'risidagi ta'limotni hamda qo'shimcha qiymat nazariyasini yaratdilar.

XIX asrning oxirgi choragidan iqtisodiyot nazariyasining yangi yo'nalishi **«ekonomiks»** vujudga kela boshladi. Avvalo, aytib o'tish kerakki, mazkur yo'nalish klassik ilmiy yo'nalishning asosiy belgilariga ega edi. Birinchidan, ushbu yo'nalish tadqiqotchilari iqtisodiyotni tadqiq etishda bilish usullarining keng doirasiga tayanishadi. Ular birinchi bo'lib xo'jalik jarayonlarining miqdoran o'zaro bog'liqliklarini aniqlashda matematik usullardan, iqtisodiy psixologiya usullaridan foydalanishdi. Ikkinchidan «ekonomiks» vakillari iqtisodiyot nazariyasining predmeti sifatida insonlar o'rtasidagi tashkiliy-iqtisodiy munosabatlarni qarashdi (klassiklarda ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlar). Ne'matlar doiraviy aylanishida asosiy va belgilovchi bo'lib bozorga oid ayirboshlash bitimlari tan olindi.

Iqtisodiyot nazariyasi predmetining yangicha talqini xo'jalik yuritishning bozor tizimi to'g'risidagi **marjinalizm** deb atalgan butun bir ta'limotga olib keldi. U inglizcha so'zdan olingan bo'lib, oxirgi, qo'shilgan degan ma'noni beradi. Uning asoschilari Avstriya iqtisodiy maktabining namoyondalari (Karl Menger, Fridrix fon Vizer, Bem-Baverk va boshqalar) bo'lib, ular tomonidan qo'shilgan tovar nafliligining, qo'shilgan mehnat yoki resurs unumdorligining pasayib borish qonuni degan nazariyalar ishlab chiqildi. Marjinalizm nazariyasi aniq olingan tovarga bo'lgan talab va uning narxi o'rtasidagi bog'liqlik va o'zaro ta'sirini tahlil qilishda keng qo'llanildi.

Iqtisodiyot nazariyasining yangi yo'nalishi **neoklassik**, ya'ni yangi klassik deb nom oldi. Bu nazariyaning yirik namoyondalaridan biri A.Marshall bo'lib, u iqtisodiy

jarayonning funksional bog'lanishi va funksional nisbatlarini ishlab chiqishga harakat qildi, bozor muvozanatini va narxni aniqlovchi omillar talab va taklifdan iborat deb qaradi. Bu nazariy yo'nalishning namoyondalaridan biri Shveysariya iqtisodchisi Leon Valras bo'lib, u umumiy iqtisodiy muvozanat modelining nusxasini ishlab chiqishga harakat qildi.

Avstriya iqtisodiy maktabining namoyondasi Y.Shumpeter 1912 yilda yozgan "Iqtisodiy taraqqiyot nazariyasi" deb atalgan kitobida iqtisodiy tizimlar o'zgarishining ichki kuchlarini, ularning ichki mazmunini va turtki beruvchi kuchini ko'rsatishga harakat qildi va u iqtisodiyotni harakatga keltiruvchi asosiy kuch tadbirkorlik degan xulosaga keladi.

1936 yilda ingliz iqtisodchisi Jon Meynard Keyns o'zining "Bandlik, foiz va pulning umumiy nazariyasi" degan kitobida makroiqtisodiy ko'rsatkichlar: milliy daromad, kapital xarajatlar, iste'mol va jamg'arishning o'zaro bog'liqligini tahlil qilib, investitsiya va iste'molning eng maqsadga muvofiq tarzda tashkil topishi iqtisodiy taraqqiyotning muhim omili deb ko'rsatadi. Keyns ta'limoti, ya'ni **keynschilik maktabi** ta'sirida iqtisodiyotda makroiqtisodiy tahlil yo'lga qo'yildi. U davlatning iqtisodiyotni boshqarishda faol qatnashishi zarurligini isbotladi. Keyns taklif etgan konsepsiyaning mohiyati quyidagilardan iborat:

Birinchidan, ushbu konsepsiyani samarali talab nazariyasi deb atashadi. Keynsning g'oyasi shundan iboratki, yalpi talabni rag'batlantirish va faollashtirish orqali ishlab chiqarishni hamda tovar va xizmatlarni kengaytirishga ta'sir qilish edi.

Ikkinchidan, ushbu konsepsiya investitsiyalarga hal qiluvchi ahamiyat beruvchi nazariyadir. Investitsiyalardan keladigan daromad oshgan sari investitsiya hajmi ham oshib boradi, demak, ishlab chiqarishning o'sish sur'ati ham yuqori bo'lib boradi.

Uchinchidan, bu nazariya davlatga foiz stavkasini boshqarish orqali investitsiyalarga ta'sir o'tkazishi yoki ijtimoiy

ishlarga va boshqa sohalarga davlat investitsiyalarini yo'naltirishga imkoniyat beradi.

Hozirgi zamon iqtisodiyot nazariyasining muhim yo'nalishlaridan biri **monetarizm** deb ataladi. Agar Keyns nazariyasining ishlab chiqilishida markaziy muammo ishsizlik bo'lgan bo'lsa, monetarizm nazariyasining asosiy muammosi ishlab chiqarish hajmining pasayib borish sharoitida inflyatsiyaning vujudga kelishidir. Ushbu holat stagflyatsiya degan nom oldi. Monetarizm maktabining asoschisi Milton Fridmen bo'lib, uning iqtisodiyot nazariyasiga qo'shgan hissasi pul nazariyasini yangi mazmun bilan boyitdi. Monetaristlar tovar ishlab chiqarish jarayoniga pulning qayta ta'sir etish mexanizmini, pul dastaklari va monetar siyosatning iqtisodiyotni rivojlanishiga ta'sirini chuqur tadqiq etishdi. Monetarizm pul-kredit dastaklari yordamida iqtisodiyotni tartibga solishda o'ziga xos yondashuvni vujudga keltirgan nazariyadir.

Hozirgi paytda marjinalizm, monetarizm, keynschilik va boshqa qator yo'nalishdagi iqtisodiy nazariyalar yig'indisi "Ekonomiks" nomli kitobda mujassamlashgan bo'lib, bu AQSh, Angliya va boshqa qator mamlakatlarda darslik sifatida o'tiladi. Rus tiliga tarjima qilinib, bizga ma'lum bo'lgan P.Samuelson, R.Makkonnell va L.Bryularning kitoblari uning namunalaridir.

Hozirgi paytda bu yo'nalishdagi fan mamlakatimiz va boshqa qator MDH davlatlarida "Iqtisodiyot nazariyasi" deb atala boshladi.

"Iqtisodiyot nazariyasi" fan sifatida shakllanguncha bosib o'tgan yo'l va unda vujudga kelgan g'oyalar, oqimlar juda murakkab, ko'pincha bir-biriga zid va qarama-qarshidir. Shu bilan birga aytishimiz kerakki, hech qaysi iqtisodiy maktabning nazariyalari mutlaq va doimiy haqiqat kursisiga egalik qila olmaydi. Har bir maktab ma'lum darajada muammolarga bir tomonlama yondashganligini yoki bo'lmasa, ba'zi bir nazariy savollarni yoritishda anglashilmovchilikka yo'l qo'yganligi bilan ajralib turadi, sababi barcha nazariy oqimlar qaysidir ijtimoiy guruh manfaatlari nuqtai nazaridan

va o'sha davr real holatidan kelib chiqqanlar. Shunday bo'lsada, ular bir-birini to'ldiradi, iqtisodiy jarayonlar va hodisalarning ichki ziddiyatlarini, qonunlarini ma'lum darajada umumlashtirib ifodalaydi. Demak, jamiyat alohida bir nazariya asiri bo'lib qolmasligi kerak, uning rivojlanishi umummilliy manfaatlar bilan yo'naltirilishi zarur.

## 3-§. Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti va vazifalari

Iqtisodiyot nazariyasi fani ijtimoiy fan bo'lib, falsafa, sotsiologiya, psixologiya, huquq, siyosatshunoslik, tarix kabi ijtimoiy fanlar bilan ham chambarchas bog'liqdir, ulardan uslubiy va ilmiy ozuqa oladi va ularga ham manba bo'lib xizmat qiladi. Lekin ularning hech biri iqtisodiyot nazariyasi fanining o'rnini bosa olmaydi, bu fanning o'z vazifasi va predmeti bor.

Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmetini aniqlashni turli nazariy qarashlarni o'rganib, sintez qilishdan boshlash maqsadga muvofiq hisoblanadi.

Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti nima? Bu fan asosan nimani tadqiq qilib, odamlarga nimani o'rgatadi, degan savolning yechimi juda murakkab bo'lib, bu haqda o'tmishda ham, hozir ham turli olimlar har xil fikrlar bildirib kelmoqdalar.

Masalan, Aristotel bu fanni uy xo'jaligini boshqarish qonunlari to'g'risidagi fan deb qaragan bo'lsa, merkantilistlar, fiziokratlar va ingliz klassik iqtisodiy maktabi vakillari unga boylik to'g'risidagi, uning manbalari va ko'paytirish yo'llari, boylikni ishlab chiqarish, taqsimlash, ayirboshlash va iste'mol qilish to'g'risidagi fan deb qaradilar. Keyingi paytda mazkur fanni xalq xo'jaligi, ijtimoiy xo'jalik to'g'risidagi fan deb ham hisoblamoqdalar. Ayrimlar iqtisodiyot nazariyasi fanini moddiy hayotiy vositalarni ishlab chiqarish va ayirboshlashni boshqarish qonunlari to'g'risidagi fan deb ko'rsatadilar. A.Marshall esa iqtisodiyot nazariyasi (siyosiy iqtisod) fanining

predmeti insoniyat, jamiyatning me'yoridagi hayotiy faoliyatini tadqiq qilishdan iborat, deb yozadi.

Iqtisodiyot nazariyasi fani siyosiy iqtisod nomi bilan yuritilgan davrda qator darsliklarda va ayrim asarlarda uning predmeti moddiy ne'matlarni ishlab chiqarish jarayonida kishilar o'rtasida sodir bo'ladigan munosabatlarni o'rganishdan iborat, deb ko'rsatilgan edi.

AQSh va boshqa ba'zi bir mamlakatlardan kirib kelgan «Ekonomiks» darsliklarida (iqtisodiyot nazariyasi «Ekonomiks» deb yuritilgan darsliklarda) bu fanning predmeti kishilarning moddiy ehtiyojlarini to'laroq qondirish maqsadida cheklangan resurslardan samarali foydalanish muammolarini tahlil qilish, kishilarning iqtisodiy xulq-atvorini o'rganishdan iborat, deb ko'rsatilgan.

Bozor iqtisodiyotiga o'tilayotgan hozirgi davrda Rossiya Federatsiyasida chiqarilayotgan turli iqtisodiyot nazariyasi darsliklarida bu fanning predmeti bo'yicha bir-biriga Yaqин bo'lgan ta'riflar berilmoqda.

Masalan, iqtisod fanlari doktorlari, professorlar L.S.Tarasevich va A.I.Dobrininlar boshchiligida chiqarilgan «Iqtisodiyot nazariyasi» darsligida bu fan «Ratsional xo'jalik yuritish tizimining tarkibiy evolyutsiyasini, haqiqiy boylikni va jamiyatning ayrim a'zolari va guruhlarining farovonligi, iqtisodiy o'sishning omillari va qonuniyatlarini o'rganadi», deb ko'rsatilgan.[5]

Akadcmiklar G.P.Juravlcva va V.I.Vidyapinlar boshchiligida chiqarilgan «Umumiy iqtisodiyot nazariyasi» nomli darslikda professor A.I.Dobrininning fikriga asoslangan holda: «Umumiy iqtisodiyot nazariyasi ijtimoiy fan bo'lib, u cheklangan resurslar sharoitida ehtiyojlarni qondirish maqsadida moddiy ne'matlarni ishlab chiqarish, ayirboshlash, taqsimlash va iste'mol qilish jarayonlarida kishilar va guruhlarning xulq-atvorini o'rganadi», deyilgan.[6]

---

[5] Ekonomicheskaya teoriya. (Uchebnik dlya VUZov). Sankt-Peterburg, 1997, s. 18.

[6] Ekonomicheskaya teoriya (politekonomiya): Uchebnik/ Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, akad. G.P.Juravlevoy. – 4-ye izd. M.: INFRA-M, 2004, s. 31.

Prof. V.D.Kamayev boshchiligidagi mualliflar tomonidan yozilgan «Iqtisodiyot nazariyasi» asoslari bo'yicha darslikda iqtisodiyot fanining predmeti — cheklangan resurslar dunyosida ne'matlarni ishlab chiqarishdagi kishilarning xulq-atvori va uni boshqarishni o'rganishdan iborat deb ta'kidlanadi.[7]

Prof. D.D.Moskvin boshchiligidagi mualliflar tomonidan yozilgan «Iqtisodiyot nazariyasi asoslari» darsligida iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti – ishlab chiqarish munosabatlarini va ularning ishlab chiqarish kuchlari bilan o'zaro ta'sirini o'rganadi deyiladi.[8]

Prof. Ye.F.Borisov o'zining «Iqtisodiyot nazariyasi» nomli kitobida fanning predmetiga qisqagina – u iqtisodiy munosabatlarni o'rganadi, deb aytib o'tib ketadi.[9]

Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti to'g'risida bildirilgan bu barcha fikrlardan ko'rinib turibdiki, siyosiy iqtisodga doir darslik va boshqa kitoblarda ishlab chiqarish jarayonida kishilar o'rtasida sodir bo'ladigan munosabatlarni o'rganishga alohida e'tibor berilgan bo'lsa, «Ekonomiks»da va bozor iqtisodiyotiga doir Rossiyada chiqarilgan darsliklarning ko'pchiligida asosan kishilarning resurslarga, moddiy ashyo va buyumlarga bo'lgan munosabatini, xatti-harakatini o'rganishga, cheklangan iqtisodiy resurslardan unumli foydalanishlariga alohida e'tibor berilgan.

Bizning fikrimizcha, iqtisodiyot nazariyasi fani masalaning u tomonini ham, bu tomonini ham chetda qoldirmasligi, masalaga bir tomonlama yondashuvga yo'l qo'ymasligi lozim. Chunki har qanday mehnat, har qanday ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish, eng avvalo, tabiat ashyolari, moddiy vositalar, pul mablag'lari orqali amalga oshiriladi va ulardan foydalaniladi. Shuning uchun mavjud resurslarga, ishlab

---

[7] Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamayeva. 10-ye izd., pererab. i dop. M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 2004, s. 10.

[8] Osnovы ekonomicheskoy teorii. Politekonomiya: Uchebnik /Pod red. d-ra ekon. nauk, prof. D.D.Moskvina. Izd. 3-ye, ispravl. – M.: Yeditorial URSS, 2003, s. 24.

[9] Ye.F.Borisov. Ekonomicheskaya teoriya: ucheb. 2-ye izd., pererab. i dop. M.: TK Velbi, Izd-vo Prospekt, 2005, s. 55.

chiqarilgan tovar va xizmatlarga, ulardan unumli foydalanishga bo'lgan munosabat, ishlab chiqarish omillarining o'zaro bog'liqligi va bir-biriga ta'sirida o'rganilishi lozim. Boshqa tarafdan, hech qanday mehnat yoki ishlab chiqarish alohida olingan kishi yoki guruh tomonidan, boshqalar bilan aloqalarsiz, munosabatlarsiz amalga oshirilmaydi. Ular ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish jarayonida bir-birlari bilan, albatta, o'zaro munosabatda bo'ladilar va shu munosabatga qarab harakat qiladilar, o'z xulq-atvorlarini, xatti-harakatlarini belgilaydilar. Demak, iqtisodiyot nazariyasi fani shu munosabatlarning ikki tomonini qamrab olgan bo'lishi, ularni o'rganishi lozim. Bundan tashqari, mazkur munosabatlar, xatti-harakatlar ishlab chiqarish jarayonining o'zidagina emas, balki takror ishlab chiqarishning barcha fazalarida ishlab chiqarish, ayirboshlash (sotib olish, sotish), taqsimlash va foydalanish, ya'ni iste'mol qilish jarayonlarida ham sodir bo'ladi. Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmetini aniqlashda shu narsani esdan chiqarmaslik kerakki, iqtisodiyotning ko'pgina tomonlari aniq iqtisodiy fanlar, ya'ni sanoat iqtisodiyoti, savdo iqtisodiyoti, agroiqtisodiyot va agrobiznes, iqtisodiy axborot, mikroiqtisodiyot, makroiqtisodiyot, menejment kabi fanlar tomonidan o'rganiladi.

Iqtisodiyotning ayrim tomonlari esa moliya, soliq va soliqqa tortish, kredit, pul muomalasi, bank ishi, bojxona ishi, statistika, ekonometrika, tashqi iqtisodiy aloqalar, buxgalteriya hisobi, xo'jalik faoliyati tahlili kabi fanlarda o'rganiladi.

Iqtisodiyot nazariyasi bu fanlar bilan chambarchas bog'liq holda mavjud bo'ladi, ulardan ayrim aniq tomonlarni oladi va rivojlantiradi. Lekin iqtisodiyot nazariyasi fani aniq iqtisodiy fanlarning nazariy asosi, ya'ni poydevori hisoblanadi, ularga uslubiy, nazariy yo'nalish beradi. Ularning hammasi uchun umumiy bo'lgan ilmiy tushunchalarni, qonun-qoidalarni, iqtisodiyotning turli tarmoqlari, sohalari, tomonlari o'rtasidagi aloqadorlikni va o'zaro ta'sirni o'rganadi va aniqlab beradi.

Mana shularni hisobga olib, **iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti** – iqtisodiy resurslar cheklangan sharoitda jamiyatning

cheksiz ehtiyojlarini qondirish maqsadida moddiy ne'matlarni (va xizmatlarni) ishlab chiqarish, taqsimlash, ayirboshlash va iste'mol qilish jarayonida vujudga keladigan iqtisodiy munosabatlarni, ijtimoiy xo'jalikni samarali yuritish qonun-qoidalarini o'rganishdan iborat, deb aytish mumkin.

Iqtisodiyot nazariyasi fani iqtisodiy munosabatlarning turli shart-sharoitlarda, zamon va makonda shaklan va mazmunan o'zgaruvchanligini, ularni ifoda etuvchi ilmiy tushunchalar, qonun-qoidalarning ham o'zgarib turishini, ularning doimo harakatda, rivojlanishda bo'lishini o'rganadi. Bundan tashqari, iqtisodiyot nazariyasi turli iqtisodiy voqyea-hodisalar va jarayonlarning mazmuni hamda mohiyatini o'rganibgina qolmay, ularning o'zaro aloqadorligini, bir-biriga ta'sirini ham tahlil qiladi.

Iqtisodiyot nazariyasi o'rganishi lozim bo'lgan muhim yo'nalishlardan biri cheklangan iqtisodiy resurslardan unumli foydalanish, ijtimoiy xo'jalikni samarali yuritish va boshqarish, milliy iqtisodiyotni barqaror rivojlantirishning omillari, qonuniyatlari va yo'llarini o'rganish va ko'rsatib berishdan iboratdir. Bu esa fanning predmeti, uning maqsadi va vazifalarida yanada oydinroq ko'rinadi.

Iqtisodiyot nazariyasi fanining maqsadi va vazifasini ikki tomonlama, ya'ni ham amaliy, ham nazariy tomonlarini tushuntirish mumkin.

Aksariyat hozirgi zamon iqtisodiy adabiyotlarida iqtisodiyot nazariyasining to'rt asosiy vazifasi ajratib ko'rsatiladi:

– **bilish vazifasi** – har qanday fan kabi iqtisodiyot nazariyasi ham fundamental ahamiyatga ega: jamiyatda insonlarning tabiat ashyolari, boshqa moddiy ashyolar hamda o'zaro bir-birlari bilan aloqalarida vujudga keladigan iqtisodiy munosabatlarni tadqiq etib, bizni o'rab turgan olam to'g'risidagi fikrlarimizni kengaytiradi;

– **amaliy vazifa** – amaliy iqtisodiyotning asosiy maqsadi cheklangan resurslardan unumli foydalanib iqtisodiy o'sishni ta'minlash va shu asosda o'sib boruvchi ehtiyojlarni qondira borishdan iborat. Shu maqsaddan kelib chiqib, cheklangan turli xil resurslarning har bir birligi evaziga ko'proq tovarlar

ishlab chiqarish va xizmatlar ko'rsatishni ta'minlash, har bir faoliyat turi bo'yicha xarajatlar miqdori bilan erishilgan samara, ya'ni tovar va xizmatlar miqdorini taqqoslash, resurslardan unumliroq foydalanish yo'llarini topishdan iboratdir;

– **uslubiy vazifasi** – iqtisodiyot nazariyasi fanining o'zi, tahlili va uning tamoyillari, olingan xulosalar, tadqiq etilayotgan iqtisodiy qonunlar boshqa ijtimoiy va tarmoq fanlari uchun uslubiy asos bo'lib xizmat qiladi;

– **g'oyaviy-tarbiyaviy vazifasi** – ushbu vazifa shundan iboratki, uning yordamida talabalar, mutaxassislar va iqtisodiyot ilmi o'rganuvchilarning ilmiy dunyoqarashini shakllantiradi, milliy istiqlol g'oyasini talaba yoshlar ongiga singdiradi, ularni millat manfaatlari yo'lida iqtisodiyotni rivojlantirish, milliy mahsulotni ko'paytirish, milliy pul qadrini oshirish, milliy tovarlarni jahon miqyosida bozorgir bo'lishini ta'minlash, mamlakat aholisining turmush darajasini ko'tarish ruhida tarbiyalaydi. Iqtisodiyot nazariyasi talaba yoshlarga moddiy ne'matlarning inson mehnatining mahsuli ekanligini tushuntirib, ularni mehnat hamda cheklangan resurslarni tejash ruhida tarbiyalaydi.

«Zaminimizda yashayotgan odamlarning munosib va erkin, farovon hayotini ta'minlash, har bir kishi huquq hamda imkoniyatlaridan to'liq foydalanish uchun barcha zarur sharoitlarni yaratish – jamiyatimizni isloh qilish va yangilash paytida oldimizga qo'yayotgan g'oyat muhim vazifalardandir»[10]. Bundan tashqari, iqtisodiyot nazariyasi aholini ish bilan ta'minlash, pulning qadrsizlanishi oldini olish, aholini ijtimoiy himoya qilish yo'llarini ko'rsatib berishi lozim. Iqtisodiyot nazariyasi fani makroiqtisodiyot darajasida tahlil qilib, uning sohalari, ko'rsatkichlari, omillari o'rtasidagi bog'lanishlarni, iqtisodiy o'sish yo'llarini aniqlab ko'rsatadi va davlatning ichki va tashqi iqtisodiy siyosatida ilmiy asos bo'lib xizmat qiladi.

---

[10] I.A.Karimov. Yangicha fikrlash va ishlash – davr talabi. T-5. T.: «O'zbekiston», 1997. 179-bet.

Iqtisodiyot nazariyasining maqsadi esa, eng avvalo, ilmiy bilishdan iboratdir. Shundan kelib chiqadiki, iqtisodiy jarayonlar va hodisalarni kuzatish, ulardagi shakl va mazmun o'zgarishlarini, ichki bog'lanish va aloqalarni, ziddiyatlarni, qonun-qoidalarni, tushunchalarni bilib, birinchi navbatda, talabalarga, iqtisodchi mutaxassislarga va iqtisodiyot bilan qiziquvchi boshqa xodimlarga o'rgatishdan iboratdir.

Iqtisodiyot nazariyasining biz qayd qilgan amaliy, nazariy, uslubiy va tarbiyaviy tomonlari bir-biri bilan chambarchas bog'liqdir. Amaliy iqtisodiyot nazariy bilimga ega bo'lishni, u bilan qurollanish zaruriyatini taqozo etadi. Nazariy bilim esa, oldindan ko'ra bilish va amaliy harakat yo'lini to'g'ri belgilash imkonini beradi.

Umuman olganda, iqtisodiyot nazariyasi fani iqtisodiy jarayonlar, voqyea va hodisalar sirini bilishda ilmiy qo'llanmadir.

«Pirovard maqsadimiz bo'lgan ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot qurish borasidagi intilishlarimizda biz uchun ruhiy-ma'naviy kuch, quvvat manbai, ilmiy asos – bu milliy g'oya, milliy mafkuradir»[11]. Shu aqidadan kelib chiqib, iqtisodiyot nazariyasi fani «Kishilarda yangicha iqtisodiy fikrlashni shakllantirish, ularning dunyoqarashini o'zgartirish»[12] vazifasini ham bajarardiki, bu iqtisodiyotni isloh qilish sohasidagi strategik maqsadlardan biri bo'lib hisoblanadi. Prezidentimiz Islom Karimov ta'kidlab o'tganlaridek: «Jamiyatda hayotga, o'zgarishlarga befarq qaraydigan loqayd kimsalar bo'lmasligi kerak. Bu taraqqiyotimizni orqaga surib yuboradi. Inson buyuk, ezgu orzular bilan yashasin. Uni nafaqat mamlakat, balki jahonda ro'y berayotgan hodisalar qiziqtirsin. Dunyoqarashi, ongi chegaralanib, bir qolipda qolmasin. Milliy g'urur, istiqlol

---

[11] I.A.Karimov. Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot – pirovard maqsadimiz. T.: «O'zbekiston», 2000. 463-bet.

[12] I.A.Karimov. «O'zbekiston buyuk kelajak sari». T.: «O'zbekiston», 1999. 187-bet.

mafkurasi g'oyalari unga doim hamroh bo'lsin»[13]. Bu maqsadga erishish uchun «Iqtisodiyot nazariyasi» fani Prezidentimiz I.A. Karimovning so'zlagan nutq va ma'ruzalarida, asarlarida ko'rsatib berilgan bozor iqtisodiyotiga o'tish davri tamoyillarini, o'tishning o'ziga xos yo'lini, o'zining iqtisodiy qonunlarini, yo'l-yo'riqlarini, Oliy Majlis, Vazirlar Mahkamasi qabul qilgan qarorlar asosida mamlakatimiz oldida turgan iqtisodiy muammolar va vazifalarning chuqur tahlilini, uni yechish yo'llarini yoritmog'i, o'tish davri iqtisodiyotining xususiyatlari, ko'p ukladli iqtisodning, turli shakldagi mulkchilikning vujudga kelish yo'llari, usullarini ko'rsatib bermog'i lozim.

## 4-§. Iqtisodiy qonunlar va kategoriyalar (ilmiy tushunchalar)

Iqtisodiyot nazariyasi fani iqtisodiy munosabatlarda amal qiladigan iqtisodiy qonunlarni ham o'rganadi.

Boshqacha qilib aytganda, "Iqtisodiyot nazariyasi" fanining asosiy vazifalaridan biri iqtisodiy qonunlarni bilish va uning mazmunini, amal qilish mexanizimini ochib berish hisoblanadi. Har qanday jamiyatda iqtisodiy hodisa va jarayonlar iqtisodiy qonunlar bilan boshqarilsa-da, lekin ular alohida olingan bir iqtisodiy hodisada namoyon bo'lmaydi, balki hodisalar va jarayonlarning o'zaro ta'sirida ko'rinadi, doimiy takrorlanib turadigan hukmron tamoyillar tarzida namoyon bo'ladi.

**Iqtisodiy qonunlar** iqtisodiy hayotning turli tomonlari, iqtisodiy hodisa va jarayonlar o'rtasidagi doimiy, takrorlanib turadigan, barqaror sabab-oqibat aloqalarini, ularning o'zaro bog'liqligini ifodalaydi.

Iqtisodiyot nazariyasi fani tomonidan ochib berilgan iqtisodiy qonunlar obyektiv amal qilayotgan iqtisodiy voqyelikning umumlashgan nazariy ifodasi bo'lib, u obyektiv

---

[13] I.A.Karimov. Yangicha fikrlash va ishlash – davr talabi. T-5. T.: «O'zbekiston», 1997. 149-bet.

reallikni ilmiy bilish natijasidir, ya'ni uning inson ongidagi in'ikosidir. Iqtisodiy qonunlar obyektiv xususiyatga ega bo'lib, ularning kelib chiqishi, amal qilishi, rivojlanishi va barham topishi alohida kishilarning ongiga, ularning xohish-irodasiga bog'liq emas. Ma'lum tarixiy davrlarda, ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish darajasiga, mavjud iqtisodiy tizimning xususiyati va shart-sharoitga mos keladigan iqtisodiy qonunlar vujudga keladi va amal qila boshlaydi. Lekin iqtisodiy qonunlar kishilarning iqtisodiy faoliyatidan tashqarida, ulardan ajralgan holda amal qilmaydi, balki aynan ularning faoliyati, xatti-harakatlari, iqtisodiy xulq-atvori tufayli tarkib topadi va ular orqali namoyon bo'ladi. Shuning uchun insonlar iqtisodiy qonunlarning xususiyatini bilib, ularning, talablarini hisobga olib, ulardan foydalanishlari lozim bo'ladi. Masalan, odamlar vaqtni tejash qonunini, ishlab chiqarish yoki bozor muvozanati qonunlari talablarini bilib, shunga binoan faoliyat qilsa, ish vaqti va boshqa cheklangan resurslar sarfini tejash bilan birga o'z faoliyatlarini samarali olib borishlari mumkin. Bu talablarga zid har qanday qaror va xatti-harakatlar kishilarning xohish-irodasidan qat'i nazar, muqarrar ravishda xo'jalik faoliyatida qiyinchiliklarga, resurslar isrofgarchiligiga olib keladi.

Iqtisodiy qonunlar ham tabiat qonunlarga o'xshab, uni bilib, o'z faoliyatida foydalanilsa insoniyatga, katta foyda keltiradi, agar uning mavjudligini tan olmasdan, talablarini bilmasdan yoki mensimasdan ko'r-ko'rona xatti-harakat qilinsa, bu katta salbiy ijtimoiy-iqtisodiy oqibatlarga olib keladi. Lekin iqtisodiy qonunlar tabiat qonunlari bilan tamomila bir xil emas. Ularning farqi shundaki, tabiat qonunlari doimiydir, iqtisodiy qonunlar esa ijtimoiy hayot qonunlari bo'lib, tarixiydir va o'zgaruvchandir, chunki u kishilarning faoliyati bilan bog'liq bo'lib kishilik jamiyati mavjud bo'lganda paydo bo'ladi va amal qiladi.

"Iqtisodiyot nazariyasi" fani iqtisodiy qonunlarni quyidagi guruhlarga turkumlaydi:

1. **Umumiy iqtisodiy qonunlar** kishilik jamiyati rivojlanishining barcha bosqichlarida amal qiladi. Masalan,

vaqtni tejash qonuni, ehtiyojlarning tez o'sib borish qonuni, takror ishlab chiqarish qonuni, ishlab chiqarish munosabatlarining ishlab chiqaruvchi kuchlar xususiyati va rivojlanish darajasi mos kelishi qonuni va boshqalar.

2. **Xususiy yoki davriy iqtisodiy qonunlar** insoniyat jamiyati taraqqiyotining ma'lum bosqichlarida amal qiladi. Masalan, talab qonuni, taklif qonuni va qiymat qonuni.

3. **Maxsus, o'ziga xos iqtisodiy qonunlar** alohida olingan iqtisodiy tizim sharoitida amal qiladi. Masalan, qo'shimcha qiymat qonuni.

Umumiy iqtisodiy qonunlar ijtimoiy taraqqiyot qonunlari sifatida, ularni belgilovchi boshqaruvchi qonunlar sifatida namoyon bo'ladi va har bir tarixiy bosqichda ularning roli o'zgarib boradi. Umumiy iqtisodiy qonunlar bilish, yaxlit va keng ma'noda iqtisodiyot nazariyasi fani predmetini aniqlashda muhim ahamiyatga egadir. Iqtisodiy qonunlar bilan bir qatorda iqtisodiyot nazariyasi fani iqtisodiy jarayonlarining alohida tomonlarini tavsiflaydigan iqtisodiy kategoriyalarni (ilmiy tushunchalarni) ham ta'riflab, ularning mazmunini ochib beradi.

**Iqtisodiy kategoriyalar** doimo takrorlanib turadigan, iqtisodiy jarayonlar va real hodisalarning ayrim tomonlarini ifoda etuvchi ilmiy-nazariy tushunchadir.

Iqtisodiy kategoriyalar (ilmiy tushunchalar) kishilar tomonidan o'ylab topilmagan balki, real iqtisodiy hodisalarni ifoda etadigan ilmiy tushuncha bo'lib, ilmiy fikrlash mahsulidir. Masalan, bozor, kapital, ishchi kuchi, iqtisodiy muvozanat, moliya, kredit va boshqalar shular jumlasidandir. Iqtisodiy qonunlar bilan iqtisodiy kategoriyalarning farqi shundaki, birinchisi iqtisodiyotning turli bo'g'inlari, sohalari, bo'laklari orasidagi bog'liqlikni, ularning biri o'zgarsa, albatta, ikkinchisi ham o'zgarishi mumkinligini ko'rsatadi. Iqtisodiy kategoriya – ilmiy tushunchalar esa, iqtisodiy hodisalarning bir tomonini, uning mazmunini ifoda etadi. Masalan, narx, talab degan tushunchalar orqali biz, eng avvalo, bu tushunchalarning iqtisodiy mazmunini tushunib olamiz. Talab qonuni orqali

esa, talab hajmi bilan narx o'rtasidagi aloqadorlikni bilib olamiz.

Shuning uchun, har bir iqtisodiy qonun atrofida ikki yoki bir nechta ilmiy tushunchalar bo'lishi mumkinki, ularni bilmasdan turib iqtisodiy qonunning mazmuni tushunish va uning tabiatini bilish qiyindir. Masalan, biz yuqorida aytganimizdek, talab qonuni mohiyatini bilib olishimiz uchun narx va talab tushunchalari mazmunini bilishimiz zarur bo'lsa, qiymat qonunini tushunish uchun tovar, pul, qiymat, narx, mehnat, kabi tushunchalarning mazmuni bilan tanish bo'lishimiz lozim.

Umuman olganda, iqtisodiy qonunlar va kategoriyalar bir-birlari bilan bog'liq bo'lib, ular bir-birini to'ldiradi. Ular birgalikda iqtisodiy taraqqiyot jarayonlarini aks ettiradi.

## 5-§. Iqtisodiy jarayonlarni ilmiy bilishning uslublari

Haqiqiy fanning amalda vujudga kelishi faqatgina tadqiqot predmetining shakllanishi bilan emas, shu bilan birga uning bilish usulining qaror topishi bilan ham bog'liqdir. **Uslubiyat** – bu ilmiy bilishning tamoyillari tizimi, yo'llari, qonun-qoidalari va aniq hadislaridir. Bu obyektiv reallikni bilish dialektikasi, mantiqi va nazariyasini o'z ichiga oluvchi bir butun ta'limotdir. Uslubiyat umumilmiy tavsifga ega, lekin har bir fan o'zining predmetidan kelib chiqib, o'zining ilmiy bilish usullariga ega bo'ladi. Shuning uchun uslubiyat umumilmiy va ayni vaqtda xususiy bo'ladi.

**Dialektik usul** qoidalari ilmiy bilishning umumiy usuli bo'lib xizmat qiladi. Iqtisodiyot nazariyasida qo'llaniladigan bu tamoyillar quyidagilardir:

1. Iqtisodiyot bir-biri bilan aloqada, chambarchas bog'liqlikda, ziddiyatda, o'zaro ta'sir qilib turadigan turli bo'g'inlardan, bo'laklardan iborat yaxlit bir jarayonki, u doimo harakatda, rivojlanishda, mazmun va shakl jihatdan o'zgarib turadigan ichki va tashqi hodisalar bilan aloqada bo'ladi.

2. Iqtisodiy jarayonning har bir bo'lagini alohida olib, uning o'ziga xos xususiyatlarini, kelib chiqish va yo'q bo'lish sabablari va oqibatlarini, uning ijobiy va salbiy jihatлaрини, ichki va tashqi aloqadorlik va bog'liqlik tomonlarini zamon va makonda o'rganish. Bu yerda shu narsani hisobga olmoq lozimki, biron-bir iqtisodiy hodisa o'zi bir jarayonning oqibati, natijasi bo'lgani holda, boshqa bir iqtisodiy jarayonga sabab yoki omil bo'lishi mumkin. Masalan, mashina, dastgoh, asbob-uskunalar bir ishlab chiqarish jarayonining oqibati, natijasi bo'lgani holda ikkinchi ishlab chiqarish jarayonining omili, sababi bo'lib xizmat qiladi. Ishlab chiqarishdagi o'zgarishlar taqsimot va iste'mol sohalarida o'zgarish bo'lishiga, qishloq xo'jaligidagi o'zgarishlar esa sanoatda o'zgarish bo'lishiga turtki bo'ladi va h. k.

3. Iqtisodiy jarayonlarni oddiydan murakkabgacha, pastdan yuqorigacha rivojlanishida deb qarash. Bu yerda son jihatidan o'zgarishlar to'plana borib, sifat jihatidan o'zgarishga olib kelishini hisobga olish zarur.

4. Ichki qarama-qarshiliklar birligiga va ularning o'zaro kurashiga rivojlanishning manbai deb yondashish.

Iqtisodiy faoliyatlar, hodisa va jarayonlar tabiiy, moddiy, shaxsiy omillar, pul маблағlari kabi omillarga tayangan holda kechadi, bu omillar o'zaro chambarchas bog'liq hamda ziddiyatda bo'ladi va bir-biriga ta'sir ko'rsatadi, ular doimo sifat hamda miqdor jihatdan o'zgarib turadi, turli davrlarda turlicha ijtimoiy shaklga ega bo'ladi, eski iqtisodiy qonunlar, tushunchalar o'rniga yangilari paydo bo'ladi. Ana shular hisobga olinsa, bu fan uchun dialektika qoidalarini qo'llashning qanchalik zarurligi va muhimligi darhol namoyon bo'ladi.

Dialektik dunyoqarash – bu qadimgi yunon falsafasidan boshlab to hozirgacha butun kishilik jamiyati ma'naviy taraqqiyoti tarixida inson aql-idroki erishgan buyuk yutuqdir. Dialektik uslubning mohiyati o'rganilayotgan jarayonning ichki ziddiyatlar tufayli o'z-o'zidan harakatda bo'lishini tushuntirishdan iborat va bu narsa har qanday fanga, jumladan, iqtisodiyot nazariyasi faniga ham taalluqlidir.

Shu bilan birga, iqtisodiyot nazariyasi fanining o‘ziga xos tadqiqot usullari ham mavjuddir, ulardan eng muhimi ilmiy abstraksiyadir. Iqtisodiy jarayonlarning mohiyati o‘zgarishini o‘rganishda mikroskoplardan, kimyoviy laboratoriyalardan foydalanib bo‘lmaydi, bunda abstraksiya kuchi ishga solinadi.

**Ilmiy abstraksiya usuli** – tahlil paytida xalal berishi mumkin bo‘lgan ikkinchi darajali narsalar, voqyea-hodisalarni fikrdan chetlashtirib, o‘rganilayotgan jarayonning asl mohiyatiga e’tiborni qaratishdir. Bu usul yordamida o‘rganilayotgan voqyea va hodisaning ichki, ko‘zga ko‘rinmaydigan mohiyati, uning asl mazmuni bilib olinadi.

**Tahlil va sintez usuli**. **Tahlil** – bu o‘rganilayotgan bir butunni alohida qismlarga ajratish va ularni izchillik bilan tahlil qilish. **Sintez** – bu o‘rganilgan qismlardan olingan xulosa va natijalarni bir butun yaxlit jarayon deb qarab umumiy xulosa chiqarishdir. Murakkab iqtisodiy tizimlar ana shu yo‘l bilan o‘rganiladi, iqtisodiy tizim butunicha tasvirlab beriladi.

**Mantiqiylik va tarixiylikning birligi usuli**. Iqtisodiyot nazariyasida tarixiylik dalili tarixiy rivojlanish nuqtai nazaridan tadqiqot olib borish zarurligini taqozo qiladi. Chunki iqtisodiy jarayonlar tarixiy jarayon sifatida rivojlanadi. Mantiqiylik usulida jarayonlar faqatgina tarixiy nuqtai nazardan emas, shu bilan birga asosiy ichki zarur qonuniy bog‘lanishlar bo‘yicha ham tahlil qilinadi.

Foydalanilayotgan usullar ichida **eksperiment** ma’lum o‘rin egallaydi, iqtisodiy o‘sishning keskin o‘zgarishi bosqichlarida, jumladan iqtisodiyotning inqiroz va beqarorlik bosqichlarida eksperimentdan keng foydalaniladi. Iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish paytida eksperiment alohida o‘ringa ega. Iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish uchun puxta tayyorgarlik ko‘rish, ya’ni ilmiy tajriba, eksperiment o‘tkazish hisob-kitob vositasiga asoslanish va ilmiy yo‘nalishlarni ishlab chiqish talab etiladi.

**Makroiqtisodiy va mikroiqtisodiy tahlilni qo‘shib olib borish**. Mikroiqtisodiy tahlilda iqtisodiyotning boshlang‘ich bo‘g‘ini bo‘lmish korxona va firmalarning ichki jarayonlarini alohida iqtisodiy subyektlarning xatti-harakati, xulqi tadqiq

qilinadi. Bu tahlilda alohida olingan tovarlarning xarajatlari, kapital va boshqa resurslardan foydalanishning, narx tashkil topishining, ish haqi to'lashning, talab va taklif tarkib topishining shakl va mexanizmlarini o'rganish markaziy o'rin tutadi.

Makroiqtisodiy tahlil makromutanosiblikni ta'minlash asosida milliy iqtisodiyot faoliyatining to'la tadqiqoti bilan shug'ullanadi. Milliy mahsulot, bahoning umumiy darajasi, inflyatsiya, ishchi kuchining ish bilan bandligi masalalari bu tahlil ob'yekti bo'lib hisoblanadi. Mikroiqtisodiyot va makroiqtisodiyot o'zaro bog'langan va bir-biri bilan o'zaro ta'sirda bo'ladi.

**Induksiya va deduksiya** biriga qarama-qarshi bo'lgan, ammo o'zaro bog'liqlikdagi fikrlash usulidir. Fikrning xususiy faktlardan umumiy faktlarga qarab harakati **induksiya**, aksincha, umumiy faktlardan xususiy faktlarga tomon harakati **deduksiya** deb ataladi.

Iqtisodiy jarayonlarni o'rganish va tahlil qilishda **ikki tomonlama yondashuv usuli.** Bunda barcha iqtisodiy jarayonlar qiymat va naflilik nuqtai nazaridan tahlil qilinadi va xulosa chiqariladi. Aks holda bir tomonlamalikka yo'l qo'yilib, yanglish tasavvurga va noto'g'ri xulosalarga olib kelishi mumkin.[14]

Iqtisodiy jarayonlarni miqdoriy jihatdan tahlil qilishda **taqqoslash, statistik, matematik va grafik usullaridan** keng foydalaniladi. Ayniqsa, hozirgi davrda grafik usulni keng o'zlashtirish va qo'llash zarurdir. Grafiklar nazariya modellarini ifodalashda vositachi bo'lib xizmat qiladi. Aniqroq qilib aytganda, grafik usul o'zgaruvchi miqdorlar o'rtasidagi bog'liqlikni ko'rgazmali qilib tasvirlaydi.

Bu usullar yordamida iqtisodiy jarayonlar va hodisalarning mazmunini, ulardagi o'zgarishlarni, kelib chiqish sabab-oqibatlarini bilish mumkin bo'ladi.

---

[14] Bu usulning nazariy va amaliy ahamiyati professor Sh. Shodmonov, dots. Z. Baubekova tomonidan chop etilgan «Innovatsionnic metodi v prepodavanii ekonomicheskoy teorii» kitobida batafsil bayon etilgan.

## Xulosalar

1. Iqtisodiyotning bosh masalasi – ehtiyojlarning cheksiz o'sib borishi va iqtisodiy resurslarning cheklanganligi o'rtasidagi ziddiyat va uni hal qilish yo'lini izlab topishdan iboratdir. Bu ziddiyatli holatni yechish zaruriyati kishilar oldiga quyidagi muammolarni qo'yadi:

a) ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishning optimal variantlarini (eng zarur va tejamli turlarini) tanlab olish va resurslarni ko'proq ishlab chiqarishga jalb qilish;

b) mavjud resurslarning har bir birligidan tejab-tergab, samarali foydalanish;

v) fan-texnika yutuqlarini va yangi texnologiyalarni joriy qilib, yangi energiya, material, xom ashyo turlari, ularning manbalarini topib, foydalanishga jalb qilish, resurslar unumdorligining oshishiga erishish;

g) kishilarning chuqur iqtisodiy bilimlarga ega bo'lishi.

2. «Iqtisodiyot nazariyasi» fan sifatida shakllanguncha bosib o'tgan yo'l va unda vujudga kelgan g'oyalar, oqimlar juda murakkab, ko'pincha bir-biriga zid va qarama-qarshidir. Shu bilan birga aytishimiz kerakki, hech qaysi iqtisodiy maktabning nazariyalarini mutlaq va doimiy haqiqatga ega deb bo'lmaydi. Shunday bo'lsa-da, ular bir-birini to'ldiradi.

3. «Iqtisodiyot nazariyasi» fani barcha iqtisodiy fanlarning nazariy-uslubiy asosidir. U fundamental fan bo'lib, odamlarning hayot faoliyatiga yo'naltirish beradi, ularni nazariy-uslubiy bilim bilan qurollantiradi.

4. Iqtisodiyot nazariyasi jamiyat taraqqiyoti to'g'risidagi ijtimoiy fan bo'lib, u turli ijtimoiy-gumanitar fanlar bilan chambarchas bog'liqdir.

5. Iqtisodiyot nazariyasi nafaqat nazariy fan, balki u bevosita amaliy ahamiyat ham kasb etadi. Iqtisodiyot nazariyasini bilmay turib, murakkab iqtisodiy jarayonlarni to'g'ri hal qilib bo'lmaydi.

6. «Iqtisodiyot nazariyasi» fani doirasida inson va jamiyatni yashash faoliyatining ijtimoiy, axloqiy, milliy va tarixiy tomonlarini tadqiq qilish bilish mumkin.

7. Iqtisodiyot nazariyasining bilish, amaliy, uslubiy va g'oyaviy-tarbiyaviy vazifalari mavjud. Ayniqsa, mamlakatimiz mustaqillikka erishgandan so'ng, o'sib kelayotgan yosh avlodni milliy vatanparvarlik ruhida tarbiyalashda iqtisodiyot nazariyasining . g'oyaviy-tarbiyaviy vazifasining ahamiyati tobora oshib bormoqda.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Iqtisodiyot — cheklangan iqtisodiy resurslardan unumli foydalanib, insonlar uchun zarur bo'lgan hayotiy vositalarni ishlab chiqarish va yetkazib berishga qaratilgan va chambarchas bog'liqlikda amal qiladigan faoliyatlar birligini ta'minlovchi iqtisodiy tizim.

Ehtiyoj – insonning yashashi va kamol topishi uchun kerakli hayotiy vositalarga bo'lgan zaruriyat.

Iqtisodiy resurslar — ma'lum davrda bir mamlakat ixtiyorida to'plangan va mavjud bo'lgan ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish, ularni iste'molchilarga yetkazib berish va iste'mol jarayonlarida qo'llanilishi mumkin bo'lgan vositalar, qo'r-qutlar, imkoniyatlar va manbalardir.

Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti — iqtisodiy resurslar cheklangan sharoitda jamiyatning cheksiz ehtiyojларини qondirish maqsadida hayotiy ne'matlarni (va xizmatlarni) ishlab chiqarish, taqsimlash, ayirboshlash va ularni iste'mol qilish jarayonida vujudga keladigan iqtisodiy munosabatlar tizimini, ijtimoiy xo'jalikni samarali yuritish qonun — qoidalarini o'rganishdan iboratdir.

Iqtisodiy qonunlar – iqtisodiy hayotning turli tomonlarini, iqtisodiy hodisa va jarayonlar o'rtasidagi takrorlanib turadigan, barqaror sabab-oqibat aloqalarini, ularning o'zaro bog'liqligini ifodalaydi.

Iqtisodiy kategoriyalar – doimo takrorlanib turadigan iqtisodiy jarayonlar va real hodisalarning ayrim tomonlarini ifoda etuvchi ilmiy-nazariy tushunchalar.

Uslubiyat – iqtisodiy jarayonlarni ilmiy bilishning tamoyillari, yo'llari, qonun – qoidalari, aniq hadislari tizimidir.

Ilmiy abstraksiya – iqtisodiy jarayonlarni ilmiy bilishda qo'llaniladigan usullardan biri bo'lib, tahlil paytida xalaqit beruvchi ikkinchi darajali voqyea-hodisalarni e'tibordan chetlashtirib, asosiy o'rganilayotgan hodisaning asl mohiyatiga fikrni qaratishdir.

**Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar**

1. Iqtisodiyot tushunchasi va uning bosh masalasi nima?
2. Ehtiyoj nima? Uning qanday turlarini bilasiz?
3. Iqtisodiy resurs tushunchasiga va uning turlariga ta'rif bering.
4. Nima uchun hayotiy vositalarni ishlab chiqarish va yetkazib berish insonning turli xil faoliyatlari ichida eng asosiylari hisoblanadi?
5. Iqtisodiyot nazariyasi fanining predmeti nimadan iborat? U boshqa iqtisodiy fanlar ichida qanday o'rin tutadi?
6. Iqtisodiyot nazariyasi fan sifatida shakllanishida qanday ilmiy maktab va yo'nalishlar vujudga kelgan?
7. Iqtisodiyot nazariyasining qanday vazifalari mavjud? Bu vazifalarning bugungi kundagi ahamiyati nimalarda namoyon bo'ladi?
8. Iqtisodiy qonunlar nima va ularning qanday turlari mavjud? Iqtisodiy qonunlarning iqtisodiy kategoriyalardan farqi nimada namoyon bo'ladi?
9. Iqtisodiyot nazariyasini o'rganishda qanday usullardan foydalaniladi?
10. Makroiqtisodiy tahlil bilan mikroiqtisodiy tahlil o'rtasidagi farq nimadan iborat?

# II BOB. IShLAB ChIQARISh JARAYONI VA UNING NATIJALARI

Biz oldingi bobda aytganimizdek, inson yashamog'i uchun ovqatlanishi, kiyinishi, shuningdek, uy-joy, ro'zg'or buyumlari, turli jihozlarga ega bo'lmog'i zarurdir. Bu zarur hayotiy vositalarning barchasi inson mehnati bilan yaratiladi. Kimdir g'alla yetishtiradi, kimdir un tayyorlaydi, kimdir bu undan non ishlab chiqaradi, kimdir paxta xom ashyosi yetishtiradi, kimdir paxtadan tola ishlab chiqaradi, yana kimdir toladan ip qilib to'qiydi, kimdir kiyim-kechak tikadi va hokazo.

Shunday qilib, insoniyat iste'mol qilmasa yashay olmaganidek, ishlab chiqarmasdan ham tura olmaydi. Shuning uchun insoniyat taraqqiyotining hamma bosqichlarida va barcha zamonlarda, barcha mamlakatlarda inson hayotining asosini moddiy ne'matlar ishlab chiqarish va xizmatlar ko'rsatish tashkil etadi. Lekin ming afsuslar bo'lsinki, ko'pgina iqtisodiyot nazariyasi kitoblarida, ayniqsa, keyingi vaqtlarda nashrdan chiqqan darslik va o'quv qo'llanmalarida ishlab chiqarish jarayonini yoritish e'tibordan chetda qolib ketmoqda. Bu bir tomondan, talabalarning mahsulotlar (tovarlar va xizmatlar) qayerda, kim tomonidan, qanday ishlab chiqarilishini, texnika va texnologiyalarning qayerda qo'llanilishini va qanday bo'lishini tushunmaslikka olib kelsa, ikkinchi tomondan, butun ishlab chiqarish jarayonida sodir bo'layotgan ishlab chiqarish munosabatlaridan bexabar qolishiga sabab bo'lmoqda. Xolbuki, ishlab chiqarish jarayonida sodir bo'ladigan munosabatlar ayirboshlash, taqsimot va iste'mol jarayonlarida bo'ladigan munosabatlarga yo'nalish beradi va ta'sir qiladi. Ishlab chiqarish bo'lmasa, ayirboshlanadigan, taqsimlanadigan narsaning o'zi bo'lmaydi. Chunki ishlab chiqarish jarayonida qanday shakldagi

munosabatlar sodir bo'lsa, boshqa fazalardagi munosabatlar ham shunday shaklda sodir bo'ladi. Shuning uchun ishlab chiqarish jarayonidagi munosabatlarni bilmaslik ko'pgina chalkashliklarga olib keladi.

Ayrim adabiyotlarda daromadlar yaratiladi va ishlab chiqariladi degan fikrlarning uchrab qolishining sababi ham ishlab chiqarish jarayonidagi munosabatlarni bilmaslikdan deb o'ylaymiz. Ma'lumki, ishlab chiqarishda faqat mahsulot ishlab chiqariladi, ular sotilib taqsimlangandan keyingina turli ko'rinishdagi daromadlar shakllanadi. Shuning uchun biz ishlab chiqarish jarayonida sodir bo'ladigan munosabatlarni o'rganish ilmiy va uslubiy ahamiyatga ega deb o'ylaymiz va shunga ko'ra, bu jarayonni batafsil ko'rib chiqish zarur deb hisoblaymiz.

Bu bobda bir-biri bilan uzviy bog'liq bo'lgan ishlab chiqarish omillari va ishlab chiqarish jarayoniga tegishli muammolar qarab chiqiladi. Dastlab ishlab chiqarishning omillari tavsiflanadi, ishlab chiqarishning maqsadi va mazmuni ochib beriladi, so'ngra uning natijalari va samaradorligi bilan bog'liq masalalar bayoni beriladi. Tahlilda «ishlab chiqarish imkoniyati» tushunchasiga ham o'rin ajratiladi. Bobning oxirida keyingi qo'shilgan mahsulot va uning kamayib borishi, keyingi qo'shilgan mehnat va kapital unumdorligining pasayib borishi qonunining mazmuniga tegishli marjinalistik g'oyalar bilan tanishtiriladi.

## 1-§. Ishlab chiqarish omillari va ularning tarkibi

Moddiy va ma'naviy ne'matlarni yaratish, xizmatlar ko'rsatish inson hayoti, uning yashashi va kamol topishi uchun moddiy asosdir. Shuning uchun ishlab chiqarishning to'xtovsiz takrorlanishi va uni rivojlantirish har doim eng muhim iqtisodiy qonuniyat va ob'yektiv zaruriyatdir.

Har qanday jamiyatda ishlab chiqarishning amalga oshishi, eng avvalo, uning ro'y berishi uchun bu jarayonda qatnashadigan omillar mavjud bo'lmog'i lozim. Iqtisodiyotning tizimi va shaklidan qat'i nazar ishlab chiqarish yoki xizmat ko'rsatishning

hamma sohalari uchun umumiy bo'lgan uchta omil: ishchi kuchi, mehnat qurollari va mehnat predmetlari bo'lishi shart (1-chizma).

**Ishchi kuchi** deb, insonning mehnat qilishga bo'lgan aqliy va jismoniy qobiliyatlarining yig'indisiga aytiladi. Ishchi kuchi mehnat qobiliyatiga ega bo'lgan kishilar uchun xosdir. Lekin ishchi kuchi insonning o'zi emas yoki uning mehnati ham emas, uning qobiliyatidan iboratdir.

**Mehnat qurollari** deb, inson uning yordamida tabiatga, mehnat predmetlariga ta'sir qiladigan vositalarga aytiladi (mashinalar, stanoklar, traktorlar, qurilmalar, uskunalar va boshqalar). **Mehnat predmetlari** esa bevosita mehnat ta'sir qiladigan, ya'ni mahsulot tayyorlanadigan narsalardir (yer-suv, xom ashyo va boshqa turli materiallar). Mehnat predmetlari tabiatda tayyor holda uchrashi mumkin yoki oldingi davrdagi mehnat mahsuli, ya'ni xom ashyo bo'lishi mumkin. Mehnat qurollari va mehnat predmetlari birgalikda ishlab chiqarish vositalari deb yuritiladi. Bu esa mehnat jarayonining tabiatidan kelib chiqadi; shuning uchun ham ishlab chiqarish vositalari hamma ijtimoiy-iqtisodiy tizimlar, insoniyat taraqqiyotining hamma bosqichlari uchun xosdir.

Mehnat vositalarini mehnat predmetlariga ta'sir etish xususiyatiga ko'ra, bir nechta katta guruhlarga bo'lish mumkin. **Birinchi guruhga** mashinalar, mexanizmlar, stanoklar, uskunalar, turli xil apparatlar va boshqalardan iborat mehnat qurollarini kiritish mumkin. Ularning yordamida ishchi tabiat ashyolari va kuchlariga bevosita ta'sir qiladi va bu ashyolarni o'zining iste'moli uchun zarur bo'lgan shaklga keltiradi.

**Ikkinchi guruhga** materiallarni saqlash uchun mo'ljallangan mehnat vositalari (sisternalar, turli xil bochkalar, quvurlar, omborlar va boshqalar) kiritiladi.

**Uchinchi guruhga** ishlab chiqarish jarayonida bevosita qatnashmaydigan, lekin unga shart-sharoit yaratib beradigan mehnat vositalari kiradi. Lekin bu vositalarsiz ishlab chiqarish jarayonining amalga oshishi mumkin emas yoki to'la va samarali amalga oshmasligi mumkin. Bularga binolar, yo'llar va boshqalar misol bo'la oladi.



**1-chizma. Mehnat jarayoni zaruriy shartlarining turkumlanishi**

Hozirgi fan-texnika inqilobi davrida ishlab chiqarishning rivojlanishida mehnat predmetlarining ahamiyati oshib bormoqda. Materiallarning tabiatda tayyor holda uchramaydigan yangi turlari yaratilmoqda. Ishlab chiqarish omillari insoniyat taraqqiyotining hamma bosqichlari uchun umumiy bo'lsa-da, bu omillarga turli adabiyotlarda turlicha ta'rif berishadi va ularni turlicha tushuntirishadi.

Jumladan, «Siyosiy iqtisod» darsliklarida ishlab chiqarishning ikki omili: moddiy va shaxsiy omillari mavjudligi tan olinadi. Bunda mehnat qurollari va mehnat predmetlari (yer-suv, yer osti boyliklari kabi tabiiy boyliklar ham) ishlab chiqarish vositalari deyiladi va ishlab chiqarishning moddiy omilini tashkil etadi, ishchi kuchi esa uning shaxsiy omili deb yuritiladi. Hozirgi bozor iqtisodiyotiga doir ko'pchilik adabiyotlarda esa ishlab chiqarishning to'rt omili: mehnat, kapital, yer-suv, tadbirkorlik qobiliyati tan olinadi.

Bu yerda ishchi kuchi bilan mehnat o'rtasidagi farqni anglab olish juda muhimdir. Chunki, mehnat insonning to'g'rirog'i ishchi

kuchining ma'lum maqsadga qaratilgan faoliyati jarayoni bo'lib, ishchi kuchi tushunchasidan tamomila boshqa tushunchadir. Ko'pgina adabiyotlarda esa ularni sinonim (bir xil tushuncha) deb qarashadi va ko'pgina chalkashliklar keltirib chiqaradi. Bizga ma'lumki, mehnat turli omillarning birikib, amal qiladigan jarayonidir. Ishchi kuchi, yuqorida aytganimizdek, insonning mehnatga bo'lgan aqliy va jismoniy qobiliyati, uning bilim, malaka darajasi bilan birgalikda ishlab chiqarishga qatnashishiga tayyor turgan omil bo'lib xizmat qiladi, mehnat esa ishchi kuchining ishlab chiqarish vositalari bilan qo'shilishi natijasida sodir bo'ladigan va ma'lum samara olishga qaratilgan faoliyatdir.

Shuning uchun biz mehnat degan tushunchani emas, balki ishchi kuchi degan tushunchani ishlab chiqarishning omili deb bilamiz va ishlab chiqarish omillari ishchi kuchi, kapital, yer-suv va tadbirkorlik qobiliyatidan iborat deb ta'kidlaymiz (2-chizma).




**2-chizma. Ishlab chiqarish omillarining turkumlanishi**

Ishchi kuchi insonning mehnatga bo'lgan aqliy va jismoniy qobiliyatlarining yig'indisi bo'lganligi uchun bozor iqtisodiyoti davrida inson emas, mehnat jarayoni ham emas, balki ishchi kuchi tovar sifatida sotiladi, uning boshqa tovarlar kabi qiymati va nafliligi mavjuddir va binobarin, uning bozori bo'ladi. Shuning uchun hozirgi kunda keng qo'llanilayotgan mehnat bozori tushunchasi o'rniga ishchi kuchi bozori, mehnat resurslari o'rniga ishchi kuchi resurslari deyilsa to'g'ri va tushunarli bo'lar edi. Ishchi kuchi faol asosiy ishlab chiqaruvchi

kuchdir. Chunki u hamma moddiy vositalarni va pul mablag'larini harakatga keltiradi, ulardan unumli foydalanadi.

Kapital tushunchasi ham turli adabiyotlarda turlicha talqin qilinadi. Ko'pchilik kapital tushunchasini tarixiy tushuncha deb qarab, uning kapitalizmga xosligini isbotlaydi va kapitalni o'z egasiga qo'shimcha qiymat keltiruvchi qiymat, o'z-o'zidan ko'payuvchi, o'suvchi qiymat deb hisoblaydi. Ayrim g'arb iqtisodchilari ham, masalan, J.Klark, L.Valras, I.Fisherlar kapitalga daromad keltiruvchi, foyda keltiruvchi, foiz keltiruvchi qiymat deb qaraydilar.

Qator g'arb iqtisodchilarining, jumladan D.Xayman, P.Xeyne, E.Dolon, J.Robinson, R.Dornbush va boshqalarning fikrini keltirib va ularni umumlashtirib, prof. V.D.Kamayev o'zining rahbarligida yozilgan darsligida «haqiqatan ham — kapital o'zidan-o'zi ko'payuvchi qiymat»[1] deb yozadi. Bunday fikr D.D.Moskvin, V.Ya.Ioxin, A.G.Gryaznova, Ye.F.Borisov va boshqalarning rahbarligida nashr etilgan qator iqtisodiyot nazariyasi kitoblarida ham aytiladi. Lekin Amerika va Yevropa mamlakatlaridan kirib kelgan «Ekonomiks» darsliklari va boshqa ayrim adabiyotlarda kapitalni hamma ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish sohalarida qo'llaniladigan moddiy vositalardan, ya'ni hamma turdagi mashinalar, asbob-uskunalar, inshootlar, zavod-fabrikalar, omborlar, transport vositalari va boshqa shu kabilardan iborat deb ko'rsatadi, unga pul va tovarni kiritmaydi. Bundan ko'rinib turibdiki, ayrim iqtisodchilar kapitalistik iqtisodiy tuzumning sotsial mohiyatini ochish uchun masalaga bir tomonlama qarab, ishlab chiqarish omillarining qiymatiga e'tiborni kuchaytirgan. Гарбдаги kasbdoshlarimizning ayrimlari ham kapitalni bir tomonlama, ya'ni uning qiymat tarafini e'tiborga olgan bo'lsa, boshqalari esa iqtisodiy tushunchalarning tarixiyligini e'tibordan chetda qoldirib, uning moddiy ob'yektini, narsa va hodisalarning ashyoviy tomonini ko'rsatadilar, shuning uchun ular kapitalni doimiy, o'zgarmas tushuncha deb, ishlab chiqarish vositalarini

---

[1] Qarang: Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamayeva. — 10-ye izd., pererab. i dop. - M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 2004, 217-bet.

kapital deb ataydilar. Biz bu ikki xil tushunchani bir tanganing ikki tomoni, bir tushunchaning, ya'ni kapital tushunchasining ikki tomoni: uning bir tomoni moddiy va ashyoviy ko'rinishi, ikkinchi tomoni esa uning qiymat ko'rinishi ekanligini e'tiborga olamiz va uni bozor iqtisodiyoti sharoitida kapital deb ishlatamiz. Biz kapital deganda o'z egalariga daromad keltiradigan ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishning hamma sohalarida ishlatiladigan ishlab chiqarish vositalarini, sotishga tayyor turgan tovarlarni, yangi vositalar va ishchi kuchini sotib olishga mo'ljallangan pul mablag'larini, ularning ashyoviy tomoni va qiymatining birligini tushunamiz. Boshqacha qilib aytganda «kapital» ham qiymatga, ham naflilikka ega bo'lgan, ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish jarayonida foydalaniladigan vositalardir.

Bu yerda kapital turli shaklda: pul, ishlab chiqarish vositalari, tovar va boshqa moddiy vositalar shaklida bo'lishi mumkin.

Hamma adabiyotlarda yerga deyarli bir xil tushuncha beriladi, ya'ni yer-suv deganda tuproq unumdorligi, o'tloqlar, yaylovlar, suv, havo, o'rmon, qazilma boyliklar, umuman tabiiy resurslar tushuniladi.

Bozor iqtisodiyoti sharoitida katta e'tibor beriladigan omillardan biri tadbirkorlik qobiliyatidir.

Tadbirkor deb, iqtisodiy resurslar, ya'ni ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi resurslarining, tabiiy resurslarning bir-biriga qo'shilishini ta'minlaydigan, tashkilotchi, yangilikka intiluvchi, tashabbuskor, iqtisodiy va boshqa xavfdan, javobgarlikdan qo'rqmaydigan dovyurak kishilarga aytiladi; bu xislatlar majmui esa tadbirkorlik qobiliyati deb yuritiladi. Hozirgi davrda ayrim adabiyotlarda axborot va uning vositalarini, ekologiyani ham alohida omil deb ko'rsatadilar. Bizning fikrimizcha, ular yer va kapitalda o'z ifodasini topadi. Ishlab chiqarish jarayonida biz yuqorida sanab o'tgan omillarning hammasi qatnashadi, ular bir-birini to'ldiradi, bir-biriga ta'sir qiladi. Ulardan biri yetishmasa ishlab chiqarish oqsaydi yoki samarasiz yakunlanadi, ko'zlangan maqsadga erishib bo'lmaydi. Ikki yoki bir nechta ishlab chiqarish

omillarining bir-biriga o'zaro ta'siri natijasida vujudga kelgan mahsulot (tovar yoki xizmat) hajmining o'zgarishi **ishlab chiqarish funksiyasi** deyiladi. Ishlab chiqarishning omillari doimo bir xil bo'lib turmaydi, ular sifat va miqdor jihatdan o'zgarishda, rivojlanishda bo'ladi. Ishlab chiqarish vositalari rivojlanib, borgan sari murakkab mashinalar, asbob-uskunalar, stanoklar vujudga keladi. Shuningdek, ishchi kuchi ham ongi, malakasi oshgan, yangi mashinalarni yaratadigan, ulardan unumli foydalanadigan bo'lib boradi.

Ishlab chiqarish omillari bir-biriga bog'liq va o'zaro ta'sirda bo'ladi, birining o'zgarishi ikkinchisiga ta'sir qiladi. Ishlab chiqarish omillarining o'zaro ta'sir usuli texnologiyada o'z ifodasini topadi. Kishilar buyumlarning ilgari ma'lum bo'lmagan xususiyatlarini anglab, tovar va xizmatlarning yangi turlarini tayyorlash sirlarini bilib oladilar, ilg'or texnologiyani qo'llaydilar, yangi materiallardan, energiya turlaridan foydalanadilar. Ishlab chiqarish omillarining va texnologiyaning o'zgarishi ishlab chiqarishni tashkil etishning mazmuni va shaklining o'zgarishiga, uning takomillashuviga sabab bo'ladi.

## 2-§. Ishlab chiqarish jarayonining mazmuni

**Ishlab chiqarish jarayoni** – bu kishilarni o'zlarining iste'moli uchun zarur bo'lgan moddiy va ma'naviy ne'matlarni yaratishga qaratilgan maqsadga muvofiq faoliyatidir. Moddiy va ma'naviy ne'matlar yaratish, turli xizmatlar ko'rsatish jarayoni kishilar iqtisodiy faoliyatining asosiy tomonidir.

Ma'lumki, har qanday ishlab chiqarish, birinchi navbatda, mehnat jarayonidir yoki boshqacha qilib aytganda, tabiatdagi bor narsalarning ko'rinishini o'zining iste'moli uchun muvofiq holga keltirish uchun qilingan mehnat faoliyatidan iboratdir. Ana shu mehnat jarayonida kishilar, eng avvalo, tabiat bilan, uning kuchlari va ashyolari bilan hamda bir-birlari bilan o'zaro ma'lum munosabatda bo'ladilar. Ishlab chiqarish jarayonida bo'ladigan bu munosabatlarning shakllari va xususiyatlarini o'rganish hamda ularni bilgan holda ishlab

chiqarishni ongli tashkil etish oliy maqsadga, ya'ni cheklangan iqtisodiy resurslardan unumli foydalanilgan holda kishilarning o'sib boruvchi ehtiyojlarini qondirish maqsadiga erishishning birdan-bir yo'lidir. Moddiy ne'matlar ishlab chiqarish va xizmatlar ko'rsatishning ichki qonuniyatlari va uning rivojlanish xususiyatlari ko'pgina iqtisodchi olimlar tomonidan ko'rsatib berilgan. Ular mehnat kishilar yashashining umumiy asosidir deb ta'riflaydilar. Demak, mehnat iste'mol qiymatlarini yaratuvchi sifatida, foydali mehnat sifatida kishilarning yashashi uchun hech qanday ijtimoiy shakllarga bog'liq bo'lmagan holda abadiy tabiiy zaruriyatdir, mehnat bo'lmaganda kishi bilan tabiat o'rtasida modda almashinuvi ham mumkin bo'lmas edi.

Kishilar o'zlarining ongli maqsadga muvofiq unumli mehnati bilan tabiat moddalarining shakllarini o'zgartiradilar va iste'moli uchun zarur bo'lgan mahsulotni vujudga keltiradilar. Mehnat jarayonida kishilar bilan tabiat o'rtasida moddalar almashinuvi bilan birga insonning o'zi ham har tomonlama kamol topib boradi, ya'ni kishilar o'zining mehnatga bo'lgan qobiliyatini, bilimini oshiradi va ularni amalda qo'llashni kengaytirib boradi.

Shunday qilib, ishlab chiqarish jarayoni iste'mol qiymatlarni vujudga keltirish uchun maqsadga muvofiq qilinadigan harakatdir, tabiat yaratgan narsalarni kishi iste'moli uchun o'zlashtirib olishdir, kishi bilan tabiat o'rtasidagi modda almashuvining umumiy shartidir, kishi hayotining abadiy tabiiy sharoitidir.

Ishlab chiqarish jarayoni insoniyat taraqqiyotining hamma bosqichlariga, hamma mamlakatlarga, el-yurtlarga va xalqlarga xos bo'lib, umuminsoniy kategoriyadir (tushunchadir).

Shuning uchun bu jarayon uzoq tarixga ega bo'lib, oddiy tosh va yog'och qurollardan foydalanib, eng sodda ovchilik va dehqonchilik qilishdan tortib to hozirgi zamon murakkab texnologiyasiga asoslangan robotsozlik, samolyotsozlik, kompyuter texnikalarini, zamonaviy radio va televideniye vositalarini ishlab chiqarishgacha bo'lgan yo'lni bosib o'tdi. Hozirgi davrda mamlakatimiz hududida bir necha yuzlab

tarmoqlar va sohalarda xalqimizning iste'moli va ishlab chiqarishning o'zi uchun zarur bo'lgan iste'mol buyumlari va asbob-uskunalar ishlab chiqariladi.

Ishlab chiqarishning eng yirik sohalari sanoat, qishloq xo'jaligi, transport va aloqa, qurilish, savdo, tayyorlov tashkilotlari, kommunal va uy – joy xo'jaliklari, turli xil texnik va boshqa xizmat ko'rsatish sohalaridan iborat. Har bir mamlakat o'z taraqqiyotining shu davrdagi bosqichi uchun zarur va qulay bo'lgan tarmoqlar tarkibini vujudga keltirishga harakat qiladi. Bunda resurslar cheklanganligi hisobga olinib ishlab chiqarishni o'stirish va xalqning talabini qondirish uchun o'ta zarur bo'lgan, mamlakat mudofaa qobiliyatini mustahkamlashga, chet ellar bilan bo'ladigan hamkorlikni yuksaltirishga imkon beradigan tarmoqlarga alohida e'tibor beriladi.

Turli mulk shakllarining teng huquqliligi qaror topayotgan hozirgi o'tish davrida aholiga turli xizmatlar ko'rsatish miqdori ham o'smoqda. O'zbekiston YAIMda xizmatlarning ulushi 2004 yilda 37,6 foizni tashkil qildi. Bu esa Respublikamiz hukumatining keyingi yillarda aholining turmush sharoitini yaxshilash uchun olib borayotgan kompleks tadbirlari (individual mehnat faoliyati, ijara, yer, mulk, tadbirkorlik, soliqlar to'g'risidagi qonunlar) natijasidir.

Xo'jalik yuritishning yangi shakli va usullarining aholiga xizmat ko'rsatish, qishloq xo'jaligi mahsulotlarini, turli chiqindilarni qayta ishlash usullarining iqtisodiyotimizga kirib kelishining ob'yektiv sababi mehnatkashlarni tovar va xizmatlar bilan ta'minlash sohalarini rivojlantirishdir.

Bozor iqtisodiyotiga o'tish sharoitida mehnat faoliyatining muhim tomoni bo'lgan uy xo'jaligi imkoniyatlaridan foydalanish (kasanachilik, hunarmandchilik, nonvoylik, uy bog'cha va yaslilari ochish, repetitorlik, qo'shimcha dars o'tish) ichki imkoniyatlardan foydalanishning munosib yo'llaridan biri hisoblanadi, chunki bu usul qo'shimcha binolar qurilishini talab qilmaydi va mablag'ni tejashga imkon beradi va shu bilan birga xizmatlar turini va miqdorini kupaytiradi.

Ma'lumki, bizda ish vaqtining anchagina qismi uy-ro'zg'or ishiga to'g'ri kelmoqda. Mutaxassislarning hisob-kitoblariga qaraganda, mamlakat aholisi uy-ro'zg'or ishlariga yiliga sarflagan vaqt ijtimoiy ishlab chiqarishga sarflangan ish vaqtiga qaraganda ko'proq ekan. Buning ustiga uy-ro'zg'or ishlari talaygina quvvatni talab qiladi. Ushbu va shunga o'xshash boshqa misollar maishiy xizmatlar ko'rsatish sohalarini yanada rivojlantirish, uy-ro'zg'or ishlarini mexanizatsiyalash imkonini beradigan mashina va asbob – uskunalarni ko'plab ishlab chiqarishni talab etadi. Ehtiyojlar turi qancha ko'p bo'lsa shunga binoan ishlab chiqarishning tarmoq va sohalari ham kengayib boradi. Ularni o'rganish oson bo'lishi uchun ishlab chiqarish ikki katta sohaga: **moddiy ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish sohalariga** bo'linadi.

Moddiy ishlab chiqarish sohalarida (sanoat, qishloq xo'jaligi, qurilish va boshqalar) zaruriy moddiy ne'matlar yaratiladi, xizmat ko'rsatish sohalarida esa turli xil ma'naviy ne'matlar yaratiladi va xizmatlar ko'rsatiladi. Bu ikki soha bir-biri bilan chambarchas bog'langan holda rivojlanadi va bir-biriga ta'sir ko'rsatadi.

Respublika milliy iqtisodiyotida tovarlar ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish sohalarining YAIMdagi mutlaq miqdori va nisbiy ulushi quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi (3-jadval).

Moddiy ishlab chiqarish sohasi o'z navbatida ikki bo'linmadan — birinchi va ikkinchi bo'linmalardan iborat bo'ladi. **Birinchi bo'linmada** ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish korxona va tashkilotlarining ishlab chiqarish iste'moli uchun zarur bo'lgan vositalar — stanok, mashina, asbob-uskuna, xom ashyo va turli materiallar ishlab chiqariladi. **Ikkinchi bo'linmada** esa xalq iste'moli uchun zarur bo'lgan iste'mol tovarlari ishlab chiqariladi.

3-jadval

**Respublika YAIMda tovarlar va xizmatlar ulushi (joriy narxlarda)***

| Ko'rsatkichlar | 2003 yil | | 2004 yil | |
|---|---|---|---|---|
| | mlrd. so'm | foiz | mlrd. so'm | % |
| Yalpi ichki mahsulot | 9837,8 | 100,0 | 12189,5 | 100,0 |
| Shu jumladan: Ishlab chiqarilgan tovarlar qiymati | 4810,7 | 48,9 | 5899,7 | 48,4 |
| Ko'rsatilgan xizmatlar qiymati | 3679,4 | 37,4 | 4583,2 | 37,6 |
| Sof soliqlar | 1347,7 | 13,7 | 1706,6 | 14,0 |

**Manba: SISM. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh 2004 yil. №8, mart 2005. 17-bet.*

Birinchi bo'linmada ishlab chiqarishdan chiqqan tovarlar shu yilning o'zida ikkinchi bo'limda va xizmat ko'rsatish sohalarida ishlab chiqarish vositasi sifatida ishlatilishi mumkin, ikkinchi bo'linmada yaratilgan tovarlar va nomoddiy soha xizmatlari o'z navbatida birinchi bo'linma uchun zarurdir. Shuning uchun ular o'rtasida doimo iqtisodiy aloqalar va munosabatlar sodir bo'lib turadi.

Ammo shuni ta'kidlash lozimki, ishlab chiqarish jarayoni jamiyat taraqqiyotining hamma bosqichlari uchun xos bo'lgan umumiy hodisa bo'lsa-da, kishilar, sohalar, korxonalar o'rtasida ma'lum shakldagi o'zaro munosabatsiz amalga oshishi mumkin emas. Shuning uchun ishlab chiqarish jarayoni hamisha ma'lum bir ijtimoiy shaklda, ya'ni shu davrda amal qilayotgan ishlab chiqarish munosabatlariga mos holda amalga oshadi.

Bozor iqtisodiyoti sharoitida har qanday ishlab chiqarish, bir tomondan iste'mol qiymatni (naflilikni) yaratishdir, ikkinchi tomondan, moddiy vositalar va mehnatning

sarflanishi, yangi qiymatning yaratilishi, boshqacha qilib aytganda, qiymatning o'sish jarayonidir.

**2-javdal**

**O'zbekistonda asosiy turdagi sanoat mahsulotlari ishlab chiqarish indekslari[2]**

| Mahsulot turlari | O'lchov birligi | Natural ko'rinishda asosiy mahsulotlar ishlab chiqarish | | Asosiy maxsulotlar ishlab chiqarish indeksi (o'tgan yilga nisbatan %da) | |
|---|---|---|---|---|---|
| | | 2003 yil | 2004 yil | 2003 yil | 2004 yil |
| Elektroenergiya | mln.kVts | 48698 | 49627 | 100,2 | 101,9 |
| YOqilg'i: | | | | | |
| Neft | ming.t | 7134 | 6580,3 | 99,1 | 92,2 |
| Gaz | mln.kub.m | 57487,1 | 59864,9 | 99,7 | 104,1 |
| Ko'mir | ming.t | 1904 | 2700 | 69,8 | 141,8 |
| Metallurgiya: | | | | | |
| Po'lat | ming.t | 485,6 | 602,2 | 105,1 | 124,0 |
| Qora metallar prokati | ming.t | 446,5 | 550,7 | 106,4 | 123,3 |
| Mashinasozlik: | | | | | |
| Traktorlar | dona | 2804 | 2865 | 90,9 | 102,2 |
| Paxta terish mashinalari | dona | 12 | 15 | 26,7 | 125,0 |
| Yengil avtomobillar | dona | 40505 | 70070 | 116,7 | 173,0 |
| Rangli televizorlar | dona | 14770 | 53345 | 13,8 marta | 3,6 marta |
| Xolodilnik va muzlatgichlar | dona | 2513 | 3099 | 23,7 marta | 123,3 |
| Kir yuvish mashinalari | dona | 1195 | 973 | 7 marta | 81,4 |
| Yengil sanoat: | | | | | |
| Paxta tolasi | t | 945893 | 976656 | 94,0 | 103,3 |
| Paxta kalava ip | t | 574,0 | 676,7 | 66,3 | 117,9 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi.*

Har qanday mahsulot, shu jumladan bozor sharoitidagi yoki unga o'tish davridagi mehnat mahsuli ham ikki xil xususiyatga ega: iste'mol qiymatiga, ya'ni ma'lum bir

[2] O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh, 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 44-bet.

naflilikka va qiymatga ega bo'lib, jonli va buyumlashgan mehnat sarfining ma'lum miqdorini o'zida mujassamlashtiradi. Bu tovarning o'zaro bog'liq va hamisha bir-birini taqozo qiladigan ikki tomonidir (bu haqda keyingi mavzuda batafsilroq to'xtalamiz). Shuning uchun ham ishlab chiqarish jarayoniga hamisha uning pirovard maqsadi bilan birgalikda qaraladi. Ishlab chiqarishning maqsadi cheklangan resurslardan unumli foydalanib, kishilar ehtiyojini qondirish ekan, uning samarasi tovar va xizmatlarning natural va qiymat jihatdan o'sishida ko'rinadi. Shu nuqtai nazardan olganda ishlab chiqarish jarayoni hamisha naflilikni, ya'ni iste'mol qiymatni yaratish, ko'paytirish va qiymatlarning o'sish jarayoni hisoblanadi, uning asosiy maqsadi esa, iste'mol qiymatni, ya'ni nafli tovarni yaratishdan iborat bo'ladi.

Ishlab chiqarishning cheklangan resurslardan foydalangan holda kishilar ehtiyojini qondirishga qaratilishi va shunga zarur bo'lgan sifat va miqdorda iste'mol qiymati yaratishni bosh maqsad qilib qo'yishi uning ijtimoiy yo'nalishini ifoda etadi. Lekin bu umumiy ijtimoiy yo'nalish aniq kishilarning, tadbirkorlarning manfaati bilan bog'langandagina amalga oshadi. Bozor iqtisodiyoti sharoitida yoki unga o'tish davrida har bir mulk egasi yoki tadbirkor ma'lum miqdorda foyda olishni, sarflangan vositalariga, pul mablag'lariga nisbatan ko'proq qiymatga ega bo'lishni maqsad qilib qo'yadi. Shuning uchun ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish jarayoni bir tomondan, iste'mol qiymatlarini yaratish jarayoni bo'lsa, ikkinchi tomondan, qiymatning o'sish jarayoni bo'lib hisoblanadi. Masalan, tadbirkor ishlab chiqarishni tashkil etish uchun har bir tonnasi 1000 so'mdan 100 tonna, hammasi bo'lib 100 ming so'mlik paxta tolasi sotib oldi deylik. U shu paxta tolasidan ip yigiradi, qo'llanilgan asosiy vositalar amortizatsiyasi, energiya va boshqa xarajatlar 20 ming so'mni, ish haqi 30 mingni tashkil etsa, 30 ming so'mlik foyda oladigan bo'lsa, hammasi bo'lib yaratilgan mahsulotning qiymati 180 ming so'mni, qo'shilgan qiymat 80 ming so'mni tashkil etgan bo'ladi.

Agar biz 80 ming so'mlik qo'shilgan qiymatdan 20 ming so'mini amortizatsiya, energiya va boshqalardan iborat moddiy xarajatlar, ya'ni oldindan yaratilgan qiymatlar deb qarasak, 60 ming so'mlik qiymat, ya'ni 30 ming so'mlik ish haqi va 30 ming so'mlik foyda shu ishlab chiqarish jarayonida hosil qilingan yangi qiymat hisoblanadi.

Bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqarish jarayonining ikki tomonini quyidagicha ifoda etishimiz mumkin (3-chizma):




**3-chizma. Ishlab chiqarish jarayonining ikki tomoni**

Ishlab chiqarish jarayonini ikki tomonlama tahlil qilib o'rganilganda uni to'g'ri tushunish imkonini beradi va turli xil chalkashliklar, munozarali tortishuvlarga chek qo'yadi. Bu yerda shuni hisobga olish lozimki, oldingi ishlab chiqarish jarayonining mahsuli bo'lib, shu ishlab chiqarish jarayonida ishtirok etayotgan ishlab chiqarish vositalari qiymati ko'paymagan holda o'zi qancha qiymatga ega bo'lsa, shu miqdorda aniq mehnat bilan ishlab chiqarilgan tovarlar va xizmatlar qiymatiga o'tkaziladi. Shuni ta'kidlash lozimki,

naflilikni yaratishda kapital to'liq qatnashadi, qiymatni tashkil topishida esa qisman-qisman, ya'ni uni eskirgan qismi qatnashadi. Bu ishlab chiqarish jarayonida qatnashayotgan ayrim tabiiy kuchlar qiymatga ega emas, shuning uchun ular tovarning iste'mol qiymatini hosil qilishda omil sifatida qatnashadi, lekin qiymatning tashkil topishida, uning ko'payishida qatnashmaydi. Demak, ishlab chiqarilgan tovarlarning nafliligini yaratishda har uchala omil: yer, kapital, ishchi kuchi qatnashadi, qiymatni tashkil topishida esa mehnatning o'zi qatnashadi. Bu holat 4-chizmada tushunarliroq tasvirlangan.




**4-chizma. Tovar va xizmatlar nafliligi va qiymatining yaratilishida ishlab chiqarish omillarining roli**

Ishlab chiqarish jarayonining ikki tomonlama tabiati uning natijalarining ham ikki tomoni borligini ko'rsatadi.

Har bir korxona yoki ishlab chiqarish bo'g'inida turli omillarning birgalikda ishlatilishi natijasida mahsulot, ya'ni tovar va xizmatlar vujudga keladi. Bu yaratilgan tovar va

xizmatlar har bir korxona yoki bo'linma uchun ishlab chiqarishning umumiy natijasi bo'lib hisoblanadi. Lekin bunday korxonalar soni juda ko'pdir. Masalan, 2004 yil oxirida O'zbekistonda faoliyat yuritayotgan kichik korxonalar soni 237,5 mingta edi. Agar bunga yirik davlat korxonalari, qo'shma korxonalar, aksiyadorlik jamiyatlari va kompaniyalarini qo'shsak xo'jaliklar soni yanada ko'payadi. Yuzaki qaraganda har bir korxonadagi individual ishlab chiqarish bir-biridan ajralgan holda mustaqilga o'xshab ko'rinadi. Ammo xilma-xil tovarlar va resurslarning uzluksiz oqimida individual mablag'larning harakatlari bir-biri bilan qo'shilib, o'ralib chatishib ketadi. Chunki ayrim olingan individual ishlab chiqaruvchilarning yoki xizmat ko'rsatuvchilarning faoliyati va ayrim mablag'lar, mahsulotlarning harakati o'zaro bog'langandir. Shu sababli, individual mehnatlarning harakati qo'shilib ketishi, butun ijtimoiy ishlab chiqarishning, jami yaratilgan tovar va xizmatlarning harakatini bildiradi. Demak, ijtimoiy ishlab chiqarish o'zaro bog'langan va aloqada bo'lgan barcha individual ishlab chiqarishlarning yig'Indisidir. Har bir individual ishlab chiqarish, uning sarmoyasi, resurslari va mahsulotlari esa ijtimoiy ishlab chiqarishning ajralmas bir bo'lagidir.

Ijtimoiy ishlab chiqarish, ya'ni turli omillarning harakati natijasida juda ko'p turdagi tovarlar va xizmatlar massasidan iborat bo'lgan milliy mahsulot vujudga keladi.

Shu yaratilgan jami tovarlar va xizmatlar, ya'ni milliy mahsulotning yil davomidagi yig'indisi mamlakat bo'yicha ishlab chiqarishning umumiy natijasi bo'lib hisoblanadi. (Milliy mahsulotning shakllari haqida XIV-bobda batafsil to'xtalamiz).

Ishlab chiqarish jarayonini davom ettirish uchun, birinchidan, iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalarini faqat qiymat holidagina emas, balki uni moddiy buyum shaklida ham qayta tiklash zarur. Buning uchun albatta yaratilgan mahsulot tarkibida ma'lum miqdorda ishlab chiqarish vositalari natural shaklda mavjud bo'lishi kerak.

Ikkinchidan, ishchi kuchining qayta tiklanishi uchun mulk egalari va tadbirkorlarning shaxsiy iste'moli uchun yaratilgan mahsulot tarkibida zarur iste'mol buyumlari mavjud bo'lishi shart. Shuning uchun ham moddiy mahsulotlar ikki xil tovar mahsulot sifatida mavjud bo'ladi, bu esa o'z navbatida, ikki yirik bo'linmalar o'rtasida tovar ayirboshlash imkonini beradi. Undan tashqari juda ko'p korxona va tashkilotlar aholiga turli tuman xizmat ko'rsatish bilan shug'ullanadiki, ular mehnatining natijasi xizmatlarda namoyon bo'ladi. Bu esa milliy mahsulotning muhim qismi turli xil xizmatlardan iborat ekanligini ko'rsatadi. Shunday qilib, yil davomida mamlakatda yaratilgan milliy mahsulot natural jihatidan uch qismdan: ishlab chiqarish vositalari, iste'mol buyumlari va turli xil xizmatlardan iborat buladi.

Yil davomida ishlab chiqarilgan tovar va xizmatlarni, ya'ni milliy mahsulotni bunday uchta ko'rinishga bo'lib o'rganish va bilish muhim ilmiy va amaliy ahamiyatga egadir. Chunki ularning har bir turi bo'yicha talab va takliflar o'rganilib, talabga yarasha ishlab chiqarish imkonini beradi.

Yaratilgan mahsulot faqatgina natural jihatdan emas, balki qiymat jihatdan ham hisobga olinadi va uning qiymat tarkibi tahlil qilinadi.

Yaratilgan mahsulot qiymat jihatdan ham uch qismdan iborat bo'ladi, ya'ni:

1) ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qilingan **ishlab chiqarish vositalar qiymatining mahsulotga o'tgan qismi** (s);

2) yangidan vujudga keltirilgan mahsulotning bir qismi, ya'ni ishchilarga tegishli qismi - **zaruriy mahsulot qiymati** (v);

3) yangidan vujudga keltirilgan mahsulotning mulkdorlar, tadbirkorlar va jamiyat uchun ishlab chiqarilgan **qo'shimcha mahsulot qiymati** (m)dan iboratdir. Boshqacha qilib aytganda, oldingi ishlab chiqarish jarayonlarida yaratilgan va ushbu jarayonda iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalarining qiymatidan hamda shu ishlab chiqarish jarayonida yaratilgan yangi qiymatdan iboratdir. Chunki yaratilgan mahsulotning bir qismidan ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalarining o'rnini qoplash uchun foydalaniladi.

Ishlab chiqarishning uzluksiz davom etishi va rivojlanishi uchun iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalari har qanday asbob-uskunalar, xom ashyo, yoqilg'i va boshqa yordamchi materiallar o'rnini to'ldirib turishi talab qilinadi. Buning uchun ishlab chiqarilgan mahsulotning bir qismidan foydalaniladi. Yaratilgan mahsulotdan iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalari qiymati chegirib tashlansa, qolgan qismi sof mahsulot deyiladi. Demak, sof mahsulot bevosita ishlab chiqarishda band bo'lgan menejerlar, ishchilar, dehqonlar va muhandislar, texnik xodimlar va boshqalarning yangidan sarf qilingan mehnati bilan yaratilgan zaruriy mahsulotdan va qo'shimcha mahsulotdan iboratdir.

Zaruriy mahsulot deb, ishchi va xizmatchilar ish vaqtining bir qismi bo'lgan zaruriy ish vaqtida zaruriy mehnat bilan yaratilgan, ishchi kuchini normal holatda saqlash va qayta tiklash uchun zarur bo'lgan mahsulotga aytiladi. Bunga kelgusi avlod ishchilarini yetishtirish, ya'ni ishchilarning oilasi va bolalari uchun zarur bo'lgan mahsulot ham kiradi.

Zaruriy mahsulot sof mahsulotning muhim qismi bo'lib, bevosita ishchi va xizmatchilarga tegishlidir. Sof mahsulotning zaruriy mahsulotdan ortiqcha qismi, ya'ni qo'shimcha ish vaqtida qo'shimcha mehnat bilan yaratilgan qismi qo'shimcha mahsulot deyiladi.

Bu qo'shimcha mahsulot bevosita ishchiga emas, balki tadbirkorlarga va mulkdorlarga hamda davlatga tegishlidir.

Zaruriy va qo'shimcha mahsulot jamiyat taraqqiyotining deyarli hamma bosqichlariga xosdir. Lekin ular o'rtasidagi nisbat turli davrlarda turlicha bo'ladi. Ibtidoiy jamoa tuzumining dastlabki davrida jamoadosh hamma kishilarning vaqti faqat zaruriy mahsulotni, ya'ni yashash uchun eng zarur mahsulotni topib yeyish bilan band bo'lgan. Keyinchalik, ya'ni bu tuzumning oxirlariga kelib, qisman mehnat unumdorligi oshib, zaruriy mahsulotdan ortiqcha, ya'ni qo'shimcha mahsulot paydo bo'lgan va uning to'planib ayrim kishilar tomonidan o'zlashtirilishi natijasida xususiy mulk paydo bo'lgan.

Kishilik jamiyati taraqqiyotining quldorlik, feodalizm va kapitalizm deb atalmish bosqichlarida qo'shimcha mahsulotning mavjudligi haqida hech kim munozara qilmaydi. Lekin jamiyat taraqqiyotining turli bosqichlarida qo'shimcha mahsulotning ijtimoiy shakli turlicha bo'ladi. Masalan, quldorlik jamiyatida quldor latifundistlar daromadi, feodal jamiyatida uch ko'rinishda (barshchina, obrok, pul solig'i), kapitalizmda esa qo'shimcha qiymat ko'rinishlarida bo'ladi.

Sobiq sotsialistik jamiyatda ko'pgina iqtisodchilar zaruriy va qo'shimcha mahsulot faqat xususiy mulkchilik davriga xos deb tushunib, ijtimoiy mulk mavjud bo'lgan davrda u bo'lmaydi deb keldilar. Ular bu tushunchalarning umumiqtisodiy tushuncha bo'lib, moddiy asosi saqlanib qolishini va ularning ijtimoiy shakli o'zgarishini hali tushunib yetmagan edilar. Lekin ular korxonalar olayotgan foyda mahsulotning qaysi qismi ekanligini, davlat boshqaruvi, mudofaa, ta'lim, fan-madaniyat uchun zarur mablag'lar qayerdan olinishini, bu mablag'larning tub manbai nimadan iborat ekanligini tushuntirib bera olmas edilar. Ushbu nazariy zaruriyat tufayli 1965 yillardan keyingina zaruriy va qo'shimcha mahsulot iqtisodiy adabiyotlarda paydo bo'lib, iqtisodchilarga tushuntirila boshlandi. Hozir, bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida ham bu tushunchalarni rad qiluvchi kishilar topiladi.

Lekin bunday iqtisodchilarga mulkdorlar va tadbirkorlar olayotgan foyda, foiz, dividend daromadlari, davlat soliqlari, yer rentasi kabi pul ko'rinishidagi daromadlarning tub manbai nima, ular milliy mahsulot qaysi qismining taqsimotdagi harakat ko'rinishi, degan savolga javob bera olmaydilar. Foyda va boshqa turli ko'rinishdagi daromadlar manbaini bilmaslik nima uchun tovarlarni ishlab chiqaruvchi korxonalar zarar ko'radi-yu, uni sotuvchilar foyda ko'radi degan savollarga ham javob berishda ojizlikka olib keladi. Ular iqtisodiy hodisa va jarayonlarning tub ildiziga tushunmasdan, uning yuzaki tomonlarini o'rganish bilangina cheklanib qolgan ko'rinadi.

Ularning birdan-bir isbot dalili go'yo qo'shimcha mahsulot kapitalizmda ekspluatatsiya darajasini ko'rsatish, ishchilar

bilan kapitalistlar o'rtasida sinfiy ziddiyatni ko'rsatish uchun K.Marks tomonidan o'ylab topilgan narsa emish. Lekin bu kasbdoshlarimiz qo'shimcha mahsulot to'g'risidagi fikr-mulohazalar «Iqtisodiyot nazariyasi» fani rivojining uzoq tarixiga borib taqalishini, K.Marksdan juda oldingi davrlarda vujudga kelganligini bilishmaydi. Masalan, arab olimi Ibn Xoldun Abdurahmon Abu Zayd o'zining 1370 yilda yozilgan «Kitob-ul-ibar» (Ibratli misollar kitobi)da, ya'ni K.Marksdan 500 yil oldin zaruriy va qo'shimcha mahsulotning farqiga borib, ularni ajratib ko'rsata olgan edi.[3]

Keyinchalik fiziokratlar maktabining asoschisi F.Kene o'zining «Iqtisodiy jadval» asarida merkantilistlardan farqli iqtisodiy fanda olg'a qadam tashlab boylik savdoda yoki tashqi savdoda ko'paymasligini, u faqat ishlab chiqarishda o'sib ko'payishini, boylikning bu ko'payishi sof mahsulot, ayniqsa, qo'shimcha mahsulot evaziga sodir bo'lishini ko'rsatib berdi. F.Kene ishlab chiqarilgan mahsulot bilan qilingan harajatlar o'rtasidagi farqni, ya'ni qo'shimcha mahsulotni sof mahsulot deb atagan edi.

Keyinchalik qo'shimcha mahsulot nazariyasi A.Smit va D.Rikardolar tomonidan ancha batafsil rivojlantirildi. Ular yangi qiymat yollanma ishchilar tomonidan yaratilishini, yollanma ishchining ish vaqti ikkiga bo'linib, zaruriy ish vaqtida o'zini va oilasini boqish uchun zarur bo'lgan qiymat yaratishini, ish kunining qolgan qismi bo'lgan qo'shimcha ish vaqtida esa mulk egalari o'zlashtirib oladigan qo'shimcha qiymat yaratilishini ko'rsatib bergan edilar.[4]

Bu qisqacha chekinishdan ko'rinib turibdiki, zaruriy va qo'shimcha mahsulot tushunchalari Marksgacha iqtisodiy adabiyotlarda qo'llanilib, tushuntirib kelingan ekan. K.Marks bu tushunchalarni kengroq boyitib ko'rsatdi, lekin unda ham qo'shimcha mahsulotning faqatgina kapitalizmdagi ijtimoiy

---

[3] Qarang: A.Razzoqov, Sh.Toshmatov. N.O'rmonov. Iqtisodiy ta'limotlar tarixi. Toshkent, «Moliya» nashriyoti, 2002. 41-42-betlar.

[4] Qarang: Smit A. «Issledovaniye o prirode i prichinax bogatstva narodov».; Rikardo D. «Nachalo politicheskoy ekonomii i nalogovogo oblojeniya». Antalogiya ekonomicheskoy klassiki. M., 1993, s.46,199.

shakliga, ya'ni uning qiymat tomoniga e'tibor berib, qo'shimcha qiymat deb ataydi va ko'proq kapitalizmda ekspluatatsiya darajasini aniqlab ko'rsatish uchun ishlatadi.

Hozirgi bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida Rossiyada keyingi (2004-2005) yillarda nashr etilgan qator yangi adabiyotlarda, jumladan: V.YA.Ioxin, YE.F.Borisov tomonidan yozilgan, shuningdek, D.D.Moskvin, A.G.Gryaznova va T.V.Chechelovalar rahbarligida mualliflar guruhi tomonidan yozilib, nashr qilingan iqtisodiyot nazariyasi dasrliklarida sof mahsulotning tarkibiy qismlari bo'lmish zaruriy va qo'shimcha qiymatlarning mazmuni, hosil bulish jarayonlari, qo'shimcha qiymat turlari, massasi va normasi, ularni ko'paytirish usullari haqidagi masalalar batafsil berilgan.

Bu adabiyotlarda yozilganlardan ko'rinib turibdiki, qo'shimcha mahsulotni kim qanday tushunishidan qat'i nazar, doimo mavjud bo'lgan ob'yektiv umumiqtisodiy kategoriyadir. Lekin shuni ta'kidlash joizki, hozirgi davrdagi adabiyotlarda ham asosan qo'shimcha mahsulotning bir tomoniga, ya'ni qiymat tarafiga e'tibor berilgan va uni qo'shimcha qiymat deb ta'riflagan. Holbuki, biz yuqorida aytganimizdek, qo'shimcha qiymat qo'shimcha mahsulotning bir tarafi, ya'ni qiymat tarafi bo'lib, uning naflilik tarafi e'tibordan chetda qolmoqda.

Qo'shimcha mahsulotni rad qilish o'rniga uning mazmunini, harakat shakllarini puxta o'rganib, yanada ko'paytirish va taqsimlanishini takomillashtirish yo'llarini qidirishga kuch sarflash maqsadga muvofiq hisoblanadi.

Chunki qo'shimcha mehnat va binobarin, qo'shimcha mahsulot butun-butun tarixiy taraqqiyot davomida ishlab chiqarishni, fan-texnikani, ta'limni, sog'liqni saqlashni, madaniyatni rivojlantirishning iqtisodiy manbai bo'lib kelgan va bundan keyin ham shunday bo'lib qoladi.

Har bir korxonada, tarmoqda qo'shimcha mahsulotni ko'paytirish asosan uch yo'l bilan – ishlovchilar sonini ko'paytirish, ish kunini uzaytirish va ish kuni chegarasi o'zgarmagan holda zaruriy ish vaqtini kamaytirish evaziga qo'shimcha ish vaqtini ko'paytirish yo'li bilan amalga oshiriladi.

Ish kunini uzaytirish yo'li bilan olingan qo'shimcha mahsulot absolyut qo'shimcha mahsulot deb, ish kuni o'zgarmaganda zaruriy ish vaqtini kamaytirib, qo'shimcha ish vaqtini ko'paytirish evaziga olingan qo'shimcha mahsulot esa nisbiy qo'shimcha mahsulot deb ataladi.

Yil davomida olingan qo'shimcha mahsulotlar yig'indisi qo'shimcha mahsulot massasi, uning zaruriy mahsulotga nisbati esa (foizda ifodalanishi) qo'shimcha mahsulot normasi deb yuritiladi.

Agar qo'shimcha mahsulot normasini m', massasini m. Zaruriy mahsulotni v bilan belgilasak qo'shimcha mahsulot normasi $m^{'} = m\ v \times 100\%$ ko'rinishdagi formula bilan aniqlanadi. Ishlab chiqarish jarayonida hosil bo'lgan qo'shimcha mahsulot sotilish jarayonida foydaga aylanadi. Foydadan davlat soliq sifatida, ssuda kapital egalari esa foiz sifatida, yer egalari renta sifatida o'z ulushlarini oladilar. Bu daromad turlari qo'shimcha mahsulotning sotilib, dastlabki taqsimlangandan keyingi o'zgargan shakllaridir. Yuzaki real hayotda qo'shimcha mahsulot yuqoridagi shakllarda bo'ladi. Kimki iqtisodiy jarayonlarning tub ildizini tushunmasa, bu daromadlarning manbaini, qayerda va kim tomonidan yaratilishini tushunmasdan qolaveradi.

Янгидан yaratilgan sof mahsulotning tarkibini quyidagi 5-chizmada aniqroq tasvirlash mumkin.

Foydaning qolgan qismi esa tadbirkorlarning sof foydasi bo'lib, uning hisobidan o'zlarining iste'molini qondiradi, investitsiyani, turli sotsial yo'nalishdagi ishlarni amalga oshiradilar. Ko'rinib turibdiki, qo'shimcha mahsulotni ko'paytirish hech kimga zarar bermaydi, aksincha jamiyat a'zolarining hammasi uchun manfaatlidir.

Ma'lumki, qo'shimcha mahsulot bilan zaruriy mahsulot o'rtasida har doim ziddiyat va aloqadorlik bo'ladi. Ularning har ikkalasida ham butun xalq xo'jaligini rivojlantirish va jamiyat a'zolarining farovonligini oshirish maqsadlari yo'lida foydalaniladi.




**5-chizma. Zaruriy va qo'shimcha mahsulotning sotilib pulga aylangandan keyin o'zgargan shakllari**

Lekin ularning sof milliy mahsulotdagi hissasi turli omillar ta'sirida, masalan, texnika taraqqiyotining rivojlanishi, ijtimoiy ishlab chiqarish tarkibining o'zgarishi, mehnat unumdorligining oshishi natijasida o'zgarib turadi. Mehnat unumdorligining o'sishi natijasida zaruriy mahsulotning absolyut miqdori o'sgan holda sof milliy mahsulotdagi hissasi kamayib, qo'shimcha mahsulotning hissasi oshib boradi.

Hozirgi davrdagi bozor iqtisodiyotiga doir adabiyotlarda ishlab chiqarish omillari bilan uning samaralari o'rtasidagi bog'liqlikni **ishlab chiqarish funksiyasi** deb atashadi. Masalan, ishlab chiqarish omillari - yer (YE), kapital (K) va ishchi kuchi (I)ni ishlab chiqarishda qo'llashdan olingan mahsulotni M dan iborat deb faraz qilsak, ishlab chiqarish funksiyasi $M = f(E, K, I)$dan iborat bo'ladi.

Bu formula ishlab chiqarishga jalb qilingan omillarning, ya'ni sarflarning har birligi evaziga olingan mahsulotni bildiradi va e'tiborni kam resurs sarflab, ko'proq mahsulot olish imkoniyatini qidirishga qaratadi. Undan tashqari, bu ko'rsatkich har bir mahsulot birligini ishlab chiqarishga va

ko'paytirish mo'ljallangan mahsulot hajmini ishlab chiqarishga qancha resurs sarfi talab qilinishini aniqlash imkonini beradi.

Ishlab chiqarishda foydalaniladigan turli xil omillar sarfini birdaniga yoki ularning ayrim turlarini ko'paytirish yo'li bilan mahsulot hajmini ko'paytirish mumkin. Lekin boshqa omillar va sharoitlar teng bo'lgani holda ayrim omillar sarfini oshirish yo'li bilan mahsulotni cheksiz ko'paytirib bo'lmaydi. Masalan, firma yoki korxonada ishlab chiqarish binolari, mashina, stanok va boshqa asbob-uskunalar soni va sifati o'zgarmagan holda ishchilar sonini va xom ashyoni ko'paytirish yo'li bilan mahsulotni ma'lum miqdorda oshirish mumkin. Bunda bino va asbob-uskunalardan foydalanish darajasi oshiriladi, ya'ni ular to'xtovsiz ishlatiladi, ilgari bir smenada ishlayotgan bo'lsa endi ikki yoki uch smenada ishlatishga erishiladi. Ammo ma'lum darajaga borgandan keyin qo'shimcha jalb qilingan ishchi kuchi yoki xom ashyolar samarasi kamayadi. Ikkinchidan, ishlab turgan ishchilar soni o'zgarmagan holda ularni yangi texnika va texnologiyalar bilan qurollantirish, ya'ni har bir ishchiga to'g'ri keladigan kapital miqdorini oshirish hisobiga ham mahsulotni ko'paytirishga erishish mumkin. Lekin bu jarayon ham cheksiz emas. Bunda omillardan foydalanish va ularning miqdorini oshirish evaziga olingan mahsulotni uch xil o'lchamda o'lchaydilar: umumiy mahsulot, o'rtacha mahsulot va so'nggi qo'shilgan mahsulot.

**Umumiy mahsulot** jalb qilingan asosiy kapital, ishchi kuchi, xom ashyo va materiallardan foydalanish evaziga olingan mahsulotning mutloq hajmidir.

**O'rtacha mahsulot** esa jalb qilingan har bir ishchi kuchi yoki kapitalning bir birligiga to'g'ri keladigan mahsulotga aytiladi. Bu esa umumiy mahsulot miqdorini umumiy omil (ishchi kuchi yoki kapital) miqdoriga bo'lish yo'li bilan aniqlanadi: $O'M = M/(I,K)$.

**So'nggi qo'shilgan mahsulot** deb, eng so'nggi qo'shilgan omil (kapital yoki ishchi kuchi) evaziga o'sgan mahsulotga aytiladi.

Masalan, o'tgan yili 100 nafar ishchi kuchi yordamida 100 ming so'mlik mahsulot olingan bo'lsa, bu yil 120 ishchi kuchi ishlab 130 ming so'mlik mahsulot olinsa, 20 nafar qo'shilgan ishchi, 30 ming esa so'nggi qo'shilgan mahsulot bo'ladi.

Bu oxirgi qo'shilgan mahsulot (o'sgan) miqdorini so'nggi qo'shilgan (o'sgan) ishchi kuchi yoki kapital miqdoriga bo'lish yo'li bilan qo'shilgan omil, ya'ni **qo'shilgan kapital yoki qo'shilgan ishchi kuchi unumdorligi** aniqlanadi, ya'ni:

$KM = \Delta M \ \Delta K$ yoki $KM = \Delta M / \Delta I$ .

Bu tushunchalarni quyidagi jadvalda yanada aniqroq ifodalash mumkin (6-jadval).

**3-jadval**

**Qo'shilgan mahsulot va qo'shilgan omillar unumdorligi**

| | 1-yil | 2-yil | So'nggi qo'shilgan miqdor | Qo'shilgan omillar unumdorligi ΔM/ΔO |
|---|---|---|---|---|
| Jalb qilingan kapital, ming so'm hisobida | 120 | 150 | 30 | 1 |
| Ishchi kuchi (ishchilar soni) | 100 | 120 | 20 | - |
| Olingan umumiy mahsulot | 100 | 130 | 30 | 1,5 |
| O'rtacha mahsulot: | 100 | 130 | 30 | - |
| a) ming so'm kapitalga | 0,83 | 0,87 | 0,04 | - |
| b) 1 ishchiga | 1 | 1,08 | 0,08 | - |

Bu jadvaldan ko'rinib turibdiki, ikkinchi yili birinchi yilga qaraganda omillar miqdori oshirilgan, ular so'nggi qo'shilgan omillar deb yuritiladi. Shuningdek mahsulot ham o'sgan, ana shu 30 birlikdagi o'sgan mahsulot so'nggi qo'shilgan mahsulot deb yuritiladi.

Har bir qo'shilgan omil evaziga olingan qo'shilgan mahsulot esa so'nggi qo'shilgan omil unumdorligi deb aytiladi.

G'arb adabiyotlarida qo'shilgan mahsulotni aniqlash uchun hamma omillar olinmaydi, balki alohida olingan bir omil olib ko'rsatiladi. Masalan, boshqa sharoitlar teng bo'lganda xom

ashyo yoki ishchi kuchining o'sganligi nazarga olinib, uning evaziga olingan, ya'ni qo'shilgan mahsulot aniqlanadi.

Yuqorida aytganimizdek, alohida olingan omil evaziga qo'shilgan mahsulot ma'lum darajaga borgandan keyin kamaya boshlaydi. Bu kamayish ayniqsa, uning har birligi evaziga qo'shilgan mahsulotda aniq seziladi. Mana shu qo'shilgan omil unumdorligining pasayishiga qarab, marjinalistlarning vakillari **unumdorlikning kamayib borish qonuni** degan qonunni kashf qilishgan.

Ularning g'oyasi bo'yicha har bir keyingi qilingan xarajat yoki omil oldingisiga qaraganda kam samara beradi va oqibatda umumiy o'rtacha mahsulot ham pasayib ketadi.

Bu qonunni ular iqtisodiyotning universal qonuni deb e'lon qiladilar va uni isbotlash uchun ko'pdan—ko'p yer bir birligiga (gektarga) sarflangan qo'shimcha kapital unumdorligining pasayib borishini ko'rsatadilar.

Bu qonun e'lon qilinganiga 100 yildan ko'proq vaqt o'tdi, u davrlarda fan-texnika yetarli rivojlanmagan edi. Bunday sharoitda u to'g'ri bo'lgan. Lekin hozirgi fan-texnika va texnologiya tez rivojlanib, yangiliklar ishlab chiqarishga joriy qilinib turgan davrda bu qonunning amal qilmasligi deyarli hamma adabiyotlarda va hamma iqtisodchi olimlar tomonidan tan olinmoqda.

Shunday qilib keyingi jalb qilingan omil yoki xarajat unumdorligining pasayib borish qonuni quyidagicha to'rt holatda amal qilishi mumkin:

1) ishlab chiqarishning boshqa omillari o'zgarmay faqat bir omil to'xtovsiz oshirilganda;

2) fan-texnika taraqqiy etmaganda yoki ishlab chiqarishga jalb qilinmaganda;

3) omillar o'rtasidagi miqdoriy va sifatiy nisbatlar buzilganda;

4) shart-sharoitni hisobga olmasdan xarajatlar xo'jasizlarcha, ko'r-ko'rona amalga oshirilganda;

YUqorida belgilangandan boshqa holatlarda bu qonun amal qilmaydi.

## 4-§. Ishlab chiqarish imkoniyatlari va uning chegarasi

Iqtisodiyot nazariyasi fani mavjud cheklangan iqtisodiy resurslardan qanday qilib foydalanilganda jamiyatning cheksiz ehtiyojlarini to'laroq qondirib borish mumkin, degan muammo ustida bosh qotiradi. Bunda, birinchidan, iqtisodiy resurslardan foydalanishning turli xil muqobil variantlari mavjud bo'lishi ko'zda tutilib, ulardan eng samaralisi, ya'ni jamiyat ehtiyojlarini ancha to'laroq qondiradigan miqdorda tovar va xizmatlarni ishlab chiqarish imkonini beradigan turini tanlab olishga harakat qilinadi.

Ikkinchidan, iqtisodiy resurslar nisbatan cheklanganligi sababli jamiyat a'zolarining barcha ehtiyojlarini birdaniga qondirish mumkin bo'lmaydi. Shuning uchun jamiyatga qaysi mahsulotlarni ishlab chiqarish, qaysilaridan vaqtincha voz kechish lozimligini hal qilish, ya'ni tanlashni amalga oshirish zarur bo'ladi. Shunday tanlash orqali, resurslarning mavjud darajasida mahsulot olishning aniqlangan eng yuqori miqdori jamiyatning ishlab chiqarish imkoniyatini ko'rsatadi. Jamiyatning ishlab chiqarish imkoniyatidan to'liq foydalanish uchun, iqtisodiy resurslarning to'liq bandligiga erishish va ishlab chiqarishning to'liq hajmini ta'minlash zarur.

**To'liq bandlilik** deganda, biz ishlab chiqarishga yaroqli bo'lgan barcha resurslardan to'la unum bilan foydalanishni tushunamiz. Ishchi majburiy ishsiz bo'lib qolmasligi, iqtisodiyot ishlashni xohlagan va unga layoqatli bo'lgan barchani ish bilan ta'minlashi zarur, haydaladigan yerlar yoki kapital uskunalar ham bo'sh qolmasligi lozim.

Ishlab chiqarishning to'liq hajmi, resurslarni samarali taqsimlashni, ya'ni ulardan mahsulotning umumiy hajmiga eng ko'p hissa qo'shadigan qilib foydalanishni va mavjud texnologiyalarning eng yaxshisini qo'llashni ham bildiradi.

Bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqarish imkoniyatlarining ma'lum chegarasi bo'ladi. Ishlab chiqarish imkoniyati chegarasini jadval ma'lumotlaridan foydalanib ancha aniq tasvirlash mumkin (7-jadval). Bu muammoning mohiyati quyidagicha: resurslar kamyob bo'lganligi sababli

iqtisodiyot to'liq bandlilik va ishlab chiqarishning to'liq hajmida ham tovar va xizmatlarni cheklanmagan miqdorda ishlab chiqarishni ta'minlay olmaydi.

Ishlab chiqarish imkoniyatlari chegarasi to'g'risida yaxshiroq ta'savvurga ega bo'lish uchun:

birinchidan, iqtisodiyot faqat ikki xil mahsulot - non va tegirmon ishlab chiqaradi (bunda non iste'mol tovarlarini, tegirmon ishlab chiqarish vositalarini bildiradi);

ikkinchidan, iqtisodiy resurslar miqdor va sifat jihatidan o'zgarmaydi;

uchinchidan, mehnat unumdorligi va texnologiya doimiy bo'lib qoladi, deb faraz qilamiz.

Mavjud resurslar cheklanganligi sababli iqtisodiyotning tegirmon va non ishlab chiqarishni birdaniga ko'paytirib borish imkoniyati cheklangan. Resurlarning cheklanganligi mahsulot ishlab chiqarishning cheklanganligini bildiradi. Bunday sharoitda tegirmon ishlab chiqarishni har qanday ko'paytirishga, resurslarning bir qismini - non ishlab chiqarishni kamaytirish orqali erishadi. Aksincha, agar non ishlab chiqarishni ko'paytirish afzal ko'rinsa, buning uchun zarur resurslar faqat tegirmon ishlab chiqarishni qisqartirish hisobiga olinishi mumkin.

Quyidagi jadvalda jamiyat tanlash mumkin bo'lgan sanoat tegirmonlari va non miqdorining muqobil uyg'unlashuvi keltirilgan. A – muqobil variantga binoan, iqtisodiyot o'zining butun resurslarini tegirmon, ya'ni ishlab chiqarish vositalarini ishlab chiqarishga yo'naltiradi. E – muqobil variantda esa mavjud resurslar to'lig'icha non, ya'ni iste'mol buyumlari ishlab chiqarishda foydalaniladi.

**4-jadval**

**Resurslar to'liq band bo'lganda ishlab chiqarish imkoniyatlari (taxminiy ma'lumotlar)**

| Mahsulot turi | Muqobil variantlar | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | A | V | S | D | YE |
| Non (mln. dona) | 0 | 1 | 2 | 3 | 4 |
| Tegirmon (ming dona) | 10 | 9 | 7 | 4 | 0 |

Bu har ikki muqobil variant ochiqdan-ochiq amalga oshmaydigan noreal hisoblanadi, har qanday iqtisodiyot odatda o'zining mavjud umumiy resurslari hajmini ishlab chiqarish vositalari va iste'mol tovarlari ishlab chiqarish o'rtasida taqsimlashi zarur. A - muqobil variantdan E - variant tomon iste'mol' tovarlari, E дан A variantga tomon ishlab chiqarish vositalarini ishlab chiqarish ko'payib boradi.

Jadvaldagi asosiy g'oya quyidagicha: har qanday vaqt oralig'ida iqtisodiyot to'liq bandlilik va ishlab chiqarishning to'liq hajmida Y mahsulotni ko'proq olishi uchun X mahsulotning bir qismidan voz kechishi zarur. Iqtisodiy resurslar kamyob bo'lganligi sababli, iqtisodiyot X va Y mahsulotni bir vaqtda ko'paytira olmaydi.

Ishlab chiqarish imkoniyati haqidagi tushunchani chuqurlashtirish uchun jadvalda keltirilgan ma'lumotlarni chizmada tasvirlaymiz. Chizmada ko'rsatilganidek, oddiy ikki o'lchamli grafikdan foydalanib, tegirmon (ishlab chiqarish vositalari) ishlab chiqarish haqidagi ma'lumotlarni tik o'qqa, non (iste'mol tovarlari) ishlab chiqarish haqidagi ma'lumotlarni esa yotiq o'qqa joylashtiramiz.

Ishlab chiqarish imkoniyati egri chizig'idagi har bir nuqta ikki xil mahsulot ishlab chiqarishning qandaydir eng ko'p hajmini ko'rsatadi. Non va tegirmon ishlab chiqarishning har xil uyg'unlashuvini amalga oshirish uchun jamiyat ulardagi mavjud resurslarning to'liq bandliligi va ishlab chiqarishning to'liq hajmini ta'minlashi zarur. Non va tegirmonning barcha uyg'unlashuvi ularning eng ko'p miqdorini ko'rsatib, bu barcha mavjud resurslardan esa samarali foydalanish natijasida olinishi mumkin. Ishlab chiqarish imkoniyati egri chizig'dan tashqarida joylashgan har qanday nuqtaga (masalan W) resurslarning mavjud hajmi va ishlab chiqarishning mavjud texnologiyasida erishib bo'lmaydi.

Jamiyat uchun mahsulotlarning erishib bo'ladigan har xil uyg'unlashuvlaridan tanlab olish imkoniyati egri chiziq ichida joylashadi.

Jamiyat bu mahsulotlar uyg'unlashuvidan birortasini tanlashi zarur: ko'proq tegirmon ishlab chiqarish kamroq non ishlab chiqarishni bildiradi va aksincha.

Har qanday mahsulotning qandaydir miqdorini olish uchun, voz kechishga to'g'ri keladigan boshqa mahsulot miqdori bu mahsulotning **muqobil ishlab chiqarish xarajatlari** deb ataladi.




**6-chizma. Ishlab chiqarish imkoniyatlari egri chizig'i**

Biz iqtisodiyot resurslarning to'liq bandligi va ishlab chiqarishning to'liq hajmi bilan xususiyatli deb hisobladik. Agar band bo'lmagan resurslar bo'lsa yoki resurslari samarasiz foydalanilsa (to'liq foydalanilmasa) iqtisodiyot jadvalda ko'rsatilgan har bir muqobil variantdagidan kamroq mahsulot ishlab chiqargan va bu chizmada keltirilgan ishlab chiqarish imkoniyati egri chizig'ining ichida joylashgan bo'lar edi.

Agar resurslarning miqdori va sifati hamda texnologiya o'zgarsa iqtisodiyotda ishlab chiqarishning umumiy hajmi ham

(ishlab chiqarish imkoniyati egri chizig'ining holati) o'zgaradi. Mavjud resurslarning ko'payishi har bir variantda bitta yoki har ikkala mahsulot ishlab chiqarish hajmining ko'payishiga olib keladi.

Biz tahlilda texnologiya doimiy yoki o'zgarmay qoladi deb hisobladik. Haqiqatda texnika va texnologiya doimiy takomillashib, o'zgarib boradi. Dastlab texnika taraqqiyoti faqat ishlab chiqarish vositalarining takomillashuviga, ancha samarali mashina va uskunalarining yaratilishiga olib keladi, deb hisoblaymiz. Bunda texnika taraqqiyoti ishlab chiqarish imkoniyatlarining oshishiga olib keladi, jamiyat resurslarning o'zgarmagan miqdorda ko'proq tovarlar ishlab chiqarish imkoniyatiga ega bo'ladi.

Iqtisodiy o'sish mahsulotning ko'proq umumiy hajmini ishlab chiqarish layoqati bo'lib, u resurslar taklifining ko'payishi va texnika taraqqiyoti natijasi hisoblanadi. Iqtisodiy o'sish resurslarning to'liq bandligida iqtisodiyotning ham non va ham tegirmon ishlab chiqarishning ko'proq hajmini ta'minlashi hisoblanadi. Turg'un iqtisodiyot ko'proq Y mahsulot olish uchun X mahsulotning bir qismidan voz kechishga majbur bo'lsa, dinamik, o'sib boruvchi iqtisodiyot X va Y mahsulotlarning ko'proq miqdoriga ega bo'lish layoqatini bildiradi. Odatda iqtisodiy o'sish jamiyatning har xil mahsulotlar ishlab chiqarish bo'yicha quvvatining mutanosib ko'payishiga olib kelmaydi. Ayrim mahsulot turlarini ishlab chiqarish hajmi ko'payishi, boshqalari o'zgarishsiz qolishi mumkin.

## 5-§. Ishlab chiqarishning samaradorligi va uning ko'rsatkichlari

Ishlab chiqarish samaradorligi va uni oshirish masalasi har doim iqtisodiyot nazariyasi fanining dolzarb muammosi sifatida, uning diqqat markazida bo'lib keladi. Ayniqsa, hozirgi paytda bu masala yanada keskin qo'yilmoqda. Buning sababi shundaki, ishlab chiqarish samaradorligini oshirmasdan turib mamlakatimiz oldida turgan muhim masala mustaqil

iqtisodiy taraqqiyotni jadallashtirish vazifasini amalga oshirib bo'lmaydi. Samaradorlikning iqtisodiy mazmuni sifatida har doim ishlab chiqarishning provard natijasi bilan unga avanslangan resurslar, mablag'lar yoki qilingan harajatlar o'rtasidagi nisbat tushiniladi.

Lekin, turli ijtimoiy-iqtisodiy tizimlar sharoitida shu jamiyatning maqsadidan kelib chiqib, samaradorlik muammosining tub mohiyati o'zgaradi. Bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqarishning asosiy maqsadi foyda olishga qaratilganligi sababli har bir iqtisodiy sub'yekt ko'proq foyda olishga intiladi. Shuning uchun ham ishlab chiqarishning samaradorligini olingan foydaning (F) ishlab chiqarishga sarflangan resurs xarajatlariga (IX) nisbati bilan aniqlanadi, ya'ni:

$$P' = \frac{F}{IX} \times 100\% .$$

Bu yerda: R' – foyda normasi, IX – iqtisodiy resurs xarajatlari.

Iqtisodiy adabiyotlarda samaradorlikning bosh mezoni haqida ham bir qancha fikrlar mavjud. Ayrim olimlar ishlab chiqarish samaradorligining bosh mezoni foyda, boshqa birlari esa yalpi milliy mahsulot, sof mahsulot, uchinchilari milliy daromad, to'rtinchilari esa qo'shimcha mahsulot deb ko'rsatadilar. Biz hozir bu yerda fikrlarning qaysi biri to'g'ri ekanligi haqida batafsil to'xtalmaymiz, lekin shuni aytish kerakki, ko'pchilik olimlar tomonidan bozor iqtisodiyoti sharoitida samaradorlikning bosh ko'rsatkichi olingan foydaning xarajatlarga nisbati, ya'ni rentabellik yoki foydalilik darajasi bilan belgilanadi deb tan olinadi. Ishlab chiqarish samaradorligi ko'p qirrali masala bo'lib, bu aytilgan birgina asosiy ko'rsatkichda, uni to'la ravishda har tomonlama ifodalab bo'lmaydi. Shuning uchun ishlab chiqarish samaradorligini to'la ifodalashda unda qatnashgan omillarning unumdorligini, ulardan samarali foydalanish darajasini bildiradigan ko'rsatkichlar tizimidan foydalaniladi.

Bulardan biri mehnat unumdorligidir. **Mehnat unumdorligi** deb, ishchi kuchining vaqt birligi mobaynida mahsulot yaratish qobiliyatiga aytiladi va ishlab chiqarilgan mahsulotning (iste'mol qiymatining) sarflangan mehnat miqdoriga nisbati bilan belgilanadi. Sarflangan mehnat miqdori esa ishlangan vaqt bilan, kishi kuni, kishi soati va h.k. bilan belgilanadi. Agar mehnat unumdorligini MU, mahsulotni M bilan, sarflangan ish vaqtini esa - V bilan belgilasak, mehnat unumdorligi quyidagicha aniqlanadi: $mu = m / v$.

Mehnat unumdorligi sarflangan jonli mehnatning har bir birligi evaziga, ya'ni kishi kuni, kishi soati hisobiga ishlab chiqarilgan mahsulot miqdori bilan aniqlanadi.

Samaradorlikni aniqlashda kapital unumdorligi degan ko'rsatkichdan ham foydalaniladi va unda ishlab chiqarishda qatnashgan kapitalning har bir birligi evaziga olingan mahsulot, daromad yoki foyda bilan aniqlanadi. Agar kapital unumdorligini — KU deb, ishlab chiqarishda qatnashgan kapital miqdorini - K, mahsulotni - M, yalpi daromadni — YaD bilan, foydani — F bilan belgilasak, quyidagi formulalar hosil bo'ladi:

$$KU = M/K; \qquad KU = YaD/K;$$

$$KU = F/K.$$

Ishlab chiqarishning muhim omillaridan biri yer hisoblanishi sababli yerdan foydalanish samaradorligi ko'rsatkichi ham aniqlanadi. Bu ko'rsatkich olingan mahsulot hajmining yer maydoniga (gektarga) nisbati bilan hisoblanadi.

Samaradorlikni aniqlashda bu ko'rsatkichlardan tashqari mahsulotning mehnat sig'imi, material sig'imi, energiya sig'imi degan ko'rsatkichlar ham qo'llanilib, ular ishlab chiqarilayotgan mahsulotning har bir birligini yaratish uchun ketgan, yoki ishlab chiqarish uchun zarur bo'lgan mehnat, energiya va moddiy ashyolar miqdorini ifodalaydi.

Bu ko'rsatkichlarning har biri ishlab chiqarishda qatnashgan turli omillar samaradorligini ifodalab, bir-biri bilan chambarchars bog'liq va bir-birini to'ldiradi.

Ishlab chiqarish samaradorligini oshirish uchun unga ta'sir qiladigan omillarni ham bilish zarurdir. Ishlab chiqarish samaradorligini oshirishga bir qancha omillar ta'sir qiladi:

1. Ilmiy-texnik taraqqiyotni tezlashtirish va uning natijalarini tezlik bilan ishlab chiqarishda qo'llash.

2. Ishlab chiqarishni ratsional joylashtirish, ixtisoslashtirish va kooperatsiyalash.

3. Iqtisodiyotning tarkibiy qismlarini va uning tashkiliy bo'g'inlarini o'zgartirish.

4. Ishlab chiqaruvchilarni rag'batlantirish va ularning faolligini oshirish.

5. Mavjud tabiiy, moddiy va mehnat resurslaridan oqilona, tejab-tergab foydalanish, yangi, arzon, sifatli xom ashyo va energiya turlarini, ekinlarning yangi hosildor navlarini, chorva mollarining mahsuldor zotlarini topib ishlab chiqarishga joriy qilish.

6. Kishilarning bilim saviyasini, malakasini oshirish, yetuk ishchi va mutaxassislar tayyorlash.

Bu sanab ko'rsatilgan omillar ishlab chiqarish samaradorligini oshirish uchun ta'sir qiladigan asosiy va butun iqtisodiyotning barcha sohalari uchun umumiy omillardir. Bulardan tashqari aniq olingan xo'jaliklarda, tarmoqlarda va hududlarda samaradorlikni oshirishning shu joyning sharoitlari xususiyatidan kelib chiqadigan qanchadan-qancha omillari borki, ularni topib ishga solish va foydalanish samaradorlikni keskin oshirishning keng imkoniyatlari bo'lib, hisoblanadi. Biz bu yerda ishlab chiqarish samaradorligini oshirishning hamma omillari to'g'risida batafsil to'xtala olmaymiz. Lekin uning muhim va hozirgi kunda respublikamiz uchun dolzarb omillaridan biri bo'lgan ilmiy-texnika taraqqiyoti to'g'risida qisqacha to'xtalamiz.

Fan-texnika taraqqiyoti fan sohasidagi ishlab chiqarish qurollari, texnologiya, boshqариш va boshqa ko'pgina o'zgarishlarni o'z ichiga oladi. Hozirgi davrda fan-texnika tez sur'atlar bilan taraqqiy qilmoqda va u ilgarigi texnika taraqqiyotiga qaraganda birmuncha afzalliklarga egadir.

Hozirgi davrdagi fan-texnika taraqqiyoti afzalligi shundaki, ilg'or mamlakatlarda fan yangiliklari tezlik bilan ishlab chiqarishga joriy qilinadi, binobarin fan bevosita ishlab chiqaruvchi kuchga aylanib boradi.

Hozirgi davrdagi ishlab chiqarishning texnik bazasini mustahkamlash elektronika, radioelektronika, telemexanika, atom energiyasi, kimyo va boshqa fanlarning erishgan yutuqlari bilan bevosita bog'liqdir.

Xullas fanning erishgan yutuqlari ishlab chiqarishning taraqqiyoti uchun va uning iqtisodiy samaradorligi uchun cheksiz imkoniyatlar ochib beradi. Shuning uchun ham O'zbekiston davlati fan-texnika taraqqiyotiga katta e'tibor berib, uni keskin jadallashtirishni, texnikaning eng yuqori unumdor va samaradorlikni ta'minlovchi yangi turkumlarni, prinsipial jihatdan yangi texnologiyalarni keng joriy etish vazifasini qo'ymoqda. Fan taraqqiyotining natijasi va uning ishlab chiqarish bilan yaqinlashishining muhim belgisi takomillashgan, chidamli va unumli mehnat qurollari va predmetlarini vujudga keltirish va ishlab chiqarishga joriy qilish hisoblanadi. Ishlab chiqarishga yangi unumli mehnat qurollari va sifatli mehnat predmetlari qancha ko'p kirib kelsa jonli mehnat shuncha ko'p mehnat vositalarini harakatga keltiradi va ko'p iste'mol qiymati yaratadi. Davlatning investitsiya siyosati resurslarni fan-texnika taraqqiyotining ilg'or sohalari bo'lgan aviatsiya, mashinasozlik sanoatini, informatika, elektronika, atom energetikasi, ishlab chiqarish sohalarini kompleks mexanizatsiyalash, avtomatlashtirish, yangi materiallarni yaratish va bularga ishlov berish texnologiyasi singari muhim yo'nalishlariga jalb qilishga qaratilgandir. Shuning uchun ham fan-texnika taraqqiyotining evolyutsion va revolyutsion shakllarini farqlamoq lozim. Fan-texnika taraqqiyotining evolyutsion shaklda rivojlanishi deganda, uning mavjud texnologiyasi asosida, mashinalar va uskunalar qisman modernizatsiyalash asosida rivojlanishi tushuniladi.

Revolyutsion shaklda rivojlanishi deganda esa, fan-texnikaning bir qancha sohalarida birdaniga katta o'zgarishlar

bo'lib, texnikaning eng so'nggi yangiliklarini, avlodlarini ishlab chiqarishda qo'llash, prinsipial yangi texnologik tizimga o'tish tushuniladi. Fan-texnika taraqqiyotining keyingi shaklda rivojlanishi yuksak samara beradi. Shuning uchun ham O'zbekiston Respublikasining Prezidenti I.A.Karimov o'zining asarlarida iqtisodiyotning barcha tarmoqlarini hozirgi zamon fan va texnikasining eng yangi yutuqlari bilan qayta qurollantirish lozimligini ta'kidlamoqda. Buning uchun avvalom bor texnika taraqqiyotining asosini tashkil etuvchi ishlab chiqarishning hamma sohalarini yangi, unumdor, arzon texnika bilan qurollantiruvchi mashinasozlikni rivojlantirishga e'tiborni qaratmoq lozimdir.

## Xulosalar

1. Ishlab chiqarish jarayonida kishilar o'rtasida sodir bo'ladigan iqtisodiy munosabatlar umumiy ishlab chiqarish munosabatlarining asosiy negizini tashkil etib, ayirboshlash, taqsimlash va iste'mol jarayonlarida bo'ladigan munosabatlarning tavsifini belgilab beradi. Shuning uchun ularni o'rganish o'ta zarur hisoblanadi.

2. Insoniyat zarur ne'matlarni iste'mol qilmasa yashay olmaganidek, bu ne'matlarni ishlab chiqarmasdan ham turolmaydi. Ishlab chiqarish va xizmat qilish jarayonida insonning yashashi uchun zarur bo'lgan barcha hayotiy vositalar yaratiladi.

3. Bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqarish omillari – yer, kapital, ishchi kuchi va tadbirkorlik qobiliyatidan iborat bo'lib, ular o'zaro bir-birlariga ta'sir ko'rsatadi. Birining o'zgarishi ikkinchisining o'zgarishiga ta'sir ko'rsatadi.

4. Ishlab chiqarish jarayonida barcha omillar harakatda bo'ladi, lekin ular ichida jonli mehnat, ya'ni ishchi kuchi faol bo'lib, u barcha ishlab chiqarish vositalarini harakatga keltiradi, ularga «jon kirgizadi», asosiy kapital qiymatining yo'qolib ketmasligini ta'minlab, yangi yaratilgan tovar va xizmatlarga o'tkazadi. Va nihoyat, bu jarayonda yangi tovar va xizmatlar vujudga keladi.

5. Yangi vujudga kelgan tovar va xizmatlar ikki xil xususiyatga — naflilik va qiymatga ega bo'lib, ikki tomonlama hisobga olinadi: natural-ashyoviy (naflilik) tomonidan va qiymat tomonidan. Natural-ashyoviy tomondan u uch qismga: ishlab chiqarish vositalari, iste'mol buyumlari va turli xizmatlarga bo'linadi. Qiymat tarafidan ham uch qismga: iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalari qiymati (s), Zaruriy mahsulot qiymati (v) va qo'shimcha mahsulot qiymati (m)ra bo'linadi.

6. Bundan 100 yil ilgari marjinalistlar tomonidan kashf qilingan va iqtisodiyotning universal qonuni deb atalgan qonun — «keyingi qo'shilgan omil (qo'shilgan kapital, qo'shilgan mehnat) unumdorligining pasayib borish qonuni» ko'r-ko'rona isrofgarchilikka, ortiqcha xarajatlarga yo'l qo'yilmasa, hozirgi zamon fan-texnika taraqqiyoti sharoitida amal qilmaydi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Ishchi kuchi — insonning mehnat qilishga bo'lgan aqliy va jismoniy qobiliyatlari yig'indisi.

Mehnat qurollari — insonning tabiatga, mehnat predmetlariga ta'sir qilishda vosita bo'lib xizmat qiladigan narsalar: mashinalar, stanoklar, traktorlar, pluglar, qurulmalar, uskunalar va boshqalar.

Mehnat predmetlari — bevosita mehnat ta'sir qiladigan, ya'ni mahsulot tayyorlanadigan narsalar (yer — suv, xom ashyo, materiallar va boshqalar).

Kapital — ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishda ishlatilib, o'z egalariga daromad keltiradigan ishlab chiqarish vositalari, tovarlar va pul mablag'laridir.

Yer-suv — tuproq unumdorligi, o'tloqlar, suvlar, o'rmon, qazilma boyliklardan iborat bo'lgan va foydalanishga tortilgan tabiiy resurslar.

Tadbirkorlik qobiliyati — insonda bo'lgan tashabbuskorlik, tashkilotchilik, novatorlik, iqtisodiy xavfdan, javobgarlikdan cho'chimaslik hislatlarining birligi.

Ishlab chiqarish jarayoni – kishilarning maqsadni ko'zlab amalga oshiriladigan faoliyati bo'lib, iste'moli uchun zarur bo'lgan moddiy va ma'naviy ne'matlarni yaratishga qaratilgan jarayon. Ishlab chiqarish jarayoni bir tomondan iste'mol qiymatlarini (naflilikni) yaratish jarayoni bo'lsa, ikkinchi tomondan qiymatning o'sishi jarayonidir.

Ijtimoiy ishlab chiqarish – o'zaro bog'liqlikda va doimiy aloqada bo'lgan barcha individual ishlab chiqarishlarning birligidan iboratdar.

Ishlab chiqarishning umumiy samarasi – ishlab chiqarishning pirovard natijasi bilan unga sarflangan resurs xarajatlari o'rtasidagi nisbat.

Zaruriy mahsulot – ishchi va xizmatchilarning zaruriy ish vaqtida yaratilgan va ishchi kuchini normal holatda saqlash va qayta tiklash uchun zarur bo'lgan mahsulot.

Qo'shimcha mahsulot – ishchi va xizmatchilarning qo'shimcha ish vaqtida yaratilgan mahsulot bo'lib, sof mahsulotning Zaruriy mahsulotdan oshiqcha qismidir. Qo'shimcha mahsulot tadbirkorlarga, mulkdorlarga va davlatga tegishlidir.

Ishlab chiqarish funksiyasi – ishlab chiqarish omillari билан uning samaralari o'rtasidagi bog'liqlikni bildiradi.

Qo'shilgan kapital – ishlab chiqarishda mavjud band bo'lgan kapital miqdori ustiga yangi qo'shimcha ravishda sarflangan kapital, boshqacha qilib aytganda kapital miqdorining o'sgan qismi.

O'rtacha mahsulot – jalb qilingan ishchi kuchi va kapitalning bir — birligiga to'g'ri keladigan mahsulot miqdori.

So'nggi qo'shilgan mahsulot – so'nggi qo'shilgan omil (kapital yoki ishchi kuchi) evaziga o'sgan mahsulot.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Ishlab chiqarish omillari nimalardan iborat?
2. Kapital tushunchasiga ta'rif bering va uning tarkibiga nimalar kirishini tushuntirib bering.

3. Ishlab chiqarish jarayonining mazmunini va uning ikki tomonini tushuntiring.

4. Ishlab chiqarishning umumiy va pirovard natijalarini tushuntirib bering.

5. Yaratilgan mahsulotning natural va qiymat tarkibi nimalardan iborat?

6. Зарурий va qo'shimcha mahsulot nima, qo'shimcha mahsulot normasi va massasi formulasini yozib tushuntiring.

7. Qo'shilgan mehnat, qo'shilgan kapital va qo'shilgan mahsulot tushunchalarini izohlab bering.

8. So'nggi qo'shilgan mehnat va kapital unumdorligining pasayib borish qonunining mohiyati nima ва u hozirgi davrda amal qiladimi?

# III BOB. IJTIMOIY-IQTISODIY TIZIMLAR VA MULKChILIK MUNOSABATLARI

Iqtisodiy munosabatlarning paydo bo'lishi va rivojla-nishi jamiyat taraqqiyotining turli bosqichlarida o'ziga xos xususiyat kasb etadi. Iqtisodiy munosabatlar bir joyda o'zgarishsiz qotib turmaydi. Ular doimo o'zgarib, rivojlanib boradi. Shunga ko'ra, mazkur mavzuda ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyot bosqichlari va ularni bilishga bo'lgan turlicha yondashuvlar, ishlab chiqarishning ijtimoiy va texnologik usullari hamda iqtisodiy tizim tushunchalari batafsil ko'rib chiqiladi. Tahlil davomida iqtisodiy tizim modellari va ularning xususiyatlari ko'rsatib beriladi.

Ishlab chiqarish har doim ma'lum mulkchilikning aniq shakli doirasida sodir bo'ladi. Shuning uchun bu yerda mulkchilik munosabatlarining mohiyati, mulk shakllarining iqtisodiy mazmuni va bozor iqtisodiyotini shakllantirish jarayonida mulk shakllarini o'zgartirish yo'llari va usullari kabi masalalarga alohida o'rin ajratiladi.

## 1-§. Ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyot bosqichlari va ularni bilishga bo'lgan turlicha yondashuvlar

Kishilik jamiyati ishlab chiqarish munosabatlari va ishlab chiqaruvchi kuchlarning o'zaro birligi hamda ziddiyati asosida taraqqiy etib borib, uning turli bosqichlariga o'ziga xos bo'lgan iqtisodiy tizimlar muvofiq keladi. Insoniyat taraqqiyoti bosqichlari va har bir bosqichga xos bo'lgan iqtisodiy tizimlarni o'rganish iqtisodiy jarayonlarni, ularni o'zgaruvchan ekanligini bilishda muhim ahamiyatga egadir.

Taraqqiyot bosqichlarini bilishda turli xil yondashuvlar mavjud bo'lib, ulardan asosiylari sifatida quyidagilarni ajratib ko'rsatish mumkin:

– tarixiy-formatsion yondashuv;

– madaniylashish (sivilizasiya) darajasi jihatdan yondashuv;

– texnika va texnologik taraqqiyot darajasi jihatidan yondashuv;

– sosial-iqtisodiy shakllar o‘zgarishi jihatidan yondashuv.

Ijtimoiy taraqqiyot bosqichlarini bilishga **tarixiy-formasion yondashuvda** ishlab chiqarishning ijtimoiy usullari va uning tarkibiy qismlarini tahlil qilishga e’tibor berilgan.

**Ishlab chiqarish usuli** ishlab chiqaruvchi kuchlar va ishlab chiqarish (iqtisodiy) munosabatlarining birligidan iborat. Ishlab chiqarishning shaxsiy va moddiy omillari, ya’ni ishchi kuchi bilan ishlab chiqarish vositalari birgalikda jamiyatning **ishlab chiqaruvchi kuchlarini** tashkil qiladi. Boshqacha aytganda, ishlab chiqaruvchi kuchlar – bu ijtimoiy ishlab chiqarish jarayonida kishilar bilan tabiat o‘rtasidagi bog‘lanishni amalga oshiruvchi shaxsiy va texnik-buyumlashgan elementlar tizimidan iborat. Ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish darajasi ijtimoiy taraqqiyotning eng muhim mezoni va umumiy ko‘rsatkichidir.

Odamlar ishlab chiqarish jarayonida faqat tabiat ashyolari va boshqa moddiy ashyolar bilan emas, shu bilan birga o‘zaro bir-biri bilan ham munosabatlarda bo‘ladilar, ya’ni ishlab chiqarish munosabatlariga kirishadilar. Bunda ishlab chiqarishda tarkib topadigan tashkiliy-iqtisodiy va ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlar bir-biridan farq qiladi. Tashkiliy-iqtisodiy munosabatlar ishlab chiqarishni tashkil qilish jarayonida vujudga keladi. Mazkur munosabatlar kishilar o‘rtasidagi aloqalar sifatida namoyon bo‘lib, shu bilan birga ishlab chiqarish holatini bevosita tavsiflaydi, ishlab chiqaruvchi kuchlar taraqqiyoti muayyan bosqichlarining xususiyatlarini va ularning ijtimoiy uyg‘unlashuvini aks ettiradi. Bu masalan, mehnat taqsimoti uni ixtisoslashtirish va kooperasiyalash, ishlab chiqarishning to‘planishi hamda uyg‘unlashtirilishidir.

Ishlab chiqarish har doim muayyan ijtimoiy shaklga ega bo‘ladi. Bu ijtimoiy shakl ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlarni vujudga keltiradi, ularning mohiyati va asosini ishlab chiqarish vositalariga mulkchilik munosabatlari tashkil etadi.

**Ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlar** – bu kishilar uchun zarur bo‘lgan hayotiy ne’matlarni ishlab chiqarish, taqsimlash,

ayirboshlash va iste'mol qilish jarayonida vujudga keladigan munosabatlardir. Ular takror ishlab chiqarish munosabatlari yoki iqtisodiy munosabatlar deb ham ataladi.

Ishlab chiqaruvchi kuchlar rivojining muayyan darajasi ishlab chiqarish munosabatlarining u yoki bu turini taqozo qiladi.

Muayyan taraqqiyot darajasidagi ishlab chiqaruvchi kuchlar va ishlab chiqarish munosabatlari muayyan turining birligi va o'zaro ta'siri ishlab chiqarish usulini tashkil etadi.

Ishlab chiqarish munosabatlari faqat ishlab chiqaruvchi kuchlar bilangina o'zaro aloqada bo'lib qolmaydi. Ular bir vaqtda bazis ham hisoblanib, uning ustida ishlab chiqarish munosabatlarining ushbu tizimiga xos bo'lgan alohida siyosiy, huquqiy, mafkuraviy, milliy, oilaviy va boshqa ijtimoiy munosabatlar hamda tartibotlarning alohida turlari qad ko'taradi. Ana shularning yig'indisi jamiyatning ustqurmasini tashkil etadi. Siyosat, huquq, ahloq va ustqurmaning boshqa elementlari ham faol rol o'ynaydi, o'zlarini vujudga keltirgan ishlab chiqarish munosabatlariga, ular orqali esa jamiyatning ishlab chiqaruvchi kuchlariga ham aks ta'sir ko'rsatadi.

Ishlab chiqarish usuli bilan jamiyat ustqurmasi **ijtimoiy-iqtisodiy formasiyani** tashkil etadi. Ijtimoiy-iqtisodiy formasiyaning tarkibiy tuzilishini 1-chizma orqali yaqqol tasavvur etish mumkin.

Bu yerda ikki holatga e'tibor berish muhim. Birinchidan, ishlab chiqarish munosabatlari mustaqil, alohida tizimni tashkil qilmaydi. U ishlab chiqaruvchi kuchlar bilan ham, shuningdek, ustqurma bilan ham har doim o'zaro ta'sirda bo'ladi. Ikkinchidan, turli formasiyalarda o'ziga xos ishlab chiqarish munosabatlari amal qiladi va bu esa har bir formasiyaga mos keluvchi ishlab chiqarish usulini belgilab beradi.

Insoniyat jamiyati tarixida bir-biri bilan izchil almashinib turgan qator ishlab chiqarish usullari va shunga muvofiq ijtimoiy-iqtisodiy formasiyalar ajralib turadi.

Ishlab chiqarish usullari almashinishining klassik namunasi Evropada namoyish qilingan deb hisoblanadi. Evropa hududida bir-

biri bilan almashinib, ibtidoiy jamoa, quldorlik, feodal va kapitalistik munosabatlar izchil tarkib topdi. Boshqa qit'alarga kelganda esa, bu yerda kapitalizmgacha bo'lgan davrda ana shu marralarning hammasi aniqroq qayd etilgan. Osiyo, Afrika, Avstraliyada Evropa mustamlakachiligining ta'siri seziladi. Adabiyotlarda Osiyocha ishlab chiqarish usuli deb atalmish usul haqida ham qayd qilinadi. Bu usulning shakllanishida mamlakatlarning katta turkumiga xos bo'lgan ishlab chiqaruvchi kuchlar va ishlab chiqarish munosabatlarining sug'orish tizimlarini markazlashtirilgan tarzda tartibga solib turish va davlatning ana shu sharoitlarda alohida roli bilan bog'liq sifat xususiyatlari aks etadi.

Iqtisodiy fanda ijtimoiy taraqqiyotni **sivilizasiyaning tarixiy rivojlanish tiplari** natijasi sifatida o'rganish ham muhim o'rin tutadi.




**1-chizma. Ijtimoiy-iqtisodiy formatsiyaning tarkibiy tuzilishi.**

«Sivilizasiya» so'zi lotinchada fuqarolarga oid, ijtimoiy degan ma'nolarni anglatadi. Bu tushuncha fanga fransuz faylasuflari tomonidan nisbatan yaqin vaqt – ikki asr oldin kiritilgan bo'lib, tafakkur va erkinlik hukmron bo'lgan

jamiyatlarni tavsiflash uchun qo'llanilgan. Bugungi kunda mazkur tushuncha quyidagi o'rinlarda qo'llaniladi:

- jamiyat madaniyati darajasini baholash;
- yovvoyilik davri o'rniga kelgan kishilik jamiyati rivojlanish bosqichini tavsiflash (L.Morgan, F. Engels);
- biqiq guruhlar, xalqlar va davlatlar taraqqiyotining madaniy-tarixiy sikli (N.V.Danilevskiy, A.Toynbi);
- madaniyat taraqqiyotining so'nggi bosqichi, uning tugashi fazasi (O.Shpengler);
- ijtimoiy hayot asosiy tarkibiy qismlari – inson salohiyati, moddiy ne'matlar ishlab chiqarish usuli, atrof-muhitning majmui.[1]

Umuman olganda sivilizasiya rivojlangan mamlakatlardagi iqtisodiy va ijtimoiy-huquqiy munosabatlarning oqilona tashkil etilgan tuzumi sifatida talqin etiladi.

Jamiyat taraqqiyotini sivilizasiya nuqtai nazaridan o'rganishda sivilizasiyalarning almashuvi nazariyasi muhim o'rin tutadi. Bu nazariya tarafdorlari quyidagi etti bosqichdan iborat sivilizasiyani ajratib ko'rsatadilar:

1) davomiylik muddati 30-35 asrni o'z ichiga olgan neolit davri;
2) davomiylik muddati 20-23 asrni o'z ichiga olgan sharqiy quldorlik davri (bronza asri);
3) davomiylik muddati 12-13 asrni o'z ichiga olgan antik davr (temir asri);
4) davomiylik muddati 7 asrni o'z ichiga olgan erta feodal davri;
5) davomiylik muddati 4,5 asrni o'z ichiga olgan industrlashishdan oldingi davr;
6) davomiylik muddati 2,5 asrni o'z ichiga olgan industrial davri;
7) davomiylik muddati 1,3 asrni o'z ichiga olgan yuqori industrlashish davri.[2]

Bu qayd qilingan bosqichlardan ko'rinib turibdiki, ushbu nazariyada turli qarashlar va yondashuvlarni aralashtirish

---

[1] 1. Ekonomicheskaya teoriya (politekonomiya): Uchebnik/ Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, akad. G.P.Juravlevoy. 4-e izd. - M.: INFRA-M, 2004, 51-bet.

[2] 1. Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. – M.: INFRA-M, 2005, 55-bet.

holatiga yo'l qo'yilib, jamiyat taraqqiyoti bosqichlarini ajratishning aniq bir mezoni yoki belgisi mavjud emas.

Jamiyat taraqqiyoti bosqichlariga **texnologik yondashuv** ham ma'lum bir oqim hisoblanadi. Ular jamiyat tarixiy taraqqiyoti davomida ro'y berayotgan o'zgarishlar ko'lami va xususiyatini yaxshiroq tushunib olish uchun ishlab chiqarishning turli texnologik usullarini tahlil etish, mashinalashgan ishlab chiqarishning vujudga kelishi va rivojlanish tarixiga murojaat qilish zarur deb hisoblaydilar.

Mehnat vositalari, materiallar, texnologiya, energiya, axborotlar ishlab chiqarishni tashkil etish bilan va birgalikda **ishlab chiqarishning texnologik usuli** deyiladi.

Ular o'rtasidagi chegaralarni jamiyat taraqqiyoti tarixining yirik bosqichlari ajratib turadi. Bir texnologik ishlab chiqarish usulidan boshqasiga o'tish asosan mehnat vositalarining xususiyatidagi o'zgarishlar, fan va texnika taraqqiyoti bilan belgilanadi.

Ishlab chiqarish texnologik usullarining dastlabki uchta bosqichi alohida farqlanadi. Bular oddiy kooperasiya, manufaktura va mashinalashgan ishlab chiqarishdir. **Oddiy kooperasiya** – bu bir xil ishni yoki xizmat vazifasini bajaruvchi xodimlarning eng oddiy shakldagi uyushishi, birgalashib ma'lum tartib asosida ishlaydigan kishilar guruhidir. Kooperasiyaning yakka tartibdagi hunarmandchilik ishlab chiqarishiga nisbatan afzalliklari quyidagilar orqali namoyon bo'ladi:

1) ko'plab ishchilarning birgalikdagi mehnati ishchi kuchidagi alohida tafovutlarning yo'qolishiga, ularning sifat jihatidan bir xillikka olib keldi;

2) bino va inshootlardan birgalikda foydalanish natijasida yoqilg'i, yoritish va boshqa shu kabi xarajatlarning kam sarflanishi mahsulot birligiga to'g'ri keluvchi ishlab chiqarish vositalarining tejalishiga olib keldi;

3) birgalikdagi mehnat bellashuvni keltirib chiqarib, mehnat unumdorligini oshirdi.

Mashinalashgan ishlab chiqarishga olib boruvchi yo'lda **manufaktura**, ya'ni mehnat taqsimotiga asoslangan, lekin mashina hali mavjud bo'lmagan sharoitdagi kooperasiya muhim rol o'ynaydi. Manufaktura davrida ishlab chiqarishning umumlashuv jarayoni

davom etadi. Yalpi ishchi kuchi tarkib topadi, har bir ayrim xodim esa yalpi ishchi kuchining tarkibiy qismiga aylanadi. Bunda oddiy kooperasiyadagidek qo'l mehnatiga va unga asoslangan qurolga tayanadi.

Manufaktura ixtisoslashtirilgan qurol va asboblar vujudga keltirib hamda ishchini tor operasiyalarni bajarishga bog'lab, yirik mashinalashgan ishlab chiqarishga o'tish uchun zarur shart-sharoit tayyorlaydi. Bu davrda ishlab chiqarishni tashkil etish, mehnatning mazmuni va holatiga, ishlab chiqarishning butun texnologik usulida, iqtisodiy munosabatlarda va butun ijtimoiy hayotda ham tub o'zgarishlar ro'y beradi. XVIII asrning so'nggi 30 yili ichida boshlangan sanoat revolyusiyasi natijasida **yirik mashinalashgan ishlab chiqarish** vujudga keldi.

Kooperasiyaning bu shakli xuddi manufaktura singari, mehnat taqsimotiga asoslanadi, lekin undan mashinali mehnatga asoslanishi bilan tubdan farq qiladi. Fabrika ichidagi mehnat taqsimoti tamomila mashinalarning vazifalari bilan belgilanadi.

Mashinalar tizimiga asoslangan fabrika bugun ham ko'p jihatdan ijtimoiy ishlab chiqarishni tashkil etishning asosiy bo'g'ini rolini saqlab kelmoqda. Shu bilan birga fan va texnikadagi inqilobiy o'zgarishlar, 1. EHMning paydo bo'lishi va rivojlanishi, yagona axborot tizimlarining yaratilishi, ishlab chiqarish umumlashuvining yanada o'sishi uning texnikaviy bazisini jiddiy ravishda o'zgartirib yubordi.

Fan-texnika, texnologiya va axborot tizimidagi o'zgarishlarga qarab ko'pchilik olimllar, masalan, R.Aron, Dj. Gelbreyt, U.Rostou va boshqalar jamiyat taraqqiyoti bosqichlarini uch bosqichga: industrlashgungacha bo'lgan jamiyat, industrlashgan jamiyat, yuqori industrlashgan yoki axborotlashgan jamiyatlarga bo'lib o'rganishni tavsiya etadilar.

Bunda ular industrlashgungacha bo'lgan jamiyatning asosiy belgilari sifatida: a) aholining asosan, qishloq xo'jaligi bilan bandligi; b) qo'l mehnatining hukmronligi; v) mehnat taqsimotining juda sayozligi (dehqonchilik, chorvachilik, hunarmandchilik, savdo, boshqaruv va boshqalar); g) natural xo'jalikning hukmronligini ko'rsatadi.

Jamiyat taraqqiyotining ikkinchi muhim bosqichi industrlashgan jamiyatning asosiy belgilari deb: a) ishlab chiqarishning

mashinalashganligi; b) sanoatning fan-texnika yutuqlari asosida rivojlanishi, unda ishchilar sonining ko'payishi; v) shahar aholisining qishloq aholisiga qaraganda ko'payishi va boshqalar.

Taraqqiyotning uchinchi muhim bosqichi yuqori darajada industrlashgan jamiyatning asosiy belgilari: a) xizmat ko'rsatish sohasining yuksak darajada rivojlanishi; b) ishchi kuchining asosiy qismi (60-70%) shu sohada band bo'lishi; v) fanning bevosita ishlab chiqaruvchi kuchga aylanishi, fan xodimlarining va malakali mutaxassislar rolining oshishi; g) iqtisodiyotning hamma sohalarida va kundalik hayotda axborot va hisoblash texnikalarining keng qo'llanilishi; d) tovarlar va xizmatlar sifatiga putur etkazmasdan iqtisodiy resurslarning hamma turlarini tejash imkonini beradigan yangi texnika va texnologiyalarning keng qo'llanilishi va boshqalar.

Biz yuqorida ta'kidlab o'tganimizdek, texnika va texnologiyadagi o'zgarishlar jamiyat taraqqiyotida asosiy rolni o'ynaydi va tashkiliy, boshqaruv tizimlarining, ishchi-xizmatchilar tarkibining o'zgarishiga, mehnat unumdorligining o'sishiga olib keladi. Lekin bu texnik o'zgarishlarga qarab bir tomonlama yondashuv bilan jamiyat taraqqiyoti qonunlarini aniqlab bo'lmaydi. Ayniqsa, iqtisodiy tizimlar va ularning holatlarini bilishda ham texnik, ham ijtimoiy-iqtisodiy o'zgarishlarning birgalikda olib, ularning o'zaro bir-biriga ta'sirini va shu dialektik aloqadorlik hamda ta'sir natijasida sodir bo'ladigan taraqqiyot qonunlarini o'rganish zarurdir.

Jamiyat taraqqiyotiga, jumladan texnika va texnolo-giyaning rivojiga ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlarning kuchli ta'sirini shunda ko'rish mumkinki, bir necha ming yillab rivojlanmay yotgan texnika va texnologiya taraqqiyoti tovar xo'jaligi va bozorning vujudga kelishi bilan gurkirab o'sib ketdi.

Texnika taraqqiyotining hamma bosqichlari, ya'ni oddiy kooperasiya, manufaktura, mashinalashgan, ya'ni industrlashgan ishlab chiqarish, yuqori darajadagi industrlashgan, axborotlashgan jamiyat bosqichlari keyingi 250-300 yilga, ya'ni tovar xo'jaligi rivoj topgan davrga to'g'ri keladi. Shuning uchun ham keyingi paytda ko'pgina iqtisodchilar jamiyat taraqqiyoti bosqichlarini iqtisodiy tizimlarga bo'lib o'rganadilar.

## 2. Iqtisodiy tizimlar va ularning turli modellari

Har bir davrda va makonda amal qilayotgan iqtisodiy munosabatlar majmuasi – iqtisodiyotni tashkil qilish shakllari, xo'jalik mexanizmi va iqtisodiy muassasalar bilan birgalikda iqtisodiy tizimni tashkil qiladi.

Iqtisodiy nazariyada ko'pincha iqtisodiy tizim tushunchasini ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish darajasi bilan bog'lab turkumlashga harakat qilinadi. Shu asosda dunyodagi rivojlangan mamlakatlar iqtisodiy tizimining uchta nusxasiga kiritiladi: an'anaviy iqtisodiyot, ma'muriy buyruqbozlik iqtisodiyoti va bozor iqtisodiyoti tizimlari.

**An'anaviy iqtisodiyot** – deyarli hamma mamlakatlar bosib o'tgan tarixiy tizimdir. U hozirgi davrda ham ko'plab iqtisodiy jihatdan kam rivojlangan mamlakatlarda mavjud bo'lib, ularda urf-odatlar, udumlarga, an'analarga asoslangan iqtisodiy jarayonlarga amal qiladi. Ularda natural yoki mayda tovar xo'jaligi hukmron bo'ladi. Bu yerda ishlab chiqarish, ayirboshlash, daromadlarni taqsimlash vaqti-vaqti bilan o'rnatiladigan urf-odatlarga asoslanadi. Merosxo'rlik va sulola (tabaqa) shaxslarning iqtisodiy rolida hukmronlik qiladi, ijtimoiy-iqtisodiy turg'unlik aniq ifodalanadi. Texnika taraqqiyoti va yangiliklarni joriy qilish keskin cheklangan, chunki ular an'analar bilan ziddiyatli hisoblanadi, ijtimoiy tuzum barqarorligiga xavf tug'diradi. Iqtisodiy faoliyatga nisbatan diniy va madaniy tartiblar birlamchi hisoblanadi.

Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, iqtisod muammosini hal qilishning bir xil va umum tan olingan echimi mavjud emas. Har xil madaniyat va tarixiy o'tmish, har xil urf-odat va an'analar, qarama-qarshi mafkuraviy qarashlarga ega bo'lgan turli jamiyatlar aniq iqtisodiy muammolarni hal qilish uchun turli xil tartiblardan foydalanadi.

Bozor iqtisodiyotiga qarama-qarshi tizim, **ma'muriy-buyruqbozlik iqtisodiyoti** hisoblanadi. Bu tizim amalda barcha moddiy resurslarga ijtimoiy aniqrog'i davlat mulkchiligining hukmronligi va ma'muriy organlar tomonidan iqtisodiy qarorlarning markazlashgan tartibda qabul qilinishi bilan

ifodalanadi. Foydalanadigan resurslarning hajmi, mahsulotning tarkibi va taqsimlanishi, ishlab chiqarishni tashkil qilish kabilarga tegishli barcha muhim qarorlar markaziy boshqarish organlari tomonidan qabul qilinadi.

Iqtisodiy taraqqiyotda muhim bosqich hisoblangan tizim **bozor iqtisodiyoti tizimidir**.

Bozor iqtisodiyoti tizimi asosan ikki bosqichga egadir. Birinchisi, erkin raqobatga asoslangan klassik bozor iqtisodiyoti bo'lib, ba'zi adabiyotlarda uni sof kapitalizm deb ham yuritiladi. Ikkinchisi esa, hozirgi zamon rivojlangan bozor iqtisodiyoti bo'lib, uni aralash iqtisodiyot tizimi deb ham yuritiladi.

**1. Erkin raqobatga asoslangan bozor iqtisodiyoti** resurslarga xususiy mulkchilik, iqtisodiy faoliyatda va tadbirkorlikda erkinlik, iqtisodiy jarayonlarni tartiblashda hamda uyg'unlashtirishda bozor mexanizmidan foydalanish bilan tavsiflanadi. Bunday tizimda uning ham bir qatnashchisining xulq-atvori shaxsiy manfaatiga asoslanadi, har bir iqtisodiy birlik, alohida qabul qilingan qarorlar asosida, o'zlarining daromadlarini eng yuqori darajada etkazishga intiladi. Bozor tizimi yordamida alohida qabul qilingan qarorlar uyg'unlashtiriladi. Raqobat sharoitida tovarlar (xizmatlarning) ishlab chiqarilishi, resurslarning taklif qilinishi shuni bildiradiki, har bir mahsulot va resurslarning ko'plab mustaqil harakat qiluvchi xaridor va sotuvchilari mavjud bo'ladi. Bu yerda iqtisodiy jarayonlarga davlatning aralashuvi cheklangan tavsifga ega bo'ladi. Shu sababli davlatning roli, xususiy mulkni himoya qilish va erkin bozorning amal qilinishi engillashtiruvchi ishonchli huquqiy tartiblar o'rnatishdan iboratdir.

**Hozirgi zamon bozor iqtisodiyoti**. Hozirgi davrda real hayotda bozor iqtisodiyoti sof bozor mexanizmi va rejali iqtisodiyot unsurlarini mujassamlashtiradi. Mulkchilikning har xil shakllari, tadbirkorlikning turli yo'nalishlari mavjud bo'ladi, unda rejalashtirish, bashoratlash, aholini ijtimoiy himoyalash kuchayadi. Masalan, AQSh iqtisodiyoti hozirgi davrda oldingi erkin bozor iqtisodiyotdan sezilarli farq qiladi. Bu farqlar quyidagilarda ko'rinadi:

Birinchidan, mulkning bir qismi davlat qo'lida bo'lib, u iqtisodiyotda faol rol o'ynaydi. Bu iqtisodiyotning barqarorligi va

o'sishi uchun sharoit yaratishda, bozor tizimi etarli darajada ishlab chiqarmaydigan yoki umuman etkazib bermaydigan ayrim tovarlar hamda xizmatlar bilan ta'minlashda, daromadlar taqsimlanishini o'zgartirishda va shu kabilarda namoyon bo'ladi. Ikkinchidan, sof kapitalizmdan farq qilib, Amerika iqtisodiyotida yirik korporasiyalar va kuchli kasaba uyushmalari shaklidagi qudratli iqtisodiy tashkilotlar mavjud.

Bu yerda, shuni alohida ta'kidlash lozimki, xususiy mulkchilik va bozor tizimiga suyanish, ijtimoiy mulkchilik va markazdan rejalashtirish har doim ham bir vaqtda mavjud bo'lmasligi mumkin. Masalan, sobiq millatchi Germaniya iqtisodiyoti avtoritar kapitalizm deb atalgan, chunki mulkchilik xususiy bo'lib qolsa-da, mamlakat iqtisodiyoti qattiq nazorat ostiga olingan va markazdan boshqarilgan. Buning teskarisi, bozor sosializmi deb atalgan sobiq sosialistik Yugoslaviya iqtisodiyotida resurslarga ijtimoiy mulkchilik xos bo'lgan va bir vaqtda iqtisodiy faoliyatni tashkil qilish hamda boshqarishda erkin bozor asosida olib borilgan. Shveysiya iqtisodiyotida ham 90 foizdan ortiq xo'jalik faoliyati xususiy firmalarda to'plangan bo'lsa-da, davlat iqtisodiy barqarorlikni ta'minlash va daromadlarni qayta taqsimlashda faol qatnashadi. Hozirgi vaqtda Xitoy Xalq Respublikasida davlatning markazlashgan holda iqtisodiyotga aralashuvi va rejalashtirish tizimi saqlanib qolgan holda bozor mexanizmlari muvaffaqiyat bilan qo'llanilib, barqaror va tez sur'atlar bilan iqtisodiy o'sishga erishmoqda.

### 3. Mulkchilik munosabatlarining mohiyati va iqtisodiy mazmuni. Mulk obyektlari va subyektlari

Mulkchilik munosabatlari har qanday jamiyat iqtisodiy tizimining asosiy munosabatlaridan birini tashkil qilib, insoniyat taraqqiyotining mahsuli hisoblanadi.

Mulkchilik munosabatlari moddiy va ma'naviy ne'matlarni ishlab chiqarish hamda jamiyat boyliklarini o'zlashtirish jarayonlarida vujudga keladi.

Shunday ekan, **mulkchilik munosabatlari** – bu mulkka egalik qilish, foydalanish, tasarruf etish va o'zlashtirish jarayonlarida vujudga keladigan iqtisodiy munosabatlardir.

Mulkka **egalik qilish** mulkning egasi qo'lida saqlanib turishini bildiradi va yaratilgan moddiy boyliklarni o'zlashtirishning ijtimoiy shaklini ifodalaydi. Ayrim hollarda mulkka egalik qilish uning egasi ixtiyorida saqlangan holda, undan amalda foydalanish esa boshqalar qo'lida bo'ladi. Bunga ijaraga berilgan mol-mulkni misol qilib keltirish mumkin. Mulkdan **foydalanish** – bu mol-mulkning iqtisodiy faoliyatda ishlatilishi yoki ijtimoiy hayotda qo'llanilishidir. Mol-mulkni **o'zlashtirish** yuz berganda, u daromad olish uchun yoki shaxsiy ehtiyojni qondirish uchun ishlatilishini bildiradi. Mulkni **tasarruf etish** – bu mol-mulk taqdirining mustaqil hal qilinishidir. U mol-mulkni sotish, meros qoldirish, hadya qilish, ijaraga berish kabi hollar orqali ro'y beradi.

Mulkchilik munosabatlarining iqtisodiy mazmunini uning ajralmas jihatlari (egalik qilish, foydalanish, o'zlashtirish va tasarruf etish) belgilab bersa-da, bu munosabatlar tavsifi nafaqat alohida mulk shakllarida, balki bitta mulk shakli doirasida ham farqlanishi mumkin.

Misol uchun xususiy mulk shaklini olaylik. O'z-o'zidan ko'rinib turibdiki, bu mulk shakli bir necha ming yillardan buyon hozirgacha saqlanib kelgan. Shu bilan birga bu davr davomida xususiy mulk mazmunida tubdan o'zgarishlar sodir bo'ldi. Uning o'zgarishiga xususiy mulkchilikni amalda qo'llash (ro'yobga chiqarish) usullari sabab bo'ldi. Xususiy mulkchilik mehnatga majbur qilish yo'li bilan ro'yobga chiqarilsa, u quldorlik yoki feodal munosabat kasb etadi; ro'yobga chiqarish mulkdorning o'z mehnati yordamida amalga oshirilsa, mayda tovar ishlab chiqarishi uchun zarur bo'lgan mehnat qilib topilgan xususiy mulk paydo bo'ladi; nihoyat, xususiy mulk yollanma ishchilar tomonidan harakatga keltirilsa, kapitalistik xususiy mulki paydo bo'ladi.

Mulkchilik jamiyatdagi ham huquqiy, ham iqtisodiy munosabatlar mazmunini o'zida ifodalaydi. Mulkchilikning

huquqiy va iqtisodiy mazmuni o'zaro bog'liq va bir-birini taqozo qiladi, shu sababli mulkchilik bir vaqtda ham iqtisodiy, ham huquqiy kategoriya hisoblanadi. Bu birlikda, yuqorida ko'rsatilganidek, hal qiluvchi rolni mulkchilikning iqtisodiy tomoni egallaydi. Agar mulk iqtisodiy jihatdan ro'yobga chiqarilmasa, ya'ni o'zlashtirilmasa, ishlab chiqarishda foydalanilmasa yoki mulk egasiga daromad keltirmasa, bunda u «huquqiy» kategoriya sifatida qoladi.

Mulkchilik xo'jalik va tadbirkorlik faoliyatining turli shakllari orqali iqtisodiy jihatdan ro'yobga chiqariladi.

Boshqa tomondan, mulkchilikning huquqiy jihati uning iqtisodiy tomoniga nisbatan faqat bo'ysunuvchi rol o'ynamaydi. Bu shunda ko'rinadiki, ishlab chiqarish vositalariga ma'lum huquqiy egalik qilmasdan, hech kim ishlab chiqarish jarayonini amalga oshira olmaydi, ishlab chiqarish vositalari va ishlab chiqarilgan mahsulotdan foydalana olmaydi. Shu sababli mulkchilikning huquqiy normalari (egalik qilish, tasarruf qilish, foydalanish huquqi) iqtisodiy munosabatlarning aniqlashtirilgan ko'rinishi hisoblanadi.

Huquqiy me'yorlar, bir tomondan, aynan mulkchilik munosabatlarini muhofaza qilish zarurati bilan bog'liq holda vujudga kelsa, boshqa tomondan u tovar ishlab chiqarish sharoitida mulkchilik munosabatlarini rivojlantirishda g'oyat muhim rol o'ynaydi. Bu rol shunda ko'rinadiki, tovar xo'jaligi sharoitida ayrim ijtimoiy qatlamlar ishlab chiqarish jarayonida qatnashmasdan, ayirboshlash munosabatlarida ishtirok etib (masalan, savdo vositachilari) mulkdorga aylanish imkoniyati paydo bo'ladi.

Shunday qilib, mulkchilikning huquqiy normalari, birinchidan, ishlab chiqarish vositalari va yaratilgan moddiy ne'matlarning muayyan shaxslarga (huquqiy yoki jismoniy) tegishli ekanligini, ikkinchidan, mulk egalarining qonun bilan qo'riqlanadigan vakolatlarini va nihoyat, uchinchidan mol-mulkni himoya qilish usullarini belgilab beradi.

Mulkchilik munosabatlari va ulardan kelib chiquvchi huquqiy vakolatlarning mohiyatini quyidagi shartli misol yordamida yaqqolroq tasavvur etish mumkin (1-jadval).

**1-jadval**

**Mulkchilik munosabatlari va huquqiy vakolatlarning taqsimlanishi**

| Holatlar | Tasarruf etish | Egalik qilish | Foydalanish | Ishlab chiqa-rish natijasini o'zlashtirish |
|---|---|---|---|---|
| Birinchi | zamindor | zamindor | zamindor | zamindor |
| Ikkinchi | zamindor | zamindor | ishchi | zamindor |
| Uchinchi | zamindor | ijarachi | ijarachi | zamindor-ijarachi |
| To'rtinchi | zamindor | ijarachi | ishchi | zamindor-ijarachi |

Bunda mulkchilik munosabatlaridan kelib chiquvchi huquqiy vakolatlarni muayyan yer maydoniga mulkchilik sharoitidagi 4 ta holat orqali ko'rib chiqamiz.

**Birinchi holat.** Yerning mulkiy egasi zamindor bo'lib, yerda uning o'zi mehnat qiladi va tabiiyki, ishlab chiqarish natijasini ham o'zi o'zlashtiradi.

**Ikkinchi holat.** Zamindorning yerda ishlash uchun vaqti etarli bo'lmaganidan yollanma ishchi mehnatini qo'llay boshladi. Natijada yerdan foydalanish, ya'ni uning iste'mol xususiyatlaridan bevosita foydalanish huquqi ishchiga o'tdi. Bunda zamindor ishchining mehnati uchun ma'lum ish haqi to'laydi, biroq, ishlab chiqarish natijasini o'zlashtirishni o'z ixtiyorida saqlab qoladi.

**Uchinchi holat.** Zamindor yerning holatini va yollanma ishchi ustidan nazorat uchun ham vaqt topa olmay, yerni uzoq muddatga ijarachiga topshirdi. Ijarachi yerga egalik qiluvchi va unda shaxsan o'zi ishlagani uchun, yerning foydalanuvchisiga aylandi. Ishlab chiqarish natijasini zamindor (ijara haqi ko'rinishida) va ijarachi birgalikda o'zlashtiradi.

**To'rtinchi holat.** 1.Endi ijarachining o'zi ham yerda mehnat qilmay, yollanma ishchidan foydalana boshladi.

Natijada yer bo'yicha mulkiy huquqlarning yanada tabaqalanishi ro'y berdi: yerdan foydalanuvchi – ishchi, uning egasi – ijarachi (ijara shartnomasi muddati davomida), tasarruf etuvchisi – zamindor. Ishlab chiqarish natijasi ijarachi va zamindor o'rtasida taqsimlanib, ishchi uchun ish haqi to'lanadi.

Mulkchilik munosabatlari uning obyektlari va subyektlari bo'lishini shart qilib qo'yadi. Mulkka aylangan barcha boylik turlari **mulkchilik obyektlaridir**. Mulk obyekti bo'lib, inson yaratgan moddiy va ma'naviy boyliklar, tabiiy boyliklar, aqliy mehnat mahsuli, insonning mehnat qilishi qobiliyati – ishchi kuchi va boshqalar hisoblanadi. Mulk obyektida asosiy bo'g'in – bu ishlab chiqarish vositalariga egalik qilish hisoblanadi. Ishlab chiqarish vositalari kimniki bo'lsa, ishlab chiqarilgan mahsulot ham unga tegishli bo'ladi.

Real hayotda ishlab chiqarish vositalarining umumlashish darajasi turli xil, ya'ni ishlab chiqaruvchilarning ishlab chiqarish vositalari bilan qo'shilishi turli darajada va turli shakllarda amalga oshiriladi. Shunga mos ravishda mulk subyektlari vujudga keladi. **Mulk subyekti** jamiyatda ma'lum ijtimoiy-iqtisodiy mavqeiga ega bo'lgan, mulk obyektini o'zlashtirishda qatnashuvchilar, mulkiy munosabatlar ishtirokchilari bo'lib, ular jamoa, sinf, tabaqa yoki boshqa ijtimoiy guruhlarga birlashgan bo'ladi. Ayrim kishilar, oilalar va davlat ham mulkchilik subyekti bo'lib chiqadi.

Mulk obyektlari va subyektlari yordamida mulkchilik munosabatlari va huquqlarini yanada yaqqolroq tushunish mumkin. **Mulkchilik munosabatlari** – bu mulk obyektini o'zlashtirish bo'yicha mulk subyektlari o'rtasidagi iqtisodiy munosabatdir. Bu qoidani quyidagi tasvir orqali ifodalash mumkin:



**Mulkchilik huquqlari** esa mulk subyektining mulk obyektiga nisbatan munosabatidir, ya'ni undan foydalanish va nazorat qilish yuzasidan kelib chiquvchi huquqlar majmuidir:




Mulkning tuzilishi va shakli xilma-xilligi sababli, bu mulkni o'zlashtiruvchi yuqorida ko'rsatilgan subyektlar ham turli darajada bo'ladi. Masalan, davlat mulkining bevosita subyektlari respublika hokimiyati va boshqaruv organlari, davlat korxonalari va muassasalari hamda ularning mehnat jamoalari a'zolari bo'lishi mumkin.

Jamoa mulk subyektlari (tasarruf etuvchilar) sifatida jamoa korxonalari, koperativlar, xo'jalik jamiyati va shirkatlari, aksionerlik jamiyatlari, xo'jalik birlashmalari (uyushmalari), jamoat hamda diniy tashkilotlar bo'lishi mumkin.

Aralash mulk, ya'ni huquqiy shaxslar va fuqarolarning mulki ham mavjud bo'lishi sababli, bu mulk subyektlari sifatida qo'shma korxonalar, xorijiy fuqarolar, xorijiy tashkilotlar va xorijiy davlatlar chiqadi.

Shunday qilib, mulk subyektlari ko'p darajali bo'lib, shu subyektlardan birontasi o'zini mulk egasi sifatida yuzaga chiqara olmasa, unda mulkchilik munosabatlari rasmiy va yuzaki tus oladi.

Mulkchilik munosabatlarining samarali amal qilishi mulk bilan bog'liq huquqlarning bir-biridan to'g'ri va aniq ajratilishi hamda ularning xo'jalik subyektlari o'rtasida oqilona taqsimlanishiga bog'liq bo'ladi. Bu qoidalar neoinstitusionalizm yo'nalishining muhim nazariyalaridan biri bo'lgan mulkchilik huquqlari iqtisodiy nazariyasi tomonidan keng yoritib berilgan.

Mulkchilik huquqlari nazariyasining asoschilari bo'lib amerikalik iqtisodchilar R.Kouz va A.Alchian hisoblanadi. Shuningdek, bu nazariyaning yanada rivojlanishida Y.Barsel, G.Demees, D.Nort, R.Pozner va boshqalar katta hissa qo'shganlar.

Mulkchilik huquqlari nazariyasi namoyondalari mazkur muammoni tadqiq etishdagi ikkita o'ziga xos yondashuvlari bilan ajralib turadi.

**Birinchidan,** ular o'z tadqiqotlarida odatdagi «mulkchilik» tushunchasini emas, balki «mulkchilik huquqlari» tushunchasini qo'llaydilar. Ularning fikricha, resursning o'zi mulk hisoblanmaydi, balki resursdan foydalanish bo'yicha huquqlar to'plami yoki ulushi mulkchilikni tashkil etadi.

Mulkchilikning to'liq «huquqlar to'plami» o'z ichiga quyidagi 11 ta huquqni oladi:

1. Egalik huquqi, ya'ni ne'matlar ustidan to'liq jismoniy nazorat o'rnatish huquqi.

2. Foydalanish huquqi, ya'ni ne'matlarning foydali xossalarini o'zi uchun qo'llash huquqi.

3. Boshqaruv huquqi, ya'ni ne'matlardan foydalanishni kim va qay yo'sinda ta'minlashini hal etish huquqi.

4. Daromad olish huquqi, ya'ni ne'matlardan foydalanish orqali natija olish huquqi.

5. Suverenlik huquqi, ya'ni ne'matni begonalashtirish, iste'mol qilish, o'zgartirish yoki yo'q qilish huquqi.

6. Xavfsizlikni ta'minlash huquqi, ya'ni ne'matni ekspropriasiya qilinishi hamda tashqi muhit tomonidan zarar keltirilishidan himoyalash huquqi.

7. Ne'matni merosga berish huquqi.

8. Ne'matga ega bo'lishning muddatsizligi huquqi.

9. Ne'matdan tashqi muhitga zarar etkazuvchi usullar orqali foydalanishni taqiqlash huquqi.

10. Qarz uchun to'lov sifatida javobgarlik huquqi, ya'ni qarzni uzishda ne'matdan to'lov sifatida foydalanish imkoniyatini qo'llash huquqi.

11. Qoldiq tavsifidagi huquq, ya'ni buzilgan vakolatlarni tiklanishini ta'minlovchi tartib va muassasalarning amal qilishi huquqi.

Mulkchilik huquqlari ne'matlarning amal qilishi bilan bog'liq holda vujudga keluvchi va ulardan foydalanishga taalluqli bo'lgan kishilar o'rtasidagi jamiyat tomonidan (davlat qonunlari, ma'muriy farmoyishlar, an'analar, odatlar va h.k.) ruxsat etilgan hulqiy munosabatlardan iborat. Bu munosabatlar ne'matlar bo'yicha xatti-harakatlar me'yorini namoyon etib, kishilar o'zaro xatti-harakatlarda bu me'yorlarga amal qilishlari lozim. Aks holda, ularga amal qilmaganliklari uchun

ma'lum sarf-xarajatlarga tushishlari, tovon to'lashlari lozim. Boshqacha aytganda, mulkchilik huquqlari jamiyatda qabul qilingan ma'lum «o'yin qoidalari»dan iborat. «Mulkchilik huquqlari – bu ma'lum resurslardan foydalanishni nazorat etish hamda bu borada vujudga kelgan xarajat va foydani taqsimlash huquqlaridir. Aynan mulkchilik huquqlari yoki kishilarning fikrlaricha, tegishli o'yin qoidalari jamiyatdagi talab va taklif jarayonlarining aynan qay tarzda amalga oshishini belgilab beradi»[3].

**Ikkinchidan,** mulkchilik huquqlari nazariyasi asoschilari mulkchilik munosabatlarini resurslarning cheklanganligi, nisbatan kamyobligi muammosidan keltirib chiqaradilar: «Qandaydir kamyoblik, cheklanganlik shart-sharoitisiz mulkchilik to'g'risida so'z yuritish ma'noga ega emas».[4]

To'g'ri, bunday yondashuv yuqorida nomlari tilga olingan iqtisodchilarning kashfiyotlari hisoblanmaydi; bu yondashuv dastlab 1871 yilda avstriyalik iqtisodchi K.Menger tomonidan «Siyosiy iqtisodning qaror topishi» kitobida asoslab berilgan edi. Mulkchilik, deb yozgan edi K.Menger, ehtiyojlarga nisbatan miqdori kam bo'lgan ne'matlarning mavjudligi sharoitida vujudga keladi. Shuning uchun mulkchilik munosabatlari «ehtiyojlar hamda ularni qondirish imkoniyati doirasidagi ne'matlar miqdori o'rtasidagi nomuvofiqlik»[5] muammosini hal eta oladigan yagona munosabat hisoblanadi.

Bunday nomuvofiqlik shunga olib keladiki, mulkchilik munosabatlarining markaziy holati bo'lib ularning rad etuvchi tavsifi maydonga tushadi. Mulkchilik munosabatlari – bu moddiy va nomoddiy resurslarga erishishni rad etish tizimidir. Resurslarga erishishda rad etish holatining mavjud emasligi, ya'ni ularga erishishning erkinligi, bu resurslar hech kimniki emasligi yoki barchaga baravar tegishli ekanligini anglatadi. Bunday resurslar mulkchilik obyekti bo'la olmaydi. Ulardan

---

[3] P. Xeyne. Ekonomicheskiy obraz mishleniya. S. 325.
[4] P.G. Toumanoff. Theory of market failure – "Kuklos", 1984, v. 37, №4.
[5] K. Menger. Osnovaniya politicheskoy ekonomii. Avstriyskaya shkola politicheskoy ekonomii. M.: 1992. S. 79.

foydalanish bo'yicha kishilar o'rtasida iqtisodiy, bozor munosabatlari paydo bo'lmaydi.

Mulkchilik huquqlari nazariyasi mualliflarining nuqtai nazariga ko'ra, resurslarga erkin erishishdan boshqalarning rad etilishi resurslarga bo'lgan mulkchilik huquqlarini tasniflashni anglatadi.

Tasniflashning ma'no va maqsadi mulkchilik huquqini haqiqatan ham mulkni yuqoriroq baholovchi, uning qadriga etuvchi, undan nisbatan ko'proq foyda oluvchi kishilar tomonidan egallanishi uchun sharoit yaratishdan iborat.

«Agar ma'lum xatti-harakatlarni sodir etish uchun huquqlarni sotish va sotib olish mumkin bo'lganda edi, - deb yozadi R.Kouz, - ularni pirovardida eng yuqori baholovchi kishilar tomonidan sotib olingan bo'lar edi. Bu jarayonda huquqlar shunday tarzda sotib olingan, taqsimlangan va uyg'unlashtirilgan bo'ladiki, ular asosida yo'lga qo'yilgan faoliyat eng yuqori bozor qiymatiga ega bo'lgan daromad keltiradi».[6]

Shunday qilib, tasniflash, ya'ni mulkchilik huquqlarini aniq belgilashning asosiy vazifasi xo'jalik yurituvchi subyektlar xulq-atvorini shunday o'zgartirishdan iboratki, natijada ular o'ta samarali qarorlar qabul qiladilar. Chunki mulk bo'yicha faoliyatning barcha ijobiy va salbiy natijalari pirovardida mulkdor zimmasiga borib taqaladi. Shunga ko'ra, u mulk yuzasidan qarorlar qabul qilish chog'ida bu natijalarning to'liq hisobga olinishidan manfaatdordir. Mulkchilik huquqlari qanchalik aniq bo'lsa, xo'jalik yurituvchi subyektning qaroridan boshqa birovlarga tegishi mumkin bo'lgan foyda yoki ziyonni hisobga olishga rag'bat shu qadar kuchli bo'ladi. Aynan shuning uchun mulkchilik huquqlarini ayirboshlash jarayonida u yoki bu ne'matlar ularning qadrini eng yuqori tarzda baholagan iqtisodiy agentlarga beriladi. Shu orqali resurslarning samarali taqsimlanishiga erishiladi, chunki ayirboshlash jarayonida resurslar nisbatan unumsiz foydalanishdan unumli foydalanishga, kam qadrlovchi shaxslardan ko'proq qadrlovchi shaxslarga o'tadi.

---

[6] R. Kouz. Firma, rinok i pravo. M.: 1993. S. 14.

## 4. Mulkchilikning turli shakllari va ularning iqtisodiy mazmuni

Bozor iqtisodiyoti mulkchilik shakllarining xilma-xil bo'lishini talab qiladi, chunki tovar muayyan mulk obyekti bo'lgandagina oldi-sotdi qilinadi. O'zbekiston Respublikasi Konstitusiyasida ham: «Bozor munosabatlarini rivojlantirishga qaratilgan O'zbekiston iqtisodiyotining negizini xilma-xil shakllardagi mulk tashkil etadi», deb ta'kidlanadi.

Jamiyat rivojining hozirgi bosqichida bu mulk o'z ichiga davlat mulkidan tashqari, ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish va matlubot sohalaridagi jamoa mulkining xilma-xil turlarini, ijtimoiy tashkilotlar mulkini, uy xo'jaligi va shaxsiy tomorqa xo'jaligi hamda yakka tartibdagi mehnat faoliyati bilan bog'liq bo'lgan mehnatkashlarning shaxsiy mulkini, tashqi iqtisodiy munosabatlar sohasidagi aralash mulk shakllarini va xususiy mulklarni oladi.

Shu sababli, «O'zbekiston Respublikasining mulkchilik to'g'risida»gi qonunida turli-tuman mulklar quyidagi mulk shakllariga kiritiladi: davlat mulki, jamoa mulki, xususiy mulk, shaxsiy mulk, aralash mulk.

Quyidagi 3-chizmada turli mezonlar asosida mulkchilik shakllarining tasniflanishi keltirilgan.

Mulkchilik turli shakllarining mavjud bo'lishi va ularning iqtisodiy mezoni, avvalo, ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanishi va ishlab chiqarishning umumlashuvi darajasi bilan bog'liq. Shu bilan birga mulkchilik shakllari ishlab chiqaruvchi kuchlarning holati, ijtimoiy mehnat taqsimoti va tashkiliy-iqtisodiy munosabatlarining etuklik darajasi bilan mos kelishi zarur.




**2-chizma. Mulkchilik shakllarining tasniflanishi.**

**Davlat mulki** - mulk davlatga tegishli bo'lganda mulkka egalik qilish, foydalanish va uni tasarruf qilish davlat ixtiyorida bo'ladi. Davlat mulki, asosan ikki yo'l bilan hosil bo'ladi:

1) xususiy mol-mulkni milliylashtirib, davlat qo'liga olish;

2) davlat mablag'lari hisobidan korxonalar qurish, davlatga qarashli korxona va tashkilotlarda investisiyalarni amalga oshirish.

Davlat mulki haqiqatan ham xalqqa qarashli bo'lgan, bo'linmaydigan yoki umumiy resurslardan foydalanish uchun juda mosdir. Bunga misol qilib, takror ishlab chiqarib bo'lmaydigan tabiiy resurslarni, yirik inshootlar va transport vositalari, yo'llar kabi iqtisodiy tuzilmaning kattagina qismini ko'rsatish mumkin.

O'zbekistonda Fuqarolik Kodeksiga muvofiq davlat mulki Respublika mulkidan va ma'muriy-hududiy (munisipal) tuzilmalar mulkidan iborat bo'ladi. Yer, yer osti boyliklari, suv, havo bo'shlig'i, o'simlik, hayvonot dunyosi hamda boshqa tabiiy resurslar, respublika hokimiyati va boshqaruvi tuzilmalari mol-mulki, davlatga qarashli madaniy va tarixiy

boyliklar, byudjet mablag'lari, oltin zaxirasi, valyuta fondi hamda boshqa davlat fondlari respublika mulki hisoblanadi.

Ma'muriy-hududiy (munisipal) tuzilmalar mulkida davlat hokimiyati mahalliy organlari mol-mulki, mahalliy byudjet mablag'lari, munisipal uy-joy fondi va kommunal xo'jaligi korxonalari va boshqa mulkiy majmualar, xalq ta'limi, madaniyat, sog'liqni saqlash muassasalari kabilar mol-mulki bo'ladi.

Bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan mamlakatlarda iqtisodiyotni erkinlashtirish vazifasi davlat mulki monopoliyasini qisqartirishni taqozo qiladi. Chunki sog'lom bozor iqtisodiyoti davlat monopoliyasi bilan chiqishmaydi, monopoliya raqobatga to'sqinlik qiladi.

Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish oqibatida iqtisodiyotda davlat mulkining ulushi kamayib, u asosan jamoa mulkiga, ayrim hollarda fuqaro mulkiga va xususiy mulkka aylanadi.

Davlat korxonalarining asosiy fondlar, ishlovchilar soni, yalpi milliy mahsulot va milliy daromad yaratishdagi hissasi qisqarib, ayni vaqtda boshqa mulkka mansub korxonalar hissasi ortib boradi.

**Jamoa mulki** – muayyan maqsad yo'lida jamoaga birlashgan kishilar tomonidan moddiy va ma'naviy boyliklarni hamjihatlik bilan o'zlashtirishni bildiradi. Jamoa mulki davlat mulkini korxona jamoasi sotib olishi, badal to'lab korxona qurishi, aksiya chiqarib, ularni sotish kabi yo'llar orqali paydo bo'ldi. Jamoa mulkining muhim xususiyati shundaki, ishlab chiqarish vositalari va mehnat mahsuliga ayrim shaxslar emas, balki ma'lum guruh, kishilar egalik qiladi.

Jamoa mulkiga – kooperativlarning, ijara va jamoa korxonalarining, aksionerlar jamiyatlari, xo'jalik jamiyatlari va shirkatlarining, jamoa tashkilotlari hamda diniy tashkilotlarning mulki kiradi.

Kooperativlar mulkining asosiy belgisi ishlab chiqarish vositalari va uning natijalarini o'zlashtirishning jamoa-guruh xususiyatidir. Mulkchilikning bu turida ishlab chiqaruvchilarning ishlab chiqarish vositalari bilan qo'shilishi

muayyan mehnat jamoasi doirasida ro'y beradi. Ishlab chiqarish vositalaridan foydalanish, ularni o'zlashtirish mulk egasi bo'lmish mehnat jamoasi doirasida amalga oshiriladi hamda jamoa va shaxsiy iqtisodiy manfaatlarning mushtarakligi vujudga keladi.

Kooperativlar qishloq xo'jaligida, sanoat, qurilish, transportda, savdo, umumiy ovqatlanish, pulli xizmatlar sohasida, ishlab chiqarish hamda ijtimoiy-madaniy hayotning boshqa tarmoqlarida, ilmiy, ilmiy-texnikaviy xizmat ko'rsatish sohalarida barpo etilishi va faoliyat ko'rsatishi mumkin.

Kooperativ faoliyat uchta asosiy turga ajraladi: ishlab chiqarish, matlubot va aralash kooperativlar.

Ishlab chiqarish kooperativlari o'z a'zolarining shaxsiy mehnatiga asoslanadi. Ishlab chiqarish va xizmatlarning boshqa sohalaridagi kooperativlarning har biri o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'lib, ular ichida qishloq xo'jaligi kooperativlari alohida ajralib turadi.

Qishloq xo'jalik ishlab chiqarish kooperativlarining asosiy shakli jamoa va shirkat xo'jaliklaridir.

Masalan, jamoa xo'jaliklari va boshqa qishloq xo'jalik korxonalari doirasida kollektiv va oilaviy pudrat hamda yer uchastkalari va asosiy fondlarni ijaraga olish sharoitida daromadlari pirovard natijaga bog'liq ravishda shakllanadigan xo'jalik hisobidagi kooperativ jamoalar tuzilmoqda.

Mulkchilikning davlat shakli bilan bir qatorda sohani rivojlantirishning bir qator masalalarini echishda (uy-joy, ijtimoiy infrastrukturaning boshqa obyektlari – sanatoriyalar, dam olish uylari, bolalar bog'chalari va shu kabilarni qurishda) kooperativlarning roli oshib bormoqda.

Mehnatkashlarning shaxsiy mulki asosida ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish sohalari, uy qurilish kooperativlari, bog'-tomorqa shirkatlari va shu kabi kooperativlar rivojlanmoqda.

Shaharlarda aholining tovarlar va xizmatlarga bo'lgan talabini yaxshiroq qondirish maqsadida davlat korxonalari hamda tashkilotlari uning tasarrufidan chiqarilib turli xil matlubot kooperasiyalari vujudga kelmoqda. Matlubot kooperasiyasining mulki mulkchilikning davlat va boshqa shakllaridan kelib chiqadi. Mulkchilikning bu shakli

faoliyatida uning a'zolari o'z mehnati bilan ishtirok etishi shart emas. Matlubot kooperasiyalari mustaqil yoki turli korxona, tashkilot va muassasalar qoshida tashkil qilinishi mumkin. Matlubot kooperasiyasi tizimi xizmat ko'rsatish, shaxsiy tomorqa xo'jaligida etishtirilgan mahsulotlar va xalq hunarmandchilik buyumlarini shartnoma asosida sotishni ta'minlashda belgilangan huquqlardan foydalanadi.

**Shaxsiy mulk** – mulk shakllari ichida muhim o'rin tutadi. Shaxsiy mulk bu fuqarolar mulki bo'lib, ularning shaxsiy yoki oilaviy ehtiyojini qondirishga xizmat qiladi. Bu mulk shakli asosan shaxsning yoki uning oila a'zolarining mehnati asosida ko'payadi va rivoj topadi.

Fuqaroning shaxsiy mulki asosan ularning ijtimoiy ishlab chiqarishda ishtirokidan, o'z xo'jaligini yuritishdan tushgan mehnat daromadlari hisobiga vujudga keladi va ko'payadi. Bozor iqtisodiyoti sharoitida shaxsiy mulk aksiyadan keladigan dividend, bank foizlari, xususiy sohibkorlik daromadi kabi yangi manbaalarga asoslanadi.

Shaxsiy mulk obyektlari – bu turar joylar, bog'-hovli, uylar, transport vositalari, pul jamg'armalari, uy-ro'zg'or, shaxsiy iste'mol buyumlari, yakka tartibda va boshqa xo'jalik faoliyati uchun kerakli ishlab chiqarish vositalari, ularda hosil qilingan mahsulot hamda boshqalar bo'lishi mumkin. "O'zbekiston Respublikasida mulkchilik to'g'risida"gi Qonunda ko'rsatilganidek, savdo, umumiy ovqatlanish, maishiy xizmat sohasidagi, xalq xo'jalik faoliyatining boshqa tarmoqlaridagi maydaroq korxonalar fuqaro va ularning oila a'zolarining mulki bo'lishi mumkin. Shaxsiy mulk obyektlari ehtiyojlarini qondirish doirasidan chiqib, daromad topish yo'lida ishlatilishi mumkin.

**Xususiy mulk** – ayrim sohibkorlarga qarashli yollanma mehnatga asoslangan va o'z egasiga foyda keltiruvchi mulkdir.

O'zbekiston Respublikasining mulkchilik to'g'risidagi qonunida (7-modda), xususiy mulk o'z mol-mulkiga xususiy egalik qilish, undan foydalanish va uni tasarruf etish huquqidan iboratdir deb ko'rsatilgan. Shu bilan birga xususiy mulk bo'lgan mol-mulkning miqdori va qiymati cheklanmasligi ta'kidlanadi.

Xususiy mulk ham, boshqa har qanday mulk shakllari kabi, o'zining ijobiy va salbiy tomonlariga ega. U, so'zsiz, tashabbuskorlik

va tadbirkorlikni, mehnatga ma'suliyatlilik munosabatlarini rag'batlantiradi. Shu bilan birga, tovar ishlab chiqarish sharoitida u xufyona daromad orttirishga intilish hissini tug'diradi. Mulkchilikning bu shaklini tan olish xalq xo'jaligida uni qo'llash foydali bo'lgan bo'g'inlarni aniqlash, uni tartibga solishning moliyaviy va huquqiy mexanizmlarini shakllantirishni taqozo qiladi. Lekin xususiy mulkchilikni bunday tan olish uni mutlaqlashtirish bilan umuman bog'liq emas. Bu mulk sotib olingan ishlab chiqarish vositalari asosida mustaqil xo'jalik yuritish yoki davlat korxonalari, kooperativ firmalar, magazin, oshxona va shu kabilarni sotib olish orqali vujudga kelishi mumkin.

O'zbekiston Respublikasining Qonun hujjatlarida xususiy mulkni shakllantirish manbalari ham ko'rsatiladi. Tadbirkorlik bilan shug'ullanish, yollanib ishlash, kredit muassasalariga qo'yilgan mablag'lar, qimmatli qog'ozlardan olinadigan daromadlar, meros tartibda mol-mulkni qo'lga kiritish kabilar ana shunday manbalardan hisoblanadi. Shuningdek, Respublika qonun hujjatlariga (O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 1994 yil 21 yanvardagi Farmonining 3-bandi) muvofiq savdo, xizmat ko'rsatish sohasi obyektlarini, ular joylashgan yer uchastkalari bilan birga tanlov asosida sotilishiga ruxsat beriladi. Mazkur yer uchastkalariga xususiy mulk huquqining hamma me'yorlari taalluqli bo'lib, ular sotilishi, vasiyat qilib qoldirilishi, ijaraga berilishi mumkin. Demak, qishloq xo'jaligidan boshqa ayrim faoliyatlarda yer ham xususiy mulk obyekti bo'lishi mumkin. Biroq yerning boshqa toifalari, jumladan, umumiy foydalanishdagi yerlar, qishloq xo'jalik ekinzorlari va davlat zaxirasiga kiritilgan yerlar davlatning alohida mulk obyektlaridir va shu sababli ular fuqarolarga faqat meros qilib qoldirish huquqi bilan umrbod egalikka berilishi mumkin.

Turli shakldagi mulklarning birikib ketishi natijasida aralash mulk paydo bo'ladi. Bu mulk alohida olingan obyektning turli mulkdorlar ishtirokida o'zlashtirilishini bildiradi.

O'zbekistonda bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida mulkchilikning turli xil shakllarini vujudga keltirish asosiy maqsad emas. Bu faqat ishlab chiqarishni rivojlantirish va uning samaradorligini oshirishning barcha imkoniyatlaridan to'liq foydalanish, tashabbuskorlik va sog'lom raqobatni vujudga keltirish uchun qulay muhit yaratishga qaratilgandir.

## 5. O'zbekistonda mulkni davlat tasarrufidan chiqarish hamda xususiylashtirish maqsadi, yo'llari va usullari

Bozor munosabatlariga o'tishning asosiy sharti ko'p ukladli iqtisodiyotni va raqobatlashuvchi muhitni shakllantirish uchun shart-sharoitini vujudga keltirishdan iborat. Bunda asosiysi mulkchilik masalasini hal qilishdir. Shu sababli respublikamiz Prezidenti I.A. Karimov mulkchilik masalasini hal qilishni «...bozorni vujudga keltirishga qaratilgan butun tadbirlar tizimining tamal toshi bo'lib xizmat qiladi»[7] deb alohida ta'kidlab ko'rsatadi. Uzoq yillar mobaynida respublikamiz iqtisodiyotida umumxalq mulki deb atalgan, aslida esa, davlatlashtirilgan mulk to'liq hukmronlik qilib keldi. Nazariya va amaliyotda umumxalq mulki deb hisoblangan mulk subyekti sifatida davlatning ehiqishi jamiyat a'zolari o'rtasida bu mulkka «hech kimniki», «davlatniki», «birovning mulki», deb qarashlarining shakllanishiga olib keldi.

Bozor iqtisodiyotini vujudga keltirish vazifasi o'tish davrida mulkchilikda davlat sektorining salmog'i ancha yuqori bo'lgan mamlakatlarda bu mulkning ma'lum qismini davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishni taqozo qiladi. Shunga ko'ra, O'zbekistonda ham mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishga muhim ahamiyat kasb etuvchi jarayon sifatida qaralib, «Davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish to'g'risida»gi Qonunida (1991 yil 19 noyabr) quyidagicha ta'rif beriladi:

**Davlat tasarrufidan chiqarish** – davlat korxonalarini hamda tashkilotlarini jamoa, ijara korxonalariga, aksiyali jamiyatlarga, mas'uliyati cheklangan jamiyatlarga, davlatga qarashli mulk bo'lmaydigan boshqa korxonalar va tashkilotlarga aylantirishdir.

**Xususiylashtirish** – fuqarolarning va davlatga taalluqli bo'lmagan yuridik shaxslarning davlat mulki obyektlarini yoki davlat aksiyali jamiyatlarining aksiyalarini davlatdan sotib olishidir.[8]

Bundan ko'rinadiki, mulkni davlat tasarrufidan chiqarish xususiylashtirishga qaraganda ancha keng tushuncha.

**Xususiylashtirish** – davlat mulkiga egalik huquqining davlatdan xususiy shaxslarga o'tishidir. **Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish**

---

[7] I.A. Karimov. «Vatan sajdagoh kabi muqaddasdir». T.3., T.: «O'zbekiston», 1996, 202-bet.
[8] O'zbekiston Respublikasining Qonuni. Davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish to'g'risida / O'zbekiston Respublikasi: qonunlar va farmonlar. – T.: «O'zbekiston», 1992, 65-bet.

## 5. O'zbekistonda mulkni davlat tasarrufidan chiqarish hamda xususiylashtirish maqsadi, yo'llari va usullari

Bozor munosabatlariga o'tishning asosiy sharti ko'p ukladli iqtisodiyotni va raqobatlashuvchi muhitni shakllantirish uchun shart-sharoitini vujudga keltirishdan iborat. Bunda asosiysi mulkchilik masalasini hal qilishdir. Shu sababli respublikamiz Prezidenti I.A. Karimov mulkchilik masalasini hal qilishni «...bozorni vujudga keltirishga qaratilgan butun tadbirlar tizimining tamal toshi bo'lib xizmat qiladi»[7] deb alohida ta'kidlab ko'rsatadi. Uzoq yillar mobaynida respublikamiz iqtisodiyotida umumxalq mulki deb atalgan, aslida esa, davlatlashtirilgan mulk to'liq hukmronlik qilib keldi. Nazariya va amaliyotda umumxalq mulki deb hisoblangan mulk subyekti sifatida davlatning chiqishi jamiyat a'zolari o'rtasida bu mulkka «hech kimniki», «davlatniki», «birovning mulki», deb qarashlarining shakllanishiga olib keldi.

Bozor iqtisodiyotini vujudga keltirish vazifasi o'tish davrida mulkchilikda davlat sektorining salmog'i ancha yuqori bo'lgan mamlakatlarda bu mulkning ma'lum qismini davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishni taqozo qiladi. Shunga ko'ra, O'zbekistonda ham mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishga muhim ahamiyat kasb etuvchi jarayon sifatida qaralib, «Davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish to'g'risida»gi Qonunida (1991 yil 19 noyabr) quyidagicha ta'rif beriladi:

**Davlat tasarrufidan chiqarish** – davlat korxonalarini hamda tashkilotlarini jamoa, ijara korxonalariga, aksiyali jamiyatlarga, mas'uliyati cheklangan jamiyatlarga, davlatga qarashli mulk bo'lmaydigan boshqa korxonalar va tashkilotlarga aylantirishdir.

**Xususiylashtirish** – fuqarolarning va davlatga taalluqli bo'lmagan yuridik shaxslarning davlat mulki obyektlarini yoki davlat aksiyali jamiyatlarining aksiyalarini davlatdan sotib olishidir.[8]

Bundan ko'rinadiki, mulkni davlat tasarrufidan chiqarish xususiylashtirishga qaraganda ancha keng tushuncha.

**Xususiylashtirish** – davlat mulkiga egalik huquqining davlatdan xususiy shaxslarga o'tishidir. **Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish**

---

[7] I.A. Karimov. «Vatan sajdagoh kabi muqaddasdir». T.3., T.: «O'zbekiston», 1996, 202-bet.

[8] O'zbekiston Respublikasining Qonuni. Davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish to'g'risida / O'zbekiston Respublikasi: qonunlar va farmonlar. – T.: «O'zbekiston», 1992, 65-bet.

xususiylashtirishdan tashqari, bu mulk hisobidan boshqa nodavlat mulk shakllarining vujudga keltirishni ham ko'zda tutadi. U bir qator yo'llar bilan amalga oshiriladi: davlat korxonalarini hissadorlik jamiyatiga aylantirish, davlat korxonasini sotib, uni jamoa mulkiga aylantirish; mulkni qiymatga qarab chiqarilgan cheklar (vaucher) bo'yicha fuqarolarga bepul berish; mulkni ayrim tadbirkor va ish boshqaruvchilarga sotish; ayrim davlat korxonalarini chet el firma va fuqarolariga sotish yoki qarz hisobiga berish; davlat mol-mulkini auksionlarda kim oshdi savdosi orqali sotish va h.k.

Xususiylashtirishning usullari ham turli-tuman bo'lib, ularni 3 guruhga ajratish mumkin: 1) davlat mulkini bepul bo'lib berish orqali xususiylashtirish; 2) davlat mulkini sotish orqali xususiylashtirish; 3) davlat mulkini bepul bo'lib berish hamda sotishni uyg'unlashtirish orqali xususiylashtirish.

Bu sanab o'tilgan usullarni amalga oshirishning aniq shakllarini 4-chizma orqali ifodalash mumkin.

Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylash-tirishning ko'rsatib o'tilgan yo'llari hamda usullaridan qaysi birini tanlash undan kutilgan maqsadga bog'liq. Masalan, Rossiyada davlat mulkini vaucher orqali bepul taqsimlash usuli qo'llanildi. Bundan ommaviy xususiylashtirishdan ko'zlangan maqsad qisqa muddat ichida cheklar bozorini joriy etish hisobiga mulkdorlarning g'oyat keng qatlamini vujudga keltirishdan iborat edi. Agar tadbirkorlikni rag'batlantirish ko'zda tutilsa, xususiylashtirish tanlab olingan ozchilik o'rtasida o'tkaziladi. Agar xususiylashtirish chetdan kapitalning kirib kelishiga, yo'l ochishi zarur bo'lsa, davlat mulkini xorijiy tadbirkorlarga berish shaklida amalga oshiriladi. Mulkni davlat tasarrufidan chiqarishda ayrim usullarga ustuvorlik berish boshqa usullarni qo'llashni rad etmaydi, aksincha, ularni ham qo'llash zarurligini bildiradi. Masalan, korxona jamoasiga ustunlik berilib, davlat mulkini aksiyalashtirish, bu aksiyalarni sotib olishda shu jamoadan tashqari kishilar va chet el kapitalining ishtirok etishi ham bo'lishi mumkin. Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish sharoitga qarab pulli, pulsiz yoki imtiyozli tarzda o'tkaziladi. O'z shakli va usulidan qat'i nazar bu tadbir xilma-xil mulkchilikni vujudga keltirishni ta'minlaydi, chunki davlat mulki hisobidan nodavlat mulkining barcha shakllari va turlari rivojlanadi.

Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish mulkchilikning rivojlanishiga to'sqinlik qilayotgan davlatning monopol hukmronligiga chek qo'yib, jamiyatda faollik

ko'rsatayotgan erkin tadbirkorlik tashabbussiga keng yo'l va imkoniyatlar ochib berishdan iborat. Aslida xususiylashtirish iqtisodiyotning davlat zimmasidan soqit qilish yo'llaridan biri bo'lib, davlat mulkini ma'lum darajada haqiqiy egalari – fuqarolarga berish demakdir. Ko'pincha xususiylashtirish – bu davlat mulkini ishlovchilarga berish, deb talqin qilinadi. Aslida mamlakatning barcha aholisiga davlat mulkini bo'lib berib bo'lmaydi, bunda aholining hammasi mulkka ega bo'lib, ishlab chiqarishni tashkil etish, uni boshqarish ishlab chiqarish hamda mahsulotni ayirboshlash kabi mashaqqatli ishlarni o'z zimmasiga olavermaydi.

Davlat mulkini uning tasarrufidan chiqarish jarayonida, avvalom bor, xususiylashtirish yo'li bilan yaxshi iqtisodiy natijalarga erishgan mamlakatlar tajribasidan to'laroq foydalanish va ular yo'l qo'ygan xatolar takrorlanmasligi kerakki, bu bilan bozor iqtisodiyotining rivojlanishini ta'minlashi mumkin. Xususiylashtirishni amalga oshirish uchun davlat mulkini xususiylashtirishning keng ko'lami dasturini ishlab chiqarish zarur.

Huquqiy jihatdan xususiylashtirilgan barcha korxonalarga erkin iqtisodiy xo'jalik yuritish huquqi berilishi va davlat sektori bilan teng imkoniyatlarga ega bo'lishi kerak. Davlat sektoriga nisbatan bu korxonalarga soliqlarni birmuncha kamaytirish va ayrimlarini ma'lum muddatga soliqdan ozod qilish zarur.

Xususiylashtirish natijasida aholi orasida ijtimoiy jihatdan tabaqalanish yuz beradi va kishilarning bajargan ishiga qarab oladigan haqi turlicha bo'lib, aholining daromadlarida ham tabaqalanish yuz beradi. Kishilar turli sohalarda, masalan, biznesda turli shakllardagi mulkka ega bo'lib, aksiya sotib olish va korxona mulkida o'z hissalarini oshirib borishga harakat qiladilar.

Xususiylashtirish orqali korxonalar davlat tasarrufidan chiqarilib, ma'lum jamoa va shaxslarga sotilgandan keyin faoliyatlarini bozorning shafqatsiz raqobat qonunlari asosida tashkil etadi. Bozor korxonalarining yashovchanligini va ularni doimo raqobat kurashida o'z manfaatlarini himoya qilishga majbur etadi. Mabodo korxona raqobat kurashiga dosh berolmay sinsa, oldingi davrdagidek davlat byudjetidan mablag' hisobiga uni saqlab qolish hollariga xususiylashtirish orqali barham beriladi.

Xususiylashtirish mulkning bir shaklidan ikkinchi shakliga o'tishni aks ettirmasligi kerak, balki xususiylashtirish oldiga qo'yilgan vazifa katta bo'lib, ya'ni xususiylashtirish orqali avvalo barcha sohani o'z qaramog'ida turli uslublar orqali

birlashtirib turgan davlat hukmronligini iqtisoddan ajratish uchun bir qancha tadbirlarni ishlab chiqish kerak bo'ladi.




**3-chizma. Davlat mulkini xususiylashtirishning usullari.**

Davlat korxonalarini xususiylashtirish bu mulkchilikning rivojlanishiga, uning yangi bosqichiga o'tishiga bo'lgan talabidan kelib chiqadigan bir jarayondir. Xususiylashtirishning rivojlanishini

ta'minlaydigan muhim omillardan biri – bu ishlab chiqaruvchilar hamda tadbirkorlarning tashabbusi, ularning ishlab chiqarishdagi faolligi hamda ishbilarmonligidir. Davlat mulkini xususiylashtirish natijasida hokimiyat va ishlab chiqarish sohalariga yangi ishbilarmonlar, aholining faol qismi jalb etiladi va mulkiy munosabatlarni rivojlantirishdan hamda mulk shakllarini takomillashtirishdan aholining shu qismi manfaatdorgina bo'lib qolmay, balki o'rta va quyi ijtimoiy qatlamni ham mulkiy munosabatlarni takomillashtirishdan manfaatdor qiladi.

Davlat mulkini xususiylashtirish siyosati mamlakatning o'ziga xos xususiyatlarini, mahalliy va milliy sharoitlarni, urf-odatlarni hisobga olgan holda olib borilishini ko'zda tutadi.

Davlatlashtirishdan qaytishning muhim yo'nalishlari bu ijara munosabatlarini rivojlantirish va aksionerlik mulkini shakllantirish hisoblanadi. Bu jarayon ma'lum tadbirlarga rioya qilingan holda olib borilishi lozim, bu avvalo, ixtiyoriylik asosida, oshkoralik hamda jamoatchilikning umum ishtirokida amalga oshirilib, u mehnat jamoalarining iqtisodiy manfaatiga, davlat manfaatlariga putur yetkazmasligi, shu bilan birga iste'molchilar manfaatlariga ham zid bo'lmasligi zarur. Bu holda mahsulot hajmi, sifati va mehnat unumdorligini oshirish, ishlab chiqarishni boshqarishni yaxshi tashkil etish, mavjud moddiy texnika, moliyaviy va mehnat resurslaridan, fan va texnika yutuqlari, yangi texnologiyadan samarali foydalanish, tovar ishlab chiqarishni ko'paytirish hisobiga bozorda narxlarning pasayishiga erishish yo'li bilan aholining moddiy farovonligining oshishiga erishish talab etiladi.

Mamlakatimizda amalga oshirilgan xususiylashtirish jarayonining o'ziga xos jihati – bu uning bosqichma-bosqich olib borilganligidir (4-chizma).

O'zbekistonda iqtisodiy islohotlarning birinchi bosqichidayoq mulkchilikning hamma shakllari teng huquqli ekanligi konstitutsion tarzda e'tirof etildi va davlat mulki monopolizmini tugatish hamda bu mulkni xususiylashtirish hisobiga ko'p ukladli iqtisodiyotni real shakllantirish vazifasi qo'yildi. Avvalo, mulkchilikning turli xil shakllari qaror topishi uchun teng huquqiy normalar va amal qilish mexanizmlari yaratildi[9].

---

[9] Iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish chora-tadbirlari (1994 y. 21 yanvar) va mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish jarayonini yanada rivoj-lantirishning ustuvor yo'nalishlari to'g'risidagi (1994 yil 16 mart) farmonlar.

O‘zbekistonda mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishga yondashuvning muhim xususiyati – uni dasturlar asosida bosqichma-bosqich amalga oshirishdan iborat. 1992-1993 yillar xususiylashtirishning ***birinchi bosqichini*** o‘z ichiga olib, bu bosqichda xususiylashtirish jarayoni umumiy uy-joy fondini, savdo, mahalliy sanoat, xizmat ko‘rsatish korxonalarini hamda qishloq xo‘jalik mahsulotlarini qayta ishlash tizimini qamrab oldi. Yengil, mahalliy sanoatga, transport va qurilishga, boshqa tarmoqlarga qarashli ayrim o‘rta va yirik korxonalar keyinchalik sotib olinish huquqi bilan ko‘proq ijra korxonalariga, jamoa korxonalariga, yopiq turdagi aksionerlik jamiyatlariga aylantirildi. Aksiyalarning nazorat paketi davlat ixtiyorida saqlab qolindi.




**4-chizma. O‘zbekistonda mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish jarayonini amalga oshirish bosqichlari**

Xususiylashtirishning birinchi bosqichida davlat xalq xo‘jaligining iqtisodiy jihatdan samarasiz bo‘lgan, biroq butun mamlakatning iqtisodiy taraqqiyotida muhim rol o‘ynaydigan

ayrim sektorlarini, ayrim korxonalarni saqlab turishni va mablag' bilan ta'minlash vazifalarini o'z zimmasiga oldi

Iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning birinchi bosqichi natijasida kichik xususiylashtirish amalda tugallandi, davlat mulkini boshqarish va uni mulkchilikning boshqa shakllariga aylantirish uchun kerak bo'lgan muassasalar tizimi vujudga keltirildi.

Savdo, aholiga maishiy xizmat ko'rsatish, mahalliy sanoat korxonalari xususiy va jamoa mulki qilib berildi. Natijada 1997 yilda savdo-sotiq hajmi va umumiy ovqatlanish yalpi mahsulotining 95 foizdan ortiqrog'i davlatga qarashli bo'lmagan sektorga to'g'ri keldi. Uy-joylarni xususiylashtirish jarayonida ilgari davlat ixtiyorida bo'lgan bir milliondan ortiq kvartira yoki davlat uy-joy fondining 95 foizdan ortiqrog'i fuqarolarning xususiy mulki bo'lib qoldi.

Davlat ijtimoiy dasturida belgilab berilgan ***ikkinchi bosqich*** 1994-1995 yillarga to'g'ri keldi. Bu bosqichda ko'plab o'rta va yirik korxonalar hissadorlik jamiyatlariga aylantirildi hamda ularning aksiyalari respublika qimmatbaho qog'ozlar bozorining asosini tashkil etdi. Davlat mulki hissadorlikka aylantirilishi bilan bir qatorda kichik xususiy biznes korxonalari qizg'in tashkil qilindi.

Mulkni davlat tasarrufidan chiqarishning va xususiylashtirishning bu bosqichda ochiq turdagi aksionerlik jamiyatlarini vujudga keltirish, davlat mulkini tanlov asosida hamda kim oshdi savdosida sotish amaliyotga joriy qilindi. Ko'chmas mulk va qimmatli qog'ozlar bozorining yangi muassasalari barpo etildi.

Mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishdan keladigan samara ikki yoqlama tavsifga ega. Bir tomondan, u aholining bo'sh turgan mablag'larini o'ziga jalb qilib, ularning bozorga taziyqini pasaytiradi. Ikkinchi tomondan, yangi mablag'larni ishlab chiqarishga jalb etish va tovar ishlab chiqaruvchilar o'rtasida raqobatni yuzaga keltirish uchun sharoit yaratadi. Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, xususiylashtirish iqtisodiyotning davlatga qarashli bo'lmagan sektorini shakllantirishning yagona yo'li emas. Tashabbuskorlik asosida yakka tartibdagi xususiy mulkchilikka

asoslangan, shuningdek, turli xil kooperativlar, shirkatlar, ma'suliyati cheklangan jamiyatlar ko'rinishidagi kichik va o'rta korxonalarni tashkil qilish - ikkinchi qudratli jarayon hisoblanadi.

Respublika iqtisodiyoti 1996 yildan boshlab mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirishning ***uchinchi bosqichiga*** kirdi. Bu bosqich davrida (1996-1998 yillar) xususiylashtirilmaydigan obyektlar ro'yxatiga kirmagan barcha obyekt va korxonalar (jami 3146 ta) davlat tasarrufidan chiqarildi.

Xususiylashtirish jarayonlarining ***to'rtinchi bosqichi*** (1998-2002 yillar) ning asosiy vazifalari sifatida davlat byudjetiga xususiylashtirishdan tushgan mablag'larni yo'naltirish, xususiylashtirilgan korxonalarga xorijiy investisiyalarni jalb etish, boshqaruv samaradorligini oshirish va mulkchilik yangi munosabatlarini to'laqonli amal qilishi uchun sharoitlar yaratish tadbirlarini amalga oshirish belgilandi.

O'zbekistonda davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish jarayonlarining hozirgi – ***beshinchi bosqichi*** O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2003 yil 24 yanvardagi «O'zbekiston iqtisodiyotida xususiy sektorning ulushi va ahamiyatini tubdan oshirish chora-tadbirlari to'g'risida»gi Farmoni bilan bog'liq. Mazkur Farmon yaqin istiqbolga yo'naltirilgan. Iqtisodiy nochor davlat korxonalarini davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish jarayonini jadallashtirish, shuningdek, mazkur korxonalarni modernizasiyalash va barqaror rivojlantirish uchun to'g'ridan-to'g'ri investisiyalarni jalb etish maqsadida xususiylashtirilgan obyektlarga narx belgilashning samarali mexanizmi joriy etildi. Xususan, xususiylashtirilgan korxonalar davlat aktivlarining boshlang'ich narxlarini sekin-asta pasaytirib borish hamda davlat, iqtisodiy nochor korxonalarni va past likvidli ob'yektlarni nol darajadagi xarid qiymati bo'yicha tanlov asosida investisiya majburiyatlarini qabul qilish sharti bilan investorlarga sotish tartiblari tasdiqlandi.[10]

---

[10] A.R. Valijonov. Osobennosti sovremennogo etapa razgosudarstvleniya i privatizasii. – Vosemnadsatie Mejdunarodnie Plexanovskie chteniya «Reformirovanie i

Mamlakatimizdagi davlat korxonalarini xususiylashtirish-ning 1995-2004 yillardagi asosiy natijalarini 2-jadval orqali kuzatish mumkin.

2-jadval

**O'zbekistonda davlat korxonalarini xususiylashtirishning asosiy ko'rsatkichlari**

| Ko'rsatkichlar | 1995 | 1996 | 1997 | 1998 | 1999 | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Xususiylashtirilgan korxonalar soni, birlik | 8537 | 1915 | 1231 | 451 | 448 | 374 | 1449 | 1912 | 1519 | 1228 |
| Xususiylashtirish natijasida tashkil etilgan nodavlat mulkidagi korxonalar soni | 8537 | 1915 | 899 | 266 | 373 | 372 | 1238 | 1800 | 1452 | 1228 |
| Aksiyadorlik jamiyatlari | 1026 | 1257 | 456 | 110 | 141 | 152 | 227 | 223 | 75 | 28 |
| Xususiy korxonalar | 6036 | 420 | 260 | 103 | 156 | 103 | 827 | 1252 | 981 | 1038 |
| Boshqa shakldagi korxonalar | 1475 | 238 | 183 | 53 | 76 | 117 | 184 | 325 | 396 | 162 |
| Xususiylashtirishdan tushgan mablag', mlrd. so'm | 2,4 | 5,3 | 4,4 | 8,9 | 9,1 | 14,3 | 23,2 | 43,6 | 56,1 | 78,4 |

Keyingi yillarda mamlakatimizdagi xususiylashtirish jarayonlarida xorijiy investorlarning ishtirokiga katta e'tibor qaratilmoqda. Jumladan, 2005 yilning 11 aprelida qabul qilingan O'zbekiston Respublikasi Prezidentining «To'g'ridan-to'g'ri xususiy xorijiy investisiyalarni jalb etishni rag'batlantirish borasidagi qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida»gi Farmoni buning yaqqol dalilidir. Mazkur Farmonga binoan, 2005 yilning 1 iyulidan boshlab to'g'ridan-to'g'ri xususiy xorijiy investisiyalarni jalb etadigan korxonalar quyidagi soliq va majburiy ajratmalarni to'lashdan ozod etiladi:

– asosiy faoliyati bo'yicha daromad (foyda) solig'i;

– mulk solig'i;

---

modernizasiya nasionalnoy ekonomiki – strategicheskiy kurs na demokratizasiyu i obnovlenie obshestva»: Tezisi dokladov professorsko-prepodavatelskogo sostava i spesialistov-praktikov (26 marta 2005g.). Viezdnaya sessiya v g.Tashkente. M.: izd-vo R. EA, 2005, str. 22-23.

– ijtimoiy infratuzilmani rivojlantirish va hududlarni obodonlashtirish solig'i;

– ekologiya solig'i;

– mikrofirma va kichik korxonalar uchun belgilangan yagona soliq;

– Respublika yo'l jamg'armasiga ajratma.

Xorijiy investisiyalar uchun bunday imtiyozlarning belgilanishi, shubhasiz, yaqin yillar davomida mamlakatimizdagi mulkni davlat tasarrufidan chiqarish hamda xususiylashtirish jarayonlarida ular ishtirokining yanada kengayishi va buning natijasida, mazkur jarayonlar samaradorligining sezilarli darajada oshishiga olib keladi.

Respublikada xususiylashtirishning adresli yo'naltirilganligi uning navbatdagi xususiyatidir. Bu aholining barcha qatlamlariga mazkur jarayonda aniqroq va natijaliroq qatnashishi imkonini beradi. Xususiylashtirishning adresli yo'naltirilganligi uy-joylarning o'z egalariga imtiyozli yoki bepul berilishida, aholining ko'proq muhtoj va zaif qatlamlarini qo'llab-quvvatlashning turli xil dasturlari byudjet mablag'lari hisobiga qoplanishida, qishloq aholisi o'z yordamchi xo'jaligi uchun chek yerlar olishi kabilarda ifodalanadi.

O'zbekistonda xususiylashtirishning to'lovliligi uning navbatdagi muhim xususiyatidir. Pulni to'lash orqali davlat tasarrufidagi korxona va obyektlarni xususiylashtirishda mulkni bepul taqsimlash bilan bog'liq salbiy holatlar bartaraf etilishi bilan birga qator muammolarni hal qilish imkoniyati yaratiladi. Bulardan asosiysi, avvalo, tadbirkorlikni, xususiylashtirilgan korxonalarni davlat tomonidan qo'llab-quvvatlashning moliyaviy manbalari paydo bo'ladi, bozor infrastrukturasini barpo etish uchun resurslar vujudga keladi va aholini ijtimoiy muhofazalash dasturini ro'yobga chiqarish uchun mablag'lar jamlanadi.

Davlat mol-mulkini yangi mulkdorlarga sotish yo'li orqali ularning mulkchilikning boshqa shakllariga aylantirilishi bilan birga xususiylashtirishdan olinadigan mablag'lar shu korxonaning o'zini qo'llab-quvvatlashga, yangi raqobatlashuvchi korxonalar barpo etishga ham sarflanadi.

Navbatdagi muhim xususiyat - respublikada mulkni davlat tasarrufidan chiqarish chog'ida aholi uchun kuchli ijtimoiy

kafolatlar yaratildi va ta'minlandi. Ijtimoiy kafolatlar bir butun imtiyozlar tizimi orqali yaratildi. Bular xususiylashtirilayotgan korxona mehnat jamoasiga aksiyalarni imtiyozli shartlar bilan sotish, yangi mulkdorga eskirgan asosiy fondlar hamda ijtimoiy infrastruktura obyektlarini bepul topshirish, davlat korxonalarining mol-mulki, fermalar, bog'lar va shu kabilarni imtiyozli shartlar asosida xususiylashtirish, hamda soliq to'lashda ayrim imtiyozlar berish kabilardir.

Ijtimoiy kafolatlar iste'mol savatining eng kam miqdorini kuzatib borish, eng kam ish haqini, daromad solig'ini tartibga solish kabilarni ham o'z ichiga oladi.

Ijtimoiy muhofazalash davlatning barcha mulkdorlar: hissadorlar, xususiylashtirilgan uy-joylarning, sotib olingan texnika, avtotransport vositalarining, yer maydonlari, xususiylashtirilgan fermalar va boshqa vositalarning egalarining huquqlarini himoya qilishda o'z ifodasini topadi.

Respublikada davlat mulkini xususiylashtirishning o'ziga xos boshqa jihatlari Prezidentimiz I.A.Karimov tomonidan bayon qilingan iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning asosiy qoidalaridan kelib chiqadi. Bular quyidagilar:

a) davlat mulkini xususiylashtirish respublikada amalga oshirilayotgan islohotlarning ichki mantiqiga bo'ysundiriladi va ularning asosini tashkil qiladi;

b) mulkni xususiylashtirish jarayoni davlat tomonidan boshqariladi;

v) xususiylashtirishni huquqiy-me'yoriy jihatdan ta'minlashda qonunlarga rioya etiladi.

Respublikamizda xususiylashtirish bo'yicha qo'yilgan vazifa, davlat sektori bozor sharoitida ham sezilarli rol o'ynashi inkor qilmaydi. Chunki iqtisodiyotning davlat korxonalari saqlanib qolishi kerak bo'lgan sohalar ham mavjud. Bunday korxonalar uchun ularning bozor sharoitlariga tarkiban moslashuviga imkon beradigan xo'jalik yuritish mexanizmini ishlab chiqish talab qilinadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Ishlab chiqarish usuli – ishlab chiqaruvchi kuchlar va ishlab chiqarish munosabatlari birligi hamda o'zaro ta'siri.

Ishlab chiqaruvchi kuchlar – ishlab chiqarishning shaxsiy va moddiy omillari, ya'ni ishchi kuchi bilan ishlab chiqarish vositalari birligi.

Ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlar – bu kishilar uchun zarur bo'lgan hayotiy ne'matlarni ishlab chiqarish, taqsimlash, ayirboshlash va is'temol qilish jarayonida vujudga keladigan munosabatlar.

Ishlab chiqarishning texnologik usuli – mehnat vositalari, materiallar, texnologiya, energiya axborotlar va ishlab chiqarishni tashkil etish majmui.

Mulkchilik munosabatlari – mulkka egalik qilish, undan foydalanish, uni o'zlashtirish va tasarruf etish jarayonida vujudga keladigan munosabatlar.

Mulkdan foydalanish – mol-mulkning iqtisodiy faoliyatda ishlatilishi yoki ijtimoiy hayotda qo'llanilishi, ya'ni uning nafli jihatlarining bevosita iste'mol qilinishi.

Mulkni tasarruf etish – mol-mulk taqdirini mustaqil hal qilish.

Mulkka egalik qilish – mulkdorlik huquqining uning egasi qo'lida saqlanib turishi va yaratilgan moddiy boyliklarni o'zlashtirishning ijtimoiy shakli.

Mulk obyektlari – mulkka aylangan barcha boylik turlari.

Mulk subyektlari – mulk obyektini o'zlashtirishda qatnashuvchilar, mulkiy munosabatlar ishtirokchilari.

Xususiylashtirish – mulkka egalik huquqining davlatdan xususiy shaxslarga o'tishi.

Davlat tassarrufidan chiqarish – davlat mulki hisobidan boshqa nodavlat mulk shakllarining vujudga keltirilishi.

## Xulosalar

1. Jamiyatning ijtimoiy-iqtisodiy taraqqiyoti bir xilda va tekis ketmay, uni turli bosqichlarga ajratish mumkin. Mazkur bosqichlarini bilishda tarixiy-formasion, madaniylashish (sivilizasiya) darajasi, texnika va texnologik taraqqiyot darajasi, sosial-iqtisodiy shakllarning o'zgarishi kabi jihatlar bo'yicha yondashuvlar mavjud.

2. Iqtisodiy tizim har bir davrda va makonda amal qilayotgan iqtisodiy munosabatlar: iqtisodiyotni tashkil qilish shakllari, xo'jalik mexanizmi va iqtisodiy muassasalar majmuasini o'z ichiga oladi. Iqtisodiy nazariyada ko'pincha iqtisodiy tizim tushunchasini ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish darajasi bilan bog'lab, shu asosda dunyodagi mamlakatlar iqtisodiyoti an'anaviy iqtisodiyot, ma'muriy-buyruqbozlik iqtisodiyoti va bozor iqtisodiyoti tizimlariga ajratiladi.

3. Mulkchilik munosabatlari – shaxsiy, jamoa va davlat manfaatlarini o'zida ifoda etib, ishlab chiqarish omillari va natijalaridan foydalanish borasida kishilar, jamoalar, tarmoqlar, hududlar va davlat o'rtasidagi munosabatlar majmuasidir.

4. Mulkchilik munosabatlarining iqtisodiy mazmuni moddiy va ma'naviy ne'matlarni o'zlashtirish borasidagi iqtisodiy munosabatlarni o'zida aks etadi. Agar mulkchilikning iqtisodiy mazmuni u yoki bu obyektni o'zlashtirish va foydalanish borasida subyektlar o'rtasidagi munosabatlarni bildirsa, mulkchilikning huquqiy mazmuni subyektning obyektga nisbatan bo'lgan munosabatini aks ettiradi.

5. Mulkni davlat tasarrufdan chiqarish va xususiylashtirish – korxonalar nizom fondida davlat ulushining qisqarishi, ularning investision jozibadorligini oshirish va xorijiy investorlarni xususiylashtirish jarayoniga jalb etishni kengaytirishga qaratilgan kompleks dasturdan iborat jarayondir.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Ishlab chiqarish usuli nima va uning tarkibiy qismlari nimalardan iborat?
2. Ishlab chiqarish usullarining eng muhim o'ziga xos belgilarini ajratib ko'rsating. Bir ishlab chiqarish usulining boshqasiga almashinishi sabablari haqida mulohaza bildiring.
3. Ishlab chiqarish texnologik usulining tarkibiy qismlarini sanab ko'rsating. Fan-texnika taraqqiyotining ishlab chiqarish texnologik usuliga ta'siri qanday? Ishlab chiqarish texnologik usullarining bosqichlari bir-biridan nima bilan farqlanadi?
4. Iqtisodiy tizim nusxalarini farqlantiradigan asosiy belgilarini sanab ko'rsating.
5. Mulkchilikning mohiyatiga ta'rif bering va uning turli shakllarining iqtisodiy mazmunini tushuntiring. Mulkchilikning iqtisodiy va huquqiy mazmunini ajratib ko'rsating.
6. Mulk subyektlarining ko'p darajali bo'lishiga sabab nima? Mulkchilik shakllarining farqlanishi asosida nima yotadi?
7. Bozor iqtisodiyotiga o'tish nima uchun mulkchilikning turli shakllarini taqozo qiladi? Davlat mulkini uning tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish nima uchun hozirgi bosqichda obyektiv zaruriyat hisoblanadi? Xususiylashtirish bosqichlari va shakllariga tavsif bering.
8. Xususiylashtirishning qanday usullarini bilasiz? Bu usullardan birini tanlab olishga qanday omillar ta'sir ko'rsatadi?

# IV BOB. TOVAR-PUL MUNOSABATLARI RIVOJLANIShI BOZOR IQTISODIYOTI ShAKLLANIShI VA AMAL QILIShINING ASOSIDIR

Oldingi boblarda ishlab chiqarishning umumiy, hamma bosqichlariga xos bo'lgan qonun-qoidalari va tushunchalarini, ijtimoiy tizimlar hamda mulk shakllarining o'zgarib turishini ko'rib chiqdik. Lekin ayrim iqtisodiy jarayonlar tarixiy tavsifga ega bo'lsa-da, uzoq davrlar davomida saqlanib qolishi mumkin. Jumladan, insoniyat tarixiy taraqqiyotining ko'pgina bosqichlarida ijtimoiy-iqtisodiy shakllarning ayrim turlari uzoq vaqt mavjud bo'ladi. Masalan, ibtidoiy jamoa tuzimi yemirilayotgan sharoitdayoq vujudga kelgan tovar ayirboshlash bir ishlab chiqarish usulidan boshqasiga o'tib, bir necha ming yillardan beri amal qilib, rivojlanib kelmoqda.

Shu bilan birga biron-bir ijtimoiy-iqtisodiy shaklning turli tarixiy davr sharoitidagi mazmuni, o'rni, roli va ijtimoiy oqibatlari ko'p jihatdan turlicha bo'ladi. Lekin ularning umumiy, eng xususiyatli belgilari saqlanib qoladi. Shu sababli bobni ijtimoiy xo'jalik, ya'ni ijtimoiy ishlab chiqarish shakllarini tahlil qilishdan boshlaymiz. Keyin tovar va uning xususiyatlari, tovar qiymatining miqdori, uni aniqlashga bo'lgan yondashuvlar, pulning vujudga kelishi, mohiyati hamda vazifalari yoritiladi.

## 1-§. Natural ishlab chiqarishdan tovar ishlab chiqarishga o'tish va uning rivojlanishi

Kishilik jamiyatining rivojlanishida ijtimoiy xo'ja-likni tashkil etishning ikkita umumiy iqtisodiy shakli ajralib turadi. Umumiy iqtisodiy shakllarning tarixan birinchisi **natural ishlab chiqarish** hisoblanadi. Ijtimoiy xo'jalikning bu shaklida

yaratilgan mahsulotlar ishlab chiqaruvchining o'z ehtiyojlarini qondirish uchun, xo'jalik ichki ehtiyojlari uchun mo'ljallangan. Iste'mol hajmi va tarkibi ko'pincha ishlab chiqarish hajmi va tarkibiga mos kelgan, ularning bir-biri bilan bog'lanishi bir xo'jalik doirasida amalga oshganligi sababli juda oson kechgan. Bunday munosabatlar, eng avvalo, hamma zarur narsani o'zi uchun tayyorlagan ibtidoiy jamoada hukm surgan. Patriarxal dehqon xo'jaligi va feodal pomestyalari asosan natural xo'jalik bo'lgan. Natural ishlab chiqarish sharti ijtimoiy mehnat taqsimotining rivojlanmaganligi oqibati sifatida vujudga kelgan, u vaqtda ijtimoiy mehnatdan uning u yoki bu turi endigina ajrala boshlagan edi. Bunday sharoitda biqiq yoki o'z ehtiyojlarini o'zi qondiradigan ishlab chiqarish organizmlari paydo bo'lgan. Mehnat ularning tor doirasidagina ijtimoiy xususiyatga ega bo'lgan. Natural ishlab chiqarish shakli barcha iqtisodiy jarayonlarni bir xo'jalik doirasida qat'iy cheklab qo'yadi, tashqi aloqalar uchun yul ochilmaydi. Ishchi kuchi muayyan xo'jalikka juda qattiq biriktirib qo'yiladi va ko'chib yurish imkonidan muhrum bo'ladi. Natural xo'jalik shakllarining xuddi shu ko'rsatkichlari qishloq xo'jalik jamoalari ming yillar davomida barqaror yashovchi bo'lib qolganligining «siri»ni ochib beradi. Natural xo'jalik ishlab chiqarish maqsadlarini nihoyat cheklab qo'yadi, ishlab chiqarish hajm jihatidan juda oz va turi jihatidan kam xil bo'lgan ehtiyojlarini qondirishga bo'ysungan. Shuning uchun ham jamiyat asta-sekinlik bilan tovar ishlab chiqarishga o'tadi.

Tovar ishlab chiqarish natural xo'jalikning rivojlanishi, mahsulotlar turi va miqdorining o'sishi natijasida paydo bo'ldi.

**Tovar ishlab chiqarish**, ya'ni tovar xo'jaligida kishilar o'rtasidagi iqtisodiy munosabatlar buyum orqali, ular mehnati mahsulini oldi-sotdi qilish orqali namoyon bo'ladi. Tovar ishlab chiqarishning natural ishlab chiqarishdan asosiy farqi shundaki, bunda tovar yoki xizmat o'zining iste'moli uchun emas, balki bozorga sotish uchun yaratiladi. Natural va tovar

xo'jaliklarining bir-biridan farqini 1-jadval orqali ko'rish mumkin.

**1-jadval**

**Natural va tovar xo'jaligining bir-biridan farqlanishi**

| Asosiy jihatlar | Natural xo'jalik | Tovar xo'jaligi |
|---|---|---|
| 1. Moddiy ne'matlarni ishlab chiqarish maqsadi | Shaxsiy ehtiyojlarni qondirishda foydalanish | Boshqa tovarlarga ayirboshlash, bozorda oldi-sotdi qilish |
| 2. Ishlab chiqariladigan mahsulot tarkibining aniqlanishi | Ehtiyojlar va imkoniyatlardan kelib chiqqan holda oldindan aniqlanadi | Bozordagi muayyan talab va ishlab chiqaruvchining xususiy manfaati asosida aniqlanadi |
| 3. Iste'molchini o'ziga jalb etish uchun kurash | Bunday kurash mavjud emas | Bunday kurash mavjud va tovar xo'jaligining rivojlanishi bilan kuchayib boradi |
| 4. Ishlab chiqarilgan mahsulotning iste'mol qilinishi darajasi | Barcha ishlab chiqarilgan mahsulotlar to'laligicha iste'mol qilinadi | Ishlab chiqarilgan mahsulotlar ayrim turlari va qismlarining sotilmay qolishi, ya'ni iste'mol qilinmasligi |
| 5. Ishlab chiqarish jarayonida ishchi kuchining ishtirok etish tamoyillari | Ishlab chiqarish jarayonida faqat o'zining va oila a'zolarining ishchi kuchidan foydalaniladi | Ishlab chiqarish jarayonida yollanma ishchi kuchidan ham foydalanish mumkin |

Tovar ishlab chiqarish ishlab chiqaruvchilar bilan iste'molchilar o'rtasidagi munosabatlarning, mehnatni o'lchash va uni jamiyatning jami mehnati tarkibiga kiritishning o'ziga xos usulidir. Natural xo'jalikni siqib chiqarish va tovar ayirboshlashning rivojlanish jarayoni mehnat taqsimotining chuqurlashuvi, ishlab chiqarishning ixtisoslashuvi, xususiy mulkning vujudga kelishi va rivojlanishi asosida individual xo'jaliklarning tovar ayirboshlashga, oldi-sotdiga o'tish yo'li bilan boradi. Ayrim turdagi mahsulotlarni ishlab chiqarishga ixtisoslashuv, ularni turli xil ishlab chiqaruvchilar o'rtasida ayirboshlashni zarur qilib qo'yadi. Ixtisoslashuv esa, mehnat unumdorligining oshishiga olib keladi, demak, tovar ayirboshlash faqat zarurgina emas, balki foydali bo'lib boradi. Vaqtni va moddiy resurslarni tejash tovar xo'jaligini rivojlantirishning harakatlantiruvchi kuchi bo'lib chiqadi.

Ayirboshlash jarayoniga tortiladigan ishlab chiqaruvchilar bir-biriga tobora ko'proq bog'liq bo'lib qola boshlaydi.

Dastlabki davrlarda tovar xo'jaliklari jamoalar, quldor latifundiyalari, feodal va dehqon xo'jaliklari o'rtasida aloqalar o'rnatilishiga yordam berib, ishlab chiqarishning va umuman jamiyatning rivojlanishi uchun qo'shimcha imkoniyatlar ochgan.

Ma'lum tarixiy davrlarga kelib tovar munosabatlari jamiyat iqtisodiyotining barcha tomonlarini keng va chuqur qamrab oladi.

Tovar xo'jaligining va umuman ayirboshlash vujudga kelishi va amal qilinishining ijtimoiy-iqtisodiy asoslari hamda shart-sharoitlari qanday? Bu, birinchidan, ijtimoiy mehnat taqsimotidir, bunda ishlab chiqaruvchilar u yoki bu aniq mahsulotni ishlab chiqarishga ixtisoslashadi. Ixtisoslashuv, o'z navbatida, qiyosiy ustunlik tamoyili bo'yicha, ya'ni mahsulotni nisbatan kam muqobil qiymatda ishlab chiqarish layoqati bilan aniqlanadi. Ikkinchidan, ishlab chiqaruvchilar xususiy mulk munosabatlari tufayli iqtisodiy jihatdan bir-biridan muayyan tarzda alohidalashib qoladi, bunda ular o'z mehnat natijalarini o'zlari tasarruf qiladilar. Iqtisodiy alohidalik nima ishlab chiqarish, qanday ishlab chiqarish zarurligi va yaratilgan mahsulotlarni qayerda va kimga sotishni faqat ishlab chiqaruvchining o'zi hal qilishini bildiradi. Xuddi shu ikki holat tovar ishlab chiqarishni zarur qilib qo'yadi va bozor vujudga kelishining shart-sharoiti hisoblanadi. Mehnat mahsuli tovarga, ya'ni bozorda ayirboshlash uchun, sotish uchun tayyorlanadigan narsaga, ishlab chiqaruvchilar esa, tovar ishlab chiqaruvchilarga aylanadi.

Nihoyat, uchinchidan, bozor vujudga kelishining muhim shart-sharoitlaridan biri – erkin ayirboshlash hisoblanadi. Chunki ijtimoiy mehnat taqsimoti, ixtisoslashuv va iqtisodiy alohidalik nima, qancha va kim uchun ishlab chiqarishni mustaqil aniqlash imkonini beradi.

Tovar ishlab chiqarish natural ishlab chiqarishga nisbatan ishlab chiqarish kuchlarining rivojlanishiga, ishlab chiqarish

samaradorligining o'sishiga ko'proq darajada imkon yaratadi. chunki:

– tovar ishlab chiqarish ijtimoiy mehnat taqsimotiga asoslanib, mehnat samaradorligining oshishiga xizmat qiladi;

– tovar ishlab chiqaruvchi katta daromadga ega bo'lishi uchun mehnat unumdorligini o'stiruvchi hamda tovar ishlab chiqarish sarflarini qisqartiruvchi fan-texnika taraqqiyoti yutuqlarini tatbiq etishi lozim;

– tovar ishlab chiqaruvchilar natural xo'jalik yurituvchilarga nisbatan ishlab chiqarish natijalaridan ko'proq manfaatdordirlar, agar ular daromad olmasalar xonavayron bo'ladilar;

– tovar ishlab chiqaruvchilar xonavayron bo'lmasligi va daromad olishlari uchun o'z faoliyatlarini xaridorlarga zarur bo'lgan tovarlarni ishlab chiqarishga yo'naltira olishlari lozim, ular o'zlarining raqiblari ustidan g'alaba qozonishi uchun tadbirkorlik qobiliyatiga ega bo'lishlari kerak. Natural xo'jalik yurituvchilar oldida bunday vazifa mavjud emas;

– tovar ishlab chiqaruvchi uchun iste'molchini o'ziga jalb qilish, o'z tovarini sotib daromad olish imkoniga erishish vositasi bo'lib yangi, nisbatan sifatli va jozibador tovarlarni ishlab chiqarish hisoblanadi.[1]

Tovar ishlab chiqarishning mohiyatini yanada kengroq tushunish uchun uning asosiy unsuri bo'lgan tovarning xususiyatlarini ko'rib chiqish maqsadga muvofiq hisoblanadi.

## 2-§. Tovar va uning xususiyatlari

Tovar-pul munosabatlarini tushunishda tovarning mazmunini, uning xususiyatlarini bilish muhim ahamiyatga egadir. Tovarga ta'rif berishda ham iqtisodchilar tomonidan turlicha yondashuvlar mavjud. Jumladan, YE.F.Borisov ta'rifiga ko'ra, «Tovar – bu bozorda boshqa tovarga ekvivalent asosida ayirboshlashga mo'ljallangan, mehnat orqali yaratilgan

---

[1] Osnovi ekonomicheskoy teorii. Politekonomiya: Uchebnik /Pod red. d-ra ekon. nauk, prof. D.D.Moskvina. Izd. 3-ye, ispravl. – M.: Editorial URSS, 2003, s. 88.

ijtimoiy naflikdir».[2] Bundan ko'rinadiki, u tovarga inson mehnati mahsuli sifatida qaraydi.

V.I.Vidyapin va boshqalar tahriri asosida tayyorlangan darslikda «ne'mat» va «tovar» tushunchalariga keng izoh berilgan. Unda tovar iqtisodiy ne'matning maxsus shakli bo'lib hisoblanishi ko'rsatib berilgan: «Tovar – bu ayirboshlash uchun ishlab chiqarilgan maxsus iqtisodiy ne'mat».[3] Bu va boshqa qator olimlarning fikrlari asosida ta'kidlash mumkinki, **tovar** – bu biron-bir naflilikka va qiymatga ega bo'lgan ayirboshlash uchun yaratilgan mehnat mahsuli. Yoki, boshqacha aytganda, **tovar** biron-bir naflilikka (iste'mol qiymatiga) va almashuv qiymatiga ega bo'lgan, bozor uchun ishlab chiqariladigan mahsulot yoki xizmatlardir.

Demak, tovarning ikki xususiyati bor: birinchidan, u kishilarning qandaydir ehtiyojini qondiradi: ikkinchidan, u o'zida ijtimoiy mehnat sarflarini mujassamlashtiradi. Tovar boshqa buyumga ayirboshlana oladigan buyum bo'lib, u iste'mol va almashuv qiymatlariga ega.

Buyumning iste'mol qiymati shundan iboratki, u kishilar uchun foydali, naflidir. U shaxsiy iste'mol buyumi yoki ishlab chiqarish vositalari sifatida kishilarning biron-bir ehtiyojini qondiradi.

Naflilikni aniqlashda ham turlicha yondashuvlar mavjud. Masalan, marjinalizm maktabi asoschilari ham, ularning keyingi davomchilari ham tovarlar nafliligini aniqlashda alohida olingan individning xayolidagi psixologik yondashuv bilan, ya'ni hech kim bilan aloqasi bo'lmagan o'rmondagi cholning yoki kimsasiz orolda bir o'zi qolib ketgan Robinzonning xayoli bilan aniqlash usulini qo'llaydilar. Holbuki, tovar ayirboshlash jamiyat a'zolari o'rtasida, gavjum bozor qatnashchilari o'rtasida sodir bo'ladi. Ular naflilikning negizida obyektiv iqtisodiy jarayon borligini, naflilik tabiat

---

[2] Ye.F. Borisov. Ekonomicheskaya teoriya. Ucheb. – 2-ye izd., pererab. i dop. - M.: TK Velbi, Izd-vo Prospekt, 2005, s. 144.

[3] Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. – M.: INFRA-M, 2005, s. 143.

ashyosi bilan jonli mehnatning birikishi natijasida, to'g'rirog'i naflilik aniq mehnat bilan tabiat ashyosining xususiyatlari o'zgartirilishi natijasida vujudga kelishini o'ylab ham o'tirmaydilar. Albatta, tabiatda mavjud bo'lgan yoki inson mehnati bilan yaratilgan har qanday narsa ham naflilikka ega bo'lavermaydi. Masalan, jamiyatga 100 dona soat zarur bo'lgani holda, 120 dona soatning ishlab chiqarilishi uning 20 donasining nafsiz bo'lishiga olib keladi. Ya'ni jamiyat uchun zarur bo'lgan 100 dona soatgina naflilikka ega bo'ladi.

Shuning uchun iqtisodiyot nazariyasida ijtimoiy zaruriy naflilik degan tushuncha ishlatiladi va bozor mana shu ijtimoiy zaruriy naflilikni tan oladi.

**Ijtimoiy zaruriy naflilik** deb, talab miqdoriga mos keladigan miqdordagi naflilikka aytiladi.

Har bir tovar ma'lum bir naflilikka ega, lekin bu naflilik uni yaratuvchining o'z ehtiyojlarini emas, balki ayirboshlash orqali boshqa kishilar talabini qondiradi, ya'ni tovarning ijtimoiy nafliligi hisoblanadi. Bozor har qanday naflilikni emas, ijtimoiy naflilikni hisobga oladi. Agar bu fikrni yanada rivojlantirsak, bozor ijtimoiy zaruriy naflilikni, ya'ni jamiyat uchun (xaridorlar uchun) zarur miqdordagi naflilikni hamda shu ijtimoiy zaruriy miqdordagi naflilikni ishlab chiqarish uchun sarflangan ijtimoiy zaruriy mehnatni hisobga oladi. Ijtimoiy naflilik tovarlarning boshqa tovarlarga ayirboshlanish qobiliyatiga ega bo'lganligi uchungina o'zining yaratuvchisini qiziqtiradi. Tovarning ayirboshlanuvchanlik xususiyati almashuv qiymati nomini oladi. Tovarlarni sotishda ularning narx ko'rsatkichi almashuv qiymatini yaqqol ko'rsatadi. Inson mehnati bilan yaratilmagan ko'plab ne'matlar, masalan, buloq suvlari, yovvoyi daraxt mevalari ma'lum naflilikka ega bo'ladi. Lekin ular har doim ham tovar bo'lavermaydi. Masalan, bu ne'matlar o'sha joyning o'zidan olinib, iste'molchi tomonidan iste'mol qilinsa, tovar hisoblanmaydi. Ne'matlar tovar bo'lishi uchun, ular ayirboshlashga mo'ljallangan, ma'lum mehnat sarflangan, bozorga sotishga chiqarilgan bo'lishi zarur.

Shunga ko'ra, tovar mahsulotdan farqlanadi. Tovar, eng avvalo, o'z iste'moli uchun emas, balki boshqalarning

iste'moli uchun bozorga sotish maqsadida tayyorlanadigan mahsulotdir. Tovarning natural-buyum va ijtimoiy-iqtisodiy tomonlari, xususiyatlari ana shundan kelib chiqadi.

Tovarning almashuv qiymati – bu biror turdagi naflilikning boshqa turdagi naflilikka ayirbosh qilinadigan miqdoriy nisbatidir. Masalan, bitta bolta 20 kg donga ayirbosh qilinadi. Ayirbosh qilinadigan tovarlarning bu miqдорий nisbatida ularning almashuv qiymati ifodalanadi.

Almashuv qiymati nimaga asoslanadi? Qiymatning mehnat nazariyasi тарафдорлари[4] hisoblaydiki, tovarlar qiymatining umumiy asosi – bu mehnat, shu sababli ular ma'lum miqdorlarda bir-biriga tenglashtiriladi. Ularning fikricha, tovarlarning tabiiy xususiyatlaridan birortasi – og'irligi, hajmi, shakli va shu kabilar umumiy asos bo'la olmaydi, faqat mehnat sarflari shunday asos hisoblanadi. Almashishning zarur sharti ayirbosh-lanadigan tovarlarning turlicha nafliligi hisoblanadi, lekin har xil tovarlarning nafliligi sifat jihatidan turlicha bo'lib, ular miqdoriy o'lchamga ega emas. Miqdor jihatdan baravarlashtirish esa, hamma sifat jihatidan umumiy, yagona biron-bir narsa bo'lishini taqozo etadi, bunday umumiy narsa ularni yaratish uchun sarflangan mehnatdir.

Bu o'rinda so'z mehnatning muayyan, aniq turlari to'g'risida bormaydi. Bu turlar bir-biridan sifat jihatdan farq qiladi, bu esa, aniq iste'mol qiymatlarining xususiyatlarini keltirib chiqaradi. Tovarlar o'lchovdosh bo'lishining boisi shuki, bularning hammasi umuman inson mehnati mahsulidir, ya'ni inson kuchi, miyasi, mushagi, asablari va hokazolari sarfining mahsulidir. Demak, umuman inson mehnati mahsuli sifatida tovarlar bir xil va o'lchovdoshdir. Tovarda mujassamlashgan ijtimoiy mehnat uning qiymatini tashkil qiladi. Bu qiymat tovar ayirboshlaganda ko'rinadi, shuning uchun almashuv qiymati (ya'ni iste'mol qiymatlarini ayirboshlash nisbati) qiymat shakli bo'lib, uning ichki mazmunini tashkil etadi. Bu holat L.M.Kulikov tomonidan

---

[4] Tovar qiymatini mehnat bilan aniqlashga yondashuvlarida ma'lum farqlar mavjud bo'lsada, ularga A.Smit, D.Rikardo, U.Petti, J.S.Mill va boshqa ayrim iqtisodchilarni, ularning izdoshlarini kiritish mumkin.

qiymat va almashuv qiymatini tovarning alohida asosiy xususiyatlari sifatida ajratilib ko'rsatilishida namoyon bo'ladi. «Qiymat – bu tovar ishlab chiqarish va uni sotish (ko'pincha qisqacha qilib «ishlab chiqarish xarajatlari» deb ataydilar) qanchaga tushganligi ifodasidir. Tovarni ayirboshlaganda (sotilganda) ishlab chiqaruvchi (sotuvchi), tabiiyki, o'z xarajatlarini qoplashni istaydi, biroq bozorda boshqacha nisbatlar tarkib topishi mumkin. Endi ularni boshqa ko'rsatkich – almashuv qiymati ifodalaydi. Bu bir tovar boshqasiga ayirboshlanadigan miqdoriy nisbatdir».[5] Tovarning o'zi esa ikki tomon - naflilik va qiymatning uzviy birligidan iboratdir.

Shu o'rinda ta'kidlash lozimki, L.Kulikov tomonidan qiymatga berilgan yuqoridagi ta'rif ba'zi hollarda iqtisodchilar tomonidan yo'l qo'yiladigan yanglish fikrlardan ham holi emas. Ya'ni qiymatning ishlab chiqarish xarajatlari bilan ayniylashtirilishini u tomonidan yo'l qo'yilgan xatolik deb hisoblaymiz (ishlab chiqarish xarajatlari qiymatning bir qismi bo'lib, miqdor jihatidan undan kamdir. Ishlab chiqarish xarajatlari to'g'risida keyingi boblarda to'xtalamiz).

Tovar qiymatining miqdori, ijtimoiy-zaruriy vaqt deb ataladigan ish vaqti bilan hisoblanadi. Ijtimoiy zaruriy ish vaqti muayyan ijtimoiy normal ishlab chiqarish sharoitida va muayyan jamiyatdagi mehnat malakasi va jadallashuvi darajasi o'rtacha bo'lgan sharoitda biron-bir tovarni ishlab chiqarish uchun zarur bo'lgan ish vaqtidir. Tovar qiymatining miqdorini hisoblashda mehnatning oddiy va murakkab, malakali va malakasiz, aqliy yoki jismoniy turlari hisobga olinadi. Qiymatni hisoblashda nisbatan murakkab mehnat ko'paytirilgan yoki darajaga ko'tarilgan oddiy mehnat sifatida hisobga olinadi, shu sababli oz miqdordagi murakkab mehnat ko'p miqdordagi oddiy mehnatga tenglashtiriladi.

Tovarning ikki xil xususiyatga ega bo'lishiga sabab, tovar ishlab chiqaruvchi mehnati tabiatining ikki tomonlamaligidadir. Bir tomondan, bu – muayyan turdagi

---

[5] L.M. Kulikov. Ekonomicheskaya teoriya. Ucheb. M.: TK Vebli, Izd-vo Prospekt, 2005, s. 129.

aniq mehnatdir. Shuning uchun, iste'mol qiymatni yaratgan mehnat aniq mehnat deb nom olgan (1-chizma).

Ikkinchi tomondan, mehnat – aniq shakldan qat'i nazar, umuman sarflangan inson ishchi kuchidir, jami ijtimoiy mehnatning bir qismidir. U o'zining shu sifatida abstrakt mehnat deb ataladi. Bu mehnat esa, tovar qiymatini yaratadi. Umuman mehnat va ijtimoiy mehnat jamiyat taraqqiyotining hamma bosqichlarida mavjud bo'lgan. Ibtidoiy jamiyatda ham, patriarxal xo'jalikda ham odamlar kuchlarini sarflab, biron-bir tarzda bir-birlari uchun mehnat qilganlar. Biroq bunda qiymat vujudga kelmagan, mahsulot esa tovar shaklini olmagan. Demak, qiymatda oddiy ijtimoiy mehnat emas, balki alohida tarixiy sharoitdagi ijtimoiy mehnat mujassamlanadi.




**2-chizma. Mehnatning ikki yoqlama holatidan kelib chiquvchi tovarning ikki xil xususiyati**

Xo'sh, uning o'ziga xos xususiyati nimada? Bu xususiyat shundaki, tovar ishlab chiqarish sharoitida mehnatning ijtimoiy tavsifi yashiringan bo'ladi. Mehnat faqat ayirboshlash sohasida, ya'ni o'zi amalga oshib bo'lganidan keyin ijtimoiy xususiyatni namoyon etadi. Qiymat yaratuvchi abstrakt mehnat – mehnatning faqat tovar ishlab chiqarishiga xos

bo'lgan va alohidalashgan tovar ishlab chiqaruvchilar munosabatini ifodalaydigan o'ziga xos ijtimoiy shakldir.

Qiymat tovarning emas, balki faqat mehnatning ijtimoiy xossasi bo'lib, unda tabiat ashyolarining birorta ham molekulasi, zarrachasi yo'qdir. Qiymatning asosida odamlar bir-birlari uchun mehnat qilishlarini bildiruvchi ijtimoiy mehnat yotadi. Biroq, alohidalashgan tovar ishlab chiqaruvchilar mehnati o'zining ijtimoiy xususiyatini faqat mehnat mahsullarini ayirboshlash orqali ko'rsatadi.

Tovarlar qiymatining miqdori mehnat unumdorligiga qarab o'zgaradi. **Mehnat unumdorligi** ma'lum ish vaqti birligi mobaynida ishlab chiqarilgan mahsulotning miqdori yoki mahsulot birligini ishlab chiqarish uchun sarflangan ish vaqti bilan o'lchanadi. Mehnat unumdorligining o'zgarishi tovar birligi qiymatining o'zgarishiga sabab bo'ladi. Mehnat unumdorligi o'ssa, tovar birligining qiymati kamayadi yoki aksincha, mehnat unumdorligi pasaysa, tovar birligining qiymati oshadi.

Mehnat unumdorligiga bir qator omillar ta'sir qiladi. Bu omillar mehnat qurollarining rivojlanishi darajasi va samaradorligi, ishchining malaka darajasi, fan va texnikaning taraqqiyoti darajasi, fan va texnika yutuqlarini ishlab chiqarishga joriy etish darajasi, ishlab chiqarishning to'planuv darajasi, tabiiy sharoitlardir.

**Mehnat intensivligi** ish vaqti birligi mobaynida sarflangan mehnat miqdori orqali tavsiflanuvchi ko'rsatkich hisoblanadi. Mehnat intensivligining oshishi amalda ish vaqtining ko'payganligini anglatadi. Shunday qilib, intensivlik ish vaqtining davomiyligi bilan bevosita aloqador bo'ladi. Mehnatning intensivligi deganda, ish vaqti birligi davomida ishchi kuchi sarfi orqali aniqlanuvchi mehnat jadalligining darajasi tushuniladi. Mehnatning jadallik darajasini aniqlashda ish kunining davomiyligi yoki bir soat vaqt birligi sifatida qabul qilinadi.

Individual yoki o'rtacha ijtimoiy mehnat intensivligi tushunchalari farqlanadi. Muayyan ishlab chiqarish munosabatlari sharoitida **individual intensivlik** ishchining

yoshi, uning mahorat darajasi, jismoniy va aqliy qobiliyatlariga bog'liq bo'ladi. **Mehnatning o'rtacha intensivligi** – bu umumlashma tushuncha bo'lib, alohida shaxs, alohida korxona va tarmoq, mamlakatning turli hududlarida mavjud bo'lgan individual miqdorlardan tarkib topadi. «O'rtacha intensivlik» tushunchasi mehnat intensivligining faqat miqdor tomonini tavsiflab, u yoki bu ishlab chiqarish usuli sharoitidagi intensivlikning mohiyati va mazmunini aks ettirmaydi. Shunga ko'ra, iqti-sodiyot nazariyasida ijtimoiy zaruriy mehnat intensivligi tushunchasi farqlanib, u har bir muayyan mamlakat uchun bir vaqtning o'zida ijtimoiy mazmunni aks ettiruvchi ma'lum ÿrtacha miqdorni o'z ichiga oladi.

## 3-§. Qiymatning mehnat nazariyasi va keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyalari

Iqtisodiyot nazariyasi fanida tovar qiymatining negizini nima tashkil qiladi, degan savolga javob berishda ikki xil yo'nalish mavjud hamda ular o'rtasida doimiy ravishda tortishuvlar va munozaralar bo'lib kelmoqda. Biz quyida shu ikki xil yo'nalishdagi nazariyalarning mazmunini o'quvchiga havola qilamiz.

**Qiymatning mehnat nazariyasi.** Bu nazariyaning asoschilari bo'lib Uilyam Petti, Adam Smit, David Rikardolar hisoblanadi.

U.Petti – qiymatning mehnat nazariyasining dastlabki asoschisi bo'lib, u qiymatning manbai mehnat hisoblanishini, aynan mehnat sarfi tovar qiymati miqdorini belgilab berishini ko'rsatib o'tgan. Biroq, U.Petti tovarning iste'mol qiymati va qiymat o'rtasidagi farqni ko'ra olmagan. U tovarning qiymati faqat qimmatbaho metallarni ishlab chiqarishga sarflanuvchi mehnat orqali yaratiladi, deb hisoblagan.

A.Smit o'zining «Xalqlar boyligining tabiati va sabablari to'g'risida tadqiqotlar» (1776 y.) nomli asarida tovarning iste'mol va almashuv qiymatini farqlab bergan. U tovar qiymatining yagona manbai bo'lib moddiy ishlab

chiqarishning har qanday sohasida sarflangan mehnat hisoblanadi, degan xulosaga kelgan. Shu bilan birga, tovar qiymatining miqdorini har qanday mehnat emas, balki jamiyat uchun zarur bo'lgan o'rtacha mehnat belgilab berishini ko'rsatib o'tgan.

D.Rikardo qiymatning yagona mezoni bo'lib tovar ishlab chiqarishga sarflangan hamda ish vaqti sarflari orqali aniqlanuvchi mehnat hisoblanishini isbotlab bergan. U tovarning iste'mol qiymati va qiymati o'rtasidagi farqni aniq ko'rsatib, har qanday ishlab chiqarishda tovarning qiymati sarflangan mehnat orqali aniqlanishini ta'kidlagan.

Demak, yuqorida ta'kidlaganimizdek, qiymatning mehnat nazariyasi tarafdorlarining fikricha, tovarlarni ayirboshlash ularning qiymati asosida amalga oshiriladi. Qiymatning miqdori esa, ijtimoiy zaruriy mehnat sarflari bilan, ya'ni ijtimoiy zaruriy ish vaqti bilan o'lchanadi.

Qiymatning mehnat nazariyasiga ko'ra, ijtimoiy zarur ish vaqti o'ziga xos ijtimoiy mehnat me'yori rolini o'ynaydi. Bu me'yor bozorda aniqlanadi va tovar ishlab chiqaruvchilar unga amal qilishlari zarurdir. Keragidan ortiqcha mehnat sarflari qiymat yaratmaydi, ya'ni jamiyat tomonidan e'tirof etilmaydi, rad etiladi. Bozorda muayyan turdagi tovarlarning asosiy massasini ishlab chiqarish uchun zarur bo'lganidan amaldagi ortiqcha mehnat sarflariga hech kim haq to'lamaydi.

Qiymatning mehnat nazariyasi tarafdorlari tushuntiradiki, tovar qiymatida oddiy mehnat ifodalanadi. Oddiy mehnat deganda, maxsus tayyorgarlik talab qilmaydigan mehnat tushuniladi. Oddiy mehnat darajasi turli mamlakatlarda va turli davrlarda bir xil bo'lmay, turlicha va o'zgaruvchan bo'ladi. Lekin qiymat namoyon bo'ladigan har bir muayyan bozorda (u xoh ichki, xoh tashqi bozor bo'lsin) oddiy mehnat ma'lum bir darajadagi mavjud mehnatdir. U shunday boshlang'ich negizki, malakasi jihatidan unga tenglashtiriladi. Binobarin, murakkab va malakali mehnat ko'paytirilgan oddiy mehnat sifatida namoyon bo'ladi. Murakkab mehnatni oddiy mehnatga tenglashtirish bozorda individual sarflarni ijtimoiy zarur sarflariga tenglashtirish bilan birga sodir bo'ladi.

Qiymatning mehnat nazariyasi tarafdorlari tovar ishlab chiqarish sharoitda tovar ishlab chiqaruvchilar o'rtasidagi aloqalarni, ijtimoiy mehnatni taqsimlash va rag'batlantirishni tartibga soluvchi, obyektiv qiymat qonunini mavjud bo'lishini tan oladi. Ular fikriga ko'ra, bu qonunga binoan tovar ishlab chiqarish va ayirboshlash ularning qiymati asosida amalga oshiriladi.

Ijtimoiy zaruriy sarflarning yuqorida keltirilgan ta'riflaridan kelib chiqsak, qiymat qonuni individual mehnat sarfi ijtimoiy zarur mehnat sarfidan ozroq bo'lgan ishlab chiqaruvchilarni, ya'ni ma'lum vaqt ichida ko'proq miqdorda iste'mol qiymatlarini yaratuvchi yoki yuqoriroq mehnat unumdorligini ta'minlaydigan ishlab chiqaruvchilarni rag'batlantiradi. Qiymat qonuni individual mehnat unumdorligi ijtimoiy me'yordagi mehnat unumdorligidan past bo'lgan ishlab chiqaruvchilarni jazolaydi. Bu bilan iqtisodiy sharoitlar tovar ishlab chiqaruvchilarning mehnat unumdorligini oshirish yoki boshqa xil tovarlarni ishlab chiqarishga o'tishini rag'batlantiradi. Aks holda ular bozordan siqib chiqarilish, xonavayron bo'lish xavfi ostida qolishlari mumkin.

Qiymat qonuni tovar ishlab chiqaruvchilarni ularning individual mehnat sarflari bilan ijtimoiy zaruriy mehnat sarflari o'rtasidagi farq tovar ishlab chiqaruvchilarni tabaqalashtiradi, mehnat va moddiy sarflarni kamaytirishni rag'batlantiradi va mehnatning ishlab chiqarish sohalari bo'yicha taqsimlanishini tartibga solib turadi. Masalan, eng yuksak mehnat unumdorligiga erishgan ishlab chiqaruvchilar o'z tovarlarini ijtimoiy zarur sarflaridan kamroq, lekin ayrim individual sarflaridan yuqori narxlarga sotishlari va yuqori foyda olishlari mumkin. Lekin ular ish faoliyatining muvaffaqiyati ko'proq kafolatlangan deb bo'lmaydi. Chunki ular texnik va tashkiliy jihatdan yangiliklarni ishlab chiqarishga o'z vaqtida qo'llab turmasalar, yuqoriroq samara beradigan ishlab chiqarish usullarini qidirib topmasalar, ma'lum vaqtdan so'ng o'z ustunliklaridan ajralib qolishlari mumkin.

Qiymat qonunining tartibga solib turuvchi mexanizmi raqobat kurashi natijasida bozor narxlarining stixiyali ravishda tebranib turishidan, ularning ijtimoiy qiymatdan farq qilib turishidan iborat. Tovar narxining ijtimoiy qiymatidan chetga chiqish shart-sharoitlari quyidagilardan iborat deb hisoblanadi:

Talab = taklif bo'lgan holda: narx = qiymat.

Talab > taklif bo'lgan holda: narx > qiymat.

Talab < taklif bo'lgan holda: narx < qiymat.

Shunday qilib, tovarlar narxining ular qiymatidan farq qilishi tovar ishlab chiqaruvchilarning xohishi bilan sodir bo'lmay, balki obyektiv qiymat qonunining kuchi ta'siri ostida bo'ladi.

Qiymat qonuni resurslarning turli ishlab chiqarish sohalari o'rtasida taqsimlanishini tartibga solib turish vazifasini bajarayotganda ham narxlar dinamikasi muhim rol o'ynaydi. Agar u yoki bu aniq tovar ijtimoiy ehtiyojini qondirish uchun zarur bo'lganidan kamroq ishlab chiqarilsa, bu talabning taklifdan oshib ketishiga sabab bo'ladi. Tovar narxi oshib ketadi. Narxlar, shu bilan birga daromadlar kamayadi, bu tarmoqdagi ishlab chiqarish resurslari daromad yuqori bo'lgan boshqa tarmoqlarga o'tib ketadi. Qiymatning mehnat nazariyasi modellarida qiymat qonuniga asoslangan ishlab chiqarish nisbatlarini tartibga soluvchi bozor mexanizmi ana shunday tavsiflanadi.

**Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi[6] nazariyasi.** Yuqorida qarab chiqqanimizdek, qiymatning mehnat nazariyasiga ko'ra, mehnat sarflarining ijtimoiy zaruriy darajasi faqat bozorda, ayirboshlashda yuzaga chiqadi. Qiymat faqat bozorda almashuv qiymat ko'rinishida o'zining ifodalanish shaklini

---

6 «Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi» atamasini qo'llashda mualliflar tomonidan ko'plab mulohazalarga borildi. Sababi – bugungi kunda iqtisodiy adabiyotlarda bu atamaning turli variantlari («me'yoriy naflilik», «me'yoriy foydalilik», «chegaraviy naflilik», «chegaraviy foydalilik» va h.k.) qo'llanib kelmoqda. Biroq, bu atamalar lug'aviy tarjima sifatida o'rinli qo'llanilgan bo'lsa-da, mazkur tushunchaning haqiqiy mazmunini ifodalay olmaydi. «Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi» atamasi esa bu mazmunga ko'proq mos tushadi. Mavzuning bayon etilishini osonlashtirish maqsadida keyingi o'rinlarda qo'llaniluvchi «so'nggi qo'shilgan miqdor nafliligi», «qo'shilgan miqdor nafliligi», «keyingi qo'shilgan naflilik» kabi iboralar bir xil ma'no kasb etadi.

oladı. Qisqacha aytganda, qiymat ishlab chiqarishda yaratiladi, biroq bozorda, ya'ni ayirboshlash vaqtida namoyon bo'ladi. Shu yerda qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyotchilari qarashlari bilan qaramaqarshilik paydo bo'ladi. Uning mohiyati nimadan iborat? Agar tovar bozorda sotib olinsa, bu kimdir tovar ishlab chiqarishiga ketadigan sarflarni ijtimoiy zaruriy mehnat sarflari sifatida baholashi sababli emas, balki mazkur tovar xaridor uchun naflilikka ega bo'lishi sababli ro'y beradi, xaridor ma'lum naflilikka ega bo'lgan tovarni qadrlaydi.

Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasining asoschilari bo'lib avstriya maktabi vakillari K.Menger (1840-1921), F.Vizer (1851-1926), YE.Bem-Baverk (1851-1914) va boshqalar hisoblanadi. H ozirda bu nazariya g'oyalarini bir qator olimlar qo'llab-quvvatlab, rivojlantirib kelmoqdalar.[7] Mazkur nazariyaga ko'ra, kishilar tomonidan juda xilma-xil moddiy va ma'naviy ne'matlar (hamda xizmatlar) ularni ishlab chiqa-rishga ijtimoiy zaruriy mehnat sarflanganligi uchun emas, balki ushbu ne'matlar naflilikka ega bo'lishi sababli qadrlanadi. Insonlar tomonidan ma'lum nafliliklarga ehtiyoj sezilganligi sababli u yoki bu tovarni ishlab chiqarishga mehnat sarflari amalga oshiriladi. U yoki bu mehnat sarflarining ijtimoiy zarurligi kim tomonidan yoki nima bilan aniqlanadi, degan savolga oddiy tarzda bozor tomonidan, deb javob berish to'g'ri bo'ladi, biroq bu javob umumiy va to'liq emas. Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasi tarafdorlari fikrlariga ko'ra, faqat tovarning nafliligi mehnat sarflariga «ijtimoiy zaruriy» deb nomlanadigan tavsif berishi mumkin.

Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasi bilan qiymatning mehnat nazariyasining bir-biriga to'g'ri kelmasligi turli xil iste'mol qiymatlarini yoki nafliligini hisobga olish muammosi bilan bog'liq. Chunki turli ko'rinishdagi ikkita tovarning nafliligini shunchaki umumiy tarzda o'zaro taqqoslash mumkin emas. E'tibor berilsa, masalaning bu

---

[7] Jumladan, P.Samuelson, K.Makkonnell, S.Bryu, V.D.Kamayev va boshqalar.

tarzda qo'yilishining o'zi keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasiga zidligini ko'rish mumkin. Masalan, kitob yoki tanburdan qaysi birining nafliligi yuqori, degan savolga javob berish mumkin emas. Ammo har bir aniq holatda iste'molchi tomonidan ne'matlarning nafliligini taqqoslash doimo ro'y beradi. Masalan, kitobsevar inson uchun kitobning, musiqashunos uchun tanburning nafliligi yuqori bo'lishi mumkin. O'z navbatida, kitob o'qishni yoqtirmaydigan inson uchun kitobning, cholg'u asboblarida o'ynashni bilmaydigan yoki musiqaga umuman qiziqmaydigan inson uchun tanburning nafliligi juda past yoki umuman nolga teng bo'lishi mumkin. Bundan ko'rinib turibdiki, tanbur bilan kitobni ayirboshlash zarur bo'lsa, ularni nafliligi bilan o'zaro taqqoslab bo'lmaydi. Shunga ko'ra, iqtisodiy hayotda ham xo'jalik qarorlari qabul qilish chog'ida, umuman ehtiyojlarni taqqoslamasdan, u yoki bu moddiy va ma'naviy ne'matlarning foydali samarasiga baho bermasdan turib, hech qanday iqtisodiy faoliyatni boshlash mumkin bo'lmaydi.

Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasi tarafdorlari, naflilikning ikki turini ajratib ko'rsatish zarur deb hisoblaydilar: a) abstrakt yoki umumiy naflilik, ya'ni ne'matlarning kishilar biron-bir ehtiyojlarini qondirish layoqati; b) aniq naflilik, bu ne'mat mazkur nusxasi foydaliligining subyektiv narxini bildiradi. Bu subyektiv narx ikki omilga bog'liq: mazkur ne'matning mavjud zaxirasi va unga bo'lgan ehtiyojning to'yinganlik darajasi.

Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasi tarafdorlari subyektiv naflilik miqdorini hisoblashda G.Gossen (nemis iqtisodchisi, 1810-1858 yy.) qonunidan foydalanadilar. Bu qonun so'nggi qo'shilgan miqdor nafliligining pasayib borishini ifodalab, Gossenning birinchi qonuni deb ataladi. Mazkur qonunga binoan, ehtiyoj qondirilib borilishi bilan «to'yinganlik darajasi» o'sadi, aniq qo'shilgan miqdor nafliligi esa pasayadi («zaruriy ehtiyoj» darajasi). Bu mazkur ehtiyojni qondiruvchi har bir navbatdagi qo'shimcha ne'mat oldingisiga qaraganda kamroq naflilikka ega bo'lishini bildiradi, ne'matlar zaxirasi cheklangan bo'lganda esa uning «zaruriy ehtiyojni»

qondiruvchi keyingi nusxasi mavjud bo'ladi. Bundan shunday xulosa kelib chiqadiki, mazkur turdagi barcha ne'matlarning qiymati ularning eng so'nggi qo'shilgan miqdorining nafliligi bilan aniqlanadi.

O'zining birinchi qonunidan kelib chiqqan holda, Gossen ikkinchi qonunni ham ishlab chiqadi. Unga ko'ra, «iste'mol qilinayotgan turli ne'matlarning umumiy miqdori shunday tarzda aniqlanadiki, bunda sotib olingan bir necha turdagi ne'matning so'nggi qo'shilgan miqdori nafliligi o'zaro bir-biriga teng bo'ladi».[8] Boshqacha aytganda, har bir iste'molchi bir vaqtning o'zida ko'plab turdagi ne'matlarni iste'mol qilish uchun ularning shunday to'plamini sotib oladiki, bu to'plamdagi har bir ne'matning so'nggi qo'shilgan miqdori nafliligi o'zaro teng bo'ladi yoki iste'molchida bir xil miqdordagi qoniqish hosil qiladi.

Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi muammosini o'rmonda yashovchi chol ega bo'lgan besh qop don misolida, uning ongida sodir bo'lgan psixologik xayol orqali tasvirlab ko'rsatadilar. Bu qoplardagi donning nafliligi kamayib boruvchi tartibda joylashadi: birinchi qopdagi don eng zarur, ya'ni cholning oziq-ovqatga bo'lgan ehtiyojini qondirish uchun iste'mol qilinadi, ikkinchisi – ovqatlanishni yaxshilash uchun, uchinchisi – uy parrandalarini boqish, to'rtinchisi – pivo tayyorlash, beshinchisi – cholning ўz uyi atrofida sayrab yurgan qushlarni boqib, ko'ngilxushlik qilishi uchun.

Bundan ko'rinadiki, beshinchi qopning nafliligi chol uchun u qadar ahamiyatli emas, chunki agar bu qopdagi dondan mahrum bo'lsa u faqatgina ko'ngilxushlik qilish imkoniyatidan voz kechadi xolos. Biroq to'rtinchi qopdagi donning yo'q bo'lishi cholni pivosiz, uchinchisi esa, parrandalarsiz qoldirishi mumkin. Faqat bitta qopdagi don qolgan taqdirda chol uchun uning nafliligi eng yuqori darajaga yetadi, ya'ni u ovqatlanish ehtiyoji bilan tenglashadi.

Shu o'rinda turli qoplardagi donlarning nafliligi turlicha ekan, ularning qaysi biri donlarning umumiy naflilik darajasini

---

[8] Ye.M.Mayburd. Vvedeniye v istoriyu ekonomicheskoy misli. M.: 1996, s.333.

aniqlab beradi, degan savol tug'iladi. Holbuki, qoplardagi donlarning bir-biridan farqi yo'q ekan, chol uchun ularning nafliligi beshinchi, so'nggi qopdagi donning nafliligi orqali aniqlanadi.

Demak, har bir ne'matning so'nggi qo'shilgan birligi, ya'ni uncha muhim bo'lmagan ehtiyojni qondiruvchi birligining nafliligi kamayib borish xususiyatiga egadir.

Qiymat va narx nazariyasida yangi yo'nalishni boshlab bergan kishi mashhur ingliz iqtisodchisi A.Marshall hisoblanadi. Tovarlarning qiymatini aniqlashda mehnat nazariyasi ham, qo'shilgan naflilik nazariyasi ham yetarli asosga ega emas, deb hisoblagan A.Marshall bir nechta nazariyalarni sintez qilish yo'li bilan aniqlik kiritishga harakat qildi. Qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasining bir tomonliligini u qiymatni faqat naflilik bilan tushuntirishda ko'rdi. A.Marshall keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasini talab va taklif nazariyasi hamda ishlab chiqarish xarajatlari nazariyasi bilan bog'lashga harakat qildi.

A.Marshallning tovar qiymati nima bilan aniqlanishini bilishda qo'shilgan miqdor nafliligi va ishlab chiqarish xarajatlarini sintez qilish (umumlashtirish) zarurligi haqi-dagi fikri juda mashhur. Neoklassiklarning qiymat va narxning bir negizli (monistik) nazariyasini yaratishga urinishdan chekinish xususan A.Marshall ishlari bilan bog'liq. Neoklassiklarning qoidalari qiymatning yagona manbai, narxning yagona asosi va bozor xo'jaligida jamiyat daromadlarining yagona manbai topilishi zarurligini bildiradi. Bunday yagona manba, masalan, ingliz klassik iqtisodiy maktabi va markscha nazariyalarda mehnat, marjinalistlarda qo'shilgan miqdor nafliligi kategoriyasi hisoblanadi. A.Marshall nazariyasida esa, qiymat va narx ham talab (qo'shilgan miqdor nafliligi) va ham taklif (tovar ishlab chiqarish xarajatlari) tomonida yotuvchi bozor kuchlari o'zapo ta'siri orqali aniqlanadi.

A.Marshall fikricha, tovar qiymati teng darajada keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi va ishlab chiqarish xarajatlari bilan aniqlanadi. Shunday qilib, A.Marshalldan boshlab iqtisodiyot nazariyasida turli nazariyalarni sintez qilishga o'tildi.

Lekin A.Marshall ushbu sintezni oxirigacha yetkaza olmadi. U ijtimoiy zaruriy naflilik va ijtimoiy zaruriy mehnat tovarning ikki tomoni ekanligini aniq ko'ra olmadi. Shuning uchun u ijtimoiy naflilik o'rniga qo'shilgan naflilikni, ijtimoiy zaruriy mehnat sarflari o'rniga ishlab chiqarish xarajatlarini qo'ydi. Natijada tovarning qiymati ham, nafliligi ham to'liq hisobga olinmadi. Umuman aytganda, uzoq tarixiy davrdan boshlab tortishuvga sabab bo'lgan narsa tovarda gavdalangan ijtimoiy mehnatning ikki yoqlama tavsifi va shu asosda hosil bo'ladigan tovarning ikki xil xususiyatiga ega bo'lishini inobatga olmaslikdir. Mehnat nazariyachilari tovarga sarflangan mehnat miqdoriga asosiy e'tiborni qaratgan bo'lsa, marjinalistlar uning nafliligiga e'tibor berib keladilar. Ularning biri ko'proq tovarni ishlab chiqaruvchilar manfaati nuqtai nazaridan tahlil qilgan bo'lsa, ikkinchisi iste'molchi (xaridorlar) manfaati nuqtai-nazaridan qaraydilar. Holbuki, tovarning qiymatini va binobarin, narxini aniqlashda uning ikki tomoniga va sotuvchilar bilan xaridorlar manfaati to'qnashgan tugunga e'tibor qaratish zarur (2-chizma).




**2-chizma. Qiymatning mehnat nazariyasi va keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasining o'zaro aloqasi hamda bir-birini to'ldirishi.**

## 4-§. Pulning kelib chiqishi, mohiyati va vazifalari

Pul uzoq zamonlardan beri odamlarga ma'lum. Pulning kelib chiqishi turli nazariyotchilar tomonidan tovar ayirboshlash jarayonining rivojlanishi bilan bog'liq holda tushuntiriladi.

Pulning vujudga kelishi va mohiyatining turli ilmiy konsepsiyalari mavjud bo'lib, ular orasida ratsionalistik va evolyutsion konsepsiyalar muhim o'rin tutadi.

Ratsionalistik konsepsiya pulning kelib chiqishini kishilar o'rtasidagi bitim, kelishuv natijasi sifatida izohlaydi. Bu holat ularning tovarlarni ayirboshlash chog'ida qiymatlarning harakatlanishi uchun maxsus vositalar zarurligiga amin bo'lishiga asoslanadl. Pulning o'zaro kelishuv sifatida amal qilishi to'g'risidagi mazkur g'oya XVIII asrning oxirlarigacha hukm surdi. Pulning kelib chiqishiga subyektiv psixologik yondashuv ko'plab hozirgi zamon xorijiy iqtisodchilarning qarashlarida ham uchrab turadi.

Masalan, P.Samuelson pulni sun'iy ijtimoiy shartlilik sifatida belgilaydi. Amerikalik iqtisodchi J.K.Gelbreyt pulning vazifasini qimmatbaho metallar va boshqa predmetlarga biriktirib qo'yilishi – kishilar o'rtasidagi kelishuv mahsuli, deb hisoblaydi. Bu qoida ingliz iqtisodchisi J.Xiks tomonidan quyidagi shaklda ta'riflangan: «Pul – bu pul sifatida foydalaniluvchi barcha narsalardir».[9] Shunday qilib, ularning fikricha, pul – kishilar o'rtasidagi kelishuv mahsulidir.

Bundan ko'rinib turibdiki, yuqoridagi olimlarning fikricha, pul kategoriyasi obyektiv iqtisodiy kategoriya bo'lmay, kishilar kelishuviga yoki davlatning xohishiga bog'liq bo'lgan yuzaki, subyektiv kategoriyadir.

Pul kelib chiqishining evolyutsion konsepsiyasiga ko'ra, ular ijtimoiy mehnat taqsimoti, ayirboshlash, tovar ishlab chiqarishning rivojlanishi natijasida vujudga kelgan. Qiymat shakllari va ayirboshlash rivojlanishining tarixiy jarayonini tadqiq qilish orqali tovarlar umumiy olami ichidan pul rolini

---

[9] Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, s. 156.

bajaruvchi alohida tovarning ajralib chiqishini tushunish mumkin.

Bir tovarning qiymati uni boshqa bir tovarga ayirboshlash orqali aniqlanadi (T-T). Bir qarashda ayirboshlash bitimida har иккала tovar ham bir xil rol o'ynaydigandek ko'rinadi. Aslida esa, ularning roli turlichadir. Bir tovar o'z qiymatini boshqa tovarga nisbatan ifodalaydi. Ikkinchi tovar esa, birinchi tovarning qiymatini o'zida ifodalab, ekvivalent rolini bajaradi, ya'ni qiymatning ekvivalent shaklini tashkil etadi. Xuddi mana shu yerda pulning dastlabki kurtagi paydo bo'ladi.

Pulning paydo bo'lishi va rivojlanishida qiymat shakllarining rivojlanish bosqichlari muhim o'rin tutadi. Umuman olganda qiymatning oddiy yoki tasodifiy, kengaytirilgan, umumiy va pul shakllari mavjud.

Ayirboshlash jarayonining tarixan uzoq davom etgan davri mobaynida ekvivalent rolini o'ynovchi ko'plab tovarlar ichidan ba'zi birlari o'zining barcha tomonidan tan olinishi tufayli ajralib chiqa boshladi. Chunki ekvivalent rolini o'ynovchi tovarlarning barchasi ham ayirboshlash jarayonida vositachilik vazifasini bir xilda muvaffaqiyatli bajara olmas edi. Natijada, barcha tovarlarning qiymatini bir xil tovar qiymati orqali taqqoslash mumkin bo'lgan qiymatning umumiy shakli vujudga keldi.

Keyinchalik umumiy ekvivalent rolini o'ynovchi tovarlar ichidan maxsus tovar – pul ajralib chiqdi. Dastlabki vaqtda pul rolini o'zining qator xususiyatlariga ko'ra, mazkur vazifani nisbatan muvaffaqiyatli bajara oluvchi oltin va kumush metallar bajara boshladi. Bu qiymatning pul shakli vujudga kelganini anglatar edi.

Shunday qilib, **pul** – bu hamma tovarlar va xizmatlarni sotish va sotib olish mumkin bo'lgan umumiy ekvivalent rolini o'ynovchi maxsus tovardir.

XIX asrning oxirida mamlakatlar birin-ketin oltin valyutaga, ya'ni monometall tizimiga o'ta boshladilar. Bu hol Avstriyada 1892, Yaponiyada 1897, Rossiyada 1898, AQShda esa, 1900 yilda sodir bo'ldi. Angliyada oltin pul tizimi XVII

asrning oxirida, Germaniyada 1871 yilda, Gollandiyada 1877 yildayoq joriy etilgan edi.

O'zbekiston hududida tarixan bundan ham oldinroq kumush va mis tangalar muomalada bo'lgan. Shayboniyxon Samarqandni zabt etgandan keyin, 1507 yilda pul islohotini o'tkazgan. Bizgacha Shayboniyxon (1501-1610) va Abdullaxon (1583-1598) zarb etgan tangalar yetib kelgan. Abdullaxon davrida tanga (oltin va kumush) zarb qilish davlat poytaxti - Buxoroda markazlashtiriladi. 1695-1709 yillarda oltin tanga zarb qilish muntazam tus oladi. Tanga og'irligi 4,8 gramm, sifat sofligi juda yuqori - 958 bo'lgan[10].

Umumiy ekvivalent rolining nodir metallarga, jumladan oltinga yuklatilish sabablari quyidagilar orqali izohlanadi:

- sifat jihatdan bir xil o'lchamga keltirish mumkinligi;
- zanglamasligi va uzoq muddat saqlash mumkinligi;
- bo'linuvchanligi va bo'lgandan keyin yana yaxlit holga keltirish mumkinligi;
- bo'linganda ham o'z qiymatini saqlab qola olishi;
- tabiatda nisbatan kamyobligi;
- ozgina miqdordagi va og'irlikdagi nodir metallning qiymati ancha yuqoriligi.

Yuqoridagilardan shunday xulosa chiqarish mumkinki, pulning vujudga kelishi tarixiy jarayon bo'lib, u tovar ayirboshlashning rivojlanishiga asoslanadi, tovar ishlab chiqarish va ayirboshlash ziddiyatlarining keskinlashuvi natijasi hisoblanadi. Pul (oltin yoki kumush) – umumiy ekvivalent rolini o'ynovchi maxsus tovardir.

Endi tovarlar dunyosi ikkiga – bir tomondan, naflilikning ifodasi bo'lgan tovarlarga va ikkinchi tomondan, qiymatning moddiylashgan ifodasi bo'lgan pulga ajraladi.




[10] V.A. Chjen. Pul va moliya bozorlari. T.: 1996. 25-26-betlar.

Pulning mohiyatini to‘laroq tushunish uchun uning vazifalarini ko‘rib chiqamiz. Chunki «zamonaviy iqtisodiy fan uchun pulning mohiyatini uning funksiyalaridan keltirib chiqarishga asoslangan yondashuv xosdir. Pul ishlab chiqarish va muomala jarayonida bir qator vazifalarni bajaradi: 1) qiymat o‘lchovi; 2) muomala vositasi; 3) boylik to‘plash vositasi; 4) to‘lov vositasi.

Pul vazifalarining rivojlanish darajasi tovar ishlab chiqarishning rivojlanish darajasiga bog‘liq.

1. Pulning birinchi vazifasi qiymat o‘lchovi vazifasidir.

Tovarning almashuv qiymatini ifodalash, uni o‘lchash uchun qo‘lda naqd pulga ega bo‘lish shart emas. Pulning bu vazifasini ideal pul bajaradi. Tovar egasi fikran ideal ravishda shu tovarning almashuv qiymatini pul bilan ifodalaydi. Tovarning narxi talab va taklif muvofiq kelgan taqdirdagina tovarning qiymatiga muvofiq keladi. Agar talab va taklif muvofiq kelmasa, narx qiymatidan farq qiladi. Demak, tovalarning narxi tovarlarning qiymatiga, pulning qiymatiga, talab va taklifning nisbatiga va boshqa omillarga bog‘liq.

Tovar almashuv qiymatining pul bilan ifodalanishi uning narxini anglatadi. Tovarning almashuv qiymatini o‘lchash uchun muayyan miqdordagi pul materialini birlik qilib olish zarur. Bunday birlik narxlar o‘lchovi (masshtabi) deb ataladi. Bir tomondan narxlar o‘lchovi har qanday o‘lchov birligi kabi shartlidir. Ikkinchi tomondan esa, u muayyan mamlakatda hamma tomonidan e’tirof etilgan bo‘lishi kerak. Shuning uchun davlat pul birligi huquqini qonun bilan mustahkamlaydi, bu birlik shu tariqa rasmiy tan olinadi.

Dastlab pul birliklari va ularning nomlari ko‘pincha muayyan og‘irlikda nodir metallar bilan bog‘liq bo‘lgan ba’zi bir mamlakatlar valyutalari nomlari (masalan, funt sterling) ham shundan dalolat beradi. Lekin vaqt o‘tishi bilan «vazn» nomi pul birligidagi nodir metallarning haqiqiy vaznidan tobora ko‘proq farq qila boshlagan. Buning bir qancha sabablari bor bo‘lib, ulardan biri shu bilan bog‘liqki, tarixan uncha nodir bo‘lmagan, umumiy ekvivalent rolini o‘ynagan metallar nodirroq, demak, qimmatroq metallar tomonidan

siqib chiqarilgan; bunda pul nomlari avvaligicha qolgan. Masalan, funt sterling dastlab bir funt kumushning pul bilan ifodalangan nomi bo'lgan. Lekin oltin qiymat o'lchovi sifatidagi kumushni siqib chiqargach, avvalgi nom o'z qiymati jihatidan bir funt kumushga teng bo'lgan oltin miqdoriga nisbatan ishlatila boshlagan. Boshqa sabab tangalarni soxtalashtirish, bunda davlat pul zarb qilinayotganda tangaga talab qilingandan ko'ra kamroq miqdorda pul (oltin) materiallarini sarflaydi.

Tovar ayirboshlash rivojlangan sharoitda mehnat mahsuli bo'lmagan, ya'ni qiymatga ega bo'lmagan narsalar (masalan, ishlanmagan yer) narxga ega bo'lishi mumkin. Faqat narsalargina emas, balki hatto evaziga kimdir muayyan miqdorda pul to'lashga tayyor turgan ma'naviy qadriyatlar (sha'n, vijdon va hokazolar) ham shunday shaklga kiradi. Bunday hollarda narx bo'lsa-da, lekin qiymat bo'lmaydi.

2. Tovar muomalasi jarayonida naqd pul bo'lishi kerak, chunki tovarlarni oldi-sotdi paytida ularning ramziy narxlari real pulga aylanmog'i lozim. Bu jarayonda pul muomala vositasi vazifasini bajaradi. Pulning muomala vositasi sifatidagi vazifasi shundan iboratki, u tovarlar muomalasi jarayonida vositachi bo'lib maydonga chiqadi.

Dastlab tovarlarni ayirbosh qilishda pul bevosita kumush yoki oltin quymalar shaklida mavjud bo'lgan. Bu hol ayirboshlash vaqtida qiyinchiliklar tug'dirgan: pul metallni o'lchash uni mayda bo'laklarga bo'lish, sifatini belgilash zarur bo'lgan. Asta-sekin pul metall quymalari o'rniga monetalar ishlatila boshlagan. Monetalar o'z vazni va sifati jihatidan ma'lum miqdordagi metalldan iborat; uning vazni va sifati davlatning alohida muhri bilan tasdiqlangan bo'ladi.

Oltin pul muomalasi amaliyoti ko'rsatadiki, uzluksiz muomalada bo'lish natijasida oltin tangalar yeyilib ketadi, o'z massasining bir qismini yo'qotadi va to'la qiymatli bo'lmagan pulga aylanadi. Shu sababli muomalaga oltin o'rnini bosuvchi pul sifatida to'la qiymatli bo'lmagan qiymat belgilari chiqarilgan.

3. Pul muomaladan chiqarilganda boylik to'plash vazifasini bajara boshlaydi. Har bir tovar ishlab chiqaruvchi o'zini bozor tasodiflaridan ehtiyot qilish uchun va o'z tovarini sota olish-olmasligidan qat'i nazar, boshqa tovarlarni sotib olish imkoniyatiga ega bo'lish uchun o'zini ma'lum pul rezervi bilan ta'minlashi kerak.

Natural xo'jalik sharoitida boylik to'plash, jamg'arish mahsulot jamg'arish shaklida amalga oshirilgan. Tovar xo'jaligining rivojlanishi boylik jamg'arishning pul jamg'arish shaklini keltirib chiqaradi. Tovarlarni cheklanmagan миқdorda saqlab bo'lmaydi, pulni istalgan miqdorda saqlash mumkin.

Tovar xo'jaligi taraqqiyotining dastlabki davrlarida pul jamg'arish uni muomaladan chiqarib olish yo'li bilan amalga oshirilgan. Keyinchalik foyda ketidan quvish hukmron ahamiyat kasb etib, bo'sh yotgan pul foyda keltirmasligi sababli pul egalari uni harakatga solishga va foydali joyda ishlatish yo'lini topishga intildilar. Shu maqsadda pul saqlash uchun banklarga qo'yiladi. Banklar esa, ularni bir joyga to'plab, kredit vositasida foydalanadi.

Boylik to'plash vositasini faqat oltin tangalar emas, balki pul materiallari, oltin buyumlar va boshqalar ham o'ynay oladi.

4. Tovarlar nasiyaga to'lov muddati kechiktirib sotilganda, pul to'lov vositasini bajaradi. Xaridorlar tovarning pulini to'lov muddati kelgandan keyingina to'laydi. Pulning to'lov vositasi sifatidagi vazifasi tovar muomalasi doirasi bilan cheklanmaydi. Pul qarz berilganda, renta va soliqlarni to'lashda ham to'lov vositasi vazifasini bajaradi. Nima uchun tovarni sotish bilan unga haq to'lash o'rtasidagi vaqt jihatidan ajralish paydo bo'ladi? Aniq vaziyatlar turlicha bo'lishi mumkin. Buning eng tub sababi ishlab chiqarish sikllarining turlicha davom etishidir. Masalan, qishloq xo'jaligida hosil bir yilda bir marta yig'ib olinadi. Lekin dehqonga butun yil mobaynida tovar kerak bo'ladi. Sotishning kredit shakli keskin murakkablashib, sustlashib ketgan bo'lar edi. Pulning to'lov vositasi sifatidagi vazifasi bu xil qiyinchiliklarni bartaraf etishga va bu bilan

xo‘jalik aylanmasini tezlashtirishga imkon beradi. Shunday qilib, qog‘oz pullar, veksel va banknotlar – pulning to‘lov vositasi sifatidagi vazifasidan kelib chiqdi.

Veksel aylanmasi negizida (veksel-qarz majburiyati degani) emissioner bank tomonidan chiqariladigan va uning obro‘si bilan quvvatlanib turiladigan kredit pullar vujudga keladi. Kredit pullar qog‘oz pullar bilan qo‘shilib, tovar muomalasiga xizmat qila boshlaydi. Bu bilan oltinni pul muomalasidan siqib chiqarish yo‘lida yana bir qadam qo‘yiladi.

Kreditning va kredit tizimi rivojlanishi bilan pulning to‘lov vositasi sifatida qo‘llanish sohasi ancha kengaydi, kredit pullarning paydo bo‘lishiga olib keladi. Bir kishi tomonidan boshqa kishiga beriladigan kredit qarz majburiyatini, vekselni keltirib chiqaradi. Biroq veksellar muomalasi cheklangan, chunki ularga xususiy shaxslar kafolat beradi. Shu tufayli puxtaroq kafolatga obyektiv zarurat kelib chiqadi, buning orqasida banknot paydo bo‘ladi. Banknot xususiy shaxsning vekseli o‘rniga bank tomonidan berildigan vekseldir. Shunday qilib, banknot pulning to‘lov vositasi sifatidagi vazifasidan kelib chiqadi. Banknotlar bilan bir qatorda muomalaning kredit qurollaridan yana bir turi – cheklar ishtirok etadilar. Chek omonat egasi tomonidan o‘z hisobidagi puldan chekda ko‘rsatilgan shaxsga berish to‘g‘risida bankka yozilgan buyruqlardir.

Kredit munosabatlarining rivojlanishi naqd pul ishlatmasdan qarz majburiyatlarini o‘zaro bir-biriga o‘tkazish yo‘li bilan qarzlarni uzishga imkon beradi.

Xalqaro iqtisodiy munosabatlarda hisob-kitoblar oltin bilan ta’minlanmagan milliy valyutalarda (dollar, marka, iyena va h.k.) amalga oshiriladi.

Bugungi kunda zamonaviy, ya’ni qog‘oz-kredit pullarning iqtisodiy mazmuni va tabiati to‘g‘risida so‘z yuritilganda, G‘arb iqtisodiy adabiyotlarida qog‘oz pulning tovar emasligi qat’iy ta’kidlanadi. Bunda ayrim iqtisodchilar pulning tabiatini

uning likvidligi, boshqa birlari esa uning dekret pul, ya'ni qonun tomonidan mustahkamlanganligi orqali belgilaydilar.[11]

Bu iqtisodchilar tomonidan qog'oz pullarning tovar tabiatini inkor etilishi, agar pul tovar bo'lmasa, nima uchun u har kuni ko'z oldimizda hamma bozorlarda tovar sifatida oldi-sotdi bo'ladi, degan savolga javob bera olmaydi.

Klassiklar ham, miqdoriyлик nazariyasi tarafdorlari ham pulning alohida tovar ekanligini va boshqa tovarlardan uning ana shu alohida xususiyati ajratib turishini tushunmaydi. Bizning nazarimizda, pul alohida tovar bo'lib, boshqa barcha tovarlarning qiymatini ifodalaydigan umumiy ekvivalent sifatida xizmat qiladi. U boshqa tovarlar kabi ikki tomonlama xususiyatga ega: bir tomondan, umuman tovar sifatida boshqa tovarlar singari qiymatga ega bo'lsa, ikkinchi tomondan, naflilikka, ya'ni iste'mol qiymatiga ega. Uning iste'mol qiymati umumiy ekvivalent sifatida boshqa istalgan tovarga almashuvchanligida ifodalanadi. To'la qimmatli pullardan o'z qiymatiga ega bo'lmagan pul belgilarini qo'llashga o'tish hamda naqd pulsiz hisob-kitoblarning rivojlanishi natijasida qog'oz pul oddiy tovarlarga xos bo'lgan xususiyatlar: qiymat va iste'mol qiymatga ega bo'lmaydi. Ammo u maxsus tovar sifatida oltin puldagi ikki xususiyatni: qiymat belgisi va rasmiy naflilikni saqlab qoladi, shuning uchun ham hozirgi paytda pul belgilari va naqd bo'lmagan pullar o'z qiymatiga ega bo'lmasa-da, ularni almashuv qiymati sifatida qo'llash imkoniyati saqlanib qolmoqda. Fikrimizcha, buning sababi qog'oz pullarning qiymatga ega bo'lmasa ham qiymat belgisi xususiyatiga egaligidir. Shu sababli ular ayirboshlash jarayonida umumiy ekvivalent sifatida chiqadi va oltin pulning vazifalarini qisman bajaradi.

Pul ko'p tomonlama, murakkab iqtisodiy tushuncha bo'lganлиги sababli, uning yangicha mazmunini aniqlashni

---

[11] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. — M.: INFRA-M, 2005, 163-b.; Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik / Pod red. A.G.Gryaznovoy, T.V.Chechelevoy. — M.: Izdatelstvo «Ekzamen», 2004, 189-191-b.; Kurs ekonomicheskoy teorii. Uchebnoye posobiye, pod red. M.N. Chepurina, Ye.A.Kiselevoy. Kirov, izd-vo «ASA», 1995, 96-bet.

qog'oz pullarning oltin pulga bog'lıqlıgı va undan tarqını ko'rsатишдан boshlash lozim. Qog'oz pullarning o'z o'tmishdoshi va tabiiy negizi bo'lgan oltin pullar bilan o'xshashlik jihati shundaki, u oltin pulda mavjud bo'lgan ikki xususiyatni, ya'ni rasmiy naflilik va qiymat belgisi sifatidagi xususiyatlarni qabul qilib oladi. Oltinning moddiy tovar sifatidagi ikki xususiyati: real nafliligi va qiymati qog'oz pullarda bo'lmaydi. Lekin avvalgi ikki xususiyat qog'oz pullarning umumiy ekvivalent sifatida amal qilishi uchun yetarlidir.

Qog'oz pul umumiy ekvivalentlik vazifasini bajarganda, boshqa tovarlar qiymati bevosita qiymatga ega bo'lgan tovar (oltin) bilan emas, balki qiymat belgisiga ega bo'lgan vakolatli «tovar» bilan o'lchanadi[12] (3-chizma).




**3-chizma. Oltin va qog'oz pullarning o'zaro bog'liqligi.**

Qog'oz pullar bozor iqtisodiyoti yoki unga o'tish davrida oldingi mazmunini tark etmagani holda, ya'ni maxsus tovar sifatida, umumiy ekvivalentlik mazmunini saqlab qolgani holda, yangi mazmun kasb etadi. Bu davrda uning tabiati, tarkibi yanada murakkablashib boradi. Agar oddiy tovar va

[12] R.A.Yusupov. Bozor munosabatlariga o'tish jarayonida milliy valyuta barqarorligini ta'minlashning nazariy asoslari. I.f.n. ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya avtoreferati. T.: 2001, 9-11-betlar.

xizmatlar ayirboshlanishi, ya'ni oldi-sotdi bo'lishida pulga tovar sotib olishdan asosiy maqsad biron-bir naflilikni (iste'mol qiymatini) iste'mol qilish uchun sotib olish, o'zlarining shaxsiy ehtiyojini qondirish bo'lsa, bozor iqtisodiyoti yoki unga o'tish davrida puldan faqatgina shaxsiy ehtiyojni qondirish maqsadida emas, balki daromad, foyda olish maqsadida foydalaniladi.

Puldan uni bankka qo'yib foiz olish, ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi sotib olib, ishlab chiqarishni tashkil etish yoki tijorat faoliyatini olib borib, foyda olish, turli qimmatli qog'ozlarni sotib olib, dividend daromadlari olish maqsadlarida foydalaniladi. Bu shundan dalolat beradiki, endi pul faqatgina umumiy ekvivalent bo'lib emas, balki o'z egasining qo'lida foyda, daromad olish vositasi bo'lib xizmat qiladi. O'zidan-o'zi o'suvchi qiymatga, bir so'z bilan aytganda pul kapitalga aylanadi. Buning natijasida qog'oz pullar ikkita tarkibiy qismga ajraladi: naqd pullar (qog'oz pul, tanga-chaqalar) va kredit pullar (chek, veksel, sertifikat, to'lov talabnomalari va h.k.). Ularning tub xususiyatlari 4-chizmada aks ettirilgan.




**4-chizma. Naqd va kredit pullarning xususiyatlari.**

Bundan ko'rinadiki, pul kapital sifatida muomalada bo'ladi, unga qo'shimcha ijtimoiy vazifa yuklatiladi. Endi u daromad keltiradigan maxsus vositaga aylanadi.[13]

---

[13] Sh. Shodmonov. Bozor iqtisodiyotiga o'tishda pulning yangi mazmuni va roli. Bozor, pul va kredit. Maxsus nashr, 2001, 9-bet.

Demak, yuqorida ta'kidlanganidek, hozirgi zamon iqtisodiy fanlardagi pul tushunchasiga ikki jihatdan yondashiladi: tez almashadigan (likvid) pul va dekret (qonun bilan belgilangan) pul sifatida.

Tez almashish (likvidlik) tushunchasi, hozirgi zamon qog'oz pullari (so'm, tanga, dollar, lira va h.k.) bevosita sotib olish kuchiga ega ekanligini bildiradi. Tez almashadigan vositalar, demak, osonlik bilan maqsadingizni ro'yobga chiqaradi. Masalan, agar sizda ortiqcha yengil avtomashina bo'lsa, bu umuman xohlagan vaqtda uni sizga kerak bo'lib qolgan har qanday buyumga almashtirish mumkinligini bildirmaydi. Agar siz ma'lum miqdordagi pul summasiga (dollar, marka va h.k.) ega bo'lsangiz, siz har doim ularni har qanday kerakli buyumga ayirboshlay olasiz.

Nima uchun kredit-qog'oz pullar mutlaq tez sarflanish xususiyatiga ega bo'ladi? Biz bu yerda hozirgi zamon pulining tabiatiga taalluqli bo'lgan ikkinchi jihatga e'tiborni qaratamiz.

Pul – bu ayirboshlashning umuman tan olingan vositasi. Bu yerda «umuman tan olingan»[14] so'ziga e'tiborni qaratish juda muhim. Pulning qadr-qimmati (qiymati) nima bilan aniqlanadi? Qog'oz pul qiymatga ega bo'ladimi?

Qator iqtisodchi neoklassiklar nuqtai nazariga ko'ra, pul shu sababli qadrliki, ular qiymatga ega bo'lgan «qog'oz»dan qilinadi degan noaniq fikrni bildirishadi. Agar odamlar tomonidan nimanidir pul deb hisoblashga kelishilsa, ana shu «nimadir» pul hisoblanadi, degan noto'g'ri fikrlarni ko'rish mumkin. Demak, pulning qadri uning qiymatidan emas, balki unga bildirilgan ishonchdan kelib chiqadi degan subyektiv yondashuvlar mavjud. Hozirgi zamon pulining barqarorligi (xarid qilish layoqatining o'zgarmasligi), umuman oltin zaxiralari bilan ham bog'liqdir. Tabiatda oltin cheklangan miqdorda bo'lgani kabi, Markaziy bank ham pul taklifini cheklashi zarur. Agar qog'oz pullar nisbatan cheklanganlik

---

[14] U yoki bu ayirboshlash vositasi odatga ko'ra, umuman tan olingan bo'lib qoladi. Ayirboshlashning «qonuniy» va «umuman tan olingan» vositalari tushunchasini aralashtirib yubormaslik lozim. Ayrim hollarda qonuniy ayirboshlash vositalari umuman tan olinmasligi mumkin. Masalan, muomalaga chiqarilgan pullar.

xususiyatiga ega bo'lishdan to'xtasa, bunda ularning qadr-qiymati butunlay yo'qolguncha tushib boradi. Shunday ekan, qog'oz pullarning qadri haqidagi masala muomala uchun zarur bo'lgan qog'oz pullar miqdori muammosi bilan uzviy bog'liq (bu masalaga keyingi XXII bobda to'xtalamiz).

Shunday qilib, tovar ayirboshlash, ishlab chiqarish va pulning kelib chiqishi hamda Tovar-pul muomalasining rivojlanishi bozor va bozor iqtisodiyotining kelib chiqishiga sabab bo'ldi va uning rivojlanishiga shart-sharoit yaratdi.

## Xulosalar

1. Tovar ishlab chiqarish va ayirboshlashning paydo bo'lishi ijtimoiy mehnat taqsimotining hamda xususiy mulk kelib chiqib, ishlab chiqaruvchilar alohidalashuvining rivojlanishi bilan bog'liq.

2. Tovarning nafliligi va qiymati inson mehnati bilan yaratiladi, faqat birinchisi aniq mehnat mahsuli, ikkinchisi esa, abstrakt mehnat mahsuli hisoblanadi.

3. Qiymat mehnatning ijtimoiy xossasi bo'lib, unda tabiat ashyolarining birorta ham molekulasi, zarrachasi yo'qdir. Qiymatning asosida odamlar bir-birlari uchun mehnat qilishlarini bildiruvchi ijtimoiy mehnat yotadi. Biroq, alohidalashgan Tovar ishlab chiqaruvchilar mehnati singari o'zining ijtimoiy xususiyatini faqat mehnat mahsullarini ayirboshlash orqali ko'rsatadi.

4. Tovar qiymatini aniqlash borasida iqtisodiyot nazariyasida ikki xil yondashuv bor: qiymatning mehnat nazariyasi va keyingi qo'shilgan miqdor nafliligi nazariyasi. Birinchisi, tovar qiymatini unda mujassamlashgan ijtimoiy zaruriy mehnat tashkil qiladi desa, ikkinchisi, tovarning qiymatini uning nafliligi, ayniqsa keyingi qo'shilgan tovar nafliligi belgilab beradi, deb ko'rsatadi.

5. Tovarlarni ayirboshlash jarayonining uzoq vaqt rivojlanishi natijasida umumiy ekvivalent vazifasini bajaruvchi, boshqa hamma tovarlarni ayirboshlash mumkin bo'lgan alohida tovar pul sifatida ajralib chiqadi.

6. Pul o'zining rivojlanish tarixida quyidagi bosqich-larni bosib o'tdi: Tovar pullar (pul o'rnini har xil mahsulotlar bosgan); to'la qiymatga ega pullar (oltin yoki kumush); to'la qiymatga ega bo'lmagan pullar (qog'oz pullar, oddiy metall tangalar); kredit pullar (veksel, banknot, chek, kredit kartochkasi).

## Asosiy tayanch tushunchalar

Natural ishlab chiqarish – bunda mehnat mahsulotlari ishlab chiqaruvchining o'z ehtiyojlarini qondirish, ichki xo'jalik ehtiyojlari uchun mo'ljallanadi.

Tovar ishlab chiqarish – bunda tovarlar o'zining iste'moli uchun emas, balki bozorda sotish, ayirboshlash uchun va boshqalarning iste'molini qondirish maqsadida ishlab chiqariladi.

Tovar – biron-bir naflilikka va qiymatga ega bo'lgan, ayirboshlash uchun yaratilgan mahsulotdir.

Naflilik – tovarlarning kishilarning biron-bir narsaga bo'lgan ehtiyojini qondirish layoqati.

Almashuv qiymati – bu biror turdagi iste'mol qiymatning boshqa turdagi iste'mol qiymatga ayirbosh qilinadigan miqdoriy nisbati.

Aniq mehnat – muayyan aniq iste'mol qiymatlarni vujudga keltiradigan mehnat.

Abstrakt mehnat – mehnatning aniq shaklidan qat'i nazar, umuman inson ishchi kuchining sarflanishi, ijtimoiy mehnatning bir qismi.

Mehnat unumdorligi – ma'lum vaqt davomida ishlab chiqa-rilgan mahsulot miqdori yoki mahsulot birligini ishlab chiqarish uchun ketgan vaqt bilan aniqlanadi.

Mehnat intensivligi – mehnatning sarflanish tezligi yoki jadalligi.

Pul – hamma turdagi tovar va xizmatlarni ayirboshlashda umumiy ekvivalentlik rolini bajaruvchi maxsus tovardir. Qog'oz pullar esa shu Tovar pulning vakilidir.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Ijtimoiy xo'jalik shakllariga umumiy tavsif bering. Tovar ishlab chiqarish va bozorning vujudga kelishining umumiy shart-sharoitlarini tushuntiring.

2. Nima uchun tovarga naflilik (iste'mol qiymat) va almashuv qiymatining birligi sifatida qaraladi? Tovardagi bu ikki xil xususiyat nimadan kelib chiqadi?

3. Keyingi (so'nggi) qo'shilgan miqdor (товар va xizmat) nafliligi nima va uning pasayish sababini tushuntiring.

4. Tovarlarning qiymatini aniqlashga bo'lgan quyidagi fikrlarga o'zingizni munosabatingizni bildiring:

a) ijtimoiy zaruriy mehnat sarflari bilan belgilanadi;

b) keyingi qo'shilgan tovarlarning nafliligi bilan aniqlanadi;

v) keyingi qo'shilgan tovarlarning nafliligi va ishlab chiqarish xarajatlari bilan aniqlanadi.

5. Pulning mazmunini va vujudga kelishining umumiy shart-sharoitlarini tushuntirib bering.

6. Oltin pul va qog'oz pul o'rtasidagi umumiylik va farqlarini ko'rsatib bering.

7. Qog'oz va kredit pullarning qadr-qiymati va barqarorligi nima bilan belgilanadi?

# II B O‘ L I M

# BOZOR IQTISODIYOTI NAZARIYASI

## V BOB. BOZOR IQTISODIYOTINING MAZMUNI VA AMAL QILIShI

Biz oldingi bobda tovar ishlab chiqarish, ayirboshlash jarayonlarining rivoji natijasida pul kelib chiqqanligini, tovar va pul munosabatlarining rivojlanib, iqtisodiyotning hamma tomonlarini qamrab olib, asta-sekin bozor iqtisodiyotiga olib kelayotganligini ko‘rdik.

Bu bob bozor iqtisodiyotining mazmunini bayon qilib berish bilan boshlanib, uning asosiy belgilari, subyektlari va rivojlanish bosqichlari talqiniga alohida o‘rin ajratiladi. Bozor iqtisodiyotining doimiy va asosiy muammolari, bunday iqtisodiyotning afzalliklari va ziddiyatlari tahliliga ham o‘rin beriladi.

Mazkur bob bozor va uning turlari, bozor infratuzilmasi, uning tarkibiy qismlari hamda unsurlarini yoritib berish bilan yakunlanadi.

### 1-§. Bozor iqtisodiyotining mazmuni va uning asosiy belgilari

Hozirgi davrda bozor iqtisodiyoti dunyoning ko‘pchilik mamlakatlari uchun xos bo‘lib, u turli mamlakatlarda har xil darajada va o‘ziga xos xususiyatlar bilan amal qilmoqda va rivojlanmoqda. Bu iqtisodiyotning amal qilish mexanizmi ko‘plab asrlar davomida tarkib topib, shakllanib, hozirgi davrda madaniylashgan shaklni kasb etdi va ko‘pgina mamlakatlarda hukmron iqtisodiy tizimga aylandi. Mazkur iqtisodiyotning barqarorligi shu bilan izohlanadiki, uzoq davrli iqtiso-

diy evolyutsiya davomida uning amal qilishining asosiy klassik qoidalari saqlanib qoldi.

Oldingi mavzuda aytganimizdek, xususiy mulkchilikning paydo bo'lishi va ijtimoiy mehnat taqsimotining ro'y berishi bozor iqtisodiyotining kelib chiqishi hamda mavjud bo'lishining umumiy sharoiti hisoblanadi. Xususiy mulkchilik va mehnat taqsimoti ijtimoiy xo'jalikning tovar shaklini taqozo qiladi, tovar ishlab chiqarishning mavjud bo'lishi o'z-o'zidan pul muomalasi, ayirboshlash, taqsimlash va iste'molning bozorga oid xususiyatini ko'zda tutadi. Tovar ishlab chiqarishning rivojlanishi bozor iqtisodiyoti taraqqiyotining asosini tashkil etadi.

Bozor iqtisodiyotining samarali amal qilishi uchun muhim shartlardan biri, ishlab chiqarishning mustaqilligi, tadbirkorlikning erkinligi, resurslarning erkin almashinuvidan iborat. Ishlab chiqaruvchi qanchalik mustaqil bo'lsa, bozor ham shu darajada yaxshi rivojlanadi. Erkin ayirboshlash ishlab chiqaruvchiga ular faoliyatining nisbatan samarali yo'nalishlarini ko'rsatib beruvchi erkin narxlarning shakllanishiga imkon yaratadi.

**Bozor iqtisodiyoti** — bu tovar ishlab chiqarish, ayirboshlash va pul muomalasi qonun-qoidalari asosida tashkil etiladigan va boshqariladigan iqtisodiy tizimdir. Bunday iqtisodiyot erkin tovar-pul munosabatlariga asoslanadi, uning negizida tovar va pulning turli shakllardagi harakati yotadi, iqtisodiy monopolizmni inkor etadi. Hozirgi zamon iqtisodiy nazariyalarida bozor iqtisodiyoti deganda bozor xo'jaligi subyektlari iqtisodiy hatti-harakatlarining erkin, mustaqil ravishda yuz berishi va ularning tovar-pul mexanizmi orqali bir-biriga bog'lanib muvofiqlashuvi deb baho beradilar. Bozor iqtisodiyotida bozor aloqalari butun tizimni, uning hamma bosqichlarini ishlab chiqarish, ayirboshlash, taqsimlash va iste'mol jarayonlarini hamda iqtisodiy munosabatlarning barcha subyektlarini qamrab oladi.

Shuni ham e'tiborda tutish kerakki, hozirgi sharoitda o'rtacha rivojlangan iqtisodiyotda 24 mln.dan ortiq turdagi tovarlar mavjud bo'lib, ularning 1/10 qismi har yili yangilanib turadi. Bunday sharoitda ularning turlari, miqdori bo'yicha talab va taklifni tartibga sol-

ishni bozorsiz tasavvur qilib bo'lmaydi. Bu esa bozorning vazifasini hech qanday markazlashtirilgan rejalashtirish idoralari muvaffaqiyatli bajara olmasligining yaqqol dalilidir. Bozor iqtisodiyoti esa eng samarali va muammolarni tezlik bilan hal eta oluvchi ijtimoiy-iqtisodiy tizim hisoblanadi.

Bozor iqtisodiyoti sub'ektlari tarkibiga tadbirkorlar ham, o'z mehnatini sotuvchi ishchilar ham, pirovard iste'molchilar, ssuda kapitali egalari va qimmatli qog'ozlar egalari ham kiradi. Odatda, bozor xo'jaligining barcha asosiy sub'ektlari uchta guruhga bo'linadi: uy xo'jaliklari, korxonalar (tadbirkorlik sektori) va davlat.

**Uy xo'jaliklari** – iqtisodiyotning iste'mol sohasida faoliyat qiluvchi asosiy tarkibiy birlik. Uy xo'jaliklari doirasida moddiy ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish sohalarida yaratilgan tovar va xizmatlar iste'mol qilinadi. Bozor iqtisodiyotida uy xo'jaliklari mulk egasi hamda ishlab chiqarish omillarini etkazib beruvchilar hisoblanadi. Iqtisodiy resurslarni sotishdan olingan pul daromadlari shaxsiy ehtiyojni qondirish uchun sarflanadi.

**Tadbirkorlik sektori** – bu daromad (foyda) olish maqsadida amal qiluvchi iqtisodiyotning birlamchi bo'g'inlaridir. U ish yuritish uchun o'z kapitalini yoki qarz olingan kapitalni ishga solishni taqozo etadi, bu kapitaldan olingan daromad ishlab chiqarish faoliyatini kengaytirish uchun sarflanadi. Tadbirkorlar tovar xo'jaligida tovar va xizmatlarni etkazib beradi.

**Davlat** – foyda olishni maqsad qilib qo'ymagan, asosan iqtisodiyotni tartibga solish vazifasini amalga oshiradigan, har xil byudjet tashkilotlari va muassasalari sifatida namoyon bo'ladi.

Shuningdek, ba'zi darslik va o'quv qo'llanmalarda bozor iqtisodiyotining yana bir alohida, mustaqil subyekti sifatida banklar ajratib ko'rsatiladi.[1]

**Bank** – iqtisodiyotning me'yorda amal qilishi uchun zarur bo'lgan pul massasi harakatini tartibga soluvchi moliya-kredit muassasasi.

---

[1] Ekonomicheskaya teoriya (politekonomiya). Uchebnik/ Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, akad. G.P.Juravlevoy. 4-ye izd. M.: INFRA-M, 2004, s. 78-79; D. Tojiboyeva. Iqtisodiyot nazariyasi: Oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma / Akad. M.Sharifxo'jayevning ilmiy tahriri ostida. – T.: «O'qituvchi», 2002, 74-bet.

Shunday qilib, yuqorida keltirib o'tilgan bozor iqtisodiyoti sub'ektlarining o'zaro ta'siri va aloqasini quyidagi chizma orqali ifodalash mumkin (1-chizma).




**1-chizma. Bozor xo'jaligi subektlari o'zaro aloqasining umumiy modeli.**

Har qanday bozor iqtisodiyotini tartibga solish mexanizmi, asosan to'rtta tarkibiy qismdan iborat bo'ladi: narx, talab va taklif hamda raqobat.

Narxlar nisbati o'zgarib turadi, shuning uchun narx, ishlab chiqaruvchi uchun ishlab chiqarish hajmining o'zgarishi zarurligini aniqlashda yo'l ko'rsatkich bo'lib xizmat qiladi. Talab va taklif hamda raqobatchilik muhitidagi o'zgarishlar, o'z navbatida, narxlardagi o'zgarishlarni keltirib chiqaradi.

Bozor iqtisodiyotining muhim va umumiy belgilari quyidagilardan iborat:

– turli shakllardagi mulkchilikning mavjud bo'lishi va unda xususiy mulkchilikning ustun turishi;

– tadbirkorlik va tanlov erkinligi;

– raqobat kurashining mavjudligi;

– davlatning iqtisodiyotga cheklangan holda aralashuvi;

– korxona va firmalarning ichki va tashqi shart-sharoitlar o'zgarishlariga moslashuvchanligi.

Bozor iqtisodiyotining bu belgilari uning hamma bosqichlari uchun umumiydir. Lekin bozor iqtisodiyoti-ning mazmuni va belgilari haqida gap borganda bu iqtisodiyotning tarixda tarkib topgan ikki turini bir-biridan farq qila bilish zarurdir. Uning birinchi ko'rinishi uzoq vaqt davomida shakllanib, g'arbdagi rivojlangan mamlakatlarda XIX asrning oxirlarigacha davom etib keldi. U iqtisodiy adabiyotlarda **klassik yoki sof bozor iqtisodiyoti** deb nom oldi. Uning asosiy belgi-

lari: a) xususiy mulkchilikka asoslangan holda iqtisodiy taoliyat yuritish; b) kapital va ishlab chiqarishning korxona miqyosida umumlashganligi; v) tadbirkorlar, ishchilar, ishlab chiqaruvchi va iste'molchilarning shaxsiy erkinligi; g) tadbirkorlarning yuqori foyda olish uchun kurashlari; d) iqtisodiyotning talab va taklif, erkin bozor narxi va raqobat kurashlari asosida tartiblanishi; e) aholining ijtimoiy himoya qilinmasligi, ishsizlikning va aholi ijtimoiy tabaqalashuvining kuchayishi.

Bozor iqtisodiyotining ikkinchi ko'rinishi **hozirgi zamon rivojlangan bozor iqtisodiyoti** deb atalib, XIX asrning oxiri va XX asr boshlaridan buyon amal qiladi. Uning asosiy belgilari:

a) mulkchilikning turli shakllariga, ya'ni xususiy, davlat, jamoa, aralash va boshqa mulk shakllariga asoslanib iqtisodiy va tadbirkorlik faoliyati yuritilishi;

b) kapital va ishlab chiqarishning yuqori darajada umumlashganligi, mulkning bir qismi yirik monopoliyalar va davlat qo'lida to'planib, milliy va xalqaro miqyosda umumlashganligi;

v) iqtisodiyotni tartibga solishda davlatning faol ishtiroki. Bunda davlat fan-texnika taraqqiyoti va boshqa omillarni hisobga olib, turli iqtisodiy tadbirlarni, rivojlanish istiqbolini aniqlash, turli sohalar va tarmoqlar o'rtasidagi nisbatlarni tartibga solish chora-tadbirlarini belgilash vazifalarini bajaradi;

g) xo'jaliklarni yuritishda reja usulidan foydalanishning kuchayishi (biznes rejasi, marketing tizimi orqali boshqa-rish);

d) ijtimoiy himoyaning kuchayishi. Bunda davlatga, jamoalar va xususiy kishilarga tegishli turli xil ijtimoiy ta'minot va ijtimoiy sug'urta fondlarining vujudga kelishi.

Bu har ikkala turda bozor iqtisodiyotining asosiy belgilari va xususiyatlari saqlanib qoladi, ularda tovar va pulning harakati, ularning qonun-qoidalari rivojlanish uchun negiz va shart-sharoit bo'lib xizmat qiladi.

Hozirgi zamon bozor xo'jaligi iqtisodiyot xususiy va davlat sektorlarining o'zaro aloqasiga asoslanadi. Iqtisodiyotga ta'sirning intensivligi darajasi hamda davlat tomonidan hal etiluvchi ustuvor vazifalardan kelib chiqqan holda, zamonaviy bozor iqtisodiyotining quyidagi modellari farqlanadi (2-chizma).




**2-chizma. Zamonaviy bozor xo'jaligi modellari.**

Shu o'rinda ta'kidlash lozimki, ba'zi bir o'quv adabiyotlarida bozor iqtisodiyotini bosqichlarga ajratishda ma'lum noaniqlik, chalkashliklarga yo'l qo'yilgan. Jumladan, D. Tojiboyeva uning dastlabki («kurtak»), erkin, tartibga solinuvchi va deformatsiyalashgan bosqichlarini ajratib ko'rsatadi[2].

Bozor iqtisodiyotni bunday bosqichlarga ajratilishi, fikrimizcha, quyidagi mulohazalarning kelib chiqishiga sabab bo'ladi:

Birinchidan, bozor iqtisodiyoti munosabatlarining shakllanishi turli mamlakatlarda turli tarixiy davr va sharoitlarda turlicha kechgan. Natijada, alohida bosqich sifatidagi dastlabki, «kurtak» bozor iqtisodiyotning umumiy iqtisodiy manzarasi uning amal qilishining nazariy qoida va xususiyatlarini aniq tarzda ajratish va ifodalash mushkul. Shunga ko'ra, mazkur bosqich o'zining mohiyatini klassik bozor iqtisodiyoti bosqichida to'liq ifodalaydi, degan xulosa o'rinlidir. Ikkinchidan, deformatsiyalashgan bozor iqtisodiyoti bosqichining ajratib ko'rsatilishi mantiqqa zid hisoblanadi. Chunki, muallifning o'zi tomonidan keltirilgan yorqin misol – ma'muriy buyruqbozlikka asoslangan totalitar, markaziy rejalashtiradigan tizim – o'z nomiga ko'ra hech qanday bozor iqtisodiyoti emas, balki ma'muriy buyruq-bozlikka asoslangan iqtisodiyotdir.

Bozor iqtisodiyotida yuqorida tilga olingan belgi va tartiblar bilan birga, barcha hozirgi zamon iqtisodiy tizimlariga xos bo'lgan bir qator shart-sharoitlar bo'lishi taqozo qilinadi. Bular quyidagilar: ilg'or texnologiya va yangi texnik vositalardan keng miqyosda foydalanish; ishlab chiqarishning ixtisoslashishi.

---

[2] D. Tojiboyeva. Iqtisodiyot nazariyasi. Oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma. / Akad. M. Sharifxo'jayevning ilmiy tahriri ostida. - T.: «O'qituvchi», 2002, 61-63 betlar.

## 2-§. Bozor iqtisodiyotida doimiy va asosiy muammolarning hal qilinishi

Bozor iqtisodiyotiga yo'l tutgan har qanday mamlakat bu iqtisodiyotning qanday amal qilishini tushunib olish va oldiga qo'ygan vazifalarni muvaffaqiyatli hal qilish uchun iqtisodiyotning umumiy muammolari bo'lgan bir qator savollarga javob topishi zarur.

Nima va qancha miqdorda ishlab chiqarish zarur?

Qanday texnika va texnologiya bilan ishlab chiqarish zarur?

Kim uchun ishlab chiqarish zarur? – kabi har doim bo'ladigan umumiy muammolar shular jumlasidandir.

Agar bu savollarni umumiy ravishda qo'yib, unga taraqqiyotning hamma bosqichlariga hos bo'lgan umumiy javobni beradigan bo'lsak ularni lo'nda qilib quyidagicha tushuntirish mumkin:

– aholi ehtiyoji uchun zarur turda va miqdorda tovar va xizmat ishlab chiqarish;

– mavjud resurslardan samarali foydalanib, yangi texnika va texnologiya asosida ishlab chiqarish;

– aholi iste'moli uchun zarur ne'matlarni ishlab chiqarish deb javob berish mumkin.

Lekin bozor iqtisodiyoti davrida bu savollarga o'zgacha javob beriladi. Bu javoblar bozor iqtisodiyotining o'ziga xos tarixiy xususiyatidan, uning talablari va qonun-qoidalaridan kelib chiqadi.

Nima va qancha miqdorda ishlab chiqarish zarurligi bozor iqtisodiyoti sharoitida, eng avvalo, iqtisodiy resurslar bilan ta'minlanish darajasiga, talab va taklif nisbatiga bog'liq. Bunda mavjud bo'lgan resurslar qanday hajmda band qilinishi yoki qaysi qismi ishlab chiqarish jarayonida foydalanishi ham hisobga olinishi lozim.

Nima ishlab chiqarish zarur, degan savolga javob berishda korxona zarar ko'rmaslik va foyda olish uchun intilish qoidasiga amal qilishni hisobga olib xulosa chiqarishimiz zarur. Shu bilan birga tovar va xizmatlarning qanday to'plami

jamiyatning talablarini to'la qondirishi e'tiborga olinishi kerak. Bozor iqtisodiyoti sharoitida faqat talabi mavjud bo'lgan, binobarin foyda keltirishi mumkin bo'lgan tovarlar ishlab chiqariladi va xizmatlar ko'rsatiladi, zarar keltiradigan tovarlar va xizmatlar ishlab chiqarilmaydi. Bunda foyda olish yoki olmaslikni korxona o'z tovarini sotishdan oladigan umumiy pul daromadi va uning ishlab chiqarishga qilingan umumiy xarajati o'rtasidagi nisbat aniqlaydi.

Umumiy daromad tovar narxini sotilgan tovar miqdoriga ko'paytirish orqali hisoblanadi. Umumiy xarajatlar har bir resurs narxini uni ishlab chiqarishda sarflangan resurs miqdoriga ko'paytirish va keyin har bir resurs sarflarini qo'shishi orqali hisoblanadi.

Ishlab chiqarish uchun resurslarning zarur miqdorini sotib olish va o'z ixtiyorida saqlash uchun qilinadigan xarajatlar iqtisodiy xarajatlar deyiladi. Bu resurslarning har biriga harajatlar, ya'ni resurslarning narxi resurslar bozorida talab va taklifning nisbati bilan aniqlanadi. Bu yerda shuni alohida ta'kidlash lozimki, tadbirkorlik layoqati ham yer, ishchi kuchi va kapital kabi o'z narxiga ega. Shu sababli, ishlab chiqarish xarajatlariga nafaqat ish haqi, mukofot, kapital uchun foiz va yer uchun renta to'lovlari, balki tadbirkorlarga qandaydir tovarni ishlab chiqarishni tashkil qilish va bu ishlab chiqarish jarayonida barcha boshqa resurslarni birlashtirish vazifasini bajargani uchun oladigan foyda ham kiritilishi kerak. Tadbirkor ushbu vazifalarni bajargani uchun oladigan foyda me'yoriy foyda deyiladi. Demak, mahsulot shunday holatda ishlab chiqariladiki, qachonki uni sotishdan keladigan umumiy daromad etarli darajada yuqori bo'lib, ish haqi, foiz, soliq, renta to'lash va me'yoriy foyda olish uchun etarli bo'lsin. Agar mahsulot sotishdan olinadigan umumiy daromad, me'yoriy foydani ham o'z ichiga oladigan barcha ishlab chiqarish xarajatlaridan ortiq bo'lsa, bu ortiqcha summa barcha tahlikalarni o'z zimmasiga olib va korxonada ishlab chiqarishning bosh tashkilotchisi vazifasini bajaruvchi shaxs rolida chiquvchi tadbirkor qo'lida to'planib boradi. Ko'rsatib o'tilgan umumiy daromadning barcha ishlab chiqarish

xarajatlaridan ortiqcha summasi sof yoki iqtisodiy foyda deyiladi. U iqtisodiy xarajatlar tarkibiga kirmaydi, chunki korxona uni tadbirkorlik qobiliyatini sotib olish uchun sarflamaydi.

Iqtisodiy (sof) foyda oluvchi tarmoqning kengayib boruvchi tarmoqqa aylanib borish tamoyili mavjud bo'ladi, chunki ortiqcha ustama foyda kam foydali tarmoqlardan yangi korxonalarni jalb qiladi. Ammo, tarmoqda yangi ishlab chiqaruvchilarning paydo bo'lishi o'z-o'zini cheklovchi jarayon hisoblanadi. Chunki tarmoqqa yangi korxonalarning kirib kelishi bilan uning mahsuloti taklifi bozor talabiga nisbatan o'sadi. Bu asta-sekin mazkur mahsulotning bozor narxini pasaytiradi. Vaqt o'tishi bilan narx o'z darajasiga etmaydi va iqtisodiy foyda yo'qoladi. Boshqacha aytganda, raqobat bu foydani yo'qqa chiqaradi. Iqtisodiy foyda nolga teng bo'lganda, bozor talabi va taklifining bunday nisbati, bu tarmoq mahsulotining umumiy miqdorini aniqlaydi. Shu vaziyatda tarmoq o'zining «ishlab chiqarish muvozanatli hajmiga» etadi. Bozor talabi yoki taklifida yangi o'zgarishlar ro'y bermaguncha bu muvozanat buzilmaydi. O'z-o'zidan aniqki, tarmoq zarar ko'rganda korxona bunday tarmoqda qatnashishga qiziqmaydi. Aksincha, vaqti kelib tarmoqdagi mavjud bo'lgan korxona o'zining faoliyatini to'xtatgan yoki ancha yuqori foyda keltiruvchi boshqa tarmoqqa o'tgan bo'lur edi. Ammo, bunday holda, zarar ko'rgan tarmoq mahsulotining bozor taklifi bozor talabiga nisbatan qisqaradi va shu bilan mahsulotning narxi zarar yo'qolguncha yana osha boshlaydi. Natijada, tarmoq o'zining ishlab chiqarish hajmini qayta tiklaydi va barqarorlashtiradi.

Ishlab chiqariladigan mahsulot turi va miqdorini aniqlashda iste'molchi talabining alohida muhim rolini ta'kidlash lozim. Iste'molchilar pul daromadlarini sarflash orqali tovarlar bozoriga talab bildiradi. Agar bunday talab bildirish etarli darajada ko'p miqdorda to'plansa, korxona shu mahsulotni ishlab chiqarishga tayyor bo'ladi. Iste'molchi talabining ko'payishi, bu mahsulotni ishlab chiqaruvchi tarmoq uchun iqtisodiy foyda keltiradi. Iste'molchi talabining

qisqarishi korxonaning zarar ko'rishiga va vaqti kelib qiyin ahvolga tushib qolgan tarmoqning qisqarishiga olib keladi. Qisqasi, iste'molchining talabi korxonaning qaysi mahsuloti foyda keltiruvchi ishlab chiqarish bo'lib qolish masalasini hal qilishida muhim rol o'ynaydi.

Bir mahsulotning foyda va boshqasining zarar keltirishini taqozo qiluvchi talabni iste'molchi hal qiladi, bu korxonaning nima ishlab chiqarish masalasini erkin tanlashini cheklaydi.

Korxona ishlab chiqarish uchun mahsulot tanlashda iste'molchi talabini hisobga olishi zarur. Bu aytilganlar ko'p darajada resurslarni etkazib beruvchilarga ham taalluqli. Resurslarga talab – bu hosila talab, ya'ni ishlab chiqarish resurslarini taqozo qiluvchi tovarlar va xizmatlarga talabdan kelib chiqadi. Resurslarni yetkazib beruvchi o'zining mehnat va moddiy resurslarini sotishdan oladigan daromadlarini yuqori darajaga yetkazishga intilishida bozor tizimining talabidan kelib chiqishi shubhasiz. Faqat iste'molchi talabiga mos bo'lgan tovarlarni ishlab chiqaruvchi korxonalar foyda olib ishlashi mumkin va shu korxonalarning resurslarga bo'lgan talabi kuchayadi.

Qisqasi, iste'molchi o'zining maqbul ko'rishini mahsulotlar bozoriga bildiriladigan talab shaklida namoyon qiladi. Ishlab chiqaruvchilar va resurslarni yetkazib beruvchilar o'zlarining manfaatlarini ta'minlash uchun shu talabga mos ravishda, ya'ni yuqori foyda olish uchun pul to'lash qobiliyatiga ega bo'lgan iste'molchilarga zarur bo'lgan miqdorda va turda tovarlar ishlab chiqaradi va resurslarni yetkazib beradi.

Bozor tizimi puldor iste'molchining xohishini, korxonalar talabini hisobga oladi, ular uchun ishlab chiqaradi va bu qarorni resurslarni etkazib beruvchilarga uzatadi hamda ulardan tegishli javob olishga erishadi.

Tovarlar qanday ishlab chiqariladi yoki ishlab chiqarish qanday tashkil qilinadi, degan savolga ham bozor iqtisodiyoti sharoitida o'ziga xos javob bo'ladi. Bunda uchta uzviy bog'liq masalaga e'tibor beriladi:

– alohida tarmoqlar o'rtasida resurslar qanday taqsimlanishiga;

— ishlab chiqarishni qanday korxonalar amalga oshira olishiga;

— har bir korxona resurslarning qanday uyg'unlashuvini va qanday texnologiyani tanlashiga.

Bozor tizimi, resurslarni, avvalo mahsulotlariga iste'molchi ancha yuqori talab bildiradigan va bu mahsulotlarni ishlab chiqarish foyda keltiradigan tarmoqlarga yo'naltiradi. Foyda bermaydigan tarmoqlar resurslardan mahrum bo'ladi.

Bozor iqtisodiyotida ishlab chiqarishni qanday korxonalar amalga oshira oladi? Qaysi korxona ishlab chiqarishga iqtisodiy jihatdan eng zamonaviy texnologiyani qo'llashga intilsa va shunga layoqatli bo'lsa. Zamonaviy texnologiya iqtisodiy samaradorlik bilan tavsiflanadi. Iqtisodiy samaradorlik quyidagilarga bog'liq: mavjud texnologiyaga, ya'ni mahsulot ishlab chiqarishni ta'minlovchi resurslarning muqobil uyg'unlashuviga yoki ishlab chiqarish omillariga, resurslarning narxlariga. Boshqacha aytganda, iqtisodiy samaradorlik mahsulotning mavjud hajmini resurslardan eng kam xarajat qilib olishni bildiradi.

Bozor iqtisodiyoti o'zgaruvchan bo'ladi: u iste'molchilar, ishlab chiqarish texnologiyasi, yetkazib beriladigan resurslar tarkibi o'zgarishiga mos ravishda o'zgaradi. Resurslarni taqsimlashning bugungi kunda ancha samarali bo'lgan tizimi, vaqt o'tishi bilan iste'molchi didining o'zgarishi, ishlab chiqarish yangi texnologiyasining yaratilishi va taklif qilingan resurslar tarkibining qayta o'zgarishi oqibatida eskirishi va samarasiz bo'lib qolishi mumkin. Bozor iqtisodiyoti bu o'zgarishlarga moslashishga layoqatlimi?

Iste'molchi dididagi o'zgarishlarning mahsulot narxi va foydaga ta'siri, bir tarmoqni qisqartirish va boshqasini kengaytirishni taqozo qiladi. Bu o'zgartirish resurslar bozori orqali amalga oshiriladi, chunki kengayib boruvchi tarmoq resurslarga ko'proq talab bildirsa, qisqarib boruvchi tarmoq ularga talabni kamaytiradi. Buning natijasida vujudga keluvchi resurs narxlarining o'zgarishi, resurslarni qisqaruvchi tarmoqlardan kengayuvchi tarmoqlarga qayta taqsimlaydi.

Demak, bozor tizimi texnologiyaning o'zgarishi va har xil resurslarga taklif tarkibidagi o'zgarishlarga moslashadi.

Bozor iqtisodiyoti so'zsiz texnika taraqqiyoti uchun rag'bat yaratadi. Ishlab chiqarish xarajatlarini kamaytirishga olib keluvchi texnologiyani birinchi qo'llash, korxonaning o'z raqobatchilari oldidagi vaqtinchalik ustunligini ta'minlaydi. Ishlab chiqarish xarajatlarining pasayishi korxonaning iqtisodiy foyda olishini bildiradi. Bundan tashqari, bozor tizimi yangi texnologiyaning tez tarqalishi uchun sharoit ham yaratadi. Shunday qilib, bozor iqtisodiyoti sharoitida har bir korxona yuqori foyda berishi mumkin bo'lgan texnika va texnologiya yordamida ishlab chiqarishni amalga oshiradilar.

Qisqacha xulosa qilib aytadigan bo'lsak, bozor iqtisodiyoti sharoitida:

a) foyda beradigan tovarlar va xizmatlar ishlab chiqariladi;

b) puli bor, yuqori foyda olish imkonini beradigan xaridorlar uchun ishlab chiqariladi;

v) yuqori foyda olishni ta'minlaydigan, tejash imkonini beradigan texnika va texnologiya yordamida ishlab chiqariladi.

## 3-§. Bozor iqtisodiyotining afzalliklari va ziddiyatlari

Bozor iqtisodiyotining afzalliklari bizning oldingi bayon qilgan tahlillarimizdan va fikrlarimizdan ma'lumdir. Bu tahlillardan uchtasi, ayniqsa, e'tiborga loyiq.

1) **Resurslarni taqsimlashning samaradorligi.** Bozor tizimi resurslarni samarali taqsimlashga yordam beradi. Buning mazmuni shuki, raqobatli bozor tizimi resurslarni jamiyatga eng zarur bo'lgan tovarlar va xizmatlar ishlab chiqarishga yo'naltiradi. U ishlab chiqarish uchun resurslarni uyg'unlashtirishning ancha samarali usullarini va ishlab chiqarishga yangi, ancha samarali texnologiyani qo'llashni taqozo etadi. Qisqasi, bozor tizimi shaxsiy manfaatni shunday tartibda boshqaradiki, u jamiyat uchun mavjud resurslardan zarur tovarlarni talab darajasidagi miqdorda ishlab chiqarishni ta'minlaydi.

2) **Erkinlik** – bozor iqtisodiyoti tizimining muhim afzalliklaridan biri shundaki, u shaxsiy erkinlik roliga ustivorlik beradi. Ko'plab ayrim shaxslar va korxonalar iqtisodiy faoliyatini uyg'unlashtirish tashkil qilishning asosiy muammolaridan biridir. Bunday uyg'unlashtirishni amalga oshirishning ikki usuli mavjud. Biri – markazdan boshqarish va majbur qilish tadbirlarini qo'llash; ikkinchisi – bozor tizimi vositasi orqali ixtiyoriy hamkorlik. Faqat bozor tizimigina iqtisodiy faoliyatni majbur qilmasdan uyg'unlashtirishga layoqatlidir. Bozor iqtisodiyoti tadbirkorlik va tanlash erkinligini namoyish qiladi, xususan shu asosda u muvaffaqiyatga erishadi.

3) Bozor iqtisodiyotining yana bir afzalligi shundaki, bunda har bir shaxs, korxona, firma va korporatsiyalar **tinimsiz harakatda va izlanishda** bo'lishadi. Chunki xo'jasizlik, sustkashlik, beg'amlik har qanday xo'jalik tizimini xonavayron qilishga olib keladi. Jismoniy va yuridik shaxslar raqobatga bardosh berish, doimiy ravishda foyda olishni ta'minlash uchun kurashadi. Natijada, bozor iqtisodiyoti million-million kishilarni harakatga soladi, ularni boqimandalik kayfiyatidan qutqaradi.

Bozor iqtisodiyotning yuqorida ko'rib chiqilgan asosiy afzalliklari bilan bir qatorda boshqa ko'plab **ijobiy jihatlarini** ham sanab o'tish mumkin. Jumladan:

– uning ishlab chiqarishning o'zgaruvchan sharoitlariga moslashuvi va ko'nikishining yuqori darajasi;

– fan va texnika yutuqlaridan foydalanish, ularni ishlab chiqarishga joriy etishning jadal sur'ati;

– turli-tuman ehtiyojlarni qondirish, mahsulot sifatini oshirish qobiliyati;

– buzilgan muvozanatni nisbatan tezlik bilan qayta tiklash;

– cheklangan axborot – turli resurslarning narx darajasi va ularning sarflanish darajasiga yo'nalgan holda bozor iqtisodiyotining muvaffaqiyatli amal qila olish imkoniyati.

Bozor iqtisodiyotining ziddiyatlari shundaki, bozor iqtisodiyoti o'zining bosh nazorat mexanizmi – raqobatning

kuchsizlanishiga yo'l qo'yadi va hatto buni rag'batlantiradi. Bunday iqtisodiyotda raqobat kuchsizlanishining ikkita asosiy manbai mavjud:

1) Bozor iqtisodiyotidagi erkin muhitda tadbirkorlar foyda ketidan quvib va o'z iqtisodiy mavqeini yaxshilashga intilib, raqobatning cheklangan yo'lidan ozod bo'lishga harakat qiladilar. Firmalarning qo'shilib ketishi, kompaniyalarning xufyona kelishuvi, shafqatsiz raqobat – bularning hammasi raqobatning kuchsizlanishi va uning tartibga soluvchilik ta'sirining pasayib borishiga olib keladi.

2) Bozor tizimi rag'batlantiradigan texnika taraqqiyoti ham raqobatning zaiflashishiga olib keladi. Eng yangi texnologiya, odatda: a) juda katta miqdordagi real kapitaldan foydalanishni; b) yirik bozorlar bo'lishini; v) kompleksli, markazlashgan va qat'iyan bir butun bo'lib birlashgan bozorning tarkib topishi; g) boy va ishonchli xom ashyo manbalarini talab qiladi. Bunday texnologiya bozorning hajmiga nisbatan keng miqyosdagi hisoblanuvchi ishlab chiqaruvchilar mavjud bo'lishi zarurligini bildiradi. Boshqacha aytganda, eng yangi texnologiyani qo'llash asosida ishlab chiqarishning eng yuqori samaradorligiga erishish, aksariyat hollarda ko'p miqdordagi mayda firmalar emas, uncha ko'p bo'lmagan yirik ishlab chiqaruvchilar mavjud bo'lishini taqozo qiladi.

Bozor tizimi jamiyatni ehtiyoji yuqori bo'lgan tovarlar bilan ta'minlashiga ham kafolat bermaydi. Raqobatning kuchsizlanib borishi iste'molchining erkinligiga ham putur etkazadi. Bozor tizimi o'zining iste'molchining xohishiga ancha mos keluvchi resurslarni taqsimlash layoqatini ham yo'qotib borishi mumkin.

Bozor iqtisodiyotning navbatdagi ziddiyati jamiyat a'zolari daromadlaridagi tengsizlikning kuchayib borishi va aholining tabaqalanishi bilan bog'liq. Bunday iqtisodiyot har qanday yuksak darajada rivojlanmasin daromadlar tengsizligini bartaraf qila olmaydi, faqat uni ma'lum darajada yumshatishi mumkin.

Bozor iqtisodiyotining umumiy e'tirof qilingan kamchiliklaridan biri shundan iboratki, u ijtimoiy iste'mol qilinadigan

ne'matlar va xizmatlarni ishlab chiqarib bozorga taklif qilishga qodir emas. Shu sababli, jamiyat a'zolarini bunday ne'matlar va xizmatlar bilan ta'minlash davlat zimmasida bo'ladi.

Tovarlar hajmi bilan pul massasi o'rtasidagi ro'y berib turadigan nomuvofiqlikni bartaraf eta olmasligi ham bozor iqtisodiyotining ziddiyati hisoblanadi va bu pulning qadrsizlanishi – inflyatsiya bilan birga boradi.

Bozor iqtisodiyotining asosiy ziddiyatlari bilan bir qatorda quyidagi **kamchilik yoki salbiy jihatlari** ham mavjud:

– atrof-muhitni ishlab chiqarish va boshqa faoliyat turlari ta'siridan muhofaza qilish mexanizmining mavjud emasligi;

– resurslarning qayta tiklanmaydigan turlarini saqlash imkoniyatining yo'qligi;

– mehnat qilish bilan bog'liq kafolatlarning mavjud emasligi;

– fanda fundamental va amaliy tadqiqotlarning rivojlanishiga ko'maklashuvning yo'qligi;

– rivojlanishning beqarorligi hamda ishlab chiqarishning pasayishi va inflyatsiya jarayonlarining mavjudligi.

## 4-§. Bozor tushunchasi va bozorning vazifalari

Bozor tushunchasi bozor iqtisodiyotining markaziy kategoriyasi bo'lib, iqtisodiyot nazariyasida ham, xo'jalik yuritish amaliyotida ham, barcha mamlakatlar tajribasida ham qo'llaniladigan ilmiy-amaliy tushunchadir.

Eng avvalo, «bozor» va «bozor iqtisodiyoti» tushunchalarining bir-biridan farqlanishini ta'kidlab o'tishimiz lozim. Chunki ko'pincha bu ikki tushunchani bir xil ma'noda tushunish, ba'zi adabiyotlarda sinonim so'zlar sifatida qo'llash yoki ularni chalkashtirish hollari uchraydi. Bozor jamiyatda bozor iqtisodiyoti shakllangunga qadar mehnat taqsimotining ro'y berishi natijasida vujudga kelib, ijtimoiy takror ishlab chiqarishning ayirboshlash jarayonini o'z ichiga oladi. Bozor iqtisodiyoti esa bozor va bozor munosabatlarining tarixan uzoq davr mobaynida rivojlanishining natijasi sifatida paydo bo'ladi

va bozor qonunlari asosida tashkil etiluvchi va faoliyat ko'rsatuvchi iqtisodiy tizimni anglatadi.

Bozor iqtisodiyoti takror ishlab chiqarishning hamma fazalarini: ishlab chiqarish, ayirboshlash, taqsimlash va nihoyat iste'mol jarayonlarini o'z ichiga oladi. Bozor esa faqat bitta fazani, ya'ni ayirboshlash fazasini o'z ichiga oladi.

Bozor tushunchasi yuzaki qaraganda oddiy tushunchaga o'xshab ko'rinadi, ayrimlar bozorni tovarlar sotiladigan va xarid qilinadigan joy deb o'ylashadi. Lekin uning ichki mazmuniga e'tibor berilsa, u ko'p qirrali bo'lib, mazmuni o'zgaruvchan ekanligini, turli davrlarda turli ma'noni anglatishini bilib olish mumkin. Bozor tushunchasi tovar ayirboshlashning kelib chiqishi va rivojlanishi bilan bog'liq bo'lib, u ibtidoiy jamoa tuzumining oxirlarida kelib chiqqan va dastlab tovar almashuv, tovar ayirboshlash joyi yoki maydoni degan mazmunni anglatgan.

Dastlab bozor ikki yoki bir necha qabilalarning a'zolari bir-birlari bilan tovar almashuv joyi sifatida namoyon bo'lgan bo'lsa, hunarmandchilikning rivojlanishi, shaharlarning kelib chiqishi bilan alohida maydonlar ajratilib, «bozor joyi» deb e'lon qilingan shu maydonda (joyda) kishilar oldi-sotdi qilishgan. Lekin hali u davrlarda tovar ayirboshlash T-T ko'rinishida, ya'ni bir tovarga boshqa tovarni ayirboshlash shaklida bo'lib, o'z tovarini boshqa tovarga ayirboshlashda vaqt va masofa bo'lmagan, birdaniga bir vaqtning o'zida o'sha joyda ayirboshlash sodir bo'lgan. Lekin tovar ayirboshlash rivojlanib, uning ziddiyatlari kuchayib borishi natijasida pulning kelib chiqishi bilan sotish va sotib olish ikki xil jarayonga bo'lingan va T-P-T ko'rinishida bo'la boshlagan. Endi tovarni sotish T-P va sotib olish P-T zamon va makon jihatdan bir bo'lmasligi mumkin. Chunki sotuvchi o'z tovarini bir joyda sotib pul qilib, boshqa vaqtda boshqa joyda kerakli tovarni sotib olishi mumkin. Pulning kelib chiqishi bilan savdogarlar, ya'ni tovarlarni ishlab chiqaruvchidan olib iste'molchiga, bir joydan olib ikkinchi joyga sotish bilan shug'ullanadigan maxsus guruhlar paydo bo'ldi.

Mehnat taqsimoti chuqurlashib yana bir soha, savdo sohasi vujudga keldi. Bu soha tovar pul harakatini tezlashtirish imkonini berib, iste'molchi bilan ishlab chiqaruvchini bog'laydigan vositaga aylandi. Bunda ishlab chiqaruvchi bilan iste'molchi ham bir-birlari bilan uchrashishi shart bo'lmay qoldi. Ular savdogarlar-vositachilar orqali aloqa qilishlari mumkin bo'lib qoldi. Endi bozor tushunchasining mazmuni o'zgarib, yangi ma'no kasb etadi, ya'ni tovar-pul muomalasining yangi shakli sifatida namoyon bo'la boshladi. Oldi-sotdi jarayonida yangi o'ziga xos muhim tovar – ishchi kuchining paydo bo'lishi bilan bozor umumiy tus olib, uning mazmuni yanada kengaydi. Endilikda ishlab chiqarilgan tovar va xizmatlargina emas, balki ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi ham bozor jarayoni orqali o'tib, ishlab chiqarishga jalb etila boradigan, ularning bir-biriga o'zaro ta'siri to'g'ridan-to'g'ri emas, balki bilvosita, bozor orqali sodir bo'ladigan bo'ldi.

Shunday qilib, hozirgi davrda bozor ishlab chiqaruv-chilar bilan iste'molchilarning ko'p qirrali murakkab aloqalarini, ularning o'zaro bir-birlariga bo'lgan ta'sirini bog'laydigan bo'g'in, jamiyat taraqqiyotida modda almashuvini ta'minlaydigan jarayon sifatida shakllandi.

Bozorning asosiy belgilari sotuvchi va xaridorlarning o'zaro kelishuvi, ekvivalentlilik tamoyili asosida ayirboshlash, sotuvchilarning xarajatlari qoplanib, foyda olishi va pul to'loviga qodir bo'lgan xaridorlarning talabini qondirish va raqobatchilikdan iboratdir. Bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan boshqa hamma mamlakatlardagi kabi bizning mamlakatimizda ham o'tish davri suronlarida ayrim adabiyotlarda bozor tushunchasiga engil-elpi qarab, uning almisoqdan qolgan eski, bir tomonlama, hozir ma'nosini yo'qotgan ta'rifini ko'rsatish hollari uchramoqda. Turli mualliflar tomonidan yozilgan maqola va kitoblarda bozorga turlicha ta'rif berilib, u qizg'in munozaralarga sabab bo'lmoqda. Ayrim mualliflar bozorni sotuvchi va xaridorlar tartibsiz to'planib, juft-juft, to'p-to'p, guruh-guruh bo'lib oldi-sotdi qiladigan joy deb hisoblasalar, ayrimlari uni

kishilarga rizqu ro'z ulashadigan fayzu barakali, sirli dasturxon deb ataydilar.[3]

Boshqa bir guruh mualliflar esa bozorni ishlab chiqaruvchi va iste'molchilarni, ayniqsa sodda dehqonlarni aldash evaziga yashaydigan va boyiydigan, aldamasa tura olmaydigan muttahamlar, tarozidan uradigan qalloblar, birga olib o'nga sotadigan noinsof olib-sotarlar, firibgar vositachilar to'planadigan, kishilarni aldashning turli hiyla-nayranglari ishlatiladigan bir nopokiza makon sifatida ta'riflaydilar.[4] Bu ta'riflar ma'lum darajada bozorning ijobiy yoki salbiy tomonlarini va uning oldi-sotdi qilish joyi ekanligini ifoda etsa-da, shu bilan birga unga tor doirada bir tomonlama, yuzaki qarash natijasi bo'lib, uning haqiqiy ichki mazmunini, vazifasini, tutgan o'rnini ochib bera olmaydi.

Bozor tovarlarni ishlab chiqarish va ayirboshlash, pulning vujudga kelishi, ularning rivojlanishi natijasida kelib chiqqan tarixiy tushuncha bo'lib, hozirgi davrda keng tarqalgan ob'ektiv iqtisodiy jarayondir.

Bozor ishlab chiqaruvchilar va iste'molchilar, sotuv-chilar va xaridorlar o'rtasida pul orqali ayirboshlash (oldi-sotdi) jarayonida bo'ladigan iqtisodiy munosabatlar yig'indisidir. Bunda bozorning moddiy asosini joy emas, balki tovar va pulning harakati tashkil etadi. Bozor tushunchasi iqtisodiyotning to'rtta fazasi (ishlab chiqarish, ayirboshlash, taqsimlash va iste'mol jarayonlari)dan faqat ayirboshlash jarayonidagi iqtisodiy munosabatlarni o'z ichiga oladi. Bozorda hech qanday boylik yaratilmaydi, ishlab chiqarilmaydi, kishilarga baxt, rizqu-ro'z ham ulashilmaydi, lekin unda turli mamlakatlarda, jumladan, O'zbekistonda mavjud bo'lgan minglab korxonalarda ishlayotgan millionlab qo'li gul mehnatkashlar tomonidan yaratilgan tovar va xizmatlar, ko'chmas mulklar, iqtisodiy resurslar, ishchi kuchi pulga sotiladi va sotib olinadi.

---

[3] B.Alimov, M.Shodiev, T.Rasulov. «Sharqona bozor fazilatlari». T.: Universitet, 1996 yil, 17-bet.

[4] I.Sulaymonov. «Bozorda tartib, sotuvchida iymon bo'lsa». «Xalq so'zi» gazetasi, 1998 yil 26 fevral, 42-son.

Unda oldi-sotdi jarayonidagi zarur bo'lgan xizmatlar bajariladi. Har bir jismoniy shaxs yoki korxona o'zi ishlab chiqargan tovar yoki xizmat turini sotadi va o'ziga kerakli bo'lgan yuzlab tovar turlarini sotib oladi. Bu oldi-sotdi jarayonida bozor sub'yektlari, ya'ni oldi-sotdi qilayotgan kishilar bir-birini ko'rmasliklari, tanimasliklari ham mumkin. Ular turli hujjatlar, shartnomalar, namunalarga binoan vositachi tashkilotlar orqali savdo qilishlari mumkin. Respublikamizda ishlab chiqarilayotgan paxta, pilla, oltin, mashina, traktor, stanok, samolyot, asbob-uskuna, o'g'it, urug' va boshqa yuzlab tovar va xizmatlarning o'z yaratilgan joyidan shartnomalarga binoan to'g'ridan-to'g'ri iste'molchilarga jo'natilishi fikrimizning dalili bo'lib, bozor alohida savdo-sotiq qiladigan joy deb tushunish to'g'ri emasligini ko'rsatadi.

Bozorga sotishga chiqarilgan tovar va xizmatlar talabga nisbatan kam bo'lsa narxlar oshib ketadi, ayirboshlashning ekvivalentlik muvozanati buziladi, natijada tovarni sotuvchi me'yoridan ortiqcha daromad olib, tez boyiydi yoki aksincha, bozorda tovarlar miqdori talab miqdoridan oshib ketsa, narxlar pasayib ketib, sotuvchilar zarar ko'radilar. Buning ustiga ishlab chiqarish jarayonida sustkashlik, no'noqlik va xo'jasizlik yuz berib, ortiqcha xarajatlarga yo'l qo'yilgan bo'lsa, zarar yanada oshib ketadi, chunki bozor bunday ortiqcha behuda sarflarni hisobga olmaydi.

Shunday qilib, bozorda katta foyda olish yoki xonavayron bo'lish sababini tovarlarni ayirboshlash jarayonida kishilar o'rtasida yuz beradigan munosabatlardan qidirib topish lozim ekan, savdo bo'layotgan joyda, bozor maydonida hech qanaqa sir-asror yo'q ekan. Oziq-ovqat va qishloq xo'jalik mahsulotlari do'koni, avtomobilga xizmat ko'rsatish stansiyasi, benzin sotadigan joy, sanoat tovarlari do'koni, tijoratchilarning savdo shaxobchalari, turli xil supermarketlar, yirik savdo markazlar va savdo yarmarkalari, ijtimoiy, xususiy ovqatlanish joylari bularning hammasi bozorning odatdagi ko'rinishlari bo'lib, u yerda ham yuqorida aytilgan munosabatlar sodir bo'ladi. Fond birjalari, chet el valyutalari bozori, don birjalari va auksionlar (kim oshdi savdosi) yuqori darajada rivojlangan bozorlar

bo'lib, ularda sotuvchi va xaridorlar bir-biri bilan aksiya, obligasiya, milliy valyuta va qishloq xo'jalik mahsulotlari orqali bog'lanadi. Bozorning ayrim turlari sotuvchi va xaridorlar o'rtasidagi shaxsiy aloqa bilan farqlansa, boshqalarida ular hech qachon bir-birini ko'rmaydi yoki bilmaydi. Shunga muvofiq bozor aloqalari bevosita va bilvosita aloqalarga bo'linadi. Bularning har qanday turidan qat'i nazar, uning ishtirokchilari (sub'yektlari) fuqarolar (uy xo'jaliklari), turli xil korxonalar, firmalar va davlat tashkilotlaridir. Bozor sub'yektlari ikki guruhga – sotuvchi va xaridorlarga bo'linib, ular bozor munosabatlarining turli vazifalarini bajaradi. Sotuvchilar bozorga tovar va xizmatlarni taklif etadi, xaridorlar esa ularga talab bildiradi. Bozor o'z sub'yektlari manfaatini bir-biriga bog'lab, ularni muvofiqlashtiradi.

Bozorning asosiy vazifasi ishlab chiqaruvchilar tomonidan yaratilgan tovar va xizmatlarni, iqtisodiy resurslarni iste'molchilarga etkazib berishdan iboratdir. Bu yerda bozor ishlab chiqarish bilan iste'molni bir-biriga bog'laydi, ishlab chiqarilgan tovar yoki xizmat o'z iste'molchisini topadi. Bunda bozor vositachi bo'lib xizmat qiladi. Bozorda qiymat shakllari almashadi. U qiymatni tovar shaklidan pul shakliga aylantiradi. Individual mehnat sarflari sifatida chiqqan tovarlar bozor tomonidan tan olinsa, ijtimoiy mehnat sarfini namoyon qiladi va tovarning bozor qiymati hosil bo'ladi.

Bozor ayirboshlash kategoriyasi bo'lib, ishlab chiqarishning uzluksiz takrorlanib turishiga yordam beradi. Ishlab chiqarish, yangidan boshlanishi uchun yaratilgan tovarlar sotilishi va ularning pulga aylanishi, puldan esa, kerakli iqtisodiy resurslar xarid qilinishi zarur. Bozor vositasida tovarni sotishdan tushgan mablag'lar hisobiga, ishlab chiqaruvchilar resurslar sotib olish yo'li bilan sarflangan ishlab chiqarish vositalari o'rnini qoplaydigan va ishlab chiqarishni kengaytirish uchun kerakli moddiy va mehnat resurslariga ega bo'ladilar. Bozor orqali resurslarning erkin harakati ta'minlanadi va ularning tarmoqlar o'rtasida taqsimlanishi ro'y beradi. Iste'molchilar bozorda u yoki bu tovarga bo'lgan talabini bildiradi. Bozor bu talabni ishlab chiqaruvchilar va resurslarni etkazib beru-

vchilarga uzatadi. Resurslar talab bildirgan tarmoqlar va sohalar o'rtasida taqsimlanib turadi.

Bozor iqtisodiyotni tartibga solib turish vazifasini talab, taklif, raqobat va narxlar yordamida bajaradi. U o'zida talab va taklifni jamlab, bu bilan nimani, qancha miqdorda va qaysi vaqtda ishlab chiqarish kerakligini aniqlab beradi. Bozor narx vositasida iqtisodiy resurslarni tovarlarga talab kamaygan tarmoqlardan talab ortgan tarmoqlarga oqib kelishini ta'minlaydi.

Shuningdek, adabiyotlarda bozorning boshqa ko'plab qo'shimcha vazifalari ham keltiriladi. Bu vazifalarni yaqqolroq tasavvur etish uchun ularni maxsus chizma ko'rinishida ifodalash mumkin (3-chizma).

Bozor turli xil vazifalarni bajarsa-da, ular o'zaro bog'liq va bir-birini taqozo qiladi. Bozorning mazmunini to'laroq tushunmoq uchun uning turlarini va ichki tuzilishini bilish zarur.




**3-chizma. Bozorning vazifalari.**

## 5-§. Bozorning turlari va tuzilishi

Hozirgi davrdagi bozor murakkab tuzilishga egadir. Bozorning ichki tuzilishi murakkab bo'lganligi sababli uni turkumlashga har xil mezonlar asos qilib olinadi. Bular bozorning etuklik darajasi, sotiladigan va sotib olinadigan mahsulot turi, bozor sub'ektlari xususiyatlari, bozor miqyosi, iqtisodiy aloqalar tavsifi va boshqalar. Bozorning yetuklik darajasiga qarab rivojlanmagan bozor, klassik (erkin) bozor, hozirgi zamon rivojlangan bozorlarga bo'linadi. Rivojlanmagan, shakllanayotgan bozor ko'proq, tasodifiy tavsifga ega bo'lib, unda tovarni tovarga ayirboshlash usuli (barter) ko'proq qo'llaniladi. Bozorning bu turi tarixan hali haqiqiy pul kelib chiqmagan davrga to'g'ri keladi. Lekin hozirgi davrda ham ayrim mamlakatlarda pul inqirozga uchrab, ijtimoiy ishonchni yo'qotgan, bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan davrlarda ham bu bozor amal qilishi mumkin. Erkin (klassik) bozor-tovar va xizmatlarning har bir turi bo'yicha juda ko'p ishlab chiqaruvchilar va iste'molchilar, ya'ni sotuvchilar va sotib oluvchilardan iborat bo'lib, pul orqali ayirboshlash jarayonida ular o'rtasida erkin raqobat kelib chiqadi, narxlar talab va taklif o'rtasidagi nisbatga qarab erkin shakllanadi, raqobatning turli usullari qo'llaniladi, aholi va ishlab chiqaruvchilar keskin tabaqalanadi. Hozirgi zamon rivojlangan bozori – bunda davlat ham bozor ishtirokchisi bo'lib, bozor ancha tartiblashtiriladi va boshqariladi, turli xil birjalar va boshqa oldi-sotdi jarayoniga xizmat qiluvchi sohalar rivojlangan bo'ladi, raqobat kurashlari aholining tabaqalashuvi yumshatilib, ularning daromadlari darajasi o'rtasidagi farqlar kamayadi.

Bozor **hududiy jihatdan** ham turlicha bo'lishi mumkin. Bular mahalliy bozorlar (Toshkent bozori, Samarqand bozori, Urgut bozori, London bozori, Nyu-York bozori, Pekin bozori va boshqalar); milliy bozorlar (O'zbekiston bozori, Rossiya bozori, Ukraina bozori, Angliya bozori, Amerika bozori, Xitoy bozori va boshqalar); hududiy bozorlar (Markaziy Osiyo yoki Osiyo bozori, Farbiy Evropa bozori) va nihoyat jahon bozori.

**Sotiladigan va sotib olinadigan tovar, xizmat turiga ko'ra** bozorlar quyidagi turlarga bo'linadi: iste'mol tovarlari va xizmatlari bozori, ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi (resurslar) bozori, valyuta bozori va fond birjalari, ilmiy texnika kashfiyoti va ishlanmalar bozori.

**Muomalaga chiqadigan sub'yektlarning xususiyatiga** ko'ra ulgurji va chakana savdo to'g'risida gap yuritiladi. Chakana savdoda asosan, sotib oluvchilar – fuqarolar hisoblanadi. Turli shakldagi korxonalar, firmalar, xususiy do'konlar va boshqalar esa sotuvchi hisoblanadi. Ulgurji savdoda davlat tomonidan qishloq xo'jalik mahsulotlarini xarid qilish alohida o'rin tutadi. Bunda asosiy xaridor davlat, sotuvchilar esa dehqon va fermerlar xo'jaliklaridir.

Shuningdek, dehqon bozori savdosi ham muhim o'rin tutadi. Dehqon bozorida savdoni, alohida fuqarolar, jamoa va fermer xo'jaliklari hamda boshqalar amalga oshiradi.

Tovar va xizmatlar bozori bozorning asosiy tarkibiy qismi hisoblanadi. Bu bozorda xo'jalik sub'yektlarining barcha uchta turi: fuqarolar (uy xo'jaliklari), davlat va korxonalar qatnashadi.

Iste'mol tovarlari va xizmatlari bozorining maxsus turi intellektual tovarlar bozoridir. Bu bozorda aqliy mehnat mahsuli bo'lgan tovarlar – ilmiy g'oyalar, texnikaviy yangiliklar, san'at va adabiyot asarlari, har xil axborotlar oldi-sotdi qilinadi. Intellektual bozor tarkibida ilmiy-texnikaviy ishlanmalarni ayirboshlash katta o'rin tutadi. U amalda patent, lisenziya va nou-xau sotishdan iborat bo'lib, bu bozorda, asosan innovasiya firmalari ish ko'radi. Mazkur firmalar yangiliklarni topish, bozorda sotish va ishlab chiqarishga joriy etish bo'yicha xizmat ko'rsatadi.

Ishlab chiqarish vositalari (resurslar) bozorida tovar sifatidagi mehnat vositalari va materiallar oldi-sotdi qilinadi. Bu bozorda mashina, asbob-uskuna, xom ashyo, yoqilg'i va materiallar kabi ishlab chiqarish vositalari yirik hajmda ko'tarasiga (ulgurji) sotiladi. Resurslar bozoridagi tovarlar shaxsiy iste'molga emas, ishlab chiqarish iste'moliga xizmat qiladi, ya'ni ishlab chiqarish talabini qondiradi.

Bozorning barcha sub'yektlari o'rtasidagi iqtisodiy aloqalar iste'mol tovarlari va resurslar bozori orqali ancha to'liq va yorqin namoyon bo'ladi. Shu sababli bozorning ikki turi va uning sub'yektlari o'rtasida amalga oshiriladigan oldi-sotdi bitimlarining ko'rgazmali tavsifini keltiramiz.




**4-chizma. Iste'mol tovarlari bozori va resurslar bozori hamda bozor subyektlari o'rtasida resurslar, mahsulot va daromadlar harakati.**

Chizmadan ko'rinib turibdiki, uy xo'jaliklari va davlat iqtisodiy resurslarga egalik qilib, ularni resurslar bozoriga yetkazib beradi. Korxonalar resurslarga talab bildiradi. Korxonalar resurslarni sotib olishga qilgan xarajatlari resurslarni yetkazib beruvchilarning daromadlari (ish haqi, renta, foiz va foyda) oqimini tashkil qiladi.

Uy xo'jaliklari resurslarni sotishdan olinadigan pul daromadlarini sarflash jarayonida son-sanoqsiz ko'p tovar va xizmatlarga o'zlarining talabini bildiradi. Bir vaqtda korxonalar aynan shu bozorda tovar va xizmatlarni taklif qiladi. Tovar va

xizmatlarga iste'molchilik sarflari oqimi korxonalarning pul tushumi yoki daromadini tashkil qiladi.

Iqtisodiy resurslar bozorining tarkibiy qismini ishchi kuchi bozori tashkil qiladi. Ishchi kuchi bozorida – o'ziga xos xususiyatga ega bo'lgan iqtisodiy resursning oldi-sotdi bitimi amalga oshiriladi. Bu bozorda biznes tomonidan ishchi kuchiga bo'lgan talab, uy xo'jaliklari tomonidan bildirilgan ishchi kuchi taklifi bilan to'qnash keladi. Shunday ekan, ishchi kuchi bozorida iqtisodiy sub'ektlarning ikki turi – tadbirkorlar va yollanma ishchilar harakat qiladi. Ishchi kuchi insonning mehnat qilish qobiliyati sifatida tovarga aylanadi, bu qobiliyat bozor orqali uning egasidan ajratib olinishini bildirmaydi. Ishchi kuchi bozorida insonning o'zi emas, uning mehnat qilish qobiliyati ma'lum muddatga sotiladi.

Ishchi kuchi bozorining aniq namoyon bo'lish shakllaridan eng muhimi – mehnat birjasidir. Mehnat birjasi – ishchilar va tadbirkorlar o'rtasidagi ishchi kuchining, oldi-sotdi bitimini tuzishda vositachilikni amalga oshiruvchi va ishsizlarni ro'yxatga oluvchi muassasa.

Moliya bozori. Bu bozor turli-tuman va ko'p jihatli bo'lsa ham oldi-sotdi obyekti bitta, ya'ni pul (pulga tenglashtirilgan qog'ozlar) hisoblanadi va turli xil shakllarda bo'ladi. Ortiqcha mablag'larga ega bo'lgan xo'jalik subyektlari, bu moliyaviy resurslarni, mablag'lar kamyobligini sezgan subyektlarga taklif qiladi.

Moliyaviy bitimlarning harakatiga qarab, moliya bozorini turkumlash mumkin. Bunda moliyaviy bozor ikkiga ajraladi: qarz majburiyatlari (iste'molni qondiradigan pul) va kapital (mulk) bozori. Qarz majburiyatlari bozorida pul vaqtincha qarz hisoblanadi va olingan pul shaxsiy iste'mol uchun ishlatiladi. Mulk bozorida qo'yilgan puldan daromad olish huquqi sotiladi va sotib olinadi. Bu bozorda mablag'lar kapital sifatida ishga solinib, foyda keltiradi. Shuni hisobga olib kapital bozorini ikkita bo'g'inga ajratish mumkin: ssuda kapitali bozori va qimmatli qog'ozlar bozori. Ssuda kapitali bozori – pul shaklidagi kapitalning foiz to'lash sharti bilan qarzga berilishidir. Bu

bozorda qisqa muddatli majburiyatlar muomalada bo'ladi. Bular, asosan, davlat va banklarning majburiyatlari hisoblanadi.

Qimmatli qog'ozlar bozorida aksiya, obligatsiya, veksel, chek, depozit kabilar oldi-sotdi qilinadi. Bular davlat tomonidan chiqarilgan uzoq muddatli majburiyatlar hamda korporatsiyalarning aksiya va obligatsiyalaridan iboratdir. Bu bozorda broker va dilerlar vositachilik qiladi. Mazkur bozor amalda fond birjalari, auksionlar va banklardan iborat bo'ladi.

Qimmatli qog'ozlarning harakati xususiyati bo'yicha moliya bozori birlamchi va ikkilamchi (hosila) bozorlarga bo'linadi. Birlamchi bozorda yangi nusxadagi qog'ozlar sotiladi va sotib olinadi, ikkilamchi bozorda oldin chiqarilgan qimmatli qog'ozlar harakat qiladi. Birlamchi bozorda qimmatli qog'ozlar sotilsa, ikkilamchi bozorda qayta sotiladi.

Iqtisodiyot uchun qimmatli qog'ozlarning ikkilamchi bozori favqulodda muhim ahamiyatga ega. U xo'jalik sub'yektlari o'rtasida moliyaviy vositalarning erkin harakat qilishini ta'minlaydi.

## 6-§. Bozor infratuzilmasi va uning unsurlari

**Bozor infratuzilmasi** - bu bozor aloqalarini o'rnatish va ularning bir maromda amal qilishga xizmat ko'rsatuvchi muassasalar tizimidir. Unga ombor xo'jaligi, transport, aloqa xizmatlari ko'rsatuvchi korxonalar, tovar va xizmatlar muomalasiga xizmat qiluvchi muassasalar (birjalar, auksionlar, savdo uylari, savdo-sotiq idoralari va agentliklari kabilar), moliya-kredit munosabatlariga xizmat qiluvchi muassasalar (bank turidagi muassasalar, kreditlash idoralari, sug'urta va moliya kompaniyalari, soliq idoralari) va ijtimoiy sohaga xizmat ko'rsatuvchi muassasalar (uy-joy va kommunal xizmat idoralari, aholini ishga joylashtirish firmalari) kiradi. Axborot xizmati idoralari ham bozor infratuzilmasining alohida bo'g'inini tashkil qilib, ularga ma'lumotlarni to'plash, umumlashtirish va sotish bilan shug'ullanuvchi kompaniya va firmalar kiradi.

Bozor infratuzilmasining bu barcha unsurlari ishlab chiqaruvchilarning savdo-sotiq, moliya-kredit ishlariga, sherik topishiga, ishchi kuchini yollashiga ko'maklashadi, davlatning iqtisodiyotni tartibga soluvchi tadbirlarini amalga oshiradi, ishlab chiqaruvchilar o'rtasida aloqa o'rnatishga yordam beradi. Ularning bir qismi davlat mulkchiligida joylashsa, boshqalari mustaqil muassasa va uyushmalardan iborat bo'lib, ko'rsatgan xizmatlari uchun haq oladi.

Bozor infratuzilmasida tovar (xizmat)lar muomalasiga xizmat ko'rsatuvchi muassasalar muhim o'rin tutishi sababli ularning asosiylarining qisqacha tavsifini beramiz.

**Birja** – namuna (yoki standart)lar asosida ommaviy tovarlarning muntazam savdo-sotiq ishlarini o'tkazuvchi tijorat muassasalaridir. Tovar birjalaridan farq qilib, fond birjasida qimmatbaho qog'ozlar va chet el valyutalarining oldi-sotdisi amalga oshsa, mehnat birjasi ishchi kuchi egasi bilan uni yollovchi korxona o'rtasida turib, unga bo'lgan talab va taklifni bir-biriga bog'laydi.

Birjaning barcha shakllarida kelishuvning xarakterli belgisi tovar, aksiya va valyuta kurslariga, narxning tebranib turishiga chayqov yo'li bilan ta'sir qilishdir.

Birjada uning qatnashchilari ayirboshlash to'g'risida bitim tuzadi, lekin tovarni etkazib berish va uning haqini to'lash birjadan tashqarida yuz beradi. Bunda tovar egasi va xaridorlar qatnashishi shart emas. Ular nomidan ishni brokerlar (dallollar) yuritadi. Broker (makler)lar – bu tovar, fond va valyuta birjalarida oldi-sotdi bitimlarini tuzishda vositachilik qiladigan shaxs yoki maxsus firma. Ular, odatda, mijozlar topshirig'iga ko'ra va uning hisobiga ish yuritadi, kafolat beruvchi hisobiga o'z nomidan savdo bitimlari tuzishi ham mumkin.

Birjaning yana bir xususiyati shundaki, bu erda hali ishlab chiqarilmagan, lekin tayyorlanishi aniq bo'lgan, oldin sotib olinib, egasi ixtiyoriga kelib tushmagan tovarlar ham sotiladi.

Birjalar ixtisoslashgan yoki universal bo'lishi mumkin. Ixtisoslashgan birjalarda ayrim turdagi yoki bir guruh tovarlar, universal birjalarda har xil tovarlar sotiladi.

**Auksionlar** – alohida xususiyatlarga ega bo'lgan tovarlarni sotish uchun muayyan joylarda tashkil qilingan maxsus kim oshdi savdo muassasasi. Auksionda savdo tovarlarning nisbatan cheklangan ro'yxati bo'yicha, ommaviy sotuvga qo'yish yo'li bilan o'tkaziladi. Auksion e'lon qilingan vaqtda va ma'lum davrda o'tkaziladi. Bunda tovarlarning bozorga kelib tushish mavsumi va hajmi hisobga olinadi. Auksion savdosida namuna tovarlar ro'yxatda ko'rsatilgan tartibda savdoga qo'yiladi, xaridorlar orasida eng yuqori narxni taklif qilgan kishi tovarni sotib oladi.

Auksionlarda san'at asarlari, noyob buyumlar, kolleksiyalar ham sotilishi mumkin. Savdo yarmarkalari ma'lum vaqtda o'tkazilib, bu yerda tovarlar ulgurji ravishda oldi-sotdi qilinadi. Tovar savdosi uning egasi bilan savdo firmasi o'rtasida yuz berib, unda bevosita iste'molchi qatnashmaydi.

**Savdo uylari** – savdo muassasasining maxsus turi. U ixtisoslashgan yoki universal bo'lishi mumkin. Ixtisoslashgan savdo uyi ayrim tovarlar bilan (kiyim-kechak, oyoq kiyim, gazlama va h.k.) universal savdo uyi har xil tovarlar bilan savdo qiladi. Savdo uylari tarkibida savdo firmalari muhim o'rin tutadi. Ular tijorat ishini yurituvchi va ixtisoslashgan savdo-sotiq korxonalaridir. Firmalar mustaqil yoki yirik sanoat korporasiyalari tarkibida ish yuritib, ulgurji va chakana savdo bilan shug'ullanadigan turlarga bo'linadi. Ayrim firmalar har ikkala savdo turi bilan ham shug'ullanadi.

**Ulgurji savdo firmalari** tovarlarni o'z mulkiga sotib olib, keyin iste'molchilarga sotadi. **Chakana savdo firmalari** har xil shaklni olib, ular mustaqil do'konlar, maxsus do'konlar va supermarketlardan iborat bo'ladi.

**Supermarket** – bu xaridorning o'z-o'ziga xizmat ko'rsatishiga asoslangan keng tarmoqli savdo korxonasi. U tovarlarning deyarli hamma turlari bilan, jumladan, import tovarlar bilan savdo qiladi. Supermarket xaridorlarga bepul maslahatlar beradi, tovarlarni buyurtma bo'yicha xaridor uyiga yetkazadi, ularga madaniy-maishiy xizmat ko'rsatadi.

Ko'p tarmoqli tashqi savdo firmalari ham savdo uyi deb ataladi. Ular o'z nomidan va ko'pincha o'zlari hisobidan eksport-import hamda boshqa savdo aloqalarini olib boradi.

Tashqi savdo uylari savdo korxonalarini sotib olish, jihoz va uskunalarni ijaraga topshirish, kreditlar berish, sug'urta xizmati ko'rsatish bilan moliya va ishlab chiqarish xizmatida ham qatnashadi.

Infratuzilma tizimida moliya-kredit munosabatlariga xizmat qiluvchi muassasalar alohida o'ringa ega. Ular moliya bozori, uning asosi bo'lgan kapital bozorini shakllantiradi va amal qilish tartib-qoidalarini o'rnatadi. Moliyaviy muassasalardan ko'pchiligi o'ziga xos belgilarga ega bo'lsada, ularning barchasi bitta umumiy belgiga ega. Ular o'zlarining majburiyatlarini bildiradi, ya'ni mablag'lari ortiqcha bo'lgan sub'yektlardan pul qarz oladi va o'z nomidan mablag'lari yetishmagan sub'yektlarga pul qarz beradi.

Bozor infratuzilmasining banklar, sug'urta kompaniyalari, soliq va bojxona idoralari kabi muassasalari moliya-kredit munosabatlarida alohida o'ziga xos o'ringa ega. Ularning iqtisodiy faoliyati va moliyaviy munosabatlarda tutgan o'rni bilan keyingi boblarda batafsil tanishamiz.

Bozor iqtisodiyoti subyektlarini moliyaviy axborotlar bilan ta'minlash bozor infratuzilmasining axborot xizmati idoralari, shu jumladan, auditorlik firmalari zimmasiga tushadi. **Auditor firmalar** – korxona, firma, kompaniyalar moliyaviy xo'jalik faoliyatini tekshirib boruvchi, ular hisobotini ekspertizadan o'tkazuvchi idora. Ular odatda, aksioner jamiyat yoki kooperativ shaklda faoliyat ko'rsatadi va to'liq mustaqillikka ega bo'ladi. Auditor firmalar o'z ishini har bir mamlakatda yoki xalqaro miqyosda qabul qilingan hisob-kitob va taftish qoidalariga binoan olib boradi. Auditor firma ishida qatnashuvchi taftishchilar auditorlar deb ataladi.

Shunday qilib, bozor infratuzilmasi va uning qarab chiqilgan unsurlari barcha bozor turlarining faoliyat ko'rsatishi hamda davlatlararo iqtisodiy munosabatlarni tartibga solishni ta'minlaydi.

## Xulosalar

1. Bozor va bozor iqtisodiyoti tovar va pul munosabatlarining rivoji natijasida vujudga keladi.

2. Bozor munosabatlarining subyektlari bir-biri bilan bog'liq va o'zaro aloqada bandlik, milliy daromad va ishlab chiqarishning umumiy hajmi kabi ijtimoiy ishlab chiqarish natijalarini aks ettiradigan va doimiy harakatda bo'ladigan daromadlar va harajatlar oqimini shakllantiradi.

3. Bozor munosabatlarining har bir ishtirokchisi o'z maqsad va manfaatlaridan kelib chiqib mustaqil qaror qabul qiladi. Aynan xo'jalik yurituvchi subyektlarning iqtisodiy erkinligi va mustaqilligi bozor ko'rinishidagi iqtisodiy munosabatlarni vujudga keltiradi hamda o'z rivojlanishining tabiiyrevolyusion, dinamik xususiyatini belgilab beradi.

4. Bozor iqtisodiyoti - murakkab ijtimoiy-iqtisodiy tizim bo'lib, birlashgan, o'zaro bog'langan va birgalikda harakatlanadigan bir qancha tarkibiy unsurlarni o'z ichiga oladi.

5. Bozor iqtisodiyotining normal amal qilishi uchun uning infratuzilmasi shakllantiriladi. Bozor infratuzilmasi — bu bozor munosabatlariga ko'mak berishga qaratilgan ijtimoiy-iqtisodiy institutlar tizimidir.

6. Bozor iqtisodiyoti tizimining afzalligiga qaramay, shunday muammolar borki, ularni bozor yordamida hal etish mumkin emas yoki ehtimoli kam. Ana shunday muammolarni hal etish uchun davlat ularni o'z zimmasiga olishi yoki bo'lmasa mavjud muammolarni hal etilishi uchun shart-sharoit yaratib berishi kerak.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Bozor iqtisodiyoti - tovar ishlab chiqarish, ayirboshlash va pul muomalasi qonun - qoidalari asosida tashkil etiladigan va boshqariladigan iqtisodiy tizimdir.

Bozor mexanizmi - bozor iqtisodiyotining faoliyat qilishini tartibga solishni va iqtisodiy jarayonlarni uyg'unlashtirishni ta'minlaydigan dastak va vositalardir.

Bozor - ishlab chiqaruvchilar va iste'molchilar (sotuvchilar va xaridorlar) o'rtasida pul orqali ayirboshlash jarayonida bo'ladigan munosabatlar yig'indisidir.

Bozor obyekti — bozorga, ayirboshlash munosabatlariga jalb qilingan iqtisodiy faoliyatning natijalari va iqtisodiy resurslar, tovar, pul va unga tenglashtirilgan moliyaviy aktivlardir.

Bozor subyekti - bozorning, ayirboshlash munosabatlarining qatnashchilaridir.

Bozor infratuzilmasi - ayirboshlash munosabatlariga xizmat qiluvchi muassasaviy tuzilmalardir.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Bozor iqtisodiyotining mazmuni va asosiy belgilari nimalardan iborat?
2. Klassik va hozirgi zamon bozor iqtisodiyotining umumiy tomonlarini va farqlarini tushuntirib bering.
3. Bozor iqtisodiyotining afzalliklari va ziddiyatlari nimalardan iborat?
4. Bozor iqtisodiyotining asosiy ishtirokchilari kimlar va ular o‘rtasidagi iqtisodiy aloqalar qay tarzda kechadi?
5. Bozor tushunchasining ta’rifini bering va uning asosiy vazifalarini ko‘rsating.
6. Bozorni turkumlashda qanday mezonlar asos qilib olinadi? Ularni sanab ko‘rsating.
7. Etuklik darajasiga qarab bozorning qanday turlari ajratiladi?
8. Bozor infratuzilmasi nima? Uning tarkibiy qismlari va asosiy unsurlariga ta’rif bering.

# VI BOB. BOZOR IQTISODIYOTIGA O‘TISh DAVRI VA UNING O‘ZBEKISTONDAGI XUSUSIYATLARI

Bozor va uning tuzilishi, bozor iqtisodiyotining mazmuni, belgilari, uning afzallik va kamchilik tomonlarini o‘rgangandan keyin endi bozor iqtisodiyotiga o‘tish kerakmi yo‘qmi, degan savol turadi. Hozirgi vaqtda ko‘pchilik mamlakatlar boshqa iqtisodiy tizimlarga qaraganda bozor iqtisodiyoti tizimi afzal deb, unga o‘tmoqdalar. Bozor iqtisodiyotiga o‘tish uchun maxsus o‘tish davri zarur bo‘lib, bu davrning mazmuni va asosiy belgilarini ko‘rib chiqish maqsadga muvofiq hisoblanadi.

Bu bobda o‘tish davri nazariyasi, xususan bozor iqtisodiyotiga o‘tish yo‘llari bayon qilinadi. Shuningdek, O‘zbekistonda bozor iqtisodiyotiga o‘tishning tamoyillari va xususiyatlari, respublikada bozor islohotlarini amalga oshirishning mazmuni, maqsadi va asosiy yo‘nalishlari ko‘rsatib beriladi.

Bu bob bozor munosabatlariga o‘tish, iqtisodiyotni erkinlashtirish va islohotlarni chuqurlashtirish jarayonida makroiqtisodiy barqarorlikka erishish, strategik vazifalarni amalga oshirish yo‘llarini tahlil qilish bilan yakunlanadi.

## 1-§. O‘tish davrining mazmuni. Bozor iqtisodiyotiga o‘tish yo‘llari

Bozor iqtisodiyotiga o‘tish davrining umumiy mazmuni iqtisodiy munosabatlarning alohida unsurlarini isloh qilish yoki iqtisodiy siyosatga tuzatishlar kiritish emas, balki butun iqtisodiy munosabatlar tizimini o‘zgartirishdan iboratdir.

Ma’muriy buyruqbozlikka asoslangan iqtisodiyotdan bozor iqtisodiyotiga o‘tish davri deganda ma’muriy-buyruqbozlik tizimini bartaraf etish yoki tubdan o‘zgartirish hamda bozor

tizimining asoslarini shakllantirish jarayonlari amalga oshiriluvchi tarixiy davr tushuniladi.

1980-1990 yillarga kelib dunyoda ro'y bergan muhim o'zgarishlar iqtisodiy taraqqiyot istiqbollari to'g'risidagi nazariyalarni qaytadan ko'rib chiqish va ularga jiddiy o'zgartirishlar kiritishni zarur qilib qo'ydi. Chunki bu vaqtga kelib G'arbiy mamlakatlarda uzoq vaqtdan beri (A.Smit davridan boshlab) hukm surib kelgan erkin iqtisodiy tartibga solish, ya'ni iqtisodiyotning o'zini-o'zi tartibga solish g'oyasi ham, iqtisodiyotni markazlashtirilgan tarzda tartibga solish va boshqarish g'oyasi ham inqirozga uchradi. Bunday sharoitda iqtisodiy taraqqiyotning sifat jihatdan yangi yo'llarini qidirib topish zarur bo'lib qoldi. Bu vaqtga kelib ko'pgina rivojlangan mamlakatlarning tajribalari umumlashtirilib, iqtisodiyotning yangi taraqqiyot yo'li – ongli ravishda boshqariladigan va tartibga solinadigan bozor iqtisodiyoti deb tan olindi va aksariyat davlatlar shu yo'lni tanladilar. Lekin bunday bozor iqtisodiyotiga o'tish yo'llari (modellari) xilma-xil bo'lib, ularning umumiy va xususiy tomonlari farqlanadi.

Jahon tajribasida bozor iqtisodiyotiga o'tishning barcha yo'llari umumlashtirilib, quyidagi uchta asosiy turga bo'linadi:

1) rivojlangan mamlakatlar yo'li;
2) rivojlanayotgan mamlakatlar yo'li;
3) sobiq sosialistik mamlakatlar yo'li;
4) sosializm g'oyalarini samarali bozor iqtisodiyotini vujudga keltirish mexanizmi bilan qo'shib olib borish yo'li (Xitoy, Vetnam).

Bu yo'llar turli tuman va har xil bo'lishiga qaramay ularda umumiylik mavjuddir. Ularning umumiyligi shundaki, ularning hammasi bozor iqtisodiyotiga o'tishni maqsad qilib qo'yadi va mazkur iqtisodiyotning qonun-qoidalari, amal qilish mexanizmi ko'p jihatdan umumiy bo'ladi. Shu bilan birga har bir yo'lning o'ziga xos xususiyatlari ham bor, bu esa bozor munosabatlarini shakllantirishning ijtimoiy-iqtisodiy, tarixiy, milliy sharoitlari har xil bo'lishidan kelib chiqadi.

Masalan, bozor munosabatlariga o'tishning rivojlangan mamlakatlar yo'lida oddiy tovar xo'jaligidan erkin raqobatga asoslan-

gan klassik yoki erkin bozor iqtisodiyotiga va undan hozirgi zamon bozor iqtisodiyotiga o'tiladi.

Mustamlakachilikdan ozod bo'lib, mustaqil rivojlanayotgan mamlakatlarning bozor iqtisodiyotiga o'tish yo'lining xususiyati – bu qoloq, an'anaviy iqtisodiyotdan erkin bozor iqtisodiyotiga o'tishdir. Nihoyat, sobiq sosialistik mamlakatlar yo'lining muhim belgisi markazlashtirilgan, ma'muriy – buyruqbozlikka asoslangan iqtisodiyotdan hozirgi zamon rivojlangan bozor tizimiga o'tishdan iboratdir. Bu yo'lning boshqa yo'llardan farqi shundaki, totalitar iqtisodiyotning bozor iqtisodiyoti bilan umumiyligi yo'q, ular batamom bir-biriga zid. Shu bilan birga uchinchi yo'lda bozor munosabatlariga o'tayotgan mamlakatlarning o'zi o'tish sharoitlari, iqtisodiy rivojlanish darajasi, mulkchilik va xo'jalik yuritish shakllari bilan bir-birlaridan farqlanadi. Bularning hammasi bozor iqtisodiyotiga o'tishning mazkur yo'lining o'ziga xos xususiyatlaridir.

Jahon tajribasi ko'rsatishicha, bozor iqtisodiyotiga revolyusion yo'l bilan, ya'ni jadal usulda yoki evolyusion yo'l bilan bosqichma-bosqich o'tish mumkin. Birinchi holda, tub islohotlarni o'tkazish, avvalgi tizimni va tarkib topgan iqtisodiy munosabatlarni birdaniga va batamom sindirish talab etiladi. Bu «karaxt qilib davolash» usuli («shokovaya terapiya») deb ataladi. Eski iqtisodiy munosabatlarni bosqichma-bosqich yangi bozor munosabatlariga aylantira borib, samarali bozor iqtisodiyotini shikastsiz vujudga keltirish mumkin. Islohotlar tajribasi shuni ko'rsatadiki, evolyusion yo'l kamroq ijtimoiy larzalarga olib keladi, ancha izchil va muqarrardir.

Tartibga solinadigan bozor iqtisodiyotiga o'tish yo'llarigina emas, balki uning andozalari ham xilma-xildir. Eng avvalo, ular shunday bozor iqtisodiyoti vujudga keltirilayotgan va amal qilib turgan mamlakatlarning milliy xususiyatlari va an'analari bilan farq qiladi. Shu boisdan bozor iqtisodiyotining ma'lum andozalari ularni amalga oshiruvchi muayyan mamlakatga mansubligiga qarab ajratiladi. Masalan, Germaniya, Janubiy Koreya, Turkiya, Argentina, Polsha andozalari va hokazo.[1]

---

[1] I.A.Karimov. O'zbekiston – bozor munosabatlariga o'tishning o'ziga xos yo'li. T.: O'zbekiston, 1993, 23-bet.

Ma'muriy-buyruqbozlik iqtisodiyotidan hozirgi zamon bozor iqtisodiyotiga o'tishning zarurligi iqtisodiy o'sish ekstensiv omillaridan foydalanish imkoniyatlarining tugab borishi bilan notovar iqtisodiyotning amal qilish layoqatining pasayishi orqali ifodalanadi.

Ma'muriy-buyruqbozlik tizimi ikkita ahamiyatli kamchilikka ega. Birinchisi – bu uning moslashuvchan emasligi, ro'y berayotgan o'zgarishlarga juda sekinlik bilan moslashib borishi. Markazdan turib boshqarishning moddiy va moliyaviy resurslarni qayta taqsimlash bo'yicha qarori ko'rinishidagi moslashtiruvchi mexanizmi vujudga kelgan nomutanosiblik o'zining qaltis nuqtasiga yetgan vaqtdagina ishga tushadi. Ikkinchi kamchilik – bu xo'jalik yuritish tashabbuskorligini «yo'qotib yuborish» oqibatida samaradorlikning nihoyat darajada pasayib ketganligidir.

Ma'muriy-buyruqbozlik iqtisodiyotidan bozor iqtisodiyotiga o'tish turli mamlakatlarda umumiy tendensiyaga ega. Bu jarayon iqtisodiyotni erkinlashtirish, chuqur institusional (eng avvalo, mulkchilik munosabatlarida) o'zgarishlarni o'z ichiga oladi, biroq, bir vaqtning o'zida moliyaviy barqarorlashtirish chora-tadbirlarini amalga oshirilishini taqozo etadi.

Ma'muriy-buyruqbozlik tizimini o'zgartirish mazkur tizim asosining o'zgarishini hamda uni sifat jihatidan farq qiluvchi bozor tizimiga almashtirilishini anglatar ekan, bunday turdagi o'zgarishlarni tizimiy islohotlar deb atash maqsadga muvofiq bo'ladi.

O'tish davrida bozor iqtisodiyotini shakllantirishning asosiy yo'nalishlari bo'lib quyidagilar hisoblanadi:

**1. Iqtisodiyotni erkinlashtirish.** Erkinlashtirish – bu xo'jalik hayotining barcha sohalaridagi to'siq hamda cheklovlarni, shuningdek, davlat nazoratini keskin ravishda qisqartirish yoki bekor qilishga yo'naltirilgan chora-tadbirlar tizimidan iborat. U butun iqtisodiyotga tatbiq etilib, quyidagilarni o'z ichiga oladi:

- xo'jalik faoliyatini amalga oshirishda davlat monopoliyasini bekor qilish;

- resurslarning markazlashgan holdagi taqsimotini tugatish;
- narxlarning asosan talab va taklif nisbati asosida shakllantirilishiga o'tish;
- ichki va tashqi bozorlarda transaksion bitimlar ustidan davlat nazoratini pasaytirish.

**2. Iqtisodiyotni monopoliyadan chiqarish va raqobat muhitini yaratish.** Bu yo'nalish quyidagi jarayonlarning amalga oshirilishini taqozo etadi:
- barcha iqtisodiy agentlarning ish faolligi uchun teng imkoniyat va sharoitlar yaratilishi;
- bozorga xorijiy raqobatchilar ham kirishi uchun imkon berilishi;
- kichik biznesning rivojlanishiga halaqit beruvchi ma'muriy to'siqlarni olib tashlash, imtiyozli kreditlar berish orqali qo'llab-quvvatlash va tarmoqqa kirishidagi to'siqlarni pasaytirish;
- tabiiy monopoliyalarning narx va mahsulot sotish siyosatini tartibga solish va boshqalar.

**3. Institusional o'zgarishlar.** Mazkur o'zgarishlar quyidagi sohalarni qamrab oladi:
- mulkchilik munosabatlarini o'zgartirish, jumladan, xususiy sektorni yaratish;
- bozor infratuzilmasini (tijorat banklari, tovar va fond birjalari, investisiya fondlari va h.k.) shakllantirish;
- iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning yangi tizimini yaratish;
- bozor sharoitlariga mos tushuvchi xo'jalik qonunchiligini qabul qilish va boshqalar.

**4. Tarkibiy o'zgarishlar.** Tarkibiy o'zgarishlar birinchi navbatda xalq xo'jaligi va uning alohida tarmoqlari tarkibida oldingi tizimdan qolgan nomutanosibliklarni yumshatish yoki bartaraf etishga yo'naltirilgan. Iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini qayta qurishdan asosiy maqsad – ichki va tashqi bozorlarda to'lovga qodir talabga ega bo'lgan mahsulotlarni ishlab chiqarilishini rivojlantirishdan iborat.

**5. Makroiqtisodiy, asosan, moliyaviy barqarorlashtirish.** Aslini olganda, bu jarayon tizimiy islohotlar qatoriga kirmaydi, chunki u bozor iqtisodiyoti barqaror amal qilayotgan mamlakatlarda ham tez-tez o'tkazilib turadi. Bu yo'nalishning muhim ahamiyati shundan kelib chiqadiki, ma'muriy-buyruqbozlik tizimining inqirozi, eng avvalo va kuchli ravishda moliyaviy sohada, ayniqsa, yuqori inflyasiya shaklida namoyon bo'ladi. Inflyasiyaning uzoq vaqt mavjud bo'lishi bozor munosabatlarining normal qaror topishiga to'sqinlik qiladi, shuning uchun uni bartaraf etish o'tish davri iqtisodiyoti uchun o'ta muhim hisoblanadi. Makroiqtisodiy barqarorlashtirish chora-tadbirlari tizimiga pul emissiyasini cheklash, davlat byudjeti taqchilligini qisqartirish, ijobiy foiz stavkasini ta'minlash va boshqalar kiradi.

**6. Bozor xo'jaligiga mos bo'lgan aholini ijtimoiy himoyalash tizimini shakllantirish.** Bu tizim aholining nisbatan muhtoj qatlamini aniq ijtimoiy qo'llab-quvvatlashga yo'naltirilgan.

Bozor tizimining ko'rsatib o'tilgan asosiy unsurlarini shakllanishining yakuniga yetishi o'tish davri tugaganligidan darak beradi.

## 2-§. O'zbekistonda bozor iqtisodiyotiga o'tishning tamoyillari va xususiyatlari

Markazlashgan ma'muriy-buyruqbozlikka asoslangan iqtisodiyotdan bozor iqtisodiyotiga o'tishda maqsad bir xil bo'lsa-da, turli mamlakatlar turli yo'llarni tanlashlari mumkin. Hammaga ma'lumki, bir tizimdan ikkinchi tizimga o'tishda ikki yo'l, ya'ni revolyusion va evolyusion yo'llar mavjud. Polsha, Chexoslovakiya, Rossiya va boshqa ayrim mamlakatlar bozor iqtisodiyotiga o'tishning revolyusion yo'lini, birdaniga katta to'ntarishlar qilish yo'lini tanladilar. Boshqacha aytganda ular «karaxt qilib davolash» degan usulni qo'lladilar. Bu yo'lni amalga oshirish uchun Rossiyada «300 kun», «500 kun» degan o'tish dasturlari ishlab chiqildi. Bu dasturlarni tezkorlik bilan amalga oshira boshladilar. Bunda ular bir tizimdan ikkinchi tizimga o'tishda

ancha uzoq muddatli o'tish davri bo'lishini unutdilar. Natijada bu mamlakatlarda ishlab chiqarish hajmi keskin tushib ketdi, ko'plab korxonalar yopilib, ishsizlar soni ko'paydi, pulning qadri keskin pasayib ketdi, iqtisodiyot esa hamon karaxtlikdan chiqqani yo'q, odamlarning ahvoli og'irlashdi.

Shuning uchun O'zbekiston bu yo'ldan bormay boshqa yo'l tanladi. Bu yo'l O'zbekistonning o'ziga xos madaniy, tarixiy, iqtisodiy va tabiiy xususiyatlarini hamda bu yo'ldagi jahon tajribasini hisobga olgan holda revolyusion to'ntarishlarsiz, ijtimoiy to'qnashuvlarsiz, ijtimoiy himoyani kuchaytirgan holda asta-sekinlik, lekin qat'iyatlilik bilan bosqichma-bosqich rivojlangan bozor iqtisodiyotiga o'tishdan iboratdir.

«Bizning bozor munosabatlariga o'tish modelimiz Respublikaning o'ziga xos sharoitlari va xususiyatlarini, an'analar, urf-odatlar va turmush tarzini har tomonlama hisobga olishga, o'tishdagi iqtisodiyotni bir yoqlama, beso'naqay rivojlantirishning mudhish merosiga barham berishga asoslanadi»[2], deb yozadi mamlakatimiz Prezidenti Islom Karimov.

O'zbekistonda bozor munosabatlariga o'tish yo'li ijtimoiy yo'naltirilgan bozor iqtisodiyotini shakllantirishga qaratilgan. Bu yo'lni amalga oshirishga, iqtisodiyotni tubdan isloh qilishga Prezidentimiz I.Karimov tomonidan ishlab chiqilgan beshta muhim tamoyil asos qilib olingan:

Birinchidan, iqtisodiyotni mafkuradan xoli qilish, uning ustunligini ta'minlash.

Ikkinchidan, o'tish davrida davlatning o'zi bosh islohotchi bo'lishi.

Uchinchidan, butun yangilanish va taraqqiyot jarayoni qonunlarga asoslanmog'i, qonunlarning ustunligi ta'minlanmog'i lozim.

To'rtinchidan, bozor munosabatlariga o'tish bilan bir qatorda aholini ijtimoiy himoyalash sohasida kuchli chora-tadbirlarni amalga oshirish.

---

[2] I.A.Karimov. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: O'zbekiston, 1998, 101-102-betlar.

Nihoyat, beshinchidan, bozor munosabatlarini bosqichma-bosqich qaror toptirish. Bozor munosabatlariga o'tishda bu tamoyillarning hammasi ham muhim ahamiyatga egadir, lekin ularning ichida bozor iqtisodiyotiga bosqichma-bosqich o'tish tamoyili alohida e'tiborga loyiq. Chunki tegishli huquqiy negizni, bozorning infratuzilmalarini yaratish, odamlarda bozor ko'nikmalarini hosil qilish, yangi sharoitlarda ishlay oladigan kadrlarni tayyorlash uchun vaqt kerak bo'ladi.

Bundan tashqari, bozor munosabatlariga o'tish faqatgina iqtisodiyot sohalarini o'zgartirish bilan cheklanmaydi. U ijtimoiy hayotning bir-birlari bilan uzviy bog'liq bo'lgan barcha sohalarini, shu jumladan, siyosiy, ma'naviy-axloqiy, maishiy va boshqa sohalarni ham tubdan o'zgartirishni taqozo qiladi. Bularning hammasi bozor iqtisodiyotiga bosqichma-bosqich, evolyusion yo'l bilan o'tish haqidagi g'oya juda muhim va afzal ekanligini ko'rsatadi.

Bozor munosabatlariga bosqichma-bosqich o'tish tamoyilini amalga oshirish iqtisodiyotni isloh qilishning asosiy bosqichlarini aniq farqlash, bu bosqichlarning har biri uchun aniq maqsadlarni, ularga erishish vositalarini belgilab olishni talab qiladi.

Prezidentimiz I.A.Karimovning asarlarida bozor iqtisodiyotiga o'tishning birinchi bosqichida quyidagi ikkita vazifani birdaniga hal qilish maqsad qilib qo'yilganligi ta'kidlanadi:

- totalitar tizimning og'ir-oqibatlarini yengish, tanglikka barham berish, iqtisodiyotni barqarorlashtirish;
- Respublikaning o'ziga xos sharoitlari va xususiyatlarini hisobga olgan holda bozor munosabatlarining negizlarini shakllantirish.[3]

Shu vazifalarni hal qilish uchun birinchi bosqichda isloh qilishning muhim yo'nalishlari aniqlab olindi va bajarildi.

Birinchidan, o'tish jarayonining huquqiy asoslarini shakllantirish, islohotlarning qonuniy-huquqiy negizini mustahkamlash.

Ikkinchidan, mahalliy sanoat, savdo, maishiy xizmat korxonalarini, uy-joy fondini xususiylashtirish, qishloq

---

[3] I.A.Karimov. O'zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo'lida. T.: «O'zbekiston», 1995, 19-bet.

xo'jalıgıda va xalq xo'jaligining boshqa sohalarida mulkchilikning yangi shakllarini vujudga keltirish.

Uchinchidan, ishlab chiqarishning pasayib borishiga barham berish, moliyaviy ahvolning barqarorlashuvini ta'minlash.

Respublika iqtisodiyotini bozor munosabatlariga o'tkazish bo'yicha birinchi bosqichda qo'yilgan vazifalarni amalga oshirish jarayonida iqtisodiyot sohasiga tegishli bo'lgan, iqtisodiy munosabatlarni shakllantirishning huquqiy negizini barpo etadigan 100 ga yaqin asosiy qonun – hujjatlar qabul qilindi.

Birinchi bosqichda kichik xususiylashtirish amalda tugallandi, davlat mulkini boshqarish va uni mulkchilikning boshqa shakllariga aylantirish uchun zarur bo'lgan muassasalar tizimi tuzildi.

Qishloq xo'jaligida agrar islohot jarayonida bozor iqtisodiyoti talablariga mos keladigan yangi xo'jalik tizimi shakllandi va iqtisodiyotning davlatga qarashli bo'lmagan qismi keng rivojlandi.

Xalq xo'jaligini, tarmoqlar va hududlarni boshqarishning eng maqbul va mavjud sharoitlarga mos bo'lgan tizimlari ishlab chiqildi. Narxlar to'liq erkinlashtirildi, bozor infratuzilmasining asosiy qirralari shakllantirildi, aholini ijtimoiy himoyalash tizimi amalga oshirila boshladi, iqtisodiy va moliyaviy barqarorlikka erishildi.

Respublikada bozor munosabatlariga o'tishning birinchi bosqichida iqtisodiyotda va ijtimoiy sohada yuz bergan tub o'zgarishlar uning o'z taraqqiyotida keyingi sifat jihatdan yangi bosqichga o'ta boshlash uchun mustahkam shart-sharoit yaratdi. Shu bilan birga isloh qilishning birinchi bosqichi natijalari keyingi bosqichning strategik maqsadlari va ustun yo'nalishlarini aniq belgilab olish imkonini berdi.

Ikkinchi bosqichda investisiya faoliyatini kuchaytirish, chuqur tarkibiy o'zgarishlarni amalga oshirish va shuning negizida iqtisodiy o'sishni ta'minlab, bozor munosabatlarini to'liq joriy qilish maqsad qilib qo'yiladi. Shu maqsaddan kelib chiqib I.A.Karimov asarida bu bosqich uchun bir qator vazifalar ajratib ko'rsatiladi:[4]

---

[4] I.A.Karimov. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: «O'zbekiston», 1998. 332-333- betlar.

Birinchi vazifa – davlat mulklarini xususiylashtirish sohasida boshlangan ishni oxiriga yetkazish. Bunda davlat mulkini xususiylashtirish, tadbirkorlik faoliyatini keng qo'llab-quvvatlash, kichik xususiy korxonalar tashkil qilishni rag'batlantirish hisobiga ishlab chiqarishda davlatga qarashli bo'lmagan qismning ulushini oshirish ko'zda tutiladi.

Ikkinchi vazifa – ishlab chiqarishning pasayishiga barham berish va makroiqtisodiy barqarorlikni ta'minlash. Bu ham korxonalar va tarmoqlarning, umuman davlatning iqtisodiy va moliyaviy barqarorligiga erishish imkonini beradi.

Uchinchi vazifa – milliy valyuta-so'mni yana ham mustahkamlashdan iborat.

Bu esa so'mning konvertasiyasi, qat'iy valyutalarga erkin sur'atda almashtirish layoqati demakdir, unga pulning qadrsizlanishiga qarshi ta'sirchan choralarni qo'llash, iste'mol mollari ishlab chiqarishni ko'paytirish hamda ichki bozorni shunday mollar bilan to'ldirish, korxonalarning chetga mol chiqarishini kengaytirish hisobiga valyuta zahiralarini mustahkamlash yo'li bilan erishiladi.

To'rtinchi vazifa – iqtisodiyotning tarkibiy tuzilishini tubdan o'zgartirish, xom ashyo yetkazib berishdan tayyor mahsulot ishlab chiqarishga o'tish.

Bunda tarkibiy o'zgarishlarda Respublika uchun eng asosiy hisoblangan tarmoqlarni, jumladan, yoqilg'i, energetika va g'alla komplekslarini rivojlantirish nazarda tutiladi.

O'tish davrining ikkinchi bosqichida aholining kam ta'minlangan qatlamlarini ijtimoiy himoyalashni kuchaytirish, ularga tegishli yordam ko'rsatish borasida birinchi bosqichda tutilgan yo'l davom ettiriladi.

Shunday qilib, O'zbekistonda iqtisodiyotni bozor munosabatlariga o'tkazishda ikki bosqichli taraqqiyot yuzaga keladi. Birinchi bosqichda davlat sektori va bozor xo'jaligidan iborat yarim erkinlashgan iqtisodiy tizim yuzaga keladi. Ikkinchi bosqichda iqtisodiyot to'liq erkinlashtiriladi, xususiylashtirish tugallanadi, narxlar erkin qo'yib yuboriladi, davlat korxonalarining monopol mavqei tugatiladi.

Lekin bundan Respublikada iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish maqsadiga to'liq erishildi va bu sohada qo'yilgan vazifalar to'liq bajarildi degan xulosa kelib chiqmaydi. Chunki bozor iqtisodiyotiga asoslangan erkin demokratik davlat barpo etish, fuqarolik jamiyatining mustahkam poydevorini shakllantirish har bir davrda kun tartibiga yangi vazifalarni qo'yadi.

Prezidentimiz I.Karimov ta'kidlab o'tganlaridek, hozirgi bosqichda «erkinlashtirish va islohotlarni chuqurlashtirish nafaqat iqtisodiy, balki ham ijtimoiy, ham siyosiy vazifalarni hal qilishning asosiy shartidir»[5]. Bu esa iqtisodiyot sohasida quyidagi aniq vazifalarni amalga oshirishni ko'zda tutadi:

- iqtisodiyotning barcha sohalari va tarmoqlarida erkinlashtirish jarayonini izchillik bilan o'tkazish va iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish;
- xususiylashtirish jarayonini yanada chuqurlashtirish va shu asosida amalda mulkdorlar sinfini shakllantirish;
- mamlakat iqtisodiyotiga xorij sarmoyasini, avvalo, bevosita yo'naltirilgan sarmoyalarni keng jalb etish uchun qulay xuquqiy shart-sharoit, kafolat va iqtisodiy omillarni yanada kuchaytirish;
- kichik biznes va xususiy tadbirkorlikning iqtisodiy taraqqiyotda ustuvor o'rin olishiga erishish;
- mamlakatning eksport salohiyatini rivojlantirish va mustahkamlash, iqtisodiyotimizning jahon iqtisodiy tizimiga keng ko'lamda integrasiyalashuvini ta'minlash;
- iqtisodiyotda mamlakatimiz iqtisodiy mustaqilligini yanada mustahkamlashga qaratilgan tarkibiy o'zgarishlarni izchil davom ettirish.

## 3-§. Respublikada bozor islohotlarini amalga oshirish va uning asosiy yo'nalishlari

Iqtisodiy munosabatlar va tashkiliy-boshqaruv tuzilmalarining bir turidan butunlay boshqa yangi turiga o'tish, iqtisodiy islohotlar strategiyasini ishlab chiqish va uning asosiy yo'nalishlarini aniqlab olishni taqozo qiladi. Iqtisodiy islohot-

[5] Qarang: I.A. Karimov. Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot pirovard maqsadimiz. T.: «O'zbekiston», 2000, 15-bet.

lar – bu bozor munosabatlarini shakllantirishga qaratilgan chora-tadbirlar majmuidir.

Iqtisodiy islohotlardan ko'zda tutilgan maqsad mamlakat aholisi uchun yashash va faoliyat qilishning eng yaxshi sharoitlarini yaratish, ularning ma'naviy-axloqiy yetukligiga erishish, iqtisodiy, ijtimoiy-siyosiy barqarorlikni ta'minlashdan iborat.

Islohotlarni amalga oshirishdan oldin bozor iqtisodi-yotiga o'tishning nazariy modeli yaratildi (bu boradagi ma'lumotlar mazkur bobning 2-§ da bayon etildi).

Bu modelda yangi iqtisodiyotga o'tishning umumiy tomonlari va milliy xususiyatlari nazarda tutiladi, islohotlarning asosiy yo'nalishlari belgilanadi.

Respublikada iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning asosiy yo'nalishlari quyidagilardan iborat:

- mulkiy munosabatlarni isloh qilish;
- agrar islohotlar;
- moliya-kredit va narx-navo islohoti;
- boshqarish tizimini isloh qilish va bozor infratuzilmasini yaratish;
- tashqi iqtisodiy aloqalar islohoti;
- ijtimoiy islohotlar.

Iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning bu asosiy yo'nalishlari I.A.Karimovning «O'zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo'lida» kitobida bayon qilib berilgan.

Iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning boshlang'ich nuqtasi bozor iqtisodiyotining huquqiy negizini yaratishdan iborat bo'ladi.

Respublikada iqtisodiy islohotlarning huquqiy negizini yaratish bo'yicha amalga oshirilgan ishlarning bir nechta yo'nalishini ajratib ko'rsatish mumkin.

Birinchi yo'nalish – davlat va iqtisodiy mustaqillikning huquqiy negizlarini yaratish, davlatni boshqarish qoidalarini tartibga soluvchi qonunlarni qabul qilish.[6]

---

[6] Shu yo'nalish bo'yicha respublikada quyidagi qonunlar qabul qilindi: O'zbekiston Respublikasi davlat mustaqilligining asoslari to'g'risida; O'zbekiston Respublikasining Vazirlar Mahkamasi to'g'risida; Joylarda davlat hokimiyati to'g'risida; Fuqarolarning o'zini-o'zi boshqarish organlari to'g'risida.

Boshqaruv tizimining yuqori va quyi darajadagi vazifalari aniq chegaralab qo'yildi. Vakolatli hokimiyatning yagona to'la huquqli organi bo'lgan hokimlik instituti yaratildi, fuqarolarning o'z-o'zini boshqarish sohasida fuqarolar yig'ini joriy qilindi.

Ikkinchi yo'nalish – tizimdagi o'zgarishlarga, yangi iqtisodiy munosabatlarga va shu jumladan, mulkchilik munosabatlariga asos bo'ladigan qonunlar tizimini yaratish.[7] Respublikada bu yo'nalish bo'yicha qabul qilingan qonunlarda mulkdorning huquqi tan olindi, xususiy mulkchilik huquqi e'tirof qilindi, mulkchilikning barcha shakllari uchun teng sharoit yaratildi. Davlat mulkini xususiylashtirishning samarali mexanizmi ishlab chiqildi. Qisqacha aytganda bozor munosabatlarining negizi bo'lgan ko'p ukladli iqtisodiyotni shakllantirishning barcha huquqiy asoslari yaratildi.

Uchinchi yo'nalish – xo'jalik yuritishning va institusional o'zgarishlarning bozor sharoitlariga mos keladigan yangi mexanizmni yaratishga qaratadigan qonunlar.[8] Bozor infratuzilmasini yaratish va uning faoliyatiga xos jarayonlarni tartibga solishni ta'minlaydigan qonunlarni qabul qilishdan oldin, iqtisodiyotning turli sohalarida xo'jalik yuritayotgan sub'ektlarning huquq va iqtisodiy erkinlik borasidagi maqomini belgilab beradigan qonunlar qabul qilindi. Korxonalar to'g'risidagi qonun, kooperasiya to'g'risidagi, dehqon xo'jaligi to'g'risidagi, xo'jalik jamiyatlari va shirkatlari to'g'risidagi qonunlar shular jumlasidandir.

To'rtinchi yo'nalish – Respublikamizni xalqaro munosabatlarning teng huquqli sub'ekti sifatida ta'riflovchi huquqiy me'yorlarni yaratish.[9] Bu yo'nalishdagi qonunlarni qabul qil-

---

[7] Bunday qonunlar jumlasiga mulkchilik to'g'risidagi, yer to'g'risidagi, davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish to'g'risidagi, ijara to'g'risidagi va shu kabi qonunlar kiradi.

[8] Bu guruh qonunlarga banklar va bank faoliyati to'g'risidagi, pul tizimi to'g'risidagi, tadbirkorlik to'g'risidagi, sug'urta to'g'risidagi, birjalar va birja faoliyati to'g'risidagi, auditorlik faoliyati to'g'risidagi, qimmatli qog'ozlar va fond birjasi to'g'risidagi qonunlar kiradi.

[9] Tashqi iqtisodiy faoliyat to'g'risidagi, O'zbekiston Respublikasining yetakchi xalqaro tashkilotlarga a'zoligi to'g'risidagi, valyutani tartibga solish to'g'risidagi qonunlar.

ish natijasida mamlakatimizning tashqi iqtisodiy aloqalarining rivojlanishi tarixida sifat jihatdan yangi bosqich boshlandi.

Beshinchi yo'nalish – kishilarning konstitusion va yuridik huquqlarini, ijtimoiy kafolatlarini va aholini ijtimoiy himoyalashni ta'minlaydigan qonunlarni ishlab chiqish.[10] Bu qonunlar bozor munosabatlariga o'tish sharoitida aholining eng muhtoj tabaqalari manfaatlarini qonun kuchi bilan himoya qilishgagina emas, balki ularning ma'naviy imkoniyatlarini namoyon qilish, islohotlar uchun mustahkam ijtimoiy zamin yaratishga ham imkon beradi.

Yuqorida ko'rib chiqilgan barcha qonunlarda bozor iqtisodiyotining huquqiy asoslarini yaratish ham amaliy, ham iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning huquqiy asosini tashkil qildi.

Iqtisodiy islohotlarning bosh bo'g'ini mulkchilik munosabatlarini tubdan o'zgartirishdir, chunki shu orqali ko'p ukladli iqtisodiyot va raqobatlashish muhiti shakllantiriladi hamda bozor iqtisodiyotiga o'tishning shart-sharoitlari vujudga keltiriladi. Shu sababli, Respublikada mulkiy munosabatlarni isloh qilishdan ko'zda tutilgan maqsad davlat mulki monopolizmini tugatish va bu mulkni xususiylashtirish hisobiga ko'p ukladli iqtisodiyotni real shakllantirishdan iborat.[11]

Respublikada iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning dastlabki bosqichidayoq qishloq xo'jaligini isloh qilishga ustunlik berildi. Bunga quyidagilar sabab bo'ldi. Birinchidan, Respublikamiz iqtisodiyotida agrar soha ustunlikka ega, aholining ko'pchiligi qishloq xo'jaligida band, iqtisodiy o'sish ko'p jihatdan shu tarmoq ahvoliga bog'liq. Hozirgi kunda agrar sektor hissasiga yalpi ichki mahsulotning 30% dan ko'prog'i to'g'ri keladi, xalq xo'jaligida band bo'lganlarning 35

---

[10] Ish bilan bandlik to'g'risida, nogironlarni ijtimoiy himoyalash to'g'risida, fuqarolarning davlat nafaqasi ta'minoti to'g'risida, ta'lim to'g'risida, vijdon erkinligi va diniy tashkilotlar to'g'risida qabul qilingan qonunlar.

[11] Mulkiy islohotlarning negizi bo'lgan davlat mulkini xususiylashtirishning Respublikadagi xususiyatlari, uni amalga oshirilish shakllari, usullari va yo'llari bilan biz keyingi bandda tanishishimiz mumkin bo'lganligi sababli, bu yerda iqtisodiy islohotlarning boshqa yo'nalishlariga kengroq o'rin beramiz.

foizga yaqini qishloq xo'jaligida ishlaydi va barcha aholining yarmidan ko'prog'i qishloqda yashaydi.

Ikkinchidan, Respublika butun sanoat salohiyatining yarmiga yaqinini tashkil qiladigan sanoatning ko'pgina tarmoqlarini (paxta tozalash, to'qimachilik, yengil, oziq-ovqat, kimyo sanoati, qishloq xo'jalik mashinasozligi va boshqalar) rivojlantirish istiqbollari bevosita qishloq xo'jaligiga bog'liq.

Uchinchidan, qishloq xo'jalik mahsulotlari (asosan paxta) hozirgi vaqtda valyuta resurslari, respublika uchun zarur bo'lgan oziq-ovqat mahsulotlari, dori-darmonlar, texnika va texnologiya uskunalarini chetdan sotib olishni ta'minlayotgan asosiy manbadir.

To'rtinchidan, mustaqillik sharoitida qishloq xo'jaligining oziq-ovqat muammosini hal etishdagi roli ortib boradi.

Mavjud iqtisodiy tizimning izchillik bilan bozor munosabatlariga o'sib o'tishida moliya-kredit sohasini isloh qilish alohida o'rin tutadi. Moliyaviy munosabatlarda davlat byudjeti tanqisligini kamaytirib borish, byudjetdan beriladigan dotasiyalar va subsidiyalarni bosqichma-bosqich qisqartirish, birinchi darajali, eng zarur umumdavlat ehtiyojlari uchungina byudjetdan mablag' ajratish, xalq xo'jaligini rivojlantirishda investisiya kreditlaridan keng foydalanish islohotlarning asosiy yo'nalishlari hisoblanadi.

Kredit sohasidagi islohotlar bank tizimini takomillashtirish, banklarning mustaqilligini va pul muomalasi uchun javobgarligini oshirishga qaratiladi. Shu maqsadda Respublikada Markaziy bank hamda keng tarmoqli tijorat va xususiy banklardan iborat ikki bosqichli bank tizimi vujudga keltirildi. Markaziy bank zimmasiga federal rezerv tizimiga xos bo'lgan vazifalar yuklatildi. Ixtisoslashgan aksiyadorlik – tijorat banklari «G'alla bank», «Tadbirkor bank», «Savdogar bank», «Paxta bank» va boshqa banklar) shakllantirildi.

Iqtisodiyotni isloh qilishning eng asosiy muammolaridan biri narxlarni erkinlashtirishdir. Narxlarning erkin shakllanishi uchun narxlar tizimini isloh qilish ham zarurdir. Dastlab davlat xarid narxlarining amal qilish doirasi qisqartiriladi va keyin ichki narxlar jahon narxlariga muvofiqlashtirib boriladi. Shun-

ingdek, narxlarni erkinlashtirishda xom ashyo va mahsulot ayrim turlarining, narx-navo bilan aholi va korxonalar daromadlari o'rtasidagi tenglikka erishishga harakat qilinadi.

Respublikada islohotlarni asta-sekin va bosqichma-bosqich amalga oshirish tamoyili, narxlarni erkinlashtirishga yondashishda, ayniqsa, yorqin namoyon bo'ladi.

Islohotlar boshlanishdan oldingi davrda respublikada narx-navoning nomutanosib tizimi tarkib topgan edi. Xom ashyo va qishloq xo'jalik mahsulotlari narxi pasaytirilib, ishlov beruvchi va qayta ishlovchi tarmoqlar tovarlarining narxi sun'iy ravishda oshirib borilgan edi. Bundan ko'rilgan katta zarar respublikani dotasiya oluvchi mintaqaga aylantirib qo'ydi.

Narx belgilashdagi nomutanosibliklar tufayli butun tarmoqlar, shu jumladan, qishloq xo'jaligidagi ko'plab korxonalar zarar ko'rib ishladi. Xalq xo'jalik tarmoqlari ko'rgan zarar, ayrim mahsulot turlari (don, un va boshqa oziq-ovqat mahsulotlari) yetishtirishga qilingan xarajatlar va turli ijtimoiy imtiyozlar berishdan ko'rilgan zarar byudjet mablag'lari hisobidan qoplanar edi. 1991 yil shu maqsadda sarflangan mablag' respublika byudjeti jami xarajatlarining 12% dan ortig'ini tashkil qilgan.

Bularning hammasi narxlar islohotini amalga oshirishga real vaziyatni va aholining mavjud turmush darajasini hisobga olib, oldindan ishlab chiqilgan dastur asosida yondashishni talab qiladi.

Narxlar islohoti boshlangandan so'ng 1994 yildan hamma turdagi xom ashyo va mahsulotlar bo'yicha erkin narxlarga o'tildi, barcha iste'mol mollari narxi ustidan davlat nazorati bekor qilindi.

Isloh qilishning dastlabki davrida (1992 yil) keng doiradagi ishlab chiqarish texnik vositasi bo'lgan mahsulotlar, ayrim turdagi xalq iste'mol mollari, bajarilgan ishlar va xizmatlarning kelishilgan narxlari va tariflariga o'tildi. Aholini himoyalash maqsadida cheklangan doiradagi oziq-ovqat va sanoat tovarlari narxlarining chegarasi belgilab qo'yildi.

Narxlar islohotining navbatdagi bosqichida (1993 yil) kelishilgan ulgurji narxlarni davlat tomonidan tartibga solish to'lig'icha to'xtatildi. Narxlarni erkinlashtirishning oxirgi

bosqichida (1994 yil oktyabr-noyabr) xalq iste'mol mollari asosiy turlarining narxi erkin qo'yib yuborildi.

Shunday qilib, iqtisodiyotni isloh qilishning birinchi bosqichi narxlarni to'liq erkinlashtirish bilan tugadi.

Iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish boshqarishning tegishli tizimini yaratishni talab qiladi. Shunga asosan respublikada butun xalq xo'jaligini, tarmoqlar va hududlarni boshqarishning eng maqbul va hozirgi davrga mos bo'lgan tuzilmalari ishlab chiqildi.

Ko'plab markaziy iqtisodiy organlar va vazirliklar tugatildi (Davlat reja qo'mitasi, Davlat ta'minot qo'mitasi, Davlat narxlar qo'mitasi, Davlat agrosanoat qo'mitasi va boshqa qo'mita hamda vazirliklar) yoki ularning faoliyati tubdan qayta qurildi. Faoliyati tugatilgan ma'muriy apparatlar o'rniga bozor iqtisodiyotiga xos yangi boshqarish bo'g'inlari tuzildi.

Respublika Moliya vazirligi va Markaziy bankining vazifalari hamda tarkibiy tuzilishi ahamiyatli darajada o'zgartirildi. Masalan, Moliya vazirligi zimmasiga Respublika byudjetini vujudga keltirish bilan bir qatorda, davlat soliq siyosatining asosiy yo'nalishlari va qoidalarini ishlab chiqish, valyuta ishlarini boshqarish vazifasi yuklatildi.

Nazorat organlari faoliyatini tartibga solish, davlatning yagona soliq va bojxona siyosatini o'tkazish maqsadida Davlat soliq qo'mitasi va Bojxona qo'mitasi tuzildi. O'tkaziladigan iqtisodiy islohot ishlarini muvofiqlashtirib turish uchun Prezident huzurida iqtisodiy islohot, tadbirkorlik va chet el investisiyalari bo'yicha idoralararo kengash tuzildi.

Ko'p ukladli iqtisodiyotni shakllantirish, tadbirkorlikni qo'llab-quvvatlash, mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish dasturlarini ishlab chiqish kabi vazifalarni bajarish uchun Davlat mulkini boshqarish va tadbirkorlikni qo'llab-quvvatlash davlat qo'mitasi tuzildi.

Tashqi iqtisodiy aloqalarni boshqarish va shu soha korxonalari faoliyatini muvofiqlashtirib turish uchun Tashqi iqtisodiy aloqalar vazirligi, hozirgi vaqtda agentligi tuzildi.

Respublika iqtisodiyotining tarmoqlari va ayrim soha-larini boshqarish tizimida ham chuqur tarkibiy o'zgarishlar ro'y

berdi. Tarmoq vazirliklari uyushmalar, konsernlar, korporasiyalar, uyushmalar va boshqa xo'jalik birlashmalariga aylantirilish bilan batamom tugatildi. Transport, turizm, madaniyat, kinolashtirish kabi faoliyat sohalarida milliy kompaniyalar tuzildi.

Boshqarishning mahalliy darajasida (viloyat, tuman, shahar) ijroiya – boshqaruv vazifalarini bajarish uchun hokimlik joriy qilindi. Quyi bo'g'in boshqaruvida korxona va tashkilotlarga iqtisodiy erkinlik berilib, ular yangicha ish uslubiga o'tdi.

Isloh qilish natijasida tarkib topgan boshqaruv tizimi bozor iqtisodiyotiga o'tib borish bilan yanada takomillashib va rivojlanib boradi.

Bozor islohotlari bozor infratuzilmasini yaratish chora-tadbirlarini ham qamrab oladi. Bunda moliya, bank-kredit tizimi muassasalari, sug'urta, auditorlik, yuridik va konsalting firmalari hamda kompaniyalarini, birja tizimini yaratish taqozo qilinadi.

Respublikada bozor infratuzilmasini yaratish bir qator yo'nalishlar bo'yicha bordi. Birinchi yo'nalish bo'yicha tovar-xom ashyo birjasi tizimi rivojlandi. Bu, o'z navbatida, brokerlik va dilerlik idoralari, savdo uylari, vositachi firmalar paydo bo'lishiga olib keldi.

Ikkinchi yo'nalishda kapital bozorining ishini ta'minlaydigan tuzilmalar vujudga keltirildi. Kredit resurslari bozori va valyuta bozori vujudga keltirildi hamda davlatga qarashli bo'lmagan sug'urta kompaniyalari tuzildi.

Uchinchi yo'nalish mehnat bozorini shakllantirishdan iborat bo'lib, bu sohada 240 dan ortiq mehnat birjasini o'z ichiga oluvchi katta tarmoq tuzildi.

Bozor islohotlari tashqi iqtisodiy aloqalarga ham tegishlidir. Bu sohada islohotlarni amalga oshirish borasida respublikaning zamonaviy tashqi iqtisodiy kompleksi mutlaqo yangidan shakllantirildi, tashqi iqtisodiy faoliyatni boshqarishning mohiyat e'tibori bilan yangi mexanizmi vujudga keltirildi. Tashqi iqtisodiy faoliyat bilan shug'ullanishi zarur bo'lgan muassasalar (Tashqi iqtisodiy faoliyat milliy banki, bojxonalar xizmati) barpo etildi. Respublikaning barcha vazirliklari va idoralari,

korxonalarida tashqi iqtisodiy faoliyat bilan shug'ullanuvchi maxsus bo'limlar, tashkilotlar va firmalar tuzildi.

Tub iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish va bozor munosabatlariga asoslangan iqtisodiyotni barpo etish asosiy maqsad emas. Barcha islohotlarning asl maqsadi insonga munosib yashash va faoliyat ko'rsatish sharoitlarini vujudga keltirishdan iborat. Shu sababli iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning butun davri davomida aholini ijtimoiy himoyalash bo'yicha chora-tadbirlar ko'rish ob'ektiv zaruriyatdir.

Respublikada aholini ijtimoiy himoyalash chora-tadbirlari quyidagi yo'nalishlar bo'yicha amalga oshirildi.

Birinchi yo'nalish – narxlar erkinlashtirilishi va pulning qadrsizlanish darajasi ortib borishi munosabati bilan daromadlarning eng kam va o'rtacha darajasini muntazam oshirib borish.

Ikkinchi yo'nalish – Respublikaning ichki iste'mol bozorini himoya qilish hamda oziq-ovqat mahsulotlari va sanoat mollari asosiy turlari iste'molini muayyan darajada saqlab turish.

Uchinchi yo'nalish – islohotlarning dastlabki bosqichida aholining kam ta'minlangan tabaqalarini ijtimoiy himoyalash va qo'llab-quvvatlash.

Respublika uchun ijtimoiy himoyalash tizimini tanlab olishda xalqning uzoq yillar davomida qaror topgan ma'naviy ahloqiy qadriyatlari, turmush tarzi va dunyoqarash xususiyatlari hisobga olinadi.

Shunday qilib, islohotlarning barcha yo'nalishlari mavjud iqtisodiy tizimning izchillik bilan bozor iqtisodiyotiga o'sib o'tishiga qaratildi. Bu islohotlar O'zbekistonning mustaqilligini iqtisodiy jihatdan ta'minlash, uni iqtisodiy jihatdan rivojlangan va xalqaro miqyosda obro'-e'tiborli mamlakatga aylantirishga xizmat qiladi.

## 4-§. Bozor munosabatlariga o'tish jarayonida strategik vazifalarining amalga oshirilishi

Respublikada bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida, iqtisodiyotni rivojlantirish borasida bir qator vazifalar turadi. Bular xususiylashtirish va raqobatchilik muhitini shakllantirish

jarayonlarini chuqurlashtirish; makroiqtisodiy barqarorlikka erishish; milliy valyutani mustahkamlash; iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini tubdan o'zgartirish; ijtimoiy kafolatlari kuchli bo'lgan demokratik davlatni shakllantirish vazifalaridir. Bu vazifalarni amalga oshirishning nazariy va amaliy asoslari hamda ustivor yo'nalishlari Prezidentimiz I.A.Karimovning «O'zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo'lida» kitobida ifodalab berilgan.

Bozor munosabatlariga o'tish davrida davlat mulkini xususiylashtirish natijasida ikkita asosiy vazifa hal qilinadi:

Birinchidan, davlat ixtiyorida bo'lgan mulk o'zining haqiqiy xo'jayinlari qo'liga topshiriladi.

Ikkinchidan, ko'p ukladli iqtisodiyot va rag'batlantiruvchi raqobatchilik muhiti vujudga keltiriladi.

Mulkni haqiqiy xo'jayinlari qo'liga topshirish tadbirkorlik faoliyatini olib borish uchun keng imkoniyatlar yaratilishini bildiradi. Raqobatchilik muhitini vujudga keltirish esa, eng avvalo, mulkning davlat monopoliyasi ekanligiga barham berish va bir xil mahsulot ishlab chiqaruvchi (xizmat ko'rsatuvchi), ammo mulkchilikning turli shakllariga-davlat, jamoa, xususiy va boshqa shakllariga asoslangan ko'pdan-ko'p korxonalar tashkil qilishdan iborat.

Xususiylashtirish jarayonida mulkchilik shakllari o'zgarishi bilan birga, yagona xalq xo'jalik kompleksi sharoitida tarkib topgan tor ixtisoslashgan tarmoq monopoliya tuzilmalariga barham berish imkoniyati ham tug'iladi. Monopoliyalashtirilgan tuzilmalarni xususiylashtirishda ishlab chiqarishning o'zini nisbatan ixchamlashtirish, korxonalarni texnikaviy, texnologik va tashkiliy-iqtisodiy jihatdan qayta o'zgartirish loyihalarini ishlab chiqish zarur bo'ladi.

Tashabbuskorlikka asoslangan, shuningdek, turli xil kooperativlar, shirkatlar, ma'suliyati cheklangan jamiyatlar ko'rinishidagi yangi kichik va o'rta korxonalarni tashkil qilish iqtisodiyotning davlatga qarashli bo'lmagan qismini shakllantirishning ikkinchi qudratli jarayonidir.

O'z-o'zidan aniqki, bozor iqtisodiyoti sharoitida ham davlat korxonalari saqlanib qolib, iqtisodiyotda sezilarli rol

o'ynayveradi. Shu sababli, bunday korxonalar uchun ularning bozor sharoitlariga moslashuviga imkon beradigan xo'jalik yuritish mexanizmini ishlab chiqish talab qilinadi, ular tijoratlashtiriladi, ya'ni foyda uchun ishlaydigan korxonalarga aylantiriladi.

Iqtisodiyotni barqarorlashtirish bozor munosabatlarini shakllantirish yo'lidagi muqarrar jarayondir. U eng avvalo tanglik holatlariga barham berishga qaratiladi. Tanglik holati inqirozga uchrashning oldini olish uchun ishlab chiqarish, chiqarilayotgan tovar va xizmatlarning sifati va turini o'zgartirish yuzasidan chora-tadbirlar ko'rishga undaydi, ishlab chiqarish xarajatlarini kamaytirishga, mahsulotning sifati va iste'mol xossalarini yaxshilashga, uning raqobatga bardoshligini oshirishga majbur qiladi. Bularning barchasi pirovard natijada bozorda talab va taklif o'rtasida qulay muvozanatni ta'minlashga olib keladi. Kengroq ma'noda barqarorlashtirish – bu eng avvalo, makroiqtisodiyotda muvozanatni saqlash, ishlab chiqarishning keskin pasayishiga va ommaviy ishsizlikka yo'l qo'ymaslikdir. Shuningdek, u pul qadrsizlanishining oldini olish, to'lov balansini bir me'yorda saqlash sohasida aniq maqsadni ko'zlab olib boriladigan davlat siyosatidir.

Jahon tajribasida barqarorlashtirish siyosatini amalga oshirishda bir necha xil yondashuvlar tarkib topgan. Bulardan birinchisi monetar yondashuv deb ataladi. U pulning qadrsizlanish darajasini pasaytirib turishga, pul massasini hamda to'lovga qodir bo'lgan jami talabni keskin kamaytirish hisobiga pul muomalasini barqarorlashtirishga asoslanadi. Bu yondashuvning kamchiligi shuki, u ishlab chiqarishning jismoniy hajmi kamayishiga va investisiya faoliyatining to'xtab qolishiga olib keladi.

Ikkinchisi – ishlab chiqarish va tadbirkorlik faoliyatini rag'batlantirishga, tarkibiy o'zgartirishlarni amalga oshirishga yordamlashish, iqtisodiyotda nomutanosibliklarga barham berishga asoslangan yondashuv. Bunda bir me'yordagi qattiq moliyaviy va pul-kredit siyosati tovar bilan qoplashning iloji bo'lmagan ortiqcha talablarni cheklash bo'yicha tadbirlar bilan uzviy bog'lab olib boriladi.

Respublikada o'tish davrida makroiqtisodiy barqarorlikka erishishda ikkinchi yondashuvga ustunlik beriladi. Bu ishlab chiqarishning ilg'or tuzilmasiga erishish uchun ustunlikka, istiqbolga ega bo'lgan tarmoqlar va ishlab chiqarishlarni har tomonlama rag'batlantirish, eng muhim bo'g'inlarni aniqlash (neftn, energetika, don, paxtani qayta ishlash sanoati va h.k.) va shu orqali iqtisodiyotni tarkiban qayta tashkil qilish bo'yicha amalga oshiriladigan yondashuvdir. Boshqalardan ustun hisoblangan yetakchi tarmoqlar belgilab olinishi bilan birga, ularning ichki tuzilishini qayta o'zgartirish ham hisobga olinadi.

Barqarorlashtirish dasturini ishlab chiqishda, muvozanatga keltirilgan monetar siyosat asosiy tarmoqlar va ishlab chiqarishlarni tarkiban qayta tashkil qilishni qo'llab-quvvatlash siyosati bilan birga qo'shib olib borilishi zarur.

Ana shu yondashuvlar negizida iqtisodiy barqarorlikka erishishning asosiy mezonlari quyidagilardan iborat bo'ladi:

1) ishlab chiqarish hajmining qisqarishiga yo'l qo'ymaslik;

2) boshqalardan ustun bo'lgan tarmoqlarda ishlab chiqarishni yuksaltirish uchun qulay sharoitlarni vujudga keltirish va rag'batlantirish;

3) davlat byudjeti va korxonalar moliyaviy ahvolining barqarorligini ta'minlash;

4) pulning qadrsizlanishini to'xtatish;

5) to'lov balansi va davlat valyuta rezervlarining hola-tini yaxshilash;

6) muvozanatlashtirilgan ijtimoiy siyosat asosida aholi turmush darajasini yaxshilash.

Byudjet intizomiga rioya qilish va uning kamomadini cheklash barqarorlashtirishning hal qiluvchi omillaridan biridir. Bunda soliq tizimini takomillashtirish muhim ahamiyat kasb etadi. Hozirgi bosqichda iqtisodiyotni barqarorlashtirishda kredit-bank tizimini, pul muomalasini mustahkamlash, valyuta munosabatlarini tartibga solish ham alohida o'rin tutadi.

Bozor munosabatlariga o'tish davrida milliy valyutani mustahkamlash umummilliy vazifa hisoblanadi. Shu sababli, milliy valyutaning barqarorligi, uning ichki bozorda erkin al-

mashinuvini ta'minlash uchun respublikada bir qator dasturlarni amalga oshirish ko'zda tutiladi.

Birinchidan, milliy valyutaning tovar (xizmat) lar bilan barqaror ta'minlanishiga erishish. Bunda bozorni iste'mol mollari bilan to'ldirish va ularning umumiy hajmida respublikada ishlab chiqariladigan mahsulotlar hissasini oshirib borish hal qiluvchi o'ringa ega bo'ladi.

Ikkinchidan, yetarli barqaror valyuta zaxiralariga ega bo'lish. Bunga respublika eksport imkoniyatini kengaytirish, korxonalarni eksport uchun mahsulot ishlab chiqaradigan korxonalarga aylantirish va ularning jahon bozoridagi mavqeini oshirish orqali erishiladi.

Uchinchidan, ishlab topilgan har bir so'mni qadrlash va xalq xo'jaligiga sarflangan har bir so'mning foyda bilan qaytishiga erishish. Buning uchun qat'iy moliya-kredit siyosatini izchillik bilan o'tkazish zarur.

To'rtinchidan, pul qadrsizlanishiga, inflyasiyaga qarshi puxta o'ylangan siyosat o'tkazish. Bunda ichki bozorni mollar bilan to'ldirish, naqd pul va kredit emissiyasining o'sishiga, aholi qo'lida pulning harakatsiz turib qolishiga yo'l qo'ymaslik birinchi darajali ahamiyatga ega.

Respublikaning bozor iqtisodiyotiga o'tishida iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini o'zgartirish vazifasi butunlay yangi xalq xo'jalik kompleksini bunyod etishga qaratiladi. Bu esa iqtisodiyotning tarmoq va hududiy tuzilishini, ishlab chiqarilayotan mahsulot, eksport va import tarkibini qayta qurish, shuningdek, eng muhim makroiqtisodiy va takror ishlab chiqarish nisbatlarini tartibga solishni talab qiladi.

Respublikada bozor munosabatlariga o'tish jarayonida: «Iqtisodiyotning barcha soha va tarmoqlarida erkinlashtirish jarayonini izchillik bilan amalga oshirish va olib borilayotgan islohotlarni yanada chuqurlashtirish, xo'jalik yurituvchi sub'ektlarning mustaqilligini yanada oshirish, tadbirkorlik faoliyatini rivojlantirish yo'lidagi mavjud to'siqlarni bartaraf etish – bu sohadagi o'zgarishlarning asosiy yo'nalishlaridir»[12].

---

[12] Milliy istiqlol g'oyasi: asosiy tushuncha va tamoyillar. Ma'ruza matnlari uchun materiallar. T.: «Yangi asr avlodi», 2001, 9-bet.

Bozor iqtisodiyotiga o'tishning hozirgi bosqichida mamlakatni modernizasiyalash va isloh etish asosiy strategik vazifaga aylandi. Bu borada amalga oshirilishi lozim bo'lgan quyidagi ustuvor vazifalar mamlakatimiz Prezidenti I.Karimovning Oliy majlis Qonunchilik palatasi va Senatining qo'shma majlisidagi ma'ruzasida belgilab berildi:

- birinchidan, bozor islohotlarini chuqurlashtirish va iqtisodiyotni yanada erkinlashtirish;
- ikkinchidan, xususiy tarmoqning jadal rivojlanishini, uning mamlakat iqtisodiyotidagi ulushi ko'payishini ta'minlash;
- uchinchidan, kichik biznes va fermerlikni rivojlantirish borasidagi ishlarni chuqurlashtirish va ko'lamini kengaytirish;
- to'rtinchidan, bank va moliya tizimlaridagi islohotlarni chuqurlashtirish;
- beshinchidan, uy-joy kommunal xo'jaligini isloh qilish;
- oltinchidan, soliq siyosatini yanada takomillashtirish.[13]

Shunday qilib, Respublikada iqtisodiy islohotlarni amalga oshirish iqtisodiyotda yangi bozor munosabatlariga asos soladi, iqtisodiy faoliyat erkinligi va tadbirkorlikni namoyon etish uchun sharoit yaratib beradi, ijtimoiy-ma'naviy sohadagi ijtimoiy kafolatlarni mustahkamlaydi.

## Xulosalar

1. Bozor iqtisodiyotiga o'tish davrining umumiy mazmuni iqtisodiy munosabatlarning alohida unsurlarini isloh qilish yoki iqtisodiy siyosatga tuzatishlar kiritish emas, balki butun iqtisodiy munosabatlar tizimini o'zgartirishdan iboratdir.

2. O'tish davri quyidagi me'zonlar bilan tavsiflanadi: sikllilik (jamiyatda u yoki bu tarkibiy o'zgarishlarni qaytarilib turishligi), beqarorlik (turli xil jamiyat kuchlarining kurashi va o'zaro ta'siri), muqobillik (islohotlar va rivojlanish yo'llarining tanlash imkoniyati), tarixiylik (eski tizimning yo'qolib ketishi, o'rniga boshqa tizimning vujudga kelishi, uning rivojlanishi).

---

[13] I.Karimov. Bizning bosh maqsadimiz - jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizasiya va isloh etishdir. T.: «O'zbekiston». 2005, 76-88-betlar.

3. O‘zbekistonning bozor iqtisodiyotiga o‘tishda tanlagan yo‘li – o‘ziga xos madaniy, tarixiy, iqtisodiy va tabiiy xususiyatlarini hamda bu yo‘ldagi jahon tajribasini hisobga olgan holda revolyusion to‘ntarishlarsiz, ijtimoiy to‘qnashuvlarsiz, ijtimoiy himoyani kuchaytirgan holda asta-sekinlik, lekin qat’iyatlilik bilan bosqichma-bosqich rivojlangan bozor iqtisodiyotiga o‘tishdan iboratdir.

4. Iqtisodiy islohotlar – bu bozor munosabatlarini shakllantirishga qaratilgan chora-tadbirlar majmuidir. Iqtisodiy islohotlardan ko‘zda tutilgan maqsad mamlakat aholisi uchun yashash va faoliyat qilishning eng yaxshi sharoitlarini yaratish, ularning ma’naviy-axloqiy yetukligiga erishish, iqtisodiy, ijtimoiy-siyosiy barqarorlikni ta’minlashdan iborat.

5. Iqtisodiy islohotlarning bosh bo‘g‘ini mulkchilik munosabatlarini tubdan o‘zgartirishdir, chunki shu orqali ko‘p ukladli iqtisodiyot va raqobatlashish muhiti shakllantiriladi hamda bozor iqtisodiyotiga o‘tishning shart-sharoitlari vujudga keltiriladi.

6. Respublikada bozor iqtisodiyotiga o‘tish davrida, iqtisodiyotni rivojlantirish borasida bir qator vazifalar turadi. Bular xususiylashtirish va raqobatchilik muhitini shakllantirish jarayonlarini chuqurlashtirish; makroiqtisodiy barqarorlikka erishish; milliy valyutani mustahkamlash; iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini tubdan o‘zgartirish; ijtimoiy kafolatlari kuchli bo‘lgan demokratik davlatni shakllantirish vazifalaridir.

7. O‘tish davrida olib borilayotgan iqtisodiy islohotlarni keng aholi qatlamlari tomonidan qo‘llab-quvvatlanishining asosiy sharti islohotlarning ijtimoiy yo‘naltirilganligidir.

## Asosiy tayanch tushunchalar

O‘tish davri – bir iqtisodiy tizimdan boshqasiga, mavjud iqtisodiy munosabatlardan butunlay boshqa, yangi iqtisodiy munosabatlarga o‘tish taqozo qilinadigan davrdir.

Bozor islohotlari – bozor iqtisodiyotini va bozor munosabatlarini shakllantirishga qaratilgan chora-tadbirlar majmuidir.

Iqtisodiy islohotlar – iqtisodiyotda tub o'zgarishlarni amalga oshirishga qaratilgan tadbirlar majmui.

Iqtisodiy uklad – turli mulkchilikka asoslangan xo'jalik yuritishning shakllari va turlari.

Iqtisodiyotni erkinlashtirish – nima va qancha ishlab chiqarishni, qayerga, qanday narx sotishni tadbirkorning o'zi belgilashi uchun imkon berish. Iqtisodiyotning barcha sohalari va tarmoqlarini erkinlashtirish, xo'jalik yurituvchi sub'ektlarning erkinligi va mustaqilligini ta'minlash, tadbirkorlik faoliyatini rivojlantirish uchun barcha shart-sharoitlarni yaratish demakdir.

Islohotlar konsepsiyasi – ijtimoiy–iqtisodiy islohot-larning asosiy maqsad va yo'nalishlari, uni amalga oshirishning vazifalari va strategik yo'llarining umumiy g'oyasidir.

Iqtisodiyotni barqarorlashtirish – tanglik holatlariga barham berish asosida makroiqtisodiy muvozanatlikni saqlash va ishlab chiqarishni yuksaltirish uchun shart-sharoitlarni vujudga keltirishdir.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Bozor iqtisodiyotiga o'tishning jahon tajribasida sinalgan asosiy yo'llari (modellari) ni ta'riflab bering. Ularning umumiy va o'ziga xos tomonlarini ko'rsating.
2. O'zbekistonning bozor munosabatlariga o'tish yo'li qanday xususiyatlarga ega? Respublika iqtisodiyotini isloh qilishga qanday tamoyillar asos qilib olinadi?
3. Bozor munosabatlarini bosqichma-bosqich qaror toptirish tamoyilining mazmunini batafsil tushuntiring. Har bir bosqichning maqsad va vazifalarini to'laroq bayon qiling.
4. Respublikada iqtisodiyotni isloh qilish qanday yo'nalishlar bo'yicha amalga oshiriladi? Har bir yo'nalish bo'yicha o'zingizning fikr-mulohazalaringizni bildiring.
5. Bozor munosabatlariga o'tishda iqtisodiy islohotlar o'z oldiga qanday vazifalarni qo'yadi? Bu vazifalarning to'laroq tavsifini bering.

6. Bozor iqtisodiyotini shakllantirish davrida davlatning yetakchilik faoliyati nimadan iborat ekanligini tushuntirib bering.

7. O'zbekistonda bozor iqtisodiyotini qaror toptirishning qanday davlat dasturlarini bilasiz? Ular bir-biri bilan qanday bog'langanligini tahlil qiling.

8. Iqtisodiyotni erkinlashtirish va islohotlarni chuqurlashtirishning mazmunini tushuntiring. Respublikamizda iqtisodiyotni erkinlashtirish o'z oldiga qanday vazifalarni qo'yadi?

9. Iqtisodiyotni modernizasiyalash va isloh etishning asosiy ustuvor vazifalarini so'zlab bering.

# VII BOB. TALAB VA TAKLIF NAZARIYASI. BOZOR MUVOZANATI

Oldingi boblarda iqtisodiy sub'ektlarning o'zaro manfaatlarini eng samarali tarzda muvofiqlashtiruvchi bozor mexanizmi to'g'risida so'z yuritgan edik. Unda mazkur mexanizmning amal qilishini ta'minlovchi asosiy unsuri sifatida talab va taklif ko'rsatilgan edi.

Bozor iqtisodiyotining amal qilishida talab va taklif qonunlari muhim o'rin tutadi. Talab va taklif narxni shakllantiradi, shu bilan birga narx talab va taklif o'rtasidagi nisbatni aniqlab beradi. Bu mavzuda avvalo, talab va taklifning har qaysisiga narx ta'sirini alohida-alohida qarab chiqamiz. Keyin talab va taklif ta'sirida muvozanatli narxning o'rnatilishi tushuntirib beriladi. Bu yerda talab va taklif qonunlari, ularning miqdoriga ta'sir etuvchi omillarni, ular o'rtasidagi mutanosiblikni tushuntirishga alohida e'tibor beriladi.

Shuningdek, bobning yakunida talabning shakllanishi va amal qilishi, unga ta'sir etuvchi omillarni o'rganishda iqtisodiyot nazariyasida muhim yo'nalishlardan biriga aylangan iste'molchi hatti-harakati nazariyasi bilan tanishib chiqamiz.

## 1-§. Talab tushunchasi va uning miqdoriga ta'sir qiluvchi omillar. Talab qonuni

Biz ehtiyoj tushunchasi haqida dastlabki bobda gapirgan edik. Ehtiyoj kishilarning hayotiy vositalariga bo'lgan zaruriyatini ifodalovchi ilmiy kategoriya sifatida taraqqiyotning hamma bosqichlari uchun umumiy va doimiydir. Uning bozor iqtisodiyoti sharoitidagi tarixiy ko'rinishi talab tushunchasidir. Talab ehtiyojdan farq qilib, mustaqil iqtisodiy kategoriya (ilmiy tushuncha) sifatida amal qiladi.

Ehtiyojning faqat pul bilan ta'minlangan qismi talabga aylanadi. Demak, talab – bu pul bilan ta'minlangan ehtiyojdir. Ehti-

yoj zarur miqdordagi pul bilan ta'minlanmasa, u «xohish», «istak» bo'lib qolaveradi. Talabning bir qator muqobil variantlari mavjud bo'ladi, chunki narx o'zgarishi bilan tovarning sotib olinadigan miqdori ham o'zgaradi. Shu bog'liqlikdan kelib chiqib, talabga quyidagicha ta'rif berish mumkin: ma'lum vaqt oralig'ida, narxlarning mavjud darajasida iste'molchilarning tovar va xizmatlar ma'lum turlarini sotib olishga qodir bo'lgan ehtiyoji **talab** deyiladi. Boshqacha qilib aytganda talab – pul bilan ta'minlangan ehtiyojdir.

Talablar turlicha bo'lib, odatda, bir xil tovar yoki xizmatlarga bo'lgan talabning ikki turi farq qilinadi: yakka talab va bozor talabi. Har bir iste'molchining, ya'ni alohida shaxs, oila, korxona, firmaning tovarning shu turiga bo'lgan talabi **yakka talab** deyiladi. Bir qancha (ko'pchilik) iste'molchilarning shu turdagi tovar yoki xizmatga bo'lgan talablari yig'indisi **bozor talabi** deyiladi.

Hozirda iqtisodiy adabiyotlarda talabning turli ko'rinishlarini ajratishga alohida e'tibor qaratilmoqda. Jumladan, **ishlab chiqarish omillariga talab** (ishlab chiqarish talabi) va **iste'mol buyumlariga talab** (aholi talabi) farqlanadi.

Shuningdek, **haqiqiy** (tovar va xizmatlarga haqiqatda namoyon bo'luvchi), **qondirilgan** (haqiqiy talabning bozorda tovar va xizmat sotib olish orqali qondirilgan qismi) va **qondirilmagan** (haqiqiy talabning bozorda zarur tovarlarning yo'qligi yoki ular assortimenti va sifatining xaridor talabiga javob bermasligi sababli qondirilmagan qismi) talablar farqlanadi. Qondirilmagan talab turli shakllarda namoyon bo'lishi mumkin: **yashirin, joriy, harakatchan, to'plangan talab**.

Tovarga bo'lgan talab ko'plab omillar, masalan, reklamadan foydalanish, moda va didlar, afzal ko'rish, atrof-muhit, tovarlarni qo'lga kiritish imkoniyati, daromad miqdori, naflilik, o'zaro o'rinbosar tovarlar narxi, aholi soni, kelgusidagi narxlarning o'zgarishi va boshqalarning ta'sirida o'zgarishi mumkin. Shunga ko'ra, ekzogen va endogen talab farqlanadi. **Ekzogen talab** – bu davlat yoki erkin bozor tizimidan tashqaridagi qandaydir kuchning aralashuvi natijasida o'zgargan talab. **Endogen** yoki **ichki talab** – bu jamiyatda mavjud bo'lgan omillar ta'sirida jamiyat ichida tarkib topgan talab.[1]

Talabning bunday turkumlanishini quyidagi maxsus tizim ko'rinishida tasvirlash mumkin (1-chizma).

---

[1] Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod общ. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrыnina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, s. 92-93.




**1-chizma. Talabning turkumlanishi.**

Individual, ya'ni yakka talab ham, bozor talabi ham miqdor jihatdan aniqlanadi. Lekin bu miqdor har doim ham bir xil bo'lib turmaydi, balki o'zgaruvchan bo'ladi. Talab miqdorining o'zgarishiga bir qancha omillar ta'sir qiladi. Ularning ichida eng ko'p ta'sir qiladigan omil narx omilidir.

Narx va sotib olinadigan tovarlar miqdori o'rtasidagi bo'ladigan bog'liqlikni quyidagi 1-jadval ma'lumotlari asosida qarab chiqamiz.

**1-jadval**

**Narx va sotib olinadigan tovar miqdori o'rtasidagi bog'liqlik**

| Bir kg un narxi (so'm) | 1 oy davomida unga bo'lgan yakka talab miqdori (kg) | 1 oy davomida unga bo'lgan bozor talabi miqdori (tn) |
|---|---|---|
| 350 | 10 | 1,0 |
| 300 | 20 | 2,0 |
| 250 | 30 | 3,0 |
| 200 | 50 | 5,0 |
| 150 | 60 | 6,0 |

Jadval ma'lumotlari tovar narxining pasayishi sotib olinadigan tovar miqdorining o'sishiga va aksincha, narxning o'sishi talab miqdorining kamayishiga olib kelishini ko'rsatadi. Mahsulot narxi va sotib olinadigan tovar miqdori o'zgarishi o'rtasida bo'ladigan teskari yoki qarama qarshi bog'liqlik **talab qonuni** deyiladi.

Tovar narxi va uning xarid qilinadigan miqdori (talabning) o'rtasidagi teskari bog'liqlikni oddiy ikki o'lchamli grafikda ham tasvirlash mumkin: yotiq chiziq talab miqdorini, tik chiziq narxni ko'rsatadi (2-chizma).

Grafikdagi DD chiziq narx va talab hajmi o'rtasidagi teskari bog'liqlikni tasviriy aks ettiradi.

Grafikdagi har bir nuqta tovarning aniq narxi va iste'molchi shu narxda sotib olishi mumkin bo'lgan tovar miqdorini ko'rsatadi.

Narx va talab hajmining o'zgarishi o'rtasidagi teskari bog'liqlikni ko'rsatuvchi bu chiziq **talab egri chizig'i** deyiladi.

Agar talab egri chizig'i o'zining oldingi holatida qolsa va bunda u yoki bu tovarni sotib olishdagi har qanday miqdoriy o'zgarish talab miqdorining o'zgaruvchanligini bildiradi.




**2-chizma. Talab egri chizig'i.**

Talab qonunining amal qilishi quyidagi sabablar orqali izohlanadi:

1) Har qanday narx iste'molchi uchun to'siq vazifasini o'taydi. Iste'molchilar ma'lum bir tovarni uning narxi past bo'lsa, ko'proq sotib ola boshlaydi. Iste'molchi uchun narx sotib olishga xalaqit qiluvchi to'siq sifatida namoyon bo'ladi. Bu to'siq qancha yuqori bo'lsa, u shuncha kam tovar sotib oladi. Boshqacha aytganda, yuqori narx iste'molchining xarid qilish istagini so'ndiradi, past narx esa bu istakni kuchaytiradi.

Real iqtisodiy hayotda ba'zan bu qoidaga zid bo'lgan, ya'ni ayrim tovar narxining o'sishi bilan unga bo'lgan talab miqdorining yanada ortish holati ham uchraydi. Bu holat **Giffen samarasi** deb (ingliz iqtisodchisi R.Giffen nomi bilan) ataladi. Giffen kambag'al ishchi oilalari kartoshka qimmatlashishiga qaramasdan uni iste'mol qilish kengayishini kuzatib, bu samarani tasvirlab ko'rsatgan. Tushuntirish shunga asosla-

nadiki, kartoshka kambag'al oila ovqatida mahsulotlarning asosiy qismini egallaydi. Agar kartoshka narxining o'sishi ro'y bersa, bunda kambag'al oila go'sht sotib olishdan umuman voz kechishga majbur bo'ladi, o'zining ko'p bo'lmagan daromadining barchasini kartoshka sotib olishga sarflaydi.

Demak, bunday vaziyatda narxlarning oshishi zarur tovarlarga talabning kamaymasdan, aksincha, uning oshishiga olib kelishi mumkin.

2) Almashuv samarasining amal qilishi. Ayrim holatlarda tovar narxining pasayishi natijasida iste'molchining, boshqa tovarlar xarid miqdorini qisqartirmagani holda, ushbu tovarni oldingiga nisbatan ko'proq miqdorda sotib olish imkonining paydo bo'lishidir. Boshqacha aytganda, tovar narxining pasayishi iste'molchi pul daromadining xarid quvvatini oshiradi, buning natijasida u oldingiga ko'ra ko'proq tovar sotib olish imkoniga ega bo'ladi.

**Almashuv samarasi** – muayyan tovar narxining pasayishi bilan boshqa tovarlar narxining nisbatan qimmatlashuvi natijasida ular iste'molini arzon tovar hisobiga almashtirish imkonining paydo bo'lishidir.

3) Keyingi qo'shilgan miqdor nafliligining pasayib borishi qonunining amal qilishi.

Ma'lumki, tovarlar o'zida qandaydir naflikni mujassamlashtirgani uchun xarid etiladi va iste'mol qilinadi. Tovarning turli miqdorlari iste'mol qilinganda, ular keltiruvchi umumiy naflilik oshsa-da, keyingi qo'shilgan birlik keltiruvchi naf doimo pasayib borish tendensiyasiga ega bo'ladi. Shunga ko'ra, tovarning navbatdagi birligini sotib olish, uning narxi pasaygan taqdirdagina nafli hisoblanadi.

Yuqoridagi tamoyillarning amal qilishi pirovardida yagona natija – talab qonunining amal qilishiga, ya'ni tovar xaridi hajmi o'zgarishini uning narxi o'zgarishiga teskari yo'nalishda borishiga sabab bo'ladi.

**Talab miqdoriga narxdan tashqari ta'sir qiluvchi omillar.** Talab hajmining o'zgarishi faqat tovar narxiga emas, balki boshqa bir qator omillarga ham bog'liq bo'ladi. Bu omillar **talabning narxdan tashqari omillari** deyiladi.

Talabga narxdan tashqari quyidagi asosiy omillar ta'sir ko'rsatadi: 1) iste'molchining didi; 2) bozordagi iste'molchilar soni; 3) iste'molchining daromadlari; 4) bir-biriga bog'liq tovarlarning narxi; 5) kelajakda narx va .daromadlarning o'zgarishi ehtimoli.

Bu omillarning o'zgarishi talab hajmining o'zgarishiga qanday ta'sir ko'rsatishini qarab chiqamiz.

1. Biror mahsulotga iste'molchi dididagi ijobiy o'zga-rish ro'y bersa, narxning tegishli darajasida unga bo'lgan talab ortadi. Iste'molchi didiga salbiy ta'sir ko'rsatadigan holatlar talabning qisqarishiga olib keladi.

2. O'z-o'zidan aniqki, bozorda iste'molchilar soni ko'paysa, talab ortadi, iste'molchilarning soni kamaysa, talab qisqaradi. Masalan, aloqa vositalarining takomillashuvi xalqaro moliyaviy bozor doirasini, undagi qimmatli qog'ozlarning oldi-sotdi jarayonlarida ishtirok etuvchilar sonini mislsiz kengaytiradi hamda aksiya va obligatsiya kabi moliyaviy aktivlarga bo'lgan talabning o'sishiga olib keladi. Tug'ilish darajasining pasayishi bolalar bog'chasi va maktabga bo'lgan talabni kamaytiradi.

3. Pul daromadi o'zgarishining talab hajmiga ta'siri boshqa omillarga qaraganda ancha murakkab. Pul daromadining ortishi juda ko'p tovarlarga talabni nisbatan oshiradi, daromadning kamayishi esa bunday tovarlarga talabni kamaytiradi. Daromad oshsa, uning o'sishiga qarab iste'molchilar aksariyat hollarda narxi yuqori bo'lsa-da, ko'proq sifatli tovarlarni xarid qilishga harakat qilishadi. Bunda ular non, kartoshka, karam kabi mahsulotlarni kamroq sotib olishlari mumkin. Chunki ortiqcha daromad ularga ancha yuqori oqsil tarkibiga ega bo'lgan oziq-ovqat mahsulotlari, masalan, go'sht va sut mahsulotlari xarid qilish imkonini beradi. Daromadning o'zgarishi bilan talab miqdori to'g'ri bog'liqlikda o'zgaradigan tovarlar **oliy toifali tovarlar** deyiladi.

Daromadlar o'zgarishi bilan talab miqdori teskari bog'liqlikda o'zgaradigan tovarlar **past toifali tovarlar** deyiladi.

Iste'molchilar daromadi va ular tomonidan sotib olinadigan tovarlar miqdori o'rtasidagi bog'liqlik nemis iqtisodchisi

va statisti Ernst Engel (1821-1896) tomonidan chuqur tadqiq etilgan. Shunga ko‘ra, iste’molchi daromadi bilan u tomonidan sotib olinishi mumkin bo‘lgan tovarlar miqdori o‘rtasidagi o‘zaro bog‘liqlik **Engel qonuni** deyiladi.

Bu qonnunning amal qilishini **Engel egri chizig‘i** orqali ifodalash mumkin (3-chizma). Oliy toifali yoki normal tovarlar uchun Engel egri chizig‘i o‘suvchan ko‘rinishida bo‘ladi. Haqiqatan ham, aholi daromadlari o‘sib borishi bilan bu turdagi tovarlar ko‘proq xarid qilinadi. Past toifali tovarlar uchun Engel egri chizig‘i pasayuvchan ko‘rinishda bo‘lib, daromadlar oshib borishi bilan iste’molchilar ularni kamroq miqdorda sotib oladilar. Agar tovarning iste’moli daromad darajasiga bog‘liq bo‘lmasa, u holda Engel egri chizig‘i tik holda bo‘ladi.

Chizmadan ko‘rinadiki, iste’molchining bir oylik daromadi 10 ming so‘mdan 20 ming so‘mga oshganda, u sotib olgan mahsulot miqdori 1 donadan 2 donaga, 20 ming so‘mdan 30 ming so‘mga oshganda 2 donadan 4 donaga oshmoqda. Daromadlarning keyingi o‘sishi bilan tovarlar sotib olish hajmining o‘sishi sekinlamoqda: 30 ming so‘mdan 40 ming so‘mgacha – 4 donadan 6 donagacha, 40 ming so‘mdan 50 ming so‘mgacha – 6 donadan 7 donagacha. Daromadning bundan yuqori darajalarida esa sotib olish hajmining o‘sishi butunlay to‘xtagan (daromadning 60 ming so‘m va undan yuqori darajalarida mazkur tovarning 7 donasi sotib olinmoqda).

Engel egri chizig‘i iste’molchilar pul daromadlari o‘zgarishining talabga qanday ta’sir qilishi to‘g‘risida axborot beradi. Bu axborot tovar ishlab chiqaruvchilar uchun o‘z tovarlarining mumkin bo‘lgan sotish hajmi va bozor kon’yunkturasini baholashda muhim ahamiyat kasb etadi.

4. O‘zaro bog‘liq tovarlar narxi o‘zgarishining talabga ta’sirini o‘rganishda ularni ikki guruhga ajratish maqsadga muvofiq bo‘ladi: 1) o‘zaro bir-birini almashtiruvchi yoki o‘rinbosar tovarlar; 2) o‘zaro bir-birini to‘ldiruvchi tovarlar.




**3-chizma. Engel egri chizig'i.**

**O'zaro bir-birini almashtiruvchi tovarlardan** birining narxi o'zgarishi bilan boshqasiga bo'lgan talabning o'zgarishi to'g'ri bog'liqlikda bo'ladi. Masalan, sariyog' narxining oshishi margaringa bo'lgan talabning ortishiga olib keladi. Sariyog' narxining pasayishi esa margaringa bo'lgan talabni kamaytiradi.

**O'zaro bir-birini to'ldiruvchi tovarlardan** birining narxi o'zgarishi bilan boshqasiga bo'lgan talabning o'zgarishi teskari bog'liqlikda bo'ladi. Masalan, agar avtomobilning narxi oshsa, benzinga bo'lgan talab qisqaradi. Aksincha, avtomobilning narxi tushsa, benzinga bo'lgan talab oshadi.

5. Kelgusida iste'molchi daromadlari, tovar narxi o'zgarishining kutilishi va tovarlar miqdorining yetarli bo'lishi yoki bo'lmasligi kabi omillar talab hajmini o'zgartirishi mumkin. Kelgusida narxning nisbatan oshishining kutilishi, iste'molchi joriy talabining oshishiga olib keladi. Aksincha, narxning pasayishi va daromadning ko'payishining kutilishi

tovarlarga bo'lgan joriy talab hajmining qisqarishiga sabab bo'ladi.

## 2-§. Taklif tushunchasi. Taklif miqdoriga ta'sir qiluvchi omillar. Taklif qonuni

Ma'lum vaqt oralig'idagi narxlarning muayyan darajasida ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchilar tomonidan ma'lum turdagi tovar va xizmatlarning bozorga chiqarilgan miqdori **taklif** deyiladi. Narx o'zgarishi bilan sotishga chiqariladigan mahsulot miqdori ham o'zgarishi sababli talab kabi taklifning ham bir qator muqobil variantlari mavjud bo'ladi. Alohida ishlab chiqaruvchi hamda bozor taklifini ifodalovchi misol 2- jadvalda ko'rsatilgan.

Taklif narxlarning turli darajasida qancha miqdordagi mahsulotning sotishga chiqarilishini ko'rsatadi.

Narxning oshishi bilan shunga mos ravishda sotishga chiqariladigan tovarlar taklif miqdori ham ortadi, narxning tushishi bilan taklif hajmi qisqaradi. Narxning o'zgarishi bilan taklif etilayotgan tovar miqdorining to'g'ri bog'liqlikdagi o'zgarishi **taklif qonuni** deyiladi.

**2-jadval**

**Narx va taklif miqdori o'rtasidagi bog'liqlik**

| 1 kg un narxi (so'm) | 1 oy davomida unning yakka taklif miqdori (kg) | 1 oy davomida unning bozor taklifi miqdori (tn) |
|---|---|---|
| 350 | 60 | 6,0 |
| 300 | 50 | 5,0 |
| 250 | 30 | 3,0 |
| 200 | 20 | 2,0 |
| 150 | 10 | 1,0 |

Iste'molchi uchun narxning oshishi to'siq rolini o'ynasa, ishlab chiqaruvchi uchun rag'batlantirish vazifasini bajaradi.

Narx darajasi va taklif miqdori o'rtasidagi to'g'ridan-to'g'ri bog'liqlikni ko'rsatuvchi 2-jadvaldagi ma'lumotlarni grafikda ifodalab, **taklif egri chizig'ini** tasvirlash mumkin (4-chizma).




**4-chizma. Taklif egri chizig'i.**

Bozorda taklif qilinadigan tovar hajmiga **narxdan tashqari bir qator omillar** ham ta'sir qiladi. Bu omillarning asosiylari quyidagilar:

1) resurslarning narxi;
2) ishlab chiqarish texnologiyasi;
3) soliq va subsidiyalar;
4) boshqa tovarlarning narxi;
5) narx o'zgarishining kutilishi;
6) bozordagi sotuvchilar soni.

Mazkur omillardan bir yoki bir nechtasining o'zgarishi taklif hajmining o'zgarishini taqozo qiladi.

Taklifga ta'sir qiluvchi omillarni alohida-alohida qarab chiqamiz.

1. **Resurslarning narxi.** Ishlab chiqarish xarajatlari va taklif o'rtasida mustahkam o'zaro bog'liqlik mavjud. Resurs narxlarining pasayishi ishlab chiqarish xarajatlarini kamaytiradi va taklifni oshiradi. Aksincha, resurslarga narxning oshishi ishlab chiqarish xarajatlarini oshiradi va taklifni qisqartiradi. Ma-

salan, mineral o'g'itlar narxining pasayishi bug'doy taklifini oshiradi, yomg'irlatib sug'orish xarajatlarining oshishi makkajo'xori doni taklifini qisqartiradi.

2. **Ishlab chiqarish texnologiyasi.** Texnologiyalarning takomillashuvi mahsulot birligini ancha samarali ishlab chiqarishga imkon beradi. Resurslarning mavjud narxida ishlab chiqarish xarajatlari kamayadi va taklif ko'payadi. Masalan, paxta zararkunandalariga qarshi ancha samarali biologik usullarning yaratilishi paxta tolasining miqdorini va sifatini, binobarin taklifini oshiradi.

3. **Soliqlar va subsidiyalar darajasi.** Ko'pchilik soliqlar ishlab chiqarish xarajatlari tarkibiga kiradi. Shu sababli, soliqlarning oshishi ishlab chiqarish xarajatlarini oshiradi va taklifni qisqartiradi. Masalan, import tovarlarga boj to'lovlarining oshishi uning taklifini qisqartiradi. Aksincha, davlat qandaydir tovar ishlab chiqarish yoki biror sohaga subsidiya bersa, bu amalda xarajatlarni kamaytiradi va uning taklifini oshiradi.

4. **Boshqa tovar narxi.** Boshqa tovarlar narxlarining o'zgarishi ham mazkur tovar taklifini o'zgartiradi. Masalan, qo'y go'shti narxining pasayishi mol go'shti taklifini oshiradi. Aksincha, mol go'shti narxining tushishi qo'y go'shti taklifini oshiradi.

5. **Narx o'zgarishining kutilishi.** Kelgusida mahsulot narxining o'zgarishining kutilishi ham ishlab chiqaruvchining bugungi kundagi bozorga mahsulot yetkazib berish xohishiga ta'sir ko'rsatishi mumkin. Masalan, kelajakda neft narxining keskin pasayishining kutilishi neftning taklifini pasaytiradi.

6. **Ishlab chiqaruvchilar (sotuvchilar) soni.** Tovar ishlab chiqaruvchilar qanchalik ko'p bo'lsa, taklif qilinadigan mahsulot miqdori shunchalik ko'p bo'ladi. Tarmoqdagi ishlab chiqaruvchilar soni ortib borishi taklifni ko'paytiradi, chunki tovar ishlab chiqarish ko'payadi.

Taklif hajmining o'zgarishiga tovarning saqlanish xususiyati, saqlash xarajatlari va transport-tashish imkoniyatlari ham ta'sir ko'rsatadi. Masalan, uzoq vaqt saqlab bo'lmaydigan

qishloq xo'jalik va oziq-ovqat mahsulotlari uchun taklif kam-dan-kam o'zgaruvchan bo'ladi.

Ishlab chiqarish jarayonining xususiyati, tabiiy resurslarning mavjud darajasi ham taklifga ta'sir ko'rsatadi. Masalan, narxning o'zgarishiga javoban ishlab chiqarishni kengaytirish yoki boshqa xil mahsulot ishlab chiqarishga o'tish imkoniyati mavjud bo'lsa, taklif o'zgaradi. Qishloq xo'jaligiga yaroqli bo'lgan yerlar cheklangan bo'lsa, uning narxi (renta) qanchalik oshmasin, yer taklifini oshirib bo'lmaydi.

Ijodiy kasb soha xodimlarining (masalan, olimlar, shoirlar, yozuvchilar, musavvirlar va boshqalar) mehnat mahsuli va noyob san'at asarlarining taklifi ham noo'zgaruvchan bo'ladi.

## 3-§. Talab miqdori va taklif miqdori o'rtasidagi nisbatning o'zgarishi. Bozor muvozanati

Biz yuqorida turli omillar ta'sirida talab va taklif miqdorining o'zgarib turishini ko'rdik. Lekin talab bilan taklif miqdorlari bir-birlari bilan doimo ma'lum nisbatda bo'ladi, bu nisbatlar o'zgarib turadi. Ba'zan talab miqdori taklif miqdoridan oshib ketib, narx ko'tarilsa, ayrim paytda taklif miqdori talab miqdoridan oshib ketib, narx pasayib qoladi. Talab miqdori bilan taklif miqdori o'rta-sidagi nisbat bir-biriga teng bo'lgan holat **bozor muvozanati** deyiladi. Bozor muvozanati vujudga kelgan holda shakllangan narx **bozor narxi** deyiladi. Ba'zan muvozanatlashgan narx ham deb yuritiladi. Bozor muvozanati va muvozanatli narx har doim mavjud bo'lib turmaydi, ularga ta'sir qiluvchi ko'plab omillar muvozanatlikning buzilishiga sabab bo'ladi. Ammo iqtisodiyotda ushbu muvozanatga doimo intilish mavjud bo'ladi.

Talab va taklif tushunchalari tahlili, bizga sotuvchi va xaridorlar manfaatlari mos kelishini qarab chiqishga o'tish imkonini beradi. Mos kelishlik o'z ifodasini muvozanatli narxda topadi.

Oldingi bandlarda ko'rib chiqilgan talab va taklif egri chiziqlarini bitta grafikka joylashtirib bozor muvozanatli nuqtasini hosil qilamiz (5-chizma):

$T_b = T_f = N_m = M_m$, bu erda: $T_b$ – talab, $T_f$ – taklif, $N_m$ – muvozanatli narx, $M_m$ – tovarning muvozanatli miqdori.

Grafikda E nuqatga muvozanatli narx ($N_m$) va mahsulotning muozanatli miqdori ($M_m$) mos keladi. Ya'ni narx 250 so'm bo'lganda, xaridorlar mazkur tovar (un) dan 3 tonna sotib olishga, sotuvchilar esa 3 tonna unni bozorga chiqarishiga tayyor bo'ladi. 200 so'mlik narxda sotuvchilar va xaridorlar ahvoli butunlay o'zgaradi: sotuvchilar faqat 2 tonna unni sotishga, xaridorlar esa 5 tonna sotib olishga tayyor bo'ladi va hokazo.




**5-chizma. Muvozanatli narx.**

Grafikda narxning 350 so'm darajasidagi bozor holati tovarlar ortiqcha ishlab chiqarilishini ko'rsatadi va to'yingan bozorni ifodalaydi. Aksincha, 150 so'm darajasidagi bozor holatida tovar taqchilligi (defisit) vujudga keladi va taqchil tovar bozorini tavsiflaydi.

Muvozanatli narxni tushunib olish uchun vaqt omili katta ahamiyatga ega bo'ladi. Shu sababli, bozordagi bir zumlik, qisqa davrli va uzoq davrli muvozanatlik holatni farqlash zarur.

Bir zumlik muvozanat uchun taqdim qilinadigan tovarlarning o'zgarmas yoki doimiy miqdori xos. Bu ishlab chiqarishning bozor vaziyatiga tez, birdaniga moslasha olmasligi bilan bog'liq.

Qisqa davrli muvozanatlikni, ishlab chiqarish va taklifni vaqtinchalik amal qiluvchi omillardan foydalanish asosida ko'paytirish imkoniyatini taqozo qiladi.

Bunday vaqtinchalik omillarga ish vaqtidan tashqari, dam olish va bayram kunlari ishlash, ish smenasini ko'paytirishlar kiradi.

Uzoq davrli muvozanatlik o'zgarishi uzoq muddatli davrdagi omillardan foydalanishni taqozo qiladi. Bunda ishlab chiqarishni qayta qurollantirish, yangilash va qo'shimcha quvvatlarni vujudga keltirish bilan bog'liq investisiyalar haqida gap boradi. Bu davrda yangi korxonalarni qurish hamda mazkur bozorda yangi korxonalarning paydo bo'lishi ham mumkin bo'ladi.

Bozorning yuqorida bayon etilgan modeli statik model hisoblanadi, chunki u vaqtning qandaydir qat'iy belgilangan davri (masalan, yil, oy va h.k.)ni o'z ichiga oladi. Vaqt mobaynidagi uning o'zgaruvchilari o'rtasidagi aloqalar ko'rib chiqilmaydi.

Modelga talab, taklif va narxning vaqt mobaynidagi o'zaro bog'liqligining kiritilishi uning dinamik modelini tashkil etadi. Bunda amaldagi bozor narxi muvozanat narxiga muvofiq kelishi ham, kelmasligi ham mumkin. Umuman olganda, dinamik modelda vaqt o'tishi bilan talab va taklifning o'zaro nisbati saqlanib qolgani holda narxning muvozanatga intilishiga ko'ra 3 xil holat ro'y berishi mumkin:

1) vaqt o'tishi bilan muvozanat narxidan chetlanish darajasining kamayib borishi (6-chizma);

2) vaqt o'tishi bilan muvozanat narxidan chetlanish darajasining o'sib borishi (7-chizma);

3) narxning muvozanat narxi atrofida tebranib, umuman muvozanatga erishmasligi (8-chizma).

Bu holatlarning grafikdagi ko'rinishi xuddi o'rgimchakning to'ri shaklidagi chiziqlar hosil qilganligi uchun, odatda, iqtiso-

diyot nazariyasida «o'rgimchak to'ri shaklidagi model» deb ataladi.

Birinchi holatni ko'rib chiqamiz. 6-chizmadan ko'rinib turibdiki, narxning dastlabki $R_0$ darajasida talab juda past, taklif esa juda yuqori bo'ladi, ya'ni ishlab chiqaruvchilar mahsulot hajmini $Q_0$ darajasiga qadar yetkazishlari mumkin.

Biroq $Q_0$ miqdoridagi mahsulot bozorda o'z egasini topmaydi, sababi bunday hajmdagi mahsulotni sotib olishni rag'batlantirish uchun narx $P_1$ darajaga qadar pasayishi lozim. Narxning $P_1$ darajaga intilishi o'z navbatida taklif miqdorining ham $Q_1$ darajaga qadar qisqarishiga olib keladi. $Q_1$ miqdordagi mahsulotni sotib olish uchun xaridorlar o'rtasidagi raqobat uning narxini $P_2$ ga qadar o'sishiga ta'sir ko'rsatadi. Bunday narx darajasida esa ishlab chiqaruvchilar mahsulot hajmini $Q_2$ga qadar o'stirishlari mumkinki, bu o'sish narxning $P_3$ darajasiga tushishini keltirib chiqaradi. Shunday tarzda narx yo'nalishining spiralsimon tarzdagi harakati uni pirovardida muvozanat narxi $P_E$ ga olib keladi.




**6-chizma. Muvozanat tomon boruvchi «o'rgimchak to'ri shaklidagi model».**

7-chizmada yuqoridagi jarayonning teskari holati yuz beradi, ya'ni bunda muvozanat narxi yaqinidan boshlangan bozor narxi $P_0$ ning harakati pirovardida uning muvozanat nuqtasidan yanada uzoqlashishiga olib keladi.




**7-chizma. Muvozanatdan chetlanuvchi «o'rgimchak to'ri shaklidagi model».**

8-chizmadan ko'rinib turibdiki, o'zining harakatini $P_0$ darajasidan boshlagan bozor narxi mahsulot ishlab chiqirish hajmining $Q_0$ darajasiga qadar o'sishiga, buning natijasida esa narxning $P_1$ ga qadar pasayishiga olib keladi. Narxning pasayishi ishlab chiqarish hajmini $Q_1$ ga qadar pasaytirib, yana bozor narxining $P_0$ ga qadar ko'taradi. Shunday tarzda, bozor narxi muvozanat narxi atrofida goh ko'tarilib, goh pasayib, tebranib turaveradi.




**8-chizma. Muvozanat atrofida tebranuvchi «o'rgimchak to'ri shaklidagi model».**

Yuqorida ko'rib chiqilgan modellarning bunday bir-biridan farqlanishi talab va taklif egri chiziqlarining holatiga bog'liq.

Iste'molchining tovar narxlarining o'zgarishiga sezgirlik darajasini aniqlashda narxli egiluvchanlik tushunchasidan foydalaniladi. Ayrim mahsulotlar narxidagi uncha sezilarli bo'lmagan o'zgarishlar sotib olinadigan mahsulot miqdorida katta o'zgarishlar bo'lishiga olib kelishi mumkin. Bunday mahsulotlarga talab nisbatan egiluvchan deyiladi. Boshqa xil mahsulotlar narxidagi sezilarli o'zgarish xarid miqdorida faqat katta bo'lmagan o'zgarishlarga olib kelishi mumkin.

Talab hajmiga ta'sir qiluvchi boshqa omillar o'zgarmay qolgan sharoitda narxning 1% ga o'zgarishi talabning necha foizga o'zgarishini ifodalovchi ko'rsatkich **talabning narx bo'yicha egiluvchanligi ko'rsatkichi** deyiladi. Bu ko'rsatkich ko'pincha oddiy qilib talabning egiluvchanligi deb ataladi.

Talabning narx bo'yicha egiluvchanligi ($E_t$) darajasi quyidagi formula bo'yicha hisoblanadi:

$$E_t = \frac{\Delta Q}{\Delta P},$$

Bu erda: $\Delta Q$ – talab miqdorining foizli o'zgarishi;

$\Delta P$ – narxlarning foizli o'zgarishi.

Talab egiluvchanligini belgilab beruvchi bir qator omillar mavjud bo'ladi. Ularning asosiylari quyidagilar:

**1. Mahsulotlarning o'rnini bosuvchanligi.** Iste'molchiga biror mahsulotning o'rnini bosuvchi boshqa mahsulotlar ko'proq tavsiya qilinsa, unga talab shuncha egiluvchan bo'ladi. Masalan, sof raqobatli bozorda taklif qilinadigan mahsulotlarning juda ko'p o'rnini bosuvchilari mavjud bo'ladi, shu sababli, har bir alohida sotuvchi mahsulotlariga talab butunlay egiluvchan bo'ladi.

**2. Mahsulot qiymati (narxi)ning iste'molchi daromadidagi salmog'i.** Iste'molchi daromadida mahsulotlar narxi qanchalik katta o'rinni egallasa, unga talab shuncha yuqori egiluvchan bo'ladi. Masalan, daftar yoki qalam narxining 10 foizga o'sishi bir necha so'mni tashkil qiladi va bu talab bildirgan mahsulot miqdorida juda kam o'zgarish bo'lishiga olib keladi. Shu bilan birga, avtomobil yoki uy narxining 10 foizga o'sishi mos

ravishda 0,5 yoki 1,5 mln. so‘mni tashkil qiladi. Narxlarning bunday oshishi juda ko‘p oilalar bir necha yillik daromadining katta qismini tashkil qiladi va aytish mumkinki, bu sotib olinadigan mahsulot miqdorini sezilarli ravishda kamaytiradi.

**3. Mahsulotlarning iste'mol xususiyatlari.** Zeb-ziynat buyumlariga talab, odatda egiluvchan, hayotiy zarur buyumlarga esa talab noegiluvchan hisoblanadi. Masalan, non va elektr energiyasi zaruriy iste'mol buyumlari hisoblanadi, shu sababli, ular narxining oshishi non yoki elektr energiyasini iste'mol qilishning keskin kamayishiga olib kelmaydi. Boshqa tomondan zeb-ziynat buyumlariga narxlar oshganda ularni osonlik bilan iste'moldan chiqarib tashlash mumkin.

**4. Vaqt omili.** Qaror qabul qilish uchun vaqt oralig‘i qancha uzoq bo‘lsa, mahsulotga talab shuncha egiluvchan bo‘ladi. Masalan, agar mol go‘shtining narxi 10%ga ko‘tarilsa, iste'molchi uni xarid qilishni birdaniga qisqartirmasligi mumkin. Lekin bir qancha vaqt o‘tishi bilan u o‘zining moyilligini tovuq go‘shti yoki baliqqa o‘tkazishi mumkin.

Shuningdek, daromad bo‘yicha talab egiluvchanligi ham mavjud. Daromadlar ko‘payishi bilan tovar va xizmatlarga bo‘lgan talab ham oshadi. Bundan ko‘rinadiki, daromad talabga ta'sir ko‘rsatadi. Bu ta'sir darajasini aniqlash uchun daromad bo‘yicha talab egiluvchanligi ko‘rsatkichidan foydalaniladi.

Iste'molchi daromadining 1% ga o‘zgarishi talabning necha foizga o‘zgarishini ifodalovchi ko‘rsatkich **talabning daromad bo‘yicha egiluvchanligi ko‘rsatkichi** deyiladi va quyidagi formula yordamida aniqlanadi:

$$E_t = \frac{\Delta Q}{\Delta D},$$

Bu erda: ΔQ – talab miqdorining foizli o‘zgarishi;

ΔD – daromadning foizli o‘zgarishi.

Taklif hajmiga ta'sir qiluvchi boshqa omillar o‘zgarmay qolgan sharoitda, narxning 1%ga o‘zgarishi taklifning necha foizga o‘zgarishini ifodalovchi ko‘rsatkich **taklifning narx bo‘yicha egiluvchanligi ko‘rsatkichi** deyiladi. Bu ko‘rsatkich

ko'pincha oddiy qilib taklifning egiluvchanligi deb ham ataladi.

Taklifning narx bo'yicha egiluvchanligi ($E_{tf}$) darajasi quyidagi formula bo'yicha hisoblanadi:

$$E_{tf} = \frac{\Delta Q}{\Delta P},$$

Bu erda: $\Delta Q$ – taklif miqdorining foizli o'zgarishi;

$\Delta P$ – narxlarning foizli o'zgarishi.

Taklif egiluvchanligiga ta'sir ko'rsatuvchi muhim omil, mahsulotga narxning mavjud o'zgarishini hisobga olish uchun zarur bo'lgan vaqt oralig'i hisoblanadi. Ishlab chiqaruvchi narxning mavjud o'zgarishiga moslashish uchun qanchalik uzoqroq vaqtga ega bo'lsa, ishlab chiqarish hajmi shunchalik katta o'zgaradi va shunga mos ravishda taklifning egiluvchanligi ham yuqori bo'ladi. Biz yuqorida vaqt omilining juda qisqa, qisqaroq va uzoq muddatli davrlaridagi taklifning o'zgarishiga ta'sirini tahlil qilib bergan edik. Bu ta'sir taklifning egiluvchanligida ham o'z ahamiyatini saqlab qoladi.

## 4-§. Iste'molchi hatti-harakati nazariyasi

Hozirda iqtisodiyot nazariyasiga oid ko'plab darslik va o'quv qo'llanmalarda bozor talabining shakllanishi va namoyon bo'lishini iste'molchining hatti-harakati orqali tushuntirishga harakat qilinmoqda. Bunda oldindan g'arb adabiyotlarida mavjud bo'lib kelgan turli nazariyalardan foydalanib, iste'molchi hatti-harakati nazariyasi alohida yo'nalish sifatida bayon etilmoqda.[2] Talabalarni mazkur

---

[2] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamaeva. — 10-e izd., pererab. i dop. M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 2004, VI gl.; Kulikov L.M. Ekonomicheskaya teoriya: ucheb. M.: TK Vebli, Izd-vo Prospekt, 2005, V gl., 3-§; Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, X-XI glavi; Ekonomika: Uchebnik, 3-e izd., pererab. i dop./Pod red. d-ra ekon. nauk prof. A.S.Bulatova. — M.: Ekonomist, 2005, IX gl.; V.Ya.Ioxin. Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik / V.Ya.Ioxin. M.: Ekonomist, 2005, IX gl.; Kurs ekonomicheskoy teorii: Obshie osnovi ekonomicheskoy teorii. Mikroekonmika. Makroeksnomika. Osnovi nasionalnoy ekonomiki:

nazariyaning mohiyati bilan tanishtirish maqsadida uning asosiy tushunchalarini ko'rib chiqamiz.

Iste'molchining bozordagi hatti-harakati so'nggi qo'shilgan naflilik nazariyasi hamda iste'molchi tanlovi nazariyasi orqali izohlanadi. So'nggi qo'shilgan naflilik nazariyasining mazmuni bilan IV bobda batafsil tanishib chiqqan edik. Bu nazariya yordamida iste'molchining manfaati nuqtai-nazaridan uning afzal ko'rishi qoidalari bayon etiladi.

Agar naflilikka iste'molchi o'lchami bilan qaralsa, u iste'molchining biron-bir ne'matni iste'mol qilishidan olinadigan qoniqishni anglatadi. Iste'molchi tomonidan o'zi uchun turli tovarlarning naflilik darajasining baholanishi **iste'molchining afzal ko'rishi** deyiladi.

**Naflilik funksiyasi** ma'lum miqdordagi tovarlar nafliligini boshqa bir miqdordagi tovarlar nafliligi taqqoslashni bildiradi. Naflilikni mutloq ko'rsatkichlarda o'lchashning ahamiyati bo'lmay, iste'molchi tanlovini naflilik darajasining ketma-ket joylashuvi bilan izohlash mumkin. Bir to'plamdagi tovarlar nafliligi boshqasidan qay darajada afzalligini ko'rsatib berish mumkin emas.

Naflilik funksiyasi iste'mol qilinayotgan tovarlar (X,Y)dan olinayotgan naflilikning hosilasini ifodalaydi:

$$U(X,Y) = XY.$$

**So'nggi qo'shilgan naflilik** – muayyan ne'matning navbatdagi birligini iste'mol qilishdan olingan qo'shimcha naflilikdir. So'nggi qo'shilgan naflilik umumiy naflilikning o'sgan qismidan iborat ekan, u naflilik funksiyasining hosilasi hisoblanadi. Muayyan ehtiyojni qondiruvchi har bir navbatdagi ne'mat oldingisiga qaraganda kamroq naflilikka ega bo'ladi. Ne'matlarning cheklangan miqdori sharoitida esa doimo ehtiyojni eng kam darajada qondiruvchi «so'nggi nusxasi» mavjud bo'ladi.

So'nggi qo'shilgan naflilik pasayib borish tendensiyasiga ega bo'lib, bu iqtisodiy tamoyil sifatida ifoda etiladi. Mazkur tamoyilning mohiyati shundan iboratki, agar alohida olingan

---

Uchebnoe posobie / Pod red. d.e.n., prof. A.V.Sidorovicha. – M.: «Delo i Servis», 2001, VII-VIII glavi.

yakka iste'molchining holatidan kelib chiqilsa, ne'matlarni iste'mol qilish hajmining ko'payib borishi bilan, ma'lum vaqtdan boshlab, muayyan ne'matning navbatdagi birligini iste'mol qilishdan olingan qo'shimcha naflilik oldingisiga nisbatan kamayib boradi.

Kishi qanchalik ko'p miqdordagi tovarni iste'mol qilsa, u shunchalik ko'p yalpi naflilikka ega bo'ladi. **Yalpi (umumiy) naflilik** so'nggi qo'shilgan naflilik ko'rsatkichlarini jamlash orqali aniqlanadi. Agar iste'molchi manfiy so'nggi qo'shilgan naflilikka ega bo'lsa, u holda yalpi naflilik kamayadi.

So'nggi qo'shilgan naflilikning pasayib borish qonunini iste'mol qilingan muzqaymoq misolida 3-jadval orqali ifodalash mumkin.

**3-jadval**

**Muzqaymoq iste'mol qilishdan olingan so'nggi qo'shilgan va yalpi naflilik**

| Iste'mol qilingan muzqaymoqlar soni | So'nggi qo'shilgan naflilik (MU) | Yalpi naflilik (U) |
|---|---|---|
| 0 | - | 0 |
| 1 | 4 | 4 |
| 2 | 3 | 7 |
| 3 | 2 | 9 |
| 4 | 1 | 10 |
| 5 | 0 | 10 |
| 6 | -3 | 7 |

Jadvaldan ko'rinadiki, musbat ishorali so'nggi qo'shilgan nafiilikning oshib borishi bilan, yalpi naflilik miqdori o'sib bormoqda. Biroq, bu o'sish sur'ati muzqaymoqlarning navbatdagi soni qo'shilishi bilan pasayib bormoqda. Manfiy ishorali so'nggi qo'shilgan naflilik yalpi naflilikning qisqarishiga olib kelmoqda.

Iste'molchi tovarlarning turli to'plamini xarid qilishda doimo **naflilikni maksimallashtirish qoidasiga** amal qiladi. Bu qoidaning mazmuni quyidagicha bayon etiladi: iste'molchi o'zining daromadini shunday sarflashi kerakki, daromad to'liq

sarflangan holatda tovarni xarid qilishdan olingan so'nggi qo'shilgan naflilikning tovar narxiga nisbati barcha tovarlar uchun bir xil qiymatga ega bo'lishi lozim, ya'ni:

$$\frac{MU_x}{P_x} = \frac{MU_y}{P_y},$$

bu erda: $MU$ – $X$ va $Y$ tovarlarning so'nggi qo'shilgan naflilígi; $P$ – ularning narxi.

Bu qoida oldingi bobda ko'rib chiqilgan Gossenning ikkinchi qonuniga muvofiq tushadi hamda **iste'molchining muvozanatli holatini** ifodalaydi.

Iste'molchi o'zining o'z didi va ruhiyatiga ko'ra turli xil tovarlar to'plamini ma'qul ko'rishi mumkin. Bunda u tovarlarning ma'lum bir to'plamini boshqa biriga taqqoslab ko'radi. Iste'molchi tanlovini tushuntirishda befarqlik egri chizig'i muhim rol o'ynaydi.

**Befarqlik egri chizig'i** ehtiyojlarni bir xil darajada qondirilishini ta'minlovchi iste'mol to'plamlari yig'indisini namoyon etadi. Ya'ni iste'molchi uchun befarqlik egri chizig'ida joylashgan tovarlar to'plamini tanlashda farq mavjud bo'lmaydi.

Befarqlik egri chizig'i pasayib boruvchi ko'rinishda bo'ladi. Befarqlik egri chizig'ining pasayib borishi shu bilan izohlanadiki, tanlanishi lozim bo'lgan har ikkala tovar ham iste'molchi uchun nafli hisoblanadi. Shunga ko'ra, bir tovarlar to'plami (masalan, A)dan boshqa bir tovarlar to'plami (masalan, Bga) tomon harakat qilib, iste'molchi naflilik miqdorini oshiradi. Biroq, ayni paytda xuddi shuncha miqdordagi naflilikka ega bo'lgan A tovardan voz kechadi. Qisqasi, B tovar qanchalik ko'p bo'lsa, A tovar shunchalik oz bo'ladi, chunki A va B tovarlar o'rtasida teskari aloqa mavjud. O'zgaruvchilari o'rtasida teskari aloqa mavjud bo'lgan har qanday egri chiziq esa pasayib boruvchi ko'rinishda bo'ladi.

Agar iste'molchining A va B tovarlarning barcha to'plamlari bo'yicha afzal ko'rishlarini egri chiziqlar orqali tasvirlansa, **befarqlik kartasi** hosil bo'ladi. Har bir befarqlik egri chizig'i kishi har biriga bir xilda qaraydigan tovarlar to'plamini ifodalaydi. 9-chizmada befarqlik kartasining bir qismini aks ettiruvchi uchta befarqlik egri

chizig'i tasvirlangan. $I_3$ befarqlik egri chizig'i ehtiyojlarni qondirilishining eng yuqori darajasini aks ettiradi.

Ehtiyojlarning har bir darajasiga ko'ra, cheksiz befarqlik egri chizig'i mavjud bo'lishi mumkin. Biz sodda ko'rinishda faqat uchta egri chiziqni ifodaladik. Bu uch egri chiziq tovarlar to'plamining ranjirovkasi (tartibini) ta'minlaydi. Ranjirlash to'plamlarni afzallikning eng yuqori darajasidan, eng kam tomonga yo'naltirilgan tartibda qo'yib chiqadi. Biroq, bu tartib bir to'plamning boshqa biridan nechog'liq afzalligini ko'rsatib bera olmaydi.

Iste'molchi xatti-harakatini tushunishda **iste'molchi byudjetining cheklanganligi** muhim ahamiyat kasb etadi. Byudjet cheklanganligi iste'molchining muayyan pul daromadlari mavjudligi sharoitida narxlarning muayyan darajasida u yoki bu turdagi tovarlarning ma'lum cheklangan miqdorini sotib olish imkoniyati orqali ifodalanadi. Iste'molchi byudjetining cheklanganligini grafikda ikki turdagi tovarni sotib olishning turli kombinasiyalarini ko'rsatuvchi **byudjet chizig'i** shaklida ham aks ettirish mumkin.




**9-chizma. Befarqlik kartasi.**

Iste'molchi byudjeti chizig'ining holatiga uning daromadlari va tovarlar narxining o'zgarishi ta'sir ko'rsatishi mumkin.

Misol uchun, iste'molchi daromadining muayyan miqdorida 20 birlik A tovar yoki 10 birlik B tovar sotib olish mumkin bo'lsin (10-chizma). Birdaniga sotib olinishi mumkin bo'lgan har ikkala

tovarning turli kombinasiyalari G byudjet chizig'ida joylashadi. Agar iste'molchining daromadi 2 baravar oshsa, u holda uning byudjet chizig'i ham tegishli ravishda $G_1$ holatiga siljiydi. Aksincha, daromadning kamayishi, byudjet chizig'ining ham qisqarishiga va $G_2$ holatiga siljishiga olib keladi.

O'z navbatida narxning o'zgarishi ham byudjet chizig'idagi turli o'zgarishlarni keltirib chiqaradi (11-chizma). Jumladan:

1) B tovar narxining pasayishi byudjet chizig'i burchagining o'zgartirgan holda, yangi chiziq hosil bo'lishiga olib keladi (M chiziq);

2) B tovar narxining oshishi byudjet chizig'i burchagining o'zgargan holda yangi chiziq hosil bo'lishiga olib keladi (N chiziq):

3) A va B tovarlar narxi ilgarigi nisbat saqlangan holda oshsa, u holda eski chiziqqa parallel bo'lgan yangi chiziq hosil bo'ladi (L chiziq).




**10-chizma. Daromad o'zgarishining byudjet chizig'iga ta'siri.**




**11-chizma. Narx o'zgarishining byudjet chizig'iga ta'siri.**

Iqtisodiyot nazariyasida iste'molchi tanlovini o'rganishda mazkur tanlov oqilona ravishda amalga oshiriladi va quyidagi shartlar ta'minlanadi, deb taxmin qilinadi:

1) mavjud va cheklangan byudjetdan to'liq foydalaniladi;
2) ehtiyojlar maksimal darajada qondiriladi.

Maqbul tanlov ham quyidagi shartlarni keltirib chiqaradi:

Birinchidan, tanlov nuqtasining byudjet chizig'ida yotishi. Iste'molchi amalda barcha daromadini iste'molga sarflamay, ma'lum qismini kelgusidagi iste'molga qoldirsa-da, nazariy jihatdan biz uni barchasi sarflanadi, deb faraz qilamiz. Agar nuqta byudjet chizig'idan chapda yotsa, – uning to'liq sarflanmaganligini, o'ngda yotsa – imkoniyat darajasidan chetda ekanligini tushunamiz.

Ikkinchidan, tanlangan iste'mol tovarlari to'plami eng ma'qul ko'rilgan kombinasiyada bo'lishi lozim.




**12-chizma. Iste'molchining optimal tanlovi.**

12-chizmada uchta befarqlik egri chizig'i ifodalangan bo'lib, ular iste'molchiga turli darajadagi qoniqish beradi: $I_3$ – eng yuqori darajadagi qoniqish; $I_2$ – o'rtacha qoniqish; $I_1$ – eng kam qoniqish. Har bir egri chiziqda iste'molchi tanlovini ifodalovchi bittadan nuqta joylashgan: $I_1$ da – C; $I_2$ da – D; $I_3$ da – F nuqtalar. Iste'molchining C nuqtani tanlashi oqilona emas, chunki D nuqta unga nisbatan ko'proq ehtiyojni qondiradi; F nuqta eng ko'p ehtiyojni qondirishi mumkin, biroq u byudjet imkoniyatidan tashqarida hisoblanadi.

D nuqtada iste'molchi ehtiyojlarining qondirilishi maksimumlashadi, chunki bu nuqta ehtiyojlarning maksimal qondirilishini ta'minlovchi tovar va xizmatlar to'plami eng ko'p qoniqish beruvchi befarqlik egri chizig'ining byudjet chizig'i bilan kesishgan joyida yotadi.

## Xulosalar

1. Iqtisodiyotni boshqarishning bozor mexanizmi – iqtisodiy tizimning samarali va moslashuvchan dastagidir. Bozor mexanizmining o'ziga xos xususiyati shundaki, uning har bir unsur narx bilan chambarchas bog'liqdir. Ayniqsa, narxning talab va taklif hajmiga ta'siri hamda ularning o'zaro aloqador-

ligi bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqaruvchilar va iste'molchilarning faoliyatini belgilab beradi.

2. Talab – ehtiyojning pul bilan ta'minlangan qismidir. Talab qonuniga muvofiq narxning o'sib borishi talabning qisqarishiga olib keladi, talabning kengayishi esa narxning o'sishiga olib keladi. Shuning uchun narx (mustaqil o'zgaruvchi) bilan talab (tobe' o'zgaruvchi) o'rtasida teskari bog'liqlik mavjud.

3. Talab ikki xil yo'nalishda o'zgaradi: biri talab hajmining o'zgarishi bo'lib, talab egri chizig'i bo'ylab harakatlansa, ikkinchisi talab xususiyatning o'zgarishi bo'lib, talab egri chizig'ining o'zini o'ngga yuqoriga yoki chapga pastga qarab siljitadi.

4. Taklif ishlab chiqaruvchilarning bozorga sotishga chiqargan tovarlari miqdori bo'lib, tovarlar miqdori ishlab chiqarish bilan belgilanadi, ammo aynan unga bog'liq emas, chunki zaxira, eksport va import omillari ham taklif qilinadigan tovarlar mikdoriga ta'sir ko'rsatadi. Taklif bilan narx o'rtasida to'g'ri bog'liqlik mavjud, narxlarning o'sishi taklifning o'sishiga olib keladi va aksincha.

5. Talab va taklifning o'zaro ta'siri natijasida bozor muvozanati vujudga keladi. Bozor muvozanati – talab hajmining taklif hajmiga mos kelishidir. Bunday mos kelishlik bozorda muvozanatli narxni yoki bozor narxini shakllantiradi.

6. Bozordagi bir zumlik, qisqa davrli va uzoq davrli muvozanatlik holatni farqlash zarur.

Bir zumlik muvozanat uchun taqdim qilinadigan tovarlarning o'zgarmas yoki doimiy miqdori xos. Bu ishlab chiqarishning bozor vaziyatiga tez, birdaniga moslasha olmasligi bilan bog'liq.

Qisqa davrli muvozanatlikni, ishlab chiqarish va taklifni vaqtinchalik amal qiluvchi omillardan foydalanish asosida ko'paytirish imkoniyatini taqozo qiladi.

Bunday vaqtinchalik omillarga ish vaqtidan tashqari, dam olish va bayram kunlari ishlash, ish smenasini ko'paytirishlar kiradi. Qisqa davrli muvozanatlikda taklif hajmining oshganligi munosabati bilan bir zumlik muvozanat holatida o'rnatilgan narxga nisbatan past narx o'rnatiladi.

Uzoq davrli muvozanatlik o'zgarishi uzoq muddatli davrdagi omillardan foydalanishni taqozo qiladi. Bunda ishlab chiqarishni qayta qurollantirish, yangilash va qo'shimcha quvvatlarni vujudga keltirish bilan bog'liq investisiyalar haqida gap boradi. Bu davrda yangi korxonalarni qurish hamda mazkur bozorda yangi korxonalarning paydo bo'lishi ham mumkin bo'ladi. Uzoq davrli muvozanatlikda qisqa davrga nisbatan past narx o'rnatiladi.

7.Xo'jalik amaliyoti uchun bozor sub'ektlarining narx o'zgarishiga bo'lgan munosabatini ifodalovchi talab va taklif egiluvchanligi tushunchasi muhim ahamiyat kasb etadi. Talab egiluvchanligi ko'rsatkichi asosida ishlab chiqaruvchilar yalpi tushum miqdorini oson aniqlab olishlari mumkin. Agar talab egiluvchan bo'lsa, narx bilan yalpi tushum qarama-qarshi tomon harakatlanadi, talab noegiluvchan bo'lsa, harakat bir tomonlama bo'ladi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Talab – iste'molchi ma'lum vaqtda narxlarning har bir darajasida sotib olishga qodir bo'lgan tovarlar va xizmatlar miqdoridir.

Talab egri chizig'i – grafikda narx va talabning hajmi o'rtasidagi teskari bog'liqlikni ko'rsatadi.

Talab qonuni – tovarlar narxi bilan uning sotib olinadigan miqdori o'rtasidagi teskari yoki qarama-qarshi bog'liqlikni ifodalaydi.

Taklif – ishlab chiqaruvchi ma'lum vaqtda ishlab chiqarishga qodir bo'lgan, narxning har bir darajasida bozorga sotishga chiqaradigan tovarlar miqdoridir.

Taklif egri chizig'i – narx va taklifning hajmi o'rtasidagi to'g'ridan-to'g'ri bog'liqlikning grafikdagi tasviridir.

Taklif qonuni – narx bilan sotishga chiqariladigan tovarlar miqdori o'rtasidagi bevosita yoki to'g'ridan-to'g'ri bog'liqlikni ifodalaydi.

Taklif (talab) ning egiluvchanligi – narx 1% o'zgarganda talab necha foiz o'zgarishini ko'rsatadi. Bu talabning narx bo'yicha o'zgaruvchanligi ham deyiladi.

Daromad samarasi – narx pasayganda iste'molchi pul daromadlarining sotib olish layoqatining ortishidir.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Talab qonunini tushuntiring. Talabga qanday omillar ta'sir qiladi? Bu omillardan har biri o'zgarsa, talab egri chizig'ida qanday o'zgarish ro'y beradi?

2. Taklif qonunini tushuntiring. Taklifga qanday omillar ta'sir qiladi? Bu omillardan har biri o'zgarsa, talab egri chizig'ida qanday o'zgarish ro'y beradi?

3. Don birjasida bug'doyga bo'lgan talab va taklifning umumiy hajmi quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi deb faraz qilamiz:

| Talab, ming sentner hisobida | Bir sentner narxi (so'm) hisobida | Taklif ming sentner hisobida | Ortiqcha (+) yoki kam (-) |
|---|---|---|---|
| 85 | 3400 | 72 | |
| 80 | 3700 | 73 | |
| 75 | 4000 | 75 | |
| 70 | 4300 | 77 | |
| 65 | 4600 | 79 | |
| 60 | 4900 | 81 | |

a) Bozor narxi yoki muvozanatli narx qanday bo'ladi?

Bug'doyning muvozanatli miqdori qancha? 4-ustunni to'ldiring va natijalarini tushuntirib bering; b) shu ma'lumotlardan foydalanib bug'doyga bo'lgan talab va taklifning grafik shaklidagi tasvirini bering. Muvozanatli narx va muvozanatli miqdorni aniqlang; v) nima uchun 3400 so'm bu bozorda muvozanatli narx bo'la olmaydi? 4900 so'm-chi? g) Endi davlat bug'doyning eng yuqori narxini 3700 so'm qilib belgiladi deb faraz qilamiz. Bunday

narx qanday oqibatlarga olib kelishini batafsil tushuntiring. O'z javoblaringizni grafikda tasvirlang.

4.Talab va taklifning quyidagi o'zgarishlarining har biri raqobatli bozorda muvozanatli narx va mahsulotlarning muvozanatli miqdoriga qanday ta'sir ko'rsatadi? Javoblaringizning to'g'riligini tekshirish uchun talab va taklif diagrammasidan foydalaning.

a) taklif qisqaradi, talab esa o'zgarishsiz qoladi; b) talab qisqaradi, taklif esa o'zgarishsiz qoladi; v) taklif ko'payadi, talab esa o'zgarishsiz qoladi; g) talab ortadi va taklif ham ko'payadi; d) talab ortadi, taklif esa o'zgarishsiz qoladi; e) taklif ko'payadi, talab esa qisqaradi; j) talab ortadi, taklif esa qisqaradi; z) talab qisqaradi va taklif ham qisqaradi.

# VIII BOB. RAQOBAT VA MONOPOLIYA

Bozor iqtisodiyoti o'zining yetuklik darajasi va rivojlanish xususiyatlaridan qat'i nazar, raqobatning mavjud bo'lishini taqozo qiladi. Shuningdek, bozor iqtisodiyoti rivojlanib borishi bilan raqobatchilik munosabatlari ham takomillashib, o'z shakllarini o'zgartirib boradi. Mamlakatimiz Prezidenti I.A.Karimov raqobatning bozor iqtisodiyotidagi ahamiyatini ko'rsatib: «Raqobat bo'lmasa, bozor iqtisodiyotini barpo etib bo'lmaydi. Raqobat – bozorning asosiy sharti, aytish mumkinki, uning qonunidir»[1], deb ta'kidlaydi. Bu muhim amaliy ahamiyatga ega bo'lgan jihatlarni yoritib berish mazkur bobning asosiy vazifasi hisoblanadi.

## 1-§. Raqobatning mohiyati, shakllari va usullari

Raqobat bozor iqtisodiyotining va umuman tovar xo'jaligining eng muhim belgisi, uni rivojlantirish vositasi hisoblanadi.

Raqobatning iqtisodiy mazmunini tushunib olish unga turli tomondan yondashishini talab qiladi. **Mustaqil tovar ishlab chiqaruvchilar** (korxonalar) o'rtasidagi raqobat tovarlarni qulay sharoitda ishlab chiqarish va yaxshi foyda keltiradigan narxda sotish, umuman, iqtisodiyotda o'z mavqyeini mustahkamlash uchun kurashdan iborat. Bunda ular kerakli ishlab chiqarish vositalari, xom ashyo va materiallar sotib olish, ishchi kuchini yollash uchun ham kurashadi. Ishlab chiqaruvchilar o'rtasidagi raqobat pirovardida iste'molchilarni o'ziga jalb etish uchun kurashni ham anglatadi.

**Resurslarni yetkazib beruvchilar** o'zlarining iqtisodiy resurslarini (kapital, yer-suv, ishchi kuchi) yuqori narxlarda

[1] I.A.Karimov. O'zbekiston XXI asrga intilmoqda. T.: «O'zbekiston», 1999, 34-bet.

sotish uchun raqobatlashadilar. Ishlab chiqaruvchilar va resurslarni yetkazib beruvchilar o'rtasidagi raqobat bozor munosabatlari rivojlangan, iqtisodiyot to'liq erkinlashgan sharoitda yorqin namoyon bo'ladi.

Raqobat **iste'molchilar o'rtasida** ham yuz beradi: ular tovarlarni qulay va arzon narxlarda sotib olishga harakat qiladilar, ya'ni xaridor har bir sarflangan pul birligi evaziga ko'proq naflilikka ega bo'lishga harakat qiladi. Arzon va sifatli tovarni sotib olish uchun kurashadi.

Shunday qilib, raqobat ko'p qirrali iqtisodiy hodisa bo'lib, u bozorning barcha sub'yektlari o'rtasidagi murakkab munosabatlarni ifodalaydi. **Raqobat** – bozor subyektlari iqtisodiy manfaatlarining to'qnashuvidan iborat bo'lib, ular o'rtasidagi yuqori foyda va ko'proq naflilikka ega bo'lish uchun kurashni anglatadi.

Bu munosabatlarni qiymatning mehnat va naflilik nazariyalarini sintez qilish usulini davom ettirgan holda quyidagi ko'rinishda ifodalash mumkin (1-chizma).




**1-chizma. Raqobat ishtirokchilarining asosiy maqsadlari.**

Chizmadan ko'rinadiki, ishlab chiqaruvchilar o'rtasida sarflangan xarajatlarining har bir birligi evaziga ko'proq foyda olish uchun kurash boradi. Mana shu foyda orqasidan quvish natijasida ular orasida tovarlarni sotish doiralari, ya'ni qulay

bozorlar, arzon xom ashyo, va arzon ishchi kuchi, energiya manbalari uchun kurash boradi.

O'z navbatida xaridorlar, ya'ni iste'molchilar sarflagan har bir so'm xarajati evaziga ko'proq naflilikka ega bo'lish uchun kurashadilar, ularning har biri arzon hamda sifatli tovar va xizmatlarga ega bo'lishga harakat qiladilar.

Ishlab chiqaruvchilarning faoliyat ko'rsatuvchi tadbirkor va mulk egasi sifatida erkin hamda mustaqil bo'lishi raqobatning iqtisodiy asosini tashkil etadi. Chunki har bir mulk egasining o'z manfaati bo'lib, ular shu manfaatga erishish uchun intiladi. Mulk egasining tovar ishlab chiqarish va barcha boshqa sohalardagi faoliyati shu manfaatga bo'ysundirilgan bo'ladi. Bu jihatdan qaraganda raqobat erkin iqtisodiy faoliyat qiluvchi subyektlar manfaatlarining to'qnashuvidan iborat bo'lishini aniq tavsiflaydi. Raqobat mavjud bo'lishining boshqa sharti tovar-pul munosabatlarining ma'lum darajada rivojlangan bozor tizimida amal qilishidir.

Aksariyat holatlarda raqobatni bevosita tovarlar yoki tarmoqlar o'rtasidagi kurash sifatida ta'riflaydilar: «Tovarlar hamda ularning ishlab chiqaruvchilari – firmalar, tarmoqlar, mamlakatlar o'zaro raqobatlashadilar. Shunga ko'ra, raqobat va raqobatbardoshlikni ham tovarlar, ham tovar ishlab chiqaruvchilarga nisbatan ko'rib chiqish mumkin».[2]

Shu o'rinda raqobatning tovarlar o'rtasidagi o'zaro munosabat sifatida qaralishi ilmiy jihatdan noto'g'ri deb hisoblaymiz. Ma'lumki, iqtisodiyot nazariyasi fan sifatida kishilar o'rtasidagi iqtisodiy munosabatlarni o'rganadi. Raqobat kurashi ham, yuqorida qayd etilganidek, shunday munosabatlardan biri bo'lib hisoblanadi. Tovarlar esa, o'zida qiymat va naflilikni mujassamlashtiruvchi mehnat mahsuli sifatida o'zaro munosabatga kirisha olmaydilar. Faqat kishilar o'rtasidagi raqobat munosabatlarini namoyon etishda vositachilik rolini o'ynaydilar.

Ma'lumki, kurash – bu o'z manfaatini himoya qilish, raqibni yengib chiqish hamda g'olib bo'lish uchun harakat, turli

---

[2] I.Pugach. Reputatsiya i torgovaya marka kak instrumenti ukrepleniya konkurentosposobnosti. Ekonomicheskoye obozreniye, №1, 2003, 16-bet.

vosita va usullarni ishga solish demakdir. Tovarlar esa, raqobat jarayonida o‘zlarining raqobatbardoshlik xususiyatlarini bevosita o‘zgartira olmaydilar, ya'ni kurasha olmaydilar. Ularning bu jarayondagi ishtiroki passiv hisoblanadi. Tovarlarning raqobat kurashida yengib chiqishi ular ishlab chiqaruvchilarining xatti-harakati va salohiyatiga bog‘liq bo‘ladi. Shundan kelib chiqqan holda, firma va tarmoqlar, qolaversa, mamlakatlar o‘rtasidagi raqobat ham pirovardida ularning tarkib toptiruvchilari hisoblangan tovar ishlab chiqaruvchilar va iste’molchilar o‘rtasidagi raqobat orqali namoyon bo‘ladi.[3]

Raqobatning mazmuni uning vazifalarini ko‘rib chiqish orqali yanada kengroq namoyon bo‘ladi.

Hozirgi bozor iqtisodiyotida raqobatning quyidagi asosiy vazifalarini ajratib ko‘rsatish mumkin:

1)tartibga solish vazifasi;
2)resurslarni joylashtirish vazifasi;
3)innovatsion vazifa;
4)moslashtirish vazifasi;
5)taqsimlash vazifasi;
6)nazorat qilish vazifasi.

Raqobatning **tartibga solish vazifasi** ishlab chiqarishni talab (iste’mol)ga muvofiqlashtirish maqsadida taklifga ta'sir o‘tkazishdan iborat. Aynan shu vazifa yordamida iqtisodiyotda taklifning talab orqali, ishlab chiqarish tarkibi va hajmining yakka tartibdagi hamda ijtimoiy ehtiyojlar orqali belgilanishiga erishiladi, ya'ni iqtisodiyot bozor qonunlari asosida tartibga solinadi.

Raqobatning **resurslarni joylashtirish vazifasi** ishlab chiqarish omillarini ular eng ko‘p samara beradigan korxona, hudud va mintaqalarga oqilona joylashtirish imkonini tug‘diradi.

Raqobatning **innovatsion vazifasi** fan-texnika taraqqiyoti yutuqlariga asoslanuvchi hamda bozor iqtisodiyoti subyektlarining rivojlanishini taqozo etuvchi turli ko‘rinishdagi yangiliklarning joriy etilishini anglatadi.

---

[3] D. Sh. Bobobekovaning ilmiy tadqiqot materiallaridan foydalanildi.

Raqobatning **moslashtirish vazifasi** korxona (firma)larning ichki va tashqi muhit sharoitlariga ratsional tarzda moslashishiga yo'naltirilgan bo'lib, ularning shunchaki o'zini-o'zi saqlab, iqtisodiy jihatdan yashab qolishidan xo'jalik faoliyati sohalarining ekspansiyasi (kengayishi)ga o'tishini bildiradi.

Raqobatning **taqsimlash vazifasi** ishlab chiqarilgan ne'matlar yalpi hajmi (yalpi ichki mahsulot)ning iste'molchilar o'rtasida taqsimlanishiga bevosita va bilvosita ta'sir o'tkazadi.

Nihoyat, raqobatning **nazorat qilish vazifasi** bozordagi ba'zi ishtirokchilarning boshqa bir ishtirokchilar ustidan monopolistik hukmronlik o'rnatishiga yo'l qo'ymaslikka yo'naltiriladi.

Raqobat kurashining mazmuni to'g'risida to'laroq tushunchaga ega bo'lish uchun uning asosiy shakllari va belgilarini ko'rib chiqish zarur.

Iqtisodiy adabiyotlarda bir tarmoq ichidagi raqobatning to'rt shakli alohida ajratilib ko'rsatiladi. Bular erkin raqobat, monopolistik raqobat, monopoliya va oligopoliyadir.

**Erkin raqobat** sharoitida bir xil mahsulot ishlab chiqaruvchi tarmoqda juda ko'p sonli korxonalar mavjud bo'ladi. Yuqori darajada tashkil qilingan bozorda ko'plab sotuvchilar o'zlarining mahsulotlarini taklif qiladilar.

Erkin raqobatli bozorda alohida korxonalar mahsulot narxi ustidan sezilarsiz nazoratni amalga oshiradi. Chunki har bir korxonada umumiy ishlab chiqarish hajmi uncha katta bo'lmaydi. Shu sababli alohida korxonada ishlab chiqarishning ko'payishi yoki kamayishi umumiy taklifga, demak, mahsulot narxiga sezilarli ta'sir ko'rsatmaydi.

Erkin raqobat sharoitida yangi korxonalar tarmoqqa erkin kirishi, tarmoqda mavjud bo'lgan korxonalar esa, uni bemalol tashlab chiqishi mumkin. Xususan, yangi korxonalarning paydo bo'lishi va ularning raqobatli bozorda mahsulotlarini sotishga huquqiy, texnologik, moliyaviy va boshqa jiddiy iqtisodiy to'siqlar bo'lmaydi.

**Sof monopoliyada** tarmoq bitta firmadan iborat bo'lishi sababli, u mavjud mahsulot (xizmat)ning yagona ishlab chiqaruvchisi hisoblanadi va yakkahukmronlik shakllanadi.

Monopoliya sharoitida firma narx ustidan sezilarli nazoratni amalga oshiradi. Buning sababi oddiy. U mahsulot (xizmat)ning yagona ishlab chiqaruvchisi hisoblanadi va demak, taklifning umumiy hajmi ustidan nazorat qiladi.

**Monopolistik raqobat** o'z ichiga ham monopoliya, ham raqobat unsurlarini oladi. Bunda tarmoqdagi bir turdagi mahsulotning o'nlab ishlab chiqaruvchilari bir-birlari bilan qulay narx hamda ishlab chiqarish hajmiga erishish borasida raqobatlashadilar. Biroq, ayni paytda, har bir ishlab chiqaruvchi o'z mahsulotini tabaqalashtirish, ya'ni shu turdagi boshqa mahsulotlardan qaysi bir jihati (sifat darajasi, shakli, qadoqlanishi, sotish sharoitlari va h.k.) bo'yicha farqlantirish orqali uning monopol ishlab chiqaruvchisiga aylanadi.

**Oligopoliya** – tarmoqda u qadar ko'p bo'lmagan korxonalar-ning mavjud bo'lishi va hukmronlik qilishidir. Bu oligopoliyaning eng muhim belgisidir. Qaysi tovarlar va xizmatlar bozorida nisbatan kam sonli ishlab chiqaruvchilar hukmronlik qilsa, shu tarmoq oligopolistik tarmoq hisoblanadi.

Oligopolistik tarmoq bir xil yoki tabaqalashgan mahsulot ishlab chiqarishi mumkin. Ko'pchilik sanoat mahsulotlari: po'lat, mis, alyuminiy, qo'rg'oshin, temir va shu kabilar – fizik ma'noda bir turdagi mahsulotlar hisoblanadi va oligopoliya sharoitida ishlab chiqariladi. Iste'molchilik tovarlari: avtomobillar, yuvish vositalari, sigaretlar, maishiy elektr buyumlari va shu kabilarni ishlab chiqaruvchi tarmoqlar tabaqalashagan oligopoliya hisoblanadi.

Oligopoliya sharoitida korxonalar o'rtasidagi raqobat o'zaro bog'liq bo'ladi. Oligopolistik tarmoqda hech qaysi firma o'zining narx siyosatini mustaqil o'zgartirishga botina olmaydi.

Biz qarab chiqqan raqobatning to'rt shaklini har biri milliy iqtisodiyotda alohida-alohida, ya'ni sof holda uchramaydi. Iqtisodiyot sohalarini batafsil o'rganish, cheksiz ko'p, har xil raqobatli vaziyatlar mavjudligi sharoitida, ikkita bir xil tarmoqni topish qiyinligini ko'rsatadi.

Hozirda turli darajadagi monopolistik tuzilmalar rivojlanib borishi bilan ular o'rtasidagi raqobatning shakllari ham turli ko'rinishlarda namoyon bo'lmoqda. Jumladan, turli monopollashuv darajasidagi tuzilmalar o'rtasida mavjud bo'lishiga ko'ra quyidagi raqobat turlarini ajratib ko'rsatish mumkin:

1) monopollashmagan korxonalar o'rtasidagi raqobat;

2) monopoliyalar hamda monopolistik birlashmalarga kirmagan ishlab chiqaruvchilar o'rtasidagi raqobat;

3) turli monopoliyalar o'rtasidagi raqobat;

4) monopolistik birlashmalarning o'zini ichidagi raqobat.

O'z miqyosiga ko'ra raqobat ikki turga-tarmoq ichidagi va tarmoqlararo raqobatga bo'linadi.

**Tarmoqlar ichidagi raqobat** ishlab chiqarish va sotishning qulayroq sharoitiga ega bo'lish, qo'shimcha foyda olish uchun bir tarmoq korxonalari o'rtasida boradi. Har bir tarmoqda texnika bilan ta'minlanish va mehnat unumdorligi darajasi turlicha bo'lgan korxonalar borligi sababli ularda ishlab chiqarilgan tovarlarning individual (alohida) qiymati bir xil bo'lmaydi.

Tarmoq ichidagi raqobat tovarlarning ijtimoiy qiymatini, boshqacha aytganda, bozor qiymatini aniqlaydi va belgilaydi. Bu qiymat, odatda, o'rtacha sharoitda ishlab chiqarilgan va muayyan tarmoq tovarlarining anchagina qismini tashkil etadigan tovarlarning qiymatiga mos keladi.

Tarmoqlar ichidagi raqobat natijasida texnikaviy darajasi va mehnat unumdorligi yuqori bo'lgan korxonalar qo'shimcha foyda oladilar va aksincha, texnika jihatdan nochor korxonalar esa, o'zlarida ishlab chiqarilgan tovar qiymatining bir qismini yo'qotadilar va zarar ko'radilar.

**Tarmoqlararo raqobat** turli tarmoq korxonalari o'rtasida eng yuqori foyda me'yorini olish uchun olib boriladigan kurashdan iborat. Bunday raqobat foyda me'yori kam bo'lgan tarmoqlardan foyda me'yori yuqori tarmoqlarga kapitallarning oqib o'tishiga sabab bo'ladi. Yangi kapitallar ko'proq foyda keltiruvchi sohalarga intilib, ishlab chiqarishning kengayishiga, taklif ko'payishiga olib keladi. Shu asosda, narxlar pasaya

boshlaydi. Shuningdek, foyda me'yori ham pasayadi. Kam foyda keltiruvchi tarmoqlardan kapitalning chiqib ketishi teskari natijaga olib keladi: bu yerda ishlab chiqarish hajmi o'zgaradi, tovarlarga bo'lgan talab ular taklif qilishidan oshib ketadi, buning oqibatida narxlar ko'tariladi, shu bilan birga foyda me'yori oshadi. Natijada tarmoqlararo raqobat obyektiv ravishda qandaydir dinamik muvozanatni keltirib chiqaradi. Bu muvozanat kapital qayerga sarflanganligidan qat'i nazar, teng kapital uchun teng foyda olinishiga intilishni ta'minlaydi. Demak, tarmoqlararo raqobat kapital qaysi tarmoqqa kiritilmasin, xuddi shu tarmoq foyda me'yorlarini o'rtacha foyda me'yoriga «baravarlashtiradi».

Shuningdek, iqtisodiy adabiyotlarda g'irrom va halol raqobatlashuv usullari ham ajratib ko'rsatiladi. Raqobatlashuvning noan'anaviy, jamiyat tomonidan e'tirof etilmagan, ijtimoiy ahloq qoidalari doirasidan chetga chiquvchi, noiqtisodiy (ya'ni jismoniy kuch ishlatish, majburlash, raqiblarning obro'siga putur yetkazish va h.k.) usullaridan foydalanish **g'irrom raqobat** deb yuritiladi. G'irrom raqobat orqali firmalar o'z raqiblarining tarmoqqa kirib kelishini tajovuzkorona va shafqatsiz bartaraf qilishi mumkin. Bank hamda resurslarni yetkazib beruvchilarni material va kredit berishdan voz kechirish, yetakchi mutaxassislarni og'dirib olish, narxni keskin pasaytirish g'irrom raqobatning oddiy usullaridir.

**Halol raqobat** – raqobat kurashida jamiyat tomonidan tan olingan, iqtisodiy usullarni qo'llash, o'zining maqsad va manfaaflariga erishishda umumjamiyat manfaatlariga zid keluvchi holatlarni qo'llamaslik kabi qoidalarga asoslanadi. Shu o'rinda halol raqobatning quyidagi belgilarini ham ko'rsatib o'tish maqsadga muvofiq hisoblanadi:

– qalbaki bellashuv, majburiy safarbarlikni tan olmaydi;

– boqimandalik, befarqlik, yuzakichilik, ko'zbo'yamachilik kabi salbiy holatlarga barham beradi;

– qarindosh-urug'chilikni, oshna-og'aynigarchilikni, tanish-bilishlikni, ma'muriy-buyruqbozlikni tan olmaydi.[4]

Raqobat kurashining ikki usuli farqlanadi: narx vositasidagi raqobat va narxsiz raqobat.

**Narx vositasida raqobatlashuvda** kurashning asosiy usuli bo'lib ishlab chiqaruvchilarning o'z tovarlari narxini boshqa ishlab chiqaruvchilarning shunday mahsulotlari narxiga nisbatan pasaytirishi hisoblanadi.

Uning asosiy va eng ko'p qo'llaniladigan ko'rinishi – «narxlar jangi» deb ataladiki, bunda yirik ishlab chiqaruvchilar raqiblarini tarmoqdan siqib chiqarish uchun narxni vaqti-vaqti bilan yoki uzoq muddat pasaytirib turadi. Bu usulni qo'llash uchun ishlab chiqaruvchi boshqa raqiblariga qaraganda unumliroq texnologiyani kiritishi, malakaliroq ishchilarni yollashi va ishlab chiqarishni yaxshiroq tashkil qilishi kerak bo'ladi. Faqat shundagina uning tovarining individual qiymati bozor qiymatidan past bo'lib, mazkur tovar narxini tushirish imkoniyatini beradi.

Narx vositasida raqobatlashish usullaridan biri – **demping narxlarni qo'llashdir**. Bunda milliy ishlab chiqaruvchilar o'zlarining tovarlarini boshqa mamlakatlarga ichki bozordagi narxlardan, ayrim hollarda tannarxidan ham past bo'lgan narxlarda sotadi.

Shu orqali ular ichki bozorda narxlarning barqarorligiga erishish mamlakatdagi ortiqcha mahsulotni yo'qotish, yangi bozorlarga kirib olish va unda o'zlarining iqtisodiy mavqyeini mustahkamlashga xarakat qiladi.

Ayrim hollarda narx yordamida raqobatlashishning belgilangan narxlardan chegirma qilish, asosiy xarid qilingan tovarlarga boshqa tovarlarini qo'shib berish, muayyan hollarda imtiyozli narxlarni belgilash kabi usullaridan ham foydalaniladi.

Hozirgi davrda bozor iqtisodiyoti rivojlangan mamlakatlarda narx yordamida raqobat qilish o'z o'rniga ega

---

[4] Yo.Abdullayev. Bozor iqtisodiyoti asoslari: 100 savol va javob. T.: «Mehnat». 1997, 58-59-betlar.

emas, chunki ishlab chiqaruvchilardan birining o'z mahsulotiga narxni pasaytirishi uning raqobatchilarining ham shunday harakat qilishini taqozo etiladi. Bu, bozorda firmalarning mavqyeini o'zgartirmaydi, faqat tarmoq bo'yicha foydani kamaytiradi.

**Narxsiz raqobat** shu bilan tavsiflanadiki, bunda raqobat kurashining asosiy omili tovarlarning narxi emas, balki uning sifati, servis xizmat ko'rsatish, ishlab chiqaruvchi firmaning obro'-e'tibori hisoblanadi.

Narxsiz raqobat bilan bir vaqtda **yashirin narx yordamidagi raqobat** ham bo'lishi mumkin. Buning uchun yangi tovarlarning sifati va iste'mol xususiyatlarining yaxshilanishi ular narxlarining oshishiga qaraganda tez ro'y berishi kerak. Hozirgi davrda bir turdagi mahsulotlarning ko'payishi ularning sotishni rag'batlantiruvchi reklama, tovar belgilari va fabrika muhrlaridan foydalanishni keltirib chiqarmoqda. Iste'molchilik bozorida qo'shimcha xizmat ko'rsatish orqali xaridorlarni o'ziga jalb qilish keng tarqalmoqda.

Narxsiz raqobatning tovar sifatini tabaqalashtirish kabi usuli ham mavjudki, bunda tovarlar bir xildagi ehtiyojni qondirishi va bir turga mansub bo'lishi, lekin turli-tuman iste'mol xossalariga ega bo'lishi mumkin.

Tovarlar talabga nisbatan ortiqcha bo'lgan sharoitda ishlab chiqaruvchilar tovarlarini kreditga sotish usulidan foydalanishib raqiblaridan ustun kelishlari mumkin. Bunda dastlab tovar narxining faqat bir qismi to'lanadi, uning qolgan qismi esa, shartnomada kelishilgan aniq muddatlarda to'lanadi.

Fan-texnika taraqqiyoti avj olgan hozirgi sharoitda, **texnika va texnologiyaning eng yangi yutuqlari ustidan nazorat qilish** uchun kurash raqobatning asosiy usullaridan biriga aylanib bormoqda. Bundan tashqari, ishlab chiqaruvchi korxonalar xaridorlarni jalb qilish maqsadida uzoq muddat foydalaniladigan iste'molchilik tovarlariga kafolatli va kafolatdan keyingi xizmat ko'rsatishni amalga oshirmoqdalar. Masalan, kompyuter ishlab chiqaruvchi firma, o'z mahsulotini sotibgina qolmasdan, balki uni o'rnatadi, korxona xodimlarini

ulardan foydalanishga o'rgatadi, kafolatlangan muddatda va undan keyingi davrda ta'mir ishlarini bajaradi, texnikaviy xizmatni amalga oshiradi; mahsulotlari o'lchamlarini buyurtmachi ehtiyojlariga yaqinlashtiradi.

Narxsiz raqobat usullari ichida **marketing** muhim ahamiyatga ega bo'lib, u mahsulot ishlab chiqarish va sotish jarayonini talabga moslashtiruvchi tadbirlar tizimidan iborat. Bozor iqtisodiyoti sharoitida talabni yaxshi o'rgangan va iste'molchilar ehtiyojlarini to'laroq qondira oladigan korxonalar har doim raqobat kurashida yutib chiqadi.

Yirik ishlab chiqaruvchilar bozordagi vaziyatni o'zgartirish uchun o'zlarining ishlab chiqarish quvvatlaridan foydalanishni kamaytirib tovar taklifini qisqartiradilar. Shu sababli iqtisodiy beqarorlik davrlarida ham narx barqarorligicha qolaveradi.

Shunday qilib, monopoliyalar hukmron bo'lgan sharoitda narxsiz raqobat muhim o'rin tutadi. Buning sababi shundaki, birinchidan, monopoliyalar tovar sifatini oshirish, iste'molchilarga xizmat ko'rsatishni yaxshilash yo'li bilan sotiladigan tovar hajmini ko'paytirishi mumkin. Ikkinchidan, ular moliyaviy jihatdan kuchli bo'lganligi sababli, mahsulotini yangilash, ishlab chiqarishni qayta jihozlash va reklamaga zarur bo'lgan mablag'ni sarflay oladilar.

## 2-§. Monopoliyalarning iqtisodiy asosi va ularning turlari

Iqtisodiyotda bozor mexanizmining samarali amal qilishi va raqobat muhitining ta'minlanishi monopoliyalar, ularning kelib chiqish sabablari va amaliyotidagi xususiyatlarini ko'rib chiqishni taqozo etadi.

Monopoliya tushunchasiga turli o'quv adabiyotlarida turlicha ta'rif beriladi. Jumladan, ba'zi o'rinlarda unga «davlat, korxonalar, tashkilotlar, sotuvchilarning qandaydir xo'jalik faoliyatini amalga oshirishdagi mutlaq huquqi»[5]

---

[5] Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik. Izd., ispr. I dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, 121-bet.

sifatida qaralsa, boshqa holatlarda, «faoliyatning u yoki bu sohasida shaxs yoki kishilar guruhining har qanday (ba'zi adabiyotlarda yakka) hukmronlik holati»[6], deb ta'riflanadi. Bu ta'riflardagi monopoliyaning «mutlaq huquq» yoki «har qanday yoki yakka hukmronlik holati» kabi tavsiflari uning mohiyatini aniq yoritib berolmasligi sababli, uni quyidagicha ta'riflash o'rinli deb hisoblaymiz: **monopoliya** – monopol yuqori narxlarni o'rnatish hamda monopol yuqori foyda olish maqsadida tarmoqlar, bozorlar va yaxlit makroiqtisodiyot ustidan hukmronlikni amalga oshiruvchi yirik korxonalar (firma, korporatsiyalar)ning birlashmalari.[7]

«Monopoliya» atamasining kelib chiqishi bozorga oid tushunchalardan (ya'ni, grekcha «monoc» - yagona, bitta va «poleo» – sotaman) tarkib topsada, biroq uning iqtisodiy asoslari aslida ishlab chiqarishga borib taqaladi.

Monopoliyalar vujudga kelishining moddiy asosi ishlab chiqarishning to'planishi hisoblanadi. **Ishlab chiqarishning to'planishi** ishlab chiqarish vositalari, ishchi kuchi hamda mahsulot ishlab chiqarish hajmining yirik korxonalarda to'planishini namoyon etadi.

Ishlab chiqarish to'planishining asosiy sababi bo'lib olinayotgan foyda hajmining ko'payishi hisoblanadi. Foydani muntazam ravishda ko'paytirib borish maqsadida tadbirkor olingan qo'shimcha mahsulot (foyda)ning bir qismini kapitallashtiradi, ya'ni unga qo'shimcha ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi sotib oladi. Bu esa, ba'zi bir korxonalarning o'sishi hamda ishlab chiqarish miqyoslarining kengayishiga olib keladi. Shu bilan birga raqobat amaldagi kapitallarning ixtiyoriy yoki majburiy birlashtirish,

---

[6] Kulikov L.M. Ekonomicheskaya teoriya. M.: TK Vebli, Izd-vo Prospekt, 2005. 191-b.; D.Tojiboyeva. Iqtisodiyot nazariyasi: Oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma. T.: «O'qituvchi», 2002, 246-bet.

[7] Bu mazmundagi ta'riflar quyidagi manbalarda ham berilgan: A. F. Shishkin. Uchebnoye posobiye dlya vuzov. 2-ye izd. Kn.I. M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 1996, 597-bet.; E.F.Borisov. Ekonomicheskaya teoriya. Ucheb. 2-ye izd., pererab. i dop. M.: TK Velbi, Izd-vo Prospekt, 2005, 208-bet.; Osnovi ekonomicheskoy teorii. Politekonomiya: Uchebnik / Pod red. d-ra ekon. nauk, prof. D.D.Moskvina. Izd. 3-ye, ispravl. M.: Editorial URSS, 2003, 499-bet.

markazlashtirish tendensiyasini keltirib chiqaradi. Shunday qilib, ishlab chiqarish to'planishining moddiy asosi bo'lib kapitalning to'planishi va markazlashuvi hisoblanadi.

**Kapitalning to'planishi** – bu qo'shimcha qiymatning bir qismini jamg'arish (kapitallashtirish) natijasida kapital hajmining oshishidir. Bu jarayon quyidagi ko'rsatkichlar orqali tavsiflanadi: korxonadagi ishlovchilar soni, korxonaning ishlab chiqarish quvvati, qayta ishlanayotgan xom ashyo miqdori, tovar aylanmasi hajmi, foyda hajmi.

Kapitalning to'planishi kapitalning markazlashuvi jarayoni bilan yanada to'ldiriladi. **Kapitalning markazlashuvi** – bu bir kapital tomonidan boshqa birining qo'shib olinishi yoki bir qancha mustaqil kapitallarning aksiyadorlik jamiyati shaklida ixtiyoriy birlashishi orqali kapital hajmining o'sishidir.

Ishlab chiqarishning gorizontal va vertikal to'planishi farqlanadi.

**Ishlab chiqarishning gorizontal to'planishi** – bu milliy iqtisodiyotning ma'lum tarmog'i doirasidagi korxona va firmalarning yiriklashuvidir. U erkin raqobat davri, shuningdek, XX asrning boshlarida Ishlab chiqarish to'planishining asosiy shakli sifatida maydonga tushgan edi.

**Ishlab chiqarishning vertikal to'planishi** – bu milliy iqtisodiyotdagi bir necha o'zaro bog'liq tarmoqlarda mahsulot Ishlab chiqarishning to'planishidir. U ilmiy-texnika taraqqiyoti sharoitlarida keng rivojlandi.

Ishlab chiqarishning to'planishi o'z rivojining ma'lum darajasida monopoliyalarning paydo bo'lishiga olib keladi. Ishlab chiqarishning to'planishi hamda monopoliyalarning paydo bo'lishi o'rtasidagi ichki aloqalar quyidagilarda namoyon bo'ladi:

– tarmoqlarda bir necha yirik korxonalarning hukmron mavqyega ega bo'lishi ularning bir-biri bilan kelishuviga hamda monopolistik birlashmalar tuzishiga imkon yaratadi;

– yirik korxonalar o'rtasidagi raqobat juda qaltis bo'lib, ular uchun katta miqyosdagi yo'qotishlarga olib kelishi mumkin. Shunga ko'ra, raqobatni cheklash, tovarlarga yuqori narxlar belgilash va yuqori foyda olish uchun yirik ishlab

chiqaruvchilarning monopolistik ittifoqlarga birlashishlari lozim bo'ladi.

Monopoliyalarning vujudga kelishida ishlab chiqarishning to'planishidan tashqari yana bir qator omillar ta'sir ko'rsatadi:

– davlatning proteksionistik bojxona siyosati. U chet eldagi raqobatchilarning ichki bozorga kirish imkoniyatini yo'qotib, monopoliyalarning paydo bo'lishiga sharoit yaratadi;

– banklarning faoliyati va moliyaviy siyosati. Banklar sanoat monopoliyalarining jadal o'sishiga imkon beradi.

Monopoliyalarning mohiyatini ochib berishda uning turlarini ko'rib chiqish muhim ahamiyat kasb etadi. Monopoliyalarning turlarini bir necha mezonlarga ko'ra ajratish mumkin:

**1. Bozorni qamrab olish darajasiga ko'ra:** sof monopoliya, oligopoliya va monopsoniya.

***Sof monopoliya*** – tarmoqdagi yagona ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchining narx va ishlab chiqarish hajmini belgilashdagi yakkahukmronlik holati hisoblanadi. O'zbekistonda sof monopoliyalar sifatida «O'zbekiston havo yo'llari» DAK, «O'zbekiston temir yo'llari» DAK, Toshkent aviatsiya ishlab chiqarish birlashmasini misol qilib keltirish mumkin. Darhaqiqat, ular o'z tarmoqlaridagi tegishli faoliyatlarning yagona ishlab chiqaruvchisi hisoblanadilar. Shuningdek, ba'zi hollarda tarmoqdagi monopolist ishlab chiqaruvchilar sonining ko'payib borishi monopolistik raqobat holatining vujudga kelishiga sabab bo'ladi. Monopolistik raqobat – tarmoqdagi ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchilar soni ko'p hamda ular o'rtasida ma'lum darajada raqobat mavjud bo'lgan, biroq har bir ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchi o'z tovar yoki xizmatining alohida, maxsus xususiyatlari mavjudligi sababli ularning narxi va ishlab chiqarish hajmini belgilashdagi ma'lum darajada hukmronlik holati hisoblanadi. Bunga misol tariqasida ko'plab mebel, kiyim-kechak turlari, kir yuvish vositalari va boshqa mahsulotlar ishlab chiqaruvchilarni keltirish mumkin.

***Oligopoliya*** – tarmoqdagi bir necha yirik ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchining narx va ishlab chiqarish hajmini

belgilashdagi hukmronlik holati hisoblanadi. Oligopolist-ishlab chiqaruvchilarga O'zbekistonda sement (asosan, Bekobod, Quvacoй, Ohangaron, Navoiy shaharlarida joylashgan), ko'mir (Angren shahri, Surxondaryo viloyatining Sariosiyo (Sharg'un) va Boysun (To'da) tumanlarida joylashgan) ishlab chiqarishni misol keltirish mumkin.

***Monopsoniya*** – tarmoqdagi ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchilar soni juda ko'p bo'lib, ular tovar yoki xizmatlarining yagona iste'molchisi yoki xaridori mavjud bo'lgan sharoitdagi yakkahukmronlik holati hisoblanadi. Bunga «O'zDEUavto» korxonasi yaqqol misol bo'la oladi. Mazkur yirik korxona mamlakatimizdagi yengil avtomobillarni ishlab chiqarishda zarur bo'lgan ko'plab ehtiyot va butlovchi qismlarni ularning nisbatan mayda ishlab chiqaruvchilaridan sotib olishda yakkahukmronlik mavqyeiga ega bo'ladi.

**2. Monopoliyaning vujudga kelishi sababi va tavsifiga ko'ra:** tabiiy monopoliya, legal monopoliya, sun'iy monopoliya.

Tabiiy monopoliya tarkibiga kamyob va ishlab chiqarishning erkin tarzda takror hosil qilib bo'lmaydigan unsurlari (masalan, nodir metallar, foydali qazilmalar va h.k.)ga ega bo'lgan mulkdorlar va xo'jalik tashkilotlari kiradi. Shuningdek, mazkur monopoliya tarkibiga o'ziga xos texnologiyaning qo'llanishi sababli raqobatni rivojlantirib bo'lmaydigan ba'zi bir tarmoqlari va ishlab chiqarish turlari ham kiritiladi.

***Tabiiy monopoliya*** – korxonaning texnologik xususiyatlari sababli mahsulotga bo'lgan talabni qondirish raqobat mavjud bo'lmagan sharoitda samaraliroq amalga oshiriluvchi tovar bozorining holatidir. Bunday samaradorlik ishlab chiqarish hajmining ko'payib borishi bilan tovar birligiga to'g'ri keluvchi xo'jalik xarajatlarining ahamiyatli darajada pasayib ketishida namoyon bo'ladi. Shu bilan birga, tabiiy monopoliya subyektlari tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulotlar iste'molini boshqa turdagi mahsulotlar bilan almashtirib bo'lmaydi.

***Legal (qonuniy) monopoliya*** – bu qonuniy tarzda tashkil etiluvchi monopolistik holat. Ular tarkibiga raqobatdan himoya qiluvchi quyidagi monopoliya shakllarini kiritish mumkin:

– **patent tizimi** – bu ixtirochi va mualliflar tomonidan yaratilgan ixtirolar, foydali modellar, sanoat namunalarini tasdiqlovchi hamda ularga mutlaq huquqni taqdim etish tizimi. Bu jarayon maxsus guvohnomalar – patentlar orqali amalga oshiriladi;

– **mualliflik huquqi** – ilmiy, badiiy va san'at asarlari, ijro san'ati fonogrammalari, ko'rsatuvlar, efir to'lqini yoki kabel orqali tasvir uzatish kabilarni yaratish va ulardan foydalanish munosabatlarini qonuniy tarzda tartibga solish shakli. Mualliflik huquqi faqat mualliflar tomonidan o'z mahsulotlarini ma'lum vaqtga yoki butunlay sotish, ulardan nusxa olish va ko'paytirishga ruxsat berish imkonini ta'minlaydi;

– **tovar belgilari** – bu savdo belgilari, nishonlari, maxsus ramzlari, nomi hamda boshqalarni ro'yxatga olish, huquqiy jihatdan himoya qilish va ulardan foydalanish bo'yicha paydo bo'lgan munosabatlarni qonuniy tarzda tartibga solish shakli.

***Sun'iy monopoliya*** – monopol foyda olish maqsadida tashkil etiluvchi birlashmalarning shartli (tabiiy monopoliya-lardan ajratib turish uchun) nomi.

Sun'iy monopoliya o'z manfaatlari yo'lida bozor muhiti tuzilishini ataylab o'zgartiradi, ya'ni:

– bozorga yangi raqiblarning kirib kelishiga yo'l qo'ymaslik uchun turli to'siqlar hosil qiladi (xom ashyo va energiya manbalarini egallab oladi; banklarning yangi korxonalarga kredit berishini taqiqlashga harakat qiladi va boshqalar);

– ishlab chiqarishning eng yuksak darajadagi texnologiyasiga erishib, qolgan raqiblarini bu darajaga chiqishiga imkon bermaydi;

– ishlab chiqarish miqyosi samarasidan unumliroq foydalanish imkonini beruvchi nisbatan yirik hajmdagi kapitalni qo'llaydi;

– o'z faoliyatini yuqori darajada reklama qilish orqali boshqa raqobatchilarni bozordan siqib chiqarishga harakat qiladi.

Cun'iy monopoliyalar kartel, sindikat, trest, konsorsium, konsern kabi aniq shakllarda namoyon bo'ladi.

***Kartel*** – bitta sanoat tarmog'idagi bir necha korxonalarning uyushmasi bo'lib, uning ishtirokchilari ishlab chiqarish vositalari va mahsulotlariga o'z mulkiy egaligini saqlab qoladi, yaratilgan mahsulotlarni sotish esa, kvota, ya'ni mahsulot ishlab chiqarish umumiy hajmidagi har bir ishtirokchining ulushi, sotish narxlari, bozorlarning bo'lib olinishi va h.k. bo'yicha kelishuv asosida amalga oshiriladi.

***Sindikat*** – bir turdagi mahsulot ishlab chiqaruvchi bir necha korxonalarning birlashmasidir. Bunda ishlab chiqarish vositalariga mulkchilik birlashma ishtirokchilarining o'zida saqlanib qolgani holda, ular tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulot maxsus tashkil etilgan yagona sotish tashkiloti orqali amalga oshiriladi.

***Trest*** – ishlab chiqarish vositalari va tayyor mahsulotga birgalikdagi mulkiy egalikni ta'minlovchi ishlab chiqaruvchilarning yuridik shaxs ko'rinishidagi birlashmasi.

***Konsorsium*** – tadbirkorlarning yirik moliyaviy operasiyalarini birgalikda amalga oshirish maqsadida birlashuvi (masalan, yirik miqyosli loyihalarga juda kata miqdorda va uzoq muddatli kredit berish yoki investitsiyalar qo'yish).

***Konsern*** – rasmiy jihatdan mustaqil bo'lgan, ko'p tarmoqli korxonalar (sanoat, savdo, transport va bank kabi turli soha korxonalari)ning majmuini o'z ichiga oluvchi birlashma. Odatda, bunday birlashma ma'lum ishlab chiqarish faoliyatini bosqichma-bosqich ravishda amalga oshirish uchun zarur bo'lgan turli soha korxona va tashkilotlaridan tuziladi. Bunda bosh tashkilot qolgan ishtirokchilar faoliyati ustidan moliyaviy nazorat olib boradi. Hozirda sun'iy monopoliyalarning sanab o'tilgan shakllari orasida konsernlar keng tarqalgan.

Monopoliyaning iqtisodiy taraqqiyotga ta'sir qiluvchi ijobiy va salbiy tomoni mavjud. Uning **ijobiy tomoni** asosan, quyidagi ikki jihat orqali namoyon bo'ladi.

Birinchidan, yuqorida ta'kidlab o'tilganidek, u ma'lum tarmoqlarda nisbatan samarali amal qiladi va xarajatlar-ning tejalishiga olib keladi.

Ikkinchidan, monopolist bo'lmagan, mayda, raqobatlashuvchi soha korxonalariga nisbatan monopolistik korxonalarda ishlab chiqarishga ilmiy-texnika taraqqiyoti yutuqlarini joriy etish uchun ko'proq rag'bat va imkoniyat mavjud bo'ladi. Chunki uncha yirik bo'lmagan raqobatlashuvchi korxonalarning odatda, moliyaviy jihatdan imkoniyatlari cheklangan bo'lib, ular ishlab chiqarishga yangiliklarni tatbiq etish orqali kelgusidagi daromadlarni oshirishdan ko'ra, ko'proq joriy daromadga e'tibor qaratadilar. Bundan tashqari, yangi g'oyalar raqiblar tomonidan juda tez o'zlashtirib olinadi va buning oqibatida, mazkur g'oyalarni amalga oshirish xarajatlarini bir tomon qilgani holda, uning samarasidan barcha foydaланади. Yirik monopolistik firmalarda moliyaviy имкониятлар keng bo'lib, innovatsiyadan olingan foyda ularning mualliflariga tegishi aniq kafolatlanadi.

Monopoliyaning **salbiy tomoni** sifatida quyidagi jihatларни ko'rsatish mumkin:

**1. Resurslarning oqilona taqsimlanmasligi.** Bu holat monopoliyalarning yuqori foyda ketidan quvib, sun'iy ravishda ishlab chiqarishni cheklash vositasida narxlarni ko'tarishi, mahsulotlarning u qadar yaxshi bo'lmagan turlarini, past texnikaviy darajasini va sifatini hamda sotishning yomon sharoitlarini vujudga keltirishi orqali namoyon bo'ladi. Natijada, raqobat sharoitida amal qiluvchi iqtisodiyot samaradorligini bozor vositasida tartibga solish mexanizmi ishdan chiqadi.

Monopoliyalar bilan bog'liq bo'lgan iqtisodiy faoliyatlar erkin hamda oqilona tanlov imkoniyatidan mahrum bo'ladi, monopoliyalarning iqtisodiy jihatdan asoslanmagan shart-sharoit va narxlari tazyiqiga chiday olmaydi, ish faolligini pasaytirib, ba'zi hollarda xonavayron bo'ladilar. Oqibatda ishlab chiqarish qisqarib, ishsizlik va inflyatsiya o'sadi, xo'jalikning izdan chiqishi kuchayadi. Jamiyat boyligi

resurslarning oqilona raqobatli-bozor taqsimoti sharoitida qo'lga kiritilishi mumkin bo'lgan miqdoriga qaraganda kamayib ketadi.

**2. Daromadlardagi tengsizlikning kuchayishi.** Bu holat ham narxlarning monopol tarzda oshirilishi (pasaytirilishi) hamda yuqori foyda olinishi bilan bog'liq bo'lib, bu aholining qolgan qismi daromadlarining nisbatan kamayishiga olib keladi.

**3. Iqtisodiy turg'unlik va fan-texnika taraqqiyotining sekinlashuvi.** Bunday holatning vujudga kelishi monopolistlarning raqobatchilar bosimini sezmasliklari hamda aksariyat hollarda yuqori foydani qo'shimcha urinishlarsiz o'zlarining bozordagi hukmronliklari hisobiga olishlari mumkin. Bu esa, ularni ishlab chiqarishni ratsionallashtirish, uning samaradorligini oshirish imkoniyatlarini qidirish, mahsulot sifatini oshirish, uning assortimentini kengaytirish, FTTni rivojlantirish va xaridorlar manfaatlari to'g'risida qayg'urish kabi xatti-harakatlardan qaytaradi.

**4. Iqtisodiyotda demokratik harakatlarning to'sib qo'yilishi.** Monopolistlar iqtisodiyotdagi erkin va halol raqobatga to'sqinlik qilib, nisbatan kuchsiz bo'lgan korxonalarni o'zlariga bo'ysundirishlari, jamiyatga o'z ishchilarining mehnatiga pasaytirilgan miqdorda haq to'lash, sifati past tovarlarni ishlab chiqarish, o'ta darajada oshirib yuborilgan sotish narxlari (yoki pasaytirilgan xarid narxlari), o'z mahsulotini iste'mol qilishga bilvosita usul orqali majburlash kabi o'zlarining kamsituvchi shartlarini ko'ndalang qo'yishlari mumkin.

Bundan ko'rinadiki, monopolistik faoliyat iqtisodiy rivojlanishga ancha jiddiy ta'sir ko'rsatishi, taraqqiyot yo'liga g'ov bo'lishi ham mumkin. Shunga ko'ra, bugungi kunda deyarli barcha mamlakatlar iqtisodiyotida monopoliyalarni davlat tomonidan tartibga solish chora-tadbirlari qo'llanilib, bu **monopoliyaga qarshi siyosat** deb ataladi. Davlatning monopoliyaga qarshi siyosati asosini **monopoliyaga qarshi qonunchilik** tashkil etib, u turli mamlakatlarda turli darajada rivojlangan bo'ladi.

Odatda, AQShdagi monopoliyaga qarshi qonunchilik nisbatan ilgariroq va mukammalroq ishlab chiqilgan, deb hisoblanadi. U quyidagi uch qonunchilik hujjatlariga asoslanadi:

1. **Sherman qonuni** (1890 yilda qabul qilingan). Bu qonun savdoni yashirin monopollashtirish, u yoki bu tarmoqdagi yakka nazoratni qo'lga olish, narxlar bo'yicha kelishuvlarni taqiqlaydi.

2. **Kleyton qonuni** (1914 yilda qabul qilingan). Bu qonun mahsulot sotish sohasidagi cheklovchi faoliyatlarni, narx bo'yicha kamsitish, ma'lum ko'rinishdagi birlashib ketishlar, o'zaro bog'lanib ketuvchi direktoratlar va boshqalarni taqiqlaydi.

3. **Robinson-Petmen qonuni** (1936 yilda qabul qilingan). Bu qonun savdo sohasidagi cheklovchi faoliyatlar, «narxlar qaychisi», narx bo'yicha kamsitishlar va boshqalarni taqiqлайди.

1950 yilda Kleyton qonuniga **Seller-Kefover tuzatishi** kiritildi. Unda noqonuniy birlashib ketishlar tushunchasiga aniqlik kiritilib, aktivlarni sotib olish orqali birlashib ketish taqiqlandi. Agar Kleyton qonuni yirik firmalarning gorizontal ravishdagi birlashib ketishlariga to'siq qo'ygan bo'lsa, Seller-Kefover tuzatishi vertikal ravishdagi birlashib ketishlarga cheklov kiritdi.

## 3-§. O'zbekistonda raqobatchilik muhitining vujudga kelishi va monopoliyaga qarshi qonunchilik

Raqobatning amal qilishi ma'lum shart-sharoitlar mavjud bo'lishini taqozo etadi. Bu shart-sharoitlar faqat bozor munosabatlari qaror topgan muhitda bo'lishi mumkin. Shunday ekan, bozor iqtisodiyotini yuzaga keltirish ayni vaqtda raqobatchilik muhitining shakllanishini bildiradi.

Bozor munosabatlari rivojlangan mamlakatlarda raqobatchilik muhiti uzoq davr davomida, o'z-o'zidan, evolyutsion yo'l bilan vujudga kelgan. Bu asta-sekin erkin raqobat muhitini keltirib chiqargan.

Iqtisodiyotda monopollashuv prinsiplari kuchayib borishi bilan raqobat cheklanadi, shu sababli raqobatchilik muhitini vujudga keltirishda davlat ham qatnashadi. Bu esa, yuqorida ta'kidlanganidek, davlatning monopoliyalarga qarshi siyosatida o'z aksini topadi. Har bir mamlakatdagi aniq vaziyat, ya'ni iqtisodiyotning monopollashuv darajasi uning miqyosi va tavsifiga qarab, bu siyosat erkin raqobat muhitini yangidan yaratish, uni saqlab qolish, zarur bo'lganda qaytadan tiklash, raqobat usullarini qaror toptirish kabilarga qaratiladi.

Ma'muriy-buyruqbozlik iqtisodiyotidan bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan mamlakatlarda, shu jumladan, bizning respublikada sog'lom raqobatga shart-sharoit hozirlash, iqtisodiy subyektlar mustaqilligini kengaytirish orqali ularni raqobatchilikka jalb qilish iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishga qaratilgan chora-tadbirlarning muhim jihatlari hisoblanadi. Zero, Prezidentimiz ta'kidlaganidek, bugungi kunda «... kuchli talab va raqobat iqtisodiy islohotlarni yanada chuqurlashtirishni obyektiv shart qilib qo'ymoqda. Bu borada ham juda ko'p yechilmagan muammolar bor. Ya'ni eski ma'muriy-taqsimot tizimi qoliplaridan butunlay voz kechish, davlatning iqtisodiyotga aralashuvini yanada cheklash, erkin tadbirkorlik faoliyati uchun amaliy kafolatlarni ta'minlash, iqtisodiyot va biznesni barqaror rivojlantirish, to'laqonli bozor infratuzilmasini shakllantirish yo'lidagi mavjud g'ovto'siqlarni bartaraf etishimiz zarur».[8]

Bugungi kunda O'zbekistonda ham uyushmalar, konsernlar, korporatsiyalar, kompaniyalar shaklidagi monopoliyalar saqlanib qolgan bo'lib, ular ko'pincha tarmoq vazirliklari mavqye va vazifalariga ega bo'ladilar. Mahsulot va xom ashyolarning alohida turlarini limit hamda fond ko'rinishida taqsimлашнинг eskicha tizimi, shuningdek, biznesni amalga oshirish uchun ruxsat, litsenziya, sertifikatlar

---

[8] I.A.Karimov. Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. T.: «O'zbekiston», 2005, 76-77-betlar.

berish, kelishish kabi mavjud ma'muriy to'siqlar monopolistik tendensiyalarga ko'proq imkon yaratadi.

Shunga ko'ra, O'zbekistonda samarali raqobat muhitini yaratish uchun quyidagilar bo'yicha chora-tadbirlarning amalga oshirilishi taqozo etiladi:

a) iqtisodiyotda davlat monopolizmining har qanday namoyon bo'lishini maksimal darajada bartaraf etish. Buning uchun tadbirkorlikni rivojlantirish va iqtisodiyotni davlat tomonidan boshqarish tizimini takomillashtirish uchun nisbatan qulay shart-sharoitlarni yaratishga qaratilgan chuqur institutsional islohotlar zarur;

b) bozor sharoitida vujudga kelayotgan monopoliyalarning bozordagi o'z ustunlik mavqyelarini suiiste'mol qilish imkoniyatlarining oldini olish. Davlat muassasalari raqobatning rivojlanishini ta'minlashlari lozim. Busiz samarali innovatsiyalar, past xarajatlar va narxlar, mahsulotning yuqori sifatiga erishish, boshqacha aytganda, butun iqtisodiyotning raqobatbardoshligini oshirish mumkin emas.[9]

O'zbekistonda davlatning raqobatchilik muhitini шакллантиришга qaratilgan siyosatida xususiylashtirish, davlat mulki hisobidan mulkchilikning boshqa shakllarini vujudga келтириш asosiy o'rin tutadi. Xususiylashtirish natijasida, birinchidan, mulk o'z egalari qo'liga topshirilsa, ikkinchidan, ko'p ukladli iqtisodiyot va raqobatchilik muhitini vujudga keltiradi.

Shunday qilib, O'zbekistonda raqobatchilik muhitini vujudga keltirishning asosiy yo'li, bu raqobatni inkor qiluvchi davlat monopoliyasidan nodavlat, turli xo'jalik shakllarining mavjudligiga asoslangan va iloji boricha erkin raqobatni taqozo etuvchi bozor tizimiga o'tishdir. Bu yerda raqobatchilik munosabatlarini shakllantirish, avvalo, mustaqil tovar ishlab chiqaruvchilarning paydo bo'lishini taqozo qiladi, chunki raqobatning asosiy sharti alohidalashgan, mulkiy mas'uliyat asosida o'z manfaatiga ega bo'lgan va tadbirkorlik tahlikasini

---

[9] T.Shadibayev i dr. Osobennosti antimonopolnoy politiki v Uzbekistane: obshie prinsipi i pravovaya baza. Ekonomicheskoye obozreniye, №2, 2004, 5-bet.

zimmasiga oluvchi erkin xo'jалик subyektlarining mavjudligi, ularning bozor orqali aloqa qilishidir.

Shu maqsadda O'zbekistonda «Monopol faoliyatni cheklash to'g'risida»gi qonun (1992 yil, avgust) kuchga kiritildi hamda uning asosida raqobatchilikni rivojlantirishga qaratilgan bir turkum me'yoriy hujjatlar ishlab chiqildi. Mazkur qonunga ko'ra, bozorda ataylab taqchillik keltirib chiqarish, narxlarni monopollashtirish, raqobatchilarning bozorga kirib borishiga to'sqinlik qilish, raqobatning g'irrom usullarini qo'llash man etiladi. Qonunni buzuvchilar raqibiga yetkazgan zararni qoplashlari, jarima to'lashlari, g'irromlik bilan olgan foydadan mahrum etilishlari shart.

Iqtisodiyot va monopoliyaga qarshi amaliyot sohasidagi ahamiyatli o'zgarishlar tegishli qonunchilik bazasini yanada takomillashtirishni taqozo etdi. Shunga ko'ra, O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi tomonidan 1996 yil 27 dekabrda «Tovar bozorlarida monopolistik faoliyatni cheklash va raqobat to'g'risida»gi yangi qonun qabul qilindi. Ushbu qonun monopolistik faoliyat va g'irrom raqobatning oldini olish, uni cheklash, to'xtatishning tashkiliy va huquqiy asoslarini belgilab berib, respublikaning tovar bozorlarida raqobat munosabatlarini shakllantirish va samarali amal qilishga qaratilgan.

Shuningdek, qonunda asosan, ikki muhim yo'nalish, ya'ni birinchidan, monopoliyaga qarshi tartibga solishning prinsipial yangi ko'rinishi bo'lib, u mavjud va saqlanib qolgan monopolistlar tomonidan bozorda hukmronlik mavqyeini suiiste'mol qilishning oldini olish va unga barham berishni ko'zda tutsa, ikkinchidan, eng asosiy muhim masalalardan bo'lib hisoblangan monopoliyadan chiqarish va sog'lom raqobat muhitini shakllantirish ekanligi belgilab qo'yilgan.

Mazkur qonun monopoliyalarning amal qilishini taqiqlamay, balki bozorda ularning hukmronligi oqibatida kelib chiquvchi salbiy holatlarning oldini olishga qaratilgan. Qonunda ko'zda tutilgan taqiqlar ham rivojlangan bozor iqtisodiyoti mamlakatlari uchun, ham O'zbekiston va boshqa

o'tish davri iqtisodiyoti mamlakatlari uchun xos bo'lgan monopolistlar xatti-harakatiga qarshi o'rnatilgan.

Quyidagi xatti-harakatlar monopoliyaga qarshi qonunchilikka zid hisoblanadi:

- xo'jalik yurituvchi subyekt tomonidan bozordagi ustunlik holatining suiiste'mol qilinishi (5-modda);

- xo'jalik subyektlarining raqobatni cheklashga qaratilgan bitimlari (o'zaro kelishilgan xatti-harakatlari) (6-modda);

- davlat boshqaruvi va mahalliy hokimiyati organlarining raqobatni cheklashga yo'naltirilgan xatti-harakatlari (7-modda);

- insofsiz raqobat (8-modda).

Monopoliyaga qarshi faol choralarni amalga oshirish uchun 1992 yilda O'zbekistonda monopoliyaga qarshi organ – Moliya vazirligining Monopoliyaga qarshi va narx siyosati bosh boshqarmasi sifatida tashkil etildi. Boshqarmaga ro'yxatga kiritilgan monopoliya mavqyeidagi korxonalar mahsuloti bo'yicha narxlarni va rentabellikni tartibga solib turish huquqi berildi. 1996 yilda ushbu boshqarma negizida Moliya vazirligi huzuridagi Monopoliyadan chiqarish va raqobatni rivojlantirish qo'mitasi tashkil qilindi. 2000 yilda Respublika Prezidentining «O'zbekiston Respublikasi Monopoliyadan chiqarish va raqobatni rivojlantirish davlat qo'mitasini tashkil etish to'g'risida»gi Farmoniga asosan, Monopoliyaga qarshi organ Moliya vazirligi tarkibidan chiqarildi va mustaqil davlat qo'mitasiga aylantirildi. Keyinchalik mazkur qo'mitaning faoliyatini yanada takomillashtirish va samaradorligini oshirish maqsadida O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2005 yil 30 apreldagi Farmoniga binoan, u, monopoliyadan chiqarish, raqobatni va tadbirkorlikni qo'llab-quvvatlash davlat qo'mitasiga aylantirildi.[10]

Respublikada monopol mavqyeiga ega bo'lgan korxonalarni Davlat reyestriga kiritish uchun mezonlar

---

[10] O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Farmoni. O'zbekiston Respublikasi Monopoliyadan chiqarish, raqobat va tadbirkorlikni qo'llab-quvvatlash davlat qo'mitasini tashkil etish to'g'risida. 2005 yil 30 aprel.

belgilashda jahon tajribasi hamda o'tish davrining o'ziga xos jihatlari hisobga olinadi.

Hozirgi davrda Respublikada agar korxona ishlab chiqargan muayyan mahsulotlar bozordagi shu turdagi mahsulotning 35 foizidan ortiq bo'lsa, bu korxona monopolistik korxona sifatida Davlat reyestriga kiritiladi. Oziq-ovqat tovarlari guruhi uchun bunday mezon darajasi 20 foiz deb belgilangan.

Respublikada monopoliyalar ro'yxatiga kirgan korxona (tarmoq)larning bozordagi mavqyeini tartibga solishda davlat bir qator usullardan foydalanadi. Bu usullardan ikkitasini ajratib ko'rsatish lozim:

1. Monopol mavqyeidagi korxonalar mahsulotlariga нархларнинг eng yuqori darajasini yoki rentabellikning чегарасини belgilab qo'yish.

2. O'z monopol mavqyeini suiiste'mol qilgan monopolistik birlashmalarni bo'lib tashlash yoki maydalashtirish. Bu usul Vazirlar Mahkamasining 1994 yil 18 iyuldagi 366-sonli Qarori bilan tasdiqlangan «Obyektlarning xo'jalik yurituvchi jamiyatlar va shirkatlar tarkibidan chiqish tartibi to'g'risidagi» Nizom asosida amalga oshiriladi. O'zbekiston Respublikasining «Iste'molchilarning huquqlarini himoya qilish to'g'risida» (1996 yil, aprel) Qonuni asosida g'irrom raqobatga, shu jumladan, respublika bozorlariga belgilangan talablarga javob bermaydigan tovarlarni chiqarishga yo'l qo'ymaydigan mexanizmni yaratishga ham alohida e'tibor beriladi.

Tabiiy monopoliyalarni davlat yo'li bilan tartibga solish ular mahsulot (xizmat)lariga narxlar va tariflar darajasini, shuningdek, taklif etiladigan tovarlar va xizmatlar turiga doir asosiy ko'rsatkichlarni belgilashni o'z ichiga oladi.

Respublikada raqobatchilik muhitini vujudga keltirishda amalga oshirilayotgan barcha ishlar bozor iqtisodiyotini tarkib toptirishga xizmat qiladi.

O'zbekiston Respublikasida olib borilayotgan monopoliyaga qarshi siyosatning muhim yo'nalishlaridan biri – bu monopolist-korxonalarning tovar bozoridagi egallab turgan ustunlik mavqyeini suiiste'mol qilishning oldini olish va unga

yo'l qo'ymaslik bo'yicha nazorat olib borishdan iboratdir. Aynan shu maqsadda monopolist-korxonalarda Davlat reyestri yuritiladi. Ushbu reyestrlarga ma'lum bir tovar bozorida 65 foizdan ortiq ulushga ega bo'lgan korxonalar kiritiladi. Reyestrga olingan xo'jalik yurituvchi subyektlar o'z mahsulotlarining narx (tarif)lari yoki rentabellik darajalarini Moliya vazirligida yoki joylardagi moliya organlarida deklaratsiyadan o'tkazishlari shart.

Keyingi yillarda Davlat reyestrini yuritish uslubiyotini takomillashtirib borish, kichik biznes va xususiy tadbirkorlikning rivojlanishi, chet el investitsiyalarining кириб kelishi natijasida barpo etilayotgan korxonalar salmog'ining oshishi va boshqa omillar ta'sirida ko'pgina monopolist korxonalar tovar bozorlaridagi ulushining kamayishi munosabati bilan Davlat reyestridan chiqarilmoqda. Agar 1999 yilning 1 oktyabr holatiga reyestrda 716 xo'jalik yurituvchi subyekt 1924 turdagi mahsulot, ish, xizmat bo'yicha ro'yxatga olingan bo'lsa, 2003 yilning 1 yanvar holatiga 386 ta xo'jalik yurituvchi subyektlar 247 ta mahsulot (tovar, ish va xizmat)lar turlari bo'yicha hisobga olingan. Umuman olganda, 2003 yilning 1 yanvariga kelib monopolist-korxonalar soni 1996 yilga nisbatan 2,5 barabarga, monopol mahsulotlar soni esa, 17 barobarga qisqardi.

Respublikada faqat 2003-2004 yillar davomida monopol mavqyeidagi 1418 ta aksionerlik jamiyatlari aksiyalari paketi, 494 ta mas'uliyati cheklangan jamiyatlaring nizom jamg'armasi davlat ulushi, 1657 ta korxona va obyektlar to'liq mulk majmualari sotildi va mustaqil korxonalarga aylantirildi.[11] Natijada, sobiq tarmoq vazirliklari negizida tuzilgan республика xo'jalik birlashmalari («O'zgo'shtsutsanoat», «Oziq-ovqatsanoat», «O'zeltexsanoat» uyushmalari va boshqalar) nizom jamg'armasi davlat ulushi bo'lgan korxonalar deyarli qolmadi, boshqalarida esa, («O'zbekyengilsanoat» DAK, «O'zdonmahsulot» AK va boshqalar) bunday korxonalar soni

---

[11] O'zbekiston Respublikasi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, 27-bet.

keskin qisqardi. Tarmoqlarda monopol hisoblangan bir qancha uyushmalar tugatilib, o‘rnida mustaqil korxonalar vujudga keltirildi, bu o‘z navbatida raqobat muhitining yanada kuchayishiga olib keldi.

## Xulosalar

1. Raqobat bozorning muhim xususiyatlaridan biri bo‘lib hisoblanadi. У bir tomondan, ishlab chiqarish munosabati va ikkinchi tomondan esa ijtimoiy ishlab chiqarishni muvofiqlashtiruvchi mexanizm sifatida namoyon bo‘ladi. Raqobatli bozor ishlab chiqarish samaradorligiga erishish va iqtisodiy resurslarni maqbul (optimal) taqsimlashga imkon yaratadi.

2. O‘z miqyosiga ko‘ra, raqobat eng avvalo, ikki turga-tarmoq ichidagi raqobatga va tarmoqlararo raqobatga bo‘linadi. Iqtisodiy adabiyotlarda bir tarmoq ichidagi raqobatning to‘rtta shakli alohida ajratilib ko‘rsatiladi. Bular erkin raqobat, monopollashgan raqobat, monopoliya va oligopoliyadir.

3. Erkin raqobat va monopoliya real hayotda kam uchraydi. Hozirgi zamon bozor iqtisodiyotining holatini monopollashgan raqobat va oligopoliya tavsiflaydi. Monopollashgan raqobatda juda ko‘p mayda firmalar tomonidan turli-tuman tabaqalashgan mahsulot ishlab chiqariladi, shuning uchun sohaga kirish qiyin emas.

4. Raqobat – xo‘jalik yuritishning asosiy usuli hisoblangani uchun raqobat muhitining shakllanishi bozor iqtisodiyotining rivojlanish darajasiga bog‘liqdir. Raqobat muhiti deb bozor munosabatlari ishtirokchilarining xo‘jalik yuritishda teng imkoniyatlarni ta’minlaydigan iqtisodiy, qonuniy, tashkiliy va siyosiy sharoitlar majmuasiga aytiladi. Raqobat muhitining mavjudligi – alohida olingan firmaning bozor sharoitida erkin harakat qilib hukmronlik mavqyeiga erishishiga halaqit beruvchi asosiy omildir.

5. Monopoliyani tartibga solish – miqdoran hisoblash imkoniyati kam bo‘lgan juda murakkab jarayondir.

O'zbekistonda davlatning monopoliyaga qarshi chora-tadbirlari nafaqat monopoliyani cheklash, balki монополиядан chiqarish jarayoni bilan uzviy ravishda olib borilmoqda. Juda ko'plab tarmoqlarda hukmron mavqyega ega bo'lgan korxonalar (ular yagona korxona-tarmoq sifatida ish yuritishar edi) xususiylashtirilib, mustaqil korxonalarga aylantirildi va natijada tarmoqda raqobat muhiti shakllantirildi.

6. Davlatning monopoliyaga qarshi qonunchiligi raqobatlashuvchi subyektlar ishchanligini susaytirmaydigan darajada yetarlicha egiluvchan bo'lishi darkor.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Raqobat – bozor subyektlari iqtisodiy manfaatlarining to'qnashuvidan iborat bo'lib, ular o'rtasidagi yuqori foyda va ko'proq naflilikka ega bo'lish uchun kurashni anglatadi.

Tarmoqlar ichidagi raqobat – ishlab chiqarish va sotishning qulayroq sharoitiga ega bo'lish, qo'shimcha foyda olish uchun bir Tarmoq korxonalari o'rtasida boradigan kurash.

Tarmoqlararo raqobat – turli tarmoqlar korxonalari o'rtasida eng yuqori foyda me'yori olish uchun olib boriladigan kurash.

G'irrom raqobat – raqobatlashuvning noan'anaviy, jamiyat tomonidan e'tirof etilmagan, ijtimoiy axloq qoidalari doirasidan chetga chiquvchi, noiqtisodiy (ya'ni jismoniy kuch ishlatish, majburlash, raqiblarning obro'siga putur yetkazish va h.k.) usullaridan foydalanish.

Halol raqobat – jamiyat tomonidan tan olingan, iqtisodiy usullarni qo'llash, o'zining maqsad va manfaatlariga erishishda umumjamiyat manfaatlariga zid keluvchi holatlarni qo'llamaslik kabi qoidalarga asoslangan raqobat kurashi.

Narx vositasida raqobatlashuv – ishlab chiqaruvchilarning o'z tovarlari narxini boshqa ishlab chiqaruvchilarning shunday mahsulotlari narxiga nisbatan pasaytirishi asosidagi kurash.

Narxsiz raqobatlashuv – asosiy omili tovarlarning narxi emas, balki uning sifati, servis xizmat ko'rsatish, ishlab chiqaruvchi firmaning obro'-e'tibori hisoblangan kurash.

Monopoliya – monopol yuqori narxlarni o'rnatish hamda monopol yuqori foyda olish maqsadida tarmoqlar, bozorlar va yaxlit makroiqtisodiyot ustidan hukmronlikni amalga oshiruvchi yirik korxonalar (firma, korporatsiyalar)ning birlashmalari.

Ishlab chiqarishning to'planishi – ishlab chiqarish vositalari, ishchi kuchi hamda mahsulot ishlab chiqarish hajmining yirik korxonalarda to'planishi.

Kapitalning to'planishi – qo'shimcha qiymatning bir qismini jamg'arish (kapitallashtirish) natijasida kapital hajmining oshishi.

Kapitalning markazlashuvi – bir kapital tomonidan boshqa birining qo'shib olinishi yoki bir qancha mustaqil kapitallarning aksiyadorlik jamiyati va boshqa shakllarda ixtiyoriy birlashishi orqali kapital hajmining o'sishi.

Sof monopoliya – tarmoqdagi yagona ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchining Narx hamda ishlab chiqarish hajmini belgilashdagi va binobarin, foyda olishdagi yakkahukmronlik holati.

Oligopoliya – tarmoqdagi bir necha yirik ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchining narx va ishlab chiqarish hajmini belgilashdagi hukmronlik holati.

Monopolistik raqobat – tarmoqdagi ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchilar soni ko'p hamda ular o'rtasida ma'lum darajada raqobat mavjud bo'lgan, biroq har bir ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchi o'z tovar yoki xizmatining alohida, maxsus xususiyatlari mavjudligi sababli ularning narxi va ishlab chiqarish hajmini belgilashdagi ma'lum darajada hukmronlik holati.

Monopsoniya – tarmoqdagi ishlab chiqaruvchi yoki sotuvchilar soni juda ko'p bo'lib, ular tovar va xizmatlarining yagona iste'molchisi yoki xaridori mavjud bo'lgan sharoitdagi yakkahukmronlik holati.

Tabiiy monopoliya — korxonaning texnologik xususiyatlari sababli mahsulotga bo'lgan talabni qondirish raqobat mavjud bo'lmagan sharoitda samaraliroq amalga oshiriluvchi tovar bozorining holati.

Legal (qonuniy) monopoliya — qonuniy tarzda tashkil etiluvchi monopolistik holat.

Sun'iy monopoliya — monopol foyda olish maqsadida tashkil etiluvchi birlashmalarning shartli (tabiiy monopoliyalardan ajratib turish uchun) nomi.

Kartel — bitta sanoat tarmog'idagi bir necha korxonalarning uyushmasi bo'lib, uning ishtirokchilari ishlab chiqarish vositalari va mahsulotlariga o'z mulkiy egaligini saqlab qoladi, yaratilgan mahsulotlarni sotish esa, kvota, ya'ni mahsulot ishlab chiqarish umumiy hajmidagi har bir ishtirokchining ulushi, sotish narxlari, bozorlarning bo'lib olinishi va h.k. bo'yicha kelishuv asosida amalga oshiriladi.

Sindikat — bir turdagi mahsulot ishlab chiqaruvchi bir necha korxonalarning birlashmasi. Bunda ishlab chiqarish vositalariga mulkchilik birlashma ishtirokchilarining o'zida saqlanib qolgani holda, ular tomonilan ishlab chiqarilgan mahsulot maxsus tashkil etilgan yagona sotish tashkiloti orqali amalga oshiriladi.

Trest — ishlab chiqarish vositalari va tayyor mahsulotga birgalikdagi mulkiy egalikni ta'minlovchi ishlab chiqaruvчиларнинг yuridik shaxs ko'rinishidagi birlashmasi.

Konsorsium — tadbirkorlarning yirik moliyaviy operasiyalarini birgalikda amalga oshirish maqsadida birlashuvi (masalan, yirik miqyosli loyihalarga juda kata miqdorda va uzoq muddatli kredit berish yoki investitsiyalar qo'yish).

Konsern — rasmiy jihatdan mustaqil bo'lgan, ko'p tarmoqli korxonalar (sanoat, savdo, transport va bank kabi turli soha korxonalari)ning majmuini o'z ichiga oluvchi birlashma. Odatda, bunday birlashma ma'lum ишлаб chiqarish faoliyatini bosqichma-bosqich ravishda amalga oshirish uchun zarur bo'lgan turli soha korxona va tashkilotlaridan tuziladi.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Raqobatning mohiyati va maqsadini tushuntirib bering.
2. Raqobatning asosiy vazifalari nimalardan iborat? Bu vazifalarning bir-biridan farqini ajratib ko'rsating.
3. Raqobat shakllariga tushuncha bering va ularning har biriga xos belgilarini ko'rsating.
4. Tarmoq ichidagi va tarmoqlararo raqobatning farqini tushuntirib bering.
5. Halol va g'irrom raqobatlashuv usullariga nimalar kiradi?
6. Raqobatlashuvning demping narxlarni qo'llash usuli qanday sharoitlarda amalga oshiriladi?
7. Monopoliya nima va uning vujudga kelishining iqtisodiy asoslari nimalardan iborat? Monopoliyaning qanday turlari mavjud?
8. Kapitalning to'planishi va markazlashuvi o'rtasida qanday farq bor?
9. Tabiiy, legal va sun'iy monopoliyalarning bir-biridan farqlanishini ko'rsating.
10. Monopoliyaning ijobiy va salbiy tomonlari нималарда namoyon bo'ladi?
11. Monopoliyaga qarshi siyosat va monopoliyaga qarshi qonunchilikning mohiyati qanday?
12. Raqobat muhitining shakllanishiga qanday omillar ta'sir ko'rsatadi?
13. O'zbekistonda raqobatni qo'llab-quvvatlovchi va монополияга qarshi kurashuvchi qanday tashkilotlar mavjud hamda ular qachon tashkil etilgan?

# IX BOB. NARXNING MOHIYATI VA ShAKLLANISh XUSUSIYATLARI

Narx – bozor mexanizmining muhim tarkibiy unsurlaridan biri. U o'zining vazifalari orqali barqaror iqtisodiyotning shakllanishi hamda samarali amal qilishiga, bozor muvozanatining ta'minlanishiga, milliy daromad iqtisodiyotning turli tarmoq va sohalari, xo'jalik yurituvchi subyektlari bo'yicha taqsimlanishiga, aholining ijtimoiy jihatdan himoya qilinishiga sharoit yaratadi. Shuningdek, u ishlab chiqaruvchilarni rag'batlantirib, sog'lom raqobat muhitining yaratilishiga katta ta'sir ko'rsatadi. Ushbu bobda biz narxning iqtisodiy mazmuni va vazifalari, shakllanish tamoyillari va uning darajasiga ta'sir ko'rsatuvchi omillar, narx turlarini batafsil bayon etamiz. Shuningdek, turli darajadagi raqobat sharoitida narxning shakllanish xususiyatlari, davlatning narx siyosati va uning O'zbekistondagi o'ziga xos jihatlarini ham ko'rib chiqamiz.

## 1-§. Narxning mazmuni va uning vazifalari

Tovarlar qiymati va ularning nafliligi o'zlarining namoyon bo'lishini narxda topadi. Amaliy hayotda qiymat tovar ishlab chiqaruvchilarni, naflilik esa, iste'molchilarni rag'batlantiruvchi, ularni harakatga keltiruvchi kuch sifatida amal qiladi.

Tovarning bir-biriga qarama-qarshi bo'lgan, lekin doimo bir-birini taqozo etadigan, birisiz ikkinchisi bo'lmaydigan ikki xususiyatga, ya'ni ma'lum bir naflilikka (iste'mol qiymatiga) va qiymatga ega ekanligi, tovar yoki xizmat shu ikki xususiyat birligidan iborat ekanligi o'quvchiga oldingi boblardan ma'lumdir.

Oldingi o'rinlarda biz tovarning qiymati har qanday sarflarni emas, balki mavjud sharoitda shu tovarni ijtimoiy-zaruriy miqdorda va sifatda ishlab chiqarish, ya'ni ijtimoiy-zaruriy naflilikni yaratish uchun zarur bo'lgan ijtimoiy-zaruriy sarflarni ifoda etishini aytib o'tgan edik. Narxlar mazmunini aniqlashda tovardagi mana shu ikki xil xususiyatning, ya'ni ijtimoiy qiymat va ijtimoiy naflilik birligini, bunda iste'mol qiymat (naflilik) qiymatni o'zida olib yuruvchi moddiy asos ekanligini to'g'ri hisobga olmaslik natijasida narx mazmuni ba'zi olimlar va oqimlar tomonidan turlicha aniqlanmoqda va ta'rif berilmoqda.

Buning ustiga narxning darajasiga (uning baland yoki past bo'lishiga), uning o'zgarishiga turli xil omillar ta'sir qiladiki, bu ham masalani to'g'ri tushunishni bir oz chigallashtiradi.

Masalan, ingliz klassik siyosiy iqtisod maktabi vakillari g'oyalarida hamda oldingi siyosiy iqtisod darsliklarida narxning asosini qiymat tashkil qiladi deyilgan bo'lsa, marjinalizm yo'nalishidagi va hozirgi davrdagi P.Samuelson, K.Makkonnell va S.Bryularning «Ekonomiks» darsliklarida, shuningdek, yaqinda chop etilgan ayrim iqtisodiyot nazariyasi darsliklari va o'quv qo'llanmalarida tovar narxining asosini uning nafliligi, ayniqsa, qo'shilgan miqdor nafliligi tashkil qiladi deyiladi. Bunda so'nggi qo'shilgan miqdor nafliligiga alohida e'tibor beriladi.

Uchinchi guruh olimlar esa, narx talab va taklif asosida tashkil topadi deyishadi. Ularning har biri o'zlaricha turli dalillar keltirishib, o'z g'oyalarini isbotlashga harakat qiladilar.

Rossiyada chop etilgan bir qator «Iqtisodiyot nazariyasi» darsliklarida tovarning ikki xil xususiyati va binobarin, har ikki nazariyaning mohiyati, mazmuni va ularning narxni to'g'ri aniqlashdagi roli beriladi, lekin narxning asosida nima yotishi haqida aniq fikr bildirilmaydi.

Alohida tovarlarga qilingan mehnat sarflari turlicha bo'lib, ulardan ayrimlari ijtimoiy mehnat sarfi sifatida to'la tan olinsa, boshqasi qisman tan olinadi, uchinchisi esa, umuman tan olinmasligi mumkin. Bundan ko'rinib turibdiki, bozordagi mavjud narxlarga mehnat sarflari yoki qiymatning aynan o'zi

deb qarash noto'g'ridir. Chunki unga mehnat sarfidan boshqa omillar ham ta'sir qilib, natijada narx qiymatdan past yoki yuqori bo'lishi mumkin.

Jumladan, o'zgarib turuvchi talab va taklif ta'siri ostida biror tovarning bozor narxi tebranib, uning qiymatidan u yoki bu tomonga farqlanishi mumkin. Raqobat ham qiymat — narx nisbatiga xuddi talab va taklif kabi ta'sir ko'rsatadi. Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, xaridor u yoki bu tovarni sotib olishda, nafaqat uning qancha turishini, balki mazkur tovarning iste'mol xususiyatlari o'zining ehtiyoji va didiga qanchalik mos kelishini, ya'ni uning nafliligini ham hisobga oladi.

Tovarning xarid qilinishi uning alohida olingan bir kishi uchun emas, balki jamiyat uchun nafliligini va shu bilan birga ijtimoiy qiymatini ham tan olishni bildiradi. Shu sababli, «ijtimoiy naflilik» tushunchasining o'zi biror tovar (xizmat)ning jamiyat uchun nafliligi, qadr-qiymatga egaligini ko'rsatadi. Shu mulohazalardan kelib chiqib aytish mumkinki, narx o'zida faqatgina naflilik yoki sarflarning birini emas, balki har ikkalasining bir vaqtda mavjudligini va ularning ma'lum miqdorini pul ko'rinishida ifoda etadi.

Tovardagi ikki xususiyat birdaniga tan olinmasa, u pulda ifodalanmasa oldi-sotdi sodir bo'lmaydi. Chunki tovarning qiymati tomonida sotuvchining manfaati, nafliligi (iste'mol qiymati) tomonida esa, xaridorning manfaati yotadi. Tovar egasi o'z tovari uchun ketgan sarflarni qoplab, ma'lum darajada, iloji boricha ko'proq foyda olishni ta'minlashi mumkin bo'lgan qiymatni pul shaklida o'zlashtirishga intilsa, xaridor iloji boricha sarf qilayotgan pulining har bir birligiga ko'proq naflilikka (iste'mol qiymatiga) ega bo'lishga harakat qiladi. Ularning manfaatlari to'g'ri kelgan nuqtada, darajada narx o'rnatilib, tovar-pul almashuvi, oldi-sotdi sodir bo'ladi.

Bu holatni yaxshiroq tasavvur qilish uchun 1-chizmaga e'tiboringizni jalb etamiz.




**1-chizma. Tovardagi ikki xil xususiyatlarning narxdagi ifodasi.**

Bu chizmadan tovarning narxi ma'lum bir iqtisodiy jarayonni ifoda etuvchi mustaqil ilmiy tushuncha ekanligi, tovarning ikki xususiyatga asoslanishini, ular bilan chambarchas bog'liqlikda o'zgarishini ko'rish mumkin. Undan tashqari, hozirgacha real hayotda turli-tuman tovarlar va xizmatlar nafliligini, ularning o'zgarishini bir ko'rsatkichga keltirib hisoblashning pul ko'rinishidan boshqa o'lchami iqtisodiy fanlarda topilgan emas. Naflilikning marjinalistlar tomonidan kiritilgan shartli o'lchami – yutil (inglizcha utility - naflilik) ham turli tovarlar nafliligi hisobini olib borishga qodir emas.

Bulardan xulosa qilib aytish mumkinki, **narx** – real bozor iqtisodiyoti sharoitida tovar va xizmatlarning ijtimoiy qiymati hamda ijtimoiy nafliligining puldagi ifodasidir.

Bu yerda shuni yana bir bor ta'kidlash joizki, narxda alohida olingan ishlab chiqaruvchilarning individual sarflari emas yoki alohida olingan individual shaxslarning psixologik jihatdan naflilikka bergan bahosi ham emas, balki jamiyat tomonidan tan olingan ijtimoiy sarflar va jamiyat uchun zarur bo'lgan miqdorda hamda sifatda yaratilgan va tan olingan ijtimoiy naflilik (iste'mol qiymat) o'z ifodasini topadi. Tovarlar

va xizmatlar uchun qilingan ijtimoiy sarflarning asosli ravishda o'sishi yoki tovar hamda xizmatdagi sifat ko'rsatkichlarining o'sishi ushbu tovar narxining oshishiga olib keladi.

Masalan, avtomobil dvigatelida ot kuchining oshishi, saloni, boshqaruv tizimi va tezligida bo'lgan o'zgarishlar uning narxi oshishiga sabab bo'ladi. Chunki shu o'zgarishlar bilan bir vaqtda, unga sarflangan xarajatlar ham oshgan bo'ladi. Bunday ikki tomonlama o'zgarishlar natijasida narxlarning o'zgarishi hamma tovarlar va xizmatlarga xosdir. Narx tovar va xizmatlardagi ikki xususiyatning puldagi ifodasi sifatida, ularning o'zgarishi natijasida o'zgaradi.

Shuning uchun real hayotda turli tovarlar va xizmatlardagi ikki xil xususiyat o'zgarishlari ularning hajmini hisoblashda ikki xil narxda hisobga olinadi (2-chizma).




**2-chizma. Tovardagi ikki xil xususiyatni ifodalovchi narxlarning mahsulot hajmini hisoblashda qo'llanishi.**

Narxning mazmunini to'laroq tushunishda, uning darajasiga ta'sir etuvchi omillarni bilish muhim ahamiyatga egadir. Bulardan asosiylari bo'lib: qiymat yoki ishlab chiqarish sarflari; tovarning naflilik darajasi; mazkur tovarga talab va

taklif nisbati; raqobat holati; davlatning iqtisodiy siyosati va h.k. hisoblanadi. Bu omillar ichida tovar qiymati va nafliligi uning narxini belgilovchi asos bo'lib xizmat qiladi (3-chizma).




**3-chizma. Narxga ta'sir qiluvchi omillar.**

Boshqa omillar esa, narxning ijtimoiy qiymat bilan ijtimoiy naflilik miqdori atrofida goh birinchisining, goh ikkinchisining foydasiga tebranishiga sabab bo'ladi. Masalan, talab va taklif nisbatini olaylik. Agar tovarlarning ayrim turiga talab taklifga nisbatan baland bo'lsa, ijtimoiy qiymat o'zgarmagan holda, narxning darajasi nisbatan oshiq bo'ladi yoki aksincha taklif talabga nisbatan ko'proq bo'lsa, ijtimoiy qiymat o'zgarmagan holda, narxning darajasi unga nisbatan past bo'ladi.

Hozirgi davrda chop etilayotgan ko'plab iqtisodiyot nazariyasi bo'yicha darslik va o'quv qo'llanmalarda narx darajasiga ta'sir ko'rsatuvchi omillar qatorida pulning qadr-qimmati e'tibordan chetda qolmoqda. Xolbuki, pulning qadr-qimmatining o'zgarishi ham narx darajasiga sezilarli ta'sir ko'rsatadi. Bu, ayniqsa, milliy valyutaning chet el valyutalariga ayirboshlanish nisbatining o'zgarishi orqali yaqqolroq namoyon bo'ladi. Masalan, 1 AQSh dollari 1000 so'mga teng bo'lgan chog'da 10 dollar turuvchi qandaydir tovarning narxi 10000 so'm bo'ladi. Agar, so'mning qadri oshib, 1 dollar 800 so'mga tenglashsa, u holda, shu tovarning narxi 8000 so'm bo'ladi.

Narx darajasiga boshqa omillarning ta'siri etishiga alohida to'xtalmasa ham bo'ladi. Chunki soliq miqdori qancha ko'p bo'lsa, narx darajasi shuncha yuqori bo'lishi hammaga ayon.

Narxning iqtisodiy mazmuni, uning vazifalari ko'rib chiqilganda yanada yaqqol namoyon bo'ladi.

Narx quyidagi asosiy vazifalarni bajaradi:

1. **Muvozanatlikni ta'minlash vazifasi.** Bunda narx bozorda talab va taklifning hajmi hamda tarkibiga ta'sir etish orqali ularni muvozanat holatiga keltiradi. Bozor narxi – bu muvozanatli narx bo'lib, u birinchidan, tovarlarning sotilishini ta'minlaydi, ikkinchidan, bozorda tovarlar taqchilligini yuzaga keltirmaydi.

2. **Qiymat va naflilikni o'lchash vazifasi.** Narxning qiymat va naflilikning puldagi ifodasi deb aytamiz, chunki qilingan sarf-xarajatlar va olingan natijalar (foyda yoki zarar) narxlar asosida hisob-kitob etiladi. Ishlab chiqarish va uning natijalarini natural ko'rsatkichlari ham mavjud (tonna, kg, $m^2$, $m^3$ kvt-soat va hokazo). Bu ko'rsatkichlarni shu holicha taqqoslab umumiy ko'rsatkichga keltirib bo'lmaydi. Barcha natural ko'rsatkichlarning umumiy o'lchovi ularning pulda ifodalangan narxidir. Hisob-kitob uchun joriy va qiyosiy narxlar qo'llaniladi. Joriy narxlar amaldagi narxlar bo'lib, ular yordamida yil davomidagi ishlab chiqarish natijalari hisoblanadi. Qiyosiy narxlarda ma'lum yil asos qilib olinib (bazis yil), ishlab chiqarishning natijalari shu narxda hisoblanadi va boshqa yillar bilan taqqoslanadi. Yalpi milliy mahsulot, milliy daromad, real ish haqi va shu kabi ko'rsatkichlar dinamikasi qiyosiy narxlarda hisoblanadi. Chunki joriy narxlar inflyasiya tufayli o'zgarishi va real iqtisodiy natijani ko'rsatmasligi mumkin.

3. **Tartibga solish vazifasi.** Bozor holati (kon'yunkturasi) talab va taklif hamda ularning nisbatiga bog'liq. Talabning ortishi muayyan tovarni ishlab chiqarishni kengaytirishi, askincha, tovarning qisqarishi esa, tovar ortiqchaligini, uni ishlab chiqarishni qisqartirish zarurligini bildiradi. Narx tovar ishlab chiqaruvchilar faoliyatiga ularning daromadlari orqali ta'sir ko'rsatadi. Muayyan ishlab chiqarish harajatlari

saqlangan holda, narx yuqori bo'lsa, foyda miqdori ortadi, narx tushsa, foyda kamayadi va hatto ishlab chiqaruvchilar zarar ko'rishi ham mumkin. Bu ishlab chiqaruvchilar faoliyatiga ta'sir ko'rsatadi. Narx oshsa ishlab chiqarish kengayadi. Boshqa kapitallar ham foyda yuqori bo'lgan soha va tarmoqlarga oqib kela boshlaydi. Xullas, narx ishlab chiqarishni tartibga solib, uni o'zgartirib turadi va rivojini ta'minlaydi.

4. **Raqobat vositasi vazifasi.** Narx raqobat kurashining eng muhim vositasi hisoblanadi. Ishlab chiqaruvchilar o'z raqiblarini yengish uchun narxni pasaytirish usulidan foydalanishlari mumkin. Demak, narxni o'zgartirib turish usuli raqobatda keng qo'llaniladi.

5. **Ijtimoiy himoya vazifasi.** Narx aholining kam daromad oluvchi ayrim qatlamlarini ijtimoiy himoya qilish vazifasini ham bajaradi. Narxning bu vazifasi tovar (xizmat)lar ijtimoiy dotatsiyalashgan narxlar bo'yicha sotilganda bajariladi. Bunda ular davlat byudjeti va turli hayriya mablag'lari hisobiga moliyaviy ta'minlanadi.

Bozor iqtisodiyotiga o'tish bosqichida ijtimoiy himoya vazifasini o'tovchi narxlar, aholining keng qatlamlarini hayotiy zarur iste'molchilik tovarlari bilan minimal darajada ta'minlash maqsadida ham qo'llaniladi. Masalan, bizning respublikamizda 1991 yildan 1995 yilgacha un va un mahsulotlari, qand-shakar, go'sht, o'simlik moyi, choy, sovun kabi mahsulotlar dotasiyalangan narxlarda, cheklangan miqdorda sotildi. Ularning dotasion va haqiqiy narxlari o'rtasidagi farq byudjet mablag'lari hisobiga qoplab borildi. Shunday qilib, narx bozor munosabatlarining vositasi sifatida bir-biri bilan uzviy bog'langan muhim vazifalarni bajaradi.

## 2-§. Narx turlari va ularning mazmuni

Iqtisodiyotning turli sohalari va tarmoqlaridagi ishlab chiqarish va sotish sharoitlarining xilma-xilligi hamda bozor munosabatlarining rivojlanishi darajasidagi farqlar narx turlarini farqlash zaruriyatini tug'diradi. Iqtisodiyotda amal qilib

turgan barcha narx turlari narx tizimini tashkil etadi. Narxlar tizimida ularning ayrim turlarining iqtisodiy mazmunini qisqacha qarab chiqamiz.

**Ulgurji narxlar.** Ishlab chiqaruvchilar tomonidan katta partiyadagi tovarlar bir yo'la ko'tarasiga sotilganda ulgurji narxlardan foydalaniladi. Ulgurji narxlar ishlab chiqaruvchilar va ta'minlash-sotish tashkilotlari xarajatlarini qoplashi hamda ularning ma'lum miqdorda foyda ko'rishini ta'minlashi zarur. Ulgurji narxlar tovar birjalari va savdo uylarida ham qo'llaniladi.

**Shartnoma narxlar.** Bu sotuvchi va xaridorning roziligi bilan belgilanadigan, ular tomonidan tuzilgan shartnomada qayd qilingan narxlardir. Shartnoma narxlar odatda, shartnoma bitimi amal qilib turgan davrda o'zgarmaydi. Mazkur narxlar ham milliy, ham xalqaro bozorda qo'llaniladi. U xalqaro bozorda qo'llanilganda tovar (xizmat)larning jahon narxlariga yaqin turadi.

**Chakana narxlar.** Bu narxlarda tovarlar bevosita iste'-molchilarga sotiladi. Chakana narxga tovarning ulgurji narxi, chakana savdo tashkilotlarining xarajatlari va ularning oladigan foydasi kiradi. Chakana narx tovarlarga bo'lgan talab va taklifni bog'lovchi rolni o'ynaydi hamda ularning nisbatiga qarab yuqori yoki past bo'lishi mumkin.

Davlatning narxlarni tartibga solishlik faoliyati chega-ralangan (limitlangan) va dotatsiyali narxlarni vujudga keltiradi. **Chegaralangan narxlarda** davlat narxlarning yuqori va quyi chegarasini belgilaydi, ular shu doirada o'zgarishi mumkin. Bunday narxlar yordamida davlat inflyatsiyani jilovlaydi, narxlarni nazorat qiladi. **Dotatsiyalangan narx** — bu davlat byudjeti hisobidan maxsus arzonlashtirilgan narxlardir. Bunday narxlardan kam daromadli oilalar, beva-bechoralar, ishsiz va nogironlarni hayotiy zarur ne'matlar bilan eng kam darajada ta'minlab turishda foydalaniladi.

**Demping narx.** Bozorda o'z mavqeini mustahkamlash va raqiblarini siqib chiqarish uchun firmalar maxsus narxdan foydalanadiki, ular demping narx yoki bozorga kirib olish

narxi deb ataladi. Demping narxda rasmiy narxning bir qismidan kechib yuboriladi.

Sotish hajmini o'zgartirmasdan yuqori foyda olishga erishish uchun firmalar **nufuzli narxdan** foydalanadi. Bu narxni qo'llash uchun bozorda raqobat cheklangan va monopol vaziyat mavjud bo'lishi zarur. Mazkur vaziyatda talab narxga bog'liq bo'lmaydi, shu sababli narxning ko'tarilishi tovar sotilishini keskin kamaytirmaydi. Bundan tashqari aholining yuqori daromad oluvchi qatlami xarid qiladigan nufuzli tovarlar ham mavjudki, ular ana shunday narxlarda sotiladi.

Rivojlangan mamlakatlarda yuqori daromad oluvchi aholi qatlami uchun dala hovliga ega bo'lish, mashhur kurortlarda dam olish, oxirgi nusxadagi kiyimlar kiyish, yangi modeldagi avtomashinada yurish — martabali yoki obro'talab iste'mol hisoblanadi. Martabali iste'mol nufuzli narxlarni yuzaga keltiradi. Ular odatdagi narxlardan ancha yuqori bo'ladi. Nufuzli narxlarni qo'llashda tovarlarni ishlab chiqarish xarajatlari va rentabellik darajasi, bozordagi talab, uning o'zgarishi va bozordagi raqobatlashuv sharoiti hisobga olinadi. Shunga qarab, ma'lum davrgacha o'zgarmaydigan **qat'iy (standart) narxlar** va **o'zgaruvchan narxlar** qo'llaniladi. Shunday tovarlar borki, iste'molchilar ularning narxi o'zgarmasligini afzal ko'radi. Masalan, kommunal va transport xizmatlari ta'riflari shunday narxlar jumlasiga kiradi.

**Erkin bozor narxlari** — bu talab va taklif asosida vujudga keladigan bozor narxlaridir. Madaniylashgan bozor sharoitlarini vujudga keltirishda erkin narxlar jamiyat va bozor munosabatlari barcha subyektlari manfaatlarini eng maqbul tarzda uyg'unlashtirishga imkon beradi.

**Narx diapazoni** narxlar oralig'ining puldagi ifodasidir. Narx diapazoni quyi, o'rta va yuqori narxlarni o'z ichiga oladi. Narx diapazoni qanchalik katta bo'lsa, tovar muomalasi shunchalik tez yuz beradi, chunki talab bilan narx o'zaro bog'lanadi.

Bozor ko'lami hisobga olinganda hududiy (mintaqaviy), milliy va xalqaro narxlar mavjud bo'ladi. **Hududiy narx** faqat ma'lum hududiy bozorga xos bo'lib, u shu hudud doirasidagi

omillar ta'siridan hosil bo'ladi. **Milliy bozor narxi** bir mamlakat doirasida amal qiluvchi va ularning xususiyatini aks ettiruvchi narxlardir. Milliy narx mamlakat doirasidagi ijtimoiy sarf-xarajatlarni, milliy bozordagi talab va taklifni, tovar nafliligini, uning qanchalik qadrlanishini hisobga oladi. **Jahon bozori narxi** muayyan tovarga ketgan baynalmilal xarajatlarni, tovarning jahon standarti talabiga mos kelish darajasini va xalqaro bozordagi talab va taklif nisbatini hisobga oladi.

Narx xilma-xil turlardan iborat bo'lsada, ular bir-biri bilan o'zaro bog'langan, chunki ularda jamiyatdagi iqtisodiy resurslarning ishlatilish samarasi o'z ifodasini topadi. Iqtisodiyot nazariyasida narx nisbati degan tushuncha bor, u **narx pariteti** deb ham yuritiladi. Iqtisodiyot va undagi jarayonlar bir-biriga bog'liq bo'lganidan narxlar bir-birini yuzaga chiqaradi. Masalan, ruda narxi metall narxiga, metall narxi mashina narxiga, mashina narxi kiyim narxiga kiradi, chunki bu narxlarning har biri o'zidan keyingi mahsulot xarajatlarini shakllantiradi. Bozorga shunday o'ziga xos tovarlar chiqadiki, ular ko'pchilik sohalarda ishlatiladigan eng muhim iqtisodiy resurslar hisoblanadi. Bular metall, neft, ko'mir, gaz, yog'och, bug'doy, paxta kabi tovarlar bo'lib, ular narxining o'zgarishi butun narxlar nisbatini o'zgartiradi.

### 3-§. Raqobatning turli ko'rinishlari sharoitida narxning shakllanish xususiyatlari

Narxning shakllanishiga bozorning holati bevosita ta'sir ko'rsatadi, chunki narxning shakllanishida bozordagi talab va taklif nisbati asosiy omillardan biri hisoblanadi. Shunga ko'ra, talab va taklif miqdoriga ta'sir ko'rsata olish imkoniyati tufayli bozordagi raqobatning turli ko'rinishlari farqlanadi. Mukammal raqobat sharoitida ishlab chiqaruvchi (yoki sotuvchi) hamda iste'molchi (yoki xaridor)larning soni juda ko'p bo'lib, ularning ishlab chiqarish hajmini o'zgartirish orqali narx shakllanishiga ta'siri umuman sezilmaydi. Nomukammal raqobat sharoitida esa, ishlab chiqaruvchilar (sotuvchilar) yoki iste'molchilar (xaridorlar)dan birining soni cheklangan bo'lishi

ularning bozordagi ishlab chiqarish hajmiga va pirovardida bozordagi narxning shakllanishiga sun'iy ta'sir ko'rsatish imkonini beradi. Bunday raqobat turli darajalaridagi narxlarning shakllanish xususiyatlari bir-biridan farq qiladi.

Shu sababli, biz quyida mukammal raqobat, sof monopoliya, oligopoliya va monopsoniya sharoitida narxlarning shakllanish xususiyatlarini ko'rib chiqamiz.

**Mukammal raqobat sharoitida narxning shakllanishi.** Erkin raqobat kurashi sharoitida narxning tashkil topish xususiyatlarini tadqiq etgan dastlabki iqtisodchilardan biri A.Marshall hisoblanadi. Uning fikricha, tovarning oldi-sotdi jarayoniga qadar ikki xil, ya'ni sotuvchi va xaridor narxlari mavjud bo'ladi. Nazariy jihatdan har ikki narxning yuqori va quyi darajalari mavjud. Sotuvchi o'z tovari narxining imkon qadar yuqori bo'lishidan manfaatdor, chunki bunday narx uning foydasi hajmini oshiradi. Biroq erkin raqobat sharoitida narxni boshqalardan yuqori darajada belgilashga intilish mazkur sotuvchining bozordan siqib chiqarilishiga olib kelishi mumkin. Sotuvchi narxining eng past darajasi shu tovarni ishlab chiqarish uchun ketgan xarajatlarni qoplashi kerak. Xaridor tovarni eng past narxda sotib olishdan manfaatdor, biroq erkin raqobatli bozor sharoitida uning ham tovar sotib ololmay qolish xavfi mavjud bo'ladi. Xaridor narxining yuqori darajasi esa, Marshall ta'biricha, so'nggi qo'shilgan miqdor nafliligiga teng bo'lishi kerak.

Sotuvchi va xaridor o'rtasidagi qulay narxga erishish borasidagi kurash har ikki narxning mosligi ta'minlangunga, ya'ni bozor narxi paydo bo'lgunga qadar davom etadi. Shunday qilib, sotuvchining narxi tomonidan ishlab chiqarish xarajatlari, xaridor narxi tomonidan esa, so'nggi qo'shilgan miqdor nafliligi maydonga tushib, ularning nisbati asosida bozor narxi paydo bo'ladi. Bu holatni Marshall shunday ifodalaydi: «ishlab chiqarish xarajatlari» prinsipi hamda «so'nggi qo'shilgan naflilik» prinsipi, shubhasiz, yagona talab va taklif umumiy qon-

unining tarkibiy qismi hisoblanib, ulardan har birini qaychining bitta kesuvchi tomoniga qiyoslash mumkin».[1]

Shu o'rinda, biz tomondan IV bobda bildirilgan fikr-mulohazalarni yana bir bor esga olish maqsadga muvofiq hisoblanadi. Ya'ni mukammal raqobatli bozor sharoitida narxning shakllanishida talab va taklifning ta'sirida, A.Marshall ta'kidlaganidek, so'nggi qo'shilgan naflilik va ishlab chiqarish xarajatlari emas, balki ijtimoiy-zaruriy nafiilik va ijtimoiy-zaruriy mehnat sarflari yotadi.

Talab va taklifning muvozanati mukammal raqobat bozoridagi narxning shakllanishiga muvofiq keladi (4-chizma).




**4-chizma. Mukammal raqobatli bozor sharoitida narxning shakllanishi.**

Chizmadan ko'rinadiki, faqat narxning $P_E$ darajasidagi talab miqdoriga ishlab chiqaruvchilar tomonidan taklif miqdori muvofiq keladi. Narxning bu darajadan har qanday pasayishi talabning taklifdan oshib ketishini, narxning bu darajadan har qanday yuqori bo'lishi esa, taklifning talabdan oshib ketishini keltirib chiqaradi.

Narxning $P_A$ darajasidagi holat uzoq vaqt mavjud bo'la olmaydi. Chunki tovarlarning sotilmay, to'planib qolishi bilan sotuvchilar o'rtasidagi raqobat kuchayib, ular o'z tovarlarini tezroq sotish maqsadida narxni tushira boshlaydilar.

---

[1] A.Marshall. Prinsipi ekonomicheskoy nauki. V 3 t. M.: 1993. T.III. S. 282.

Narxning $P_B$ darajasidagi holat ham barqaror turmaydi. Chunki bu holatda talab taklifdan oshib ketib, tovarlar taqchilligi boshlanadi. Taqchil tovarga ega bo'lish uchun bir-biri bilan raqobatga kirishgan xaridorlar uning narxini oshira boshlaydilar.

Bozordagi yagona muvozanatlashgan, nisbatan uzoq vaqt barqaror amal qiluvchi narx sifatida talab hajmi taklif hajmiga muvofiq kelgan holdagi narx $P_E$ maydonga tushadi. Raqobatlashuv asosida paydo bo'lgan muvozanat doimo talab va taklif egri chiziqlarining kesishuv nuqtasida joylashadi. Muvozanat narxi har doim ham darhol, bir zumda tarkib topmaydi. Unga erishishda toki talab va taklif muvozanatga kelgunga qadar narx atrofidagi tebranishlarni o'z ichiga oluvchi ma'lum davrlar lozim bo'lishi mumkin.

**Monopoliya sharoitida narxning shakllanishi.** Monopoliya sharoitida narx shakllanishining o'ziga xos jihati shundaki, agar mayda tovar ishlab chiqaruvchilar faqat o'zlarining individual narxlarini o'zgartira olsalar, ulardan farqli o'laroq bozor ishtirokchilari sifatidagi monopoliyalar bozor narxlarini o'zlari belgilay oladilar. Bunda monopoliyalar ommaviy talabning oshishi bilan narxning oshishi hamda ommaviy taklifning oshishi bilan narxning pasayib borishidan o'ziga xos tarzda foydalanadilar.

Ommaviy tartibda tovarlarni sotuvchi monopoliyalar o'z manfaatlari yo'lida taklif kam bo'lganda narxning oshishi tendensiyasidan foydalanadilar.

**Ommaviy taklif bo'yicha narx o'zgarishi** quyidagi miqdoriy bog'liqlikni aks ettiradi: talabga nisbatan tovarlar taklifi qanchalik yuqori bo'lsa, bozor narxi darajasi shunchalik past bo'ladi va aksincha, taklif kamayishi bilan narx oshib boradi. Bu bog'liqlik 5-chizmada yaqqolroq namoyon bo'ladi.




**5-chizma. Taklif bo'yicha narx egri chizig'i.**

Chizmadan ko'rinadiki, tik o'qda muayyan tovarlar taklifi hajmining ko'payib borishi, yotiq o'qda esa, mahsulot birligiga bo'lgan narx darajasining oshib borishi aks ettirilgan. Taklif bo'yicha narx egri chizig'i ($P_1P_2$) bozor narxining tovarlarning ommaviy taklifiga bog'liqligini ifodalaydi.

Monopolistlar mahsulotlarning sun'iy taqchilligini vujudga keltirish maqsadida o'z tovarlarini sotish hajmini ataylab qisqartiradilar. Bozorda tovarlarning etishmasligi monopol yuqori narxlarning o'sishiga olib keladi.

Monopoliyalar narxni oshirishning har bir yangi jarayonida tovarlarni ishlab chiqarish va sotish hajmini qisqartirishdan ko'rilgan zararni hisobga oladi. Daromaddan bunday yo'qotishlarning oldini olish maqsadida ular yangi narxlarni yanada yuqori darajada belgilaydilar. Shu bilan bir vaqtda monopoliyalar mahsulotlarning qisqargan hajmini sotishdan

olingan tushum yo'l qo'yilgan yo'qotishni qoplashi hamda daromad miqdorining o'sishini ta'minlashini nazorat qilib turadilar.

**Monopsoniya sharoitida narxning shakllanishi.** Monopsoniya mayda tovar ishlab chiqaruvchilardan tovarlarning katta hajmini sotib olib, talab bo'yicha narx qonunidan o'ziga xos tarzda foydalanadi.

**Ommaviy talab bo'yicha narxning o'zgarishi** quyidagi miqdoriy bog'liqlikni aks ettiradi: taklifga nisbatan xaridorlarning ommaviy talabi qanchalik katta bo'lsa, bozor narxi darajasi shunchalik yuqori bo'ladi va aksincha, talabning kamayishi bilan bozor narxi pasayib boradi. Bu bog'liqlik 5-chizmada yaqqolroq aks ettirilgan.




**5-chizma. Talab bo'yicha narx egri chizig'i.**

Chizmadan ko'rinadiki, tik o'qda muayyan tovarlarga talab hajmining ko'payib borishi, yotiq o'qda esa, mahsulot birligiga bo'lgan narx darajasining oshib borishi aks ettirilgan. Talab bo'yicha narx egri chizig'i ($P_1P_2$) bozor narxining xaridorlarning ommaviy talabiga bog'liqligini ifodalaydi.

Monopsonist o'zi uchun zarur bo'lgan tovarni, masalan, qishloq xo'jaligi xom ashyosini oldindan past narxlarda sotib olib, uning katta miqdordagi zaxirasini tayyorlab qo'yadi. Bu esa, unga yangi hosilning yig'im-terimi davrida o'zi sotib olayotgan xom ashyoga monopol past narxlarni o'rnatish imkonini beradi. Bunday past narxlarda monopsonist juda katta foyda oladi. Sun'iy ravishda sotilayotgan mahsulot ortiqchaligi hududining vujudga keltirilishi xarid narxlarining navbatdagi pasayishiga olib kelib, natijada monopsonistning foydasi oshib boradi. Bunga Farb mamlakatlari monopsoniyalari tomonidan ancha vaqtdan buyon Osiyo, Afrika va Lotin Amerikasi mamlakatlari tadbirkorlari va mayda tovar ishlab chiqaruvchilaridan sotib olinayotgan arzon xom ashyoni misol tariqasida keltirish mumkin. Afrikadan an'anaviy tarzda eksport qilinuvchi bir qator tovarlar (choy, kofe, kakao va h.k.)ga ham azaldan o'ta past narxlar o'rnatib kelinadi.

Bir vaqtning o'zida monopoliya va monopsoniya hisoblanuvchi firma o'zining daromadini «narxlar qaychisi» usuli orqali ahamiyatli darajada oshiradi. Bunda monopol yuqori va monopol past narxlardan foydalanilib, ular o'rtasidagi farq xuddi qaychining ikkita kesuvchi tomoni bir-biridan uzoqlashgandagi singari kattalashib boradi. Narxlarning bunday harakati tovarlar ortiqchaligi va taqchilligi hududlarining kengayishiga asoslanadi. U sanoatning ko'plab qayta ishlovchi korxonalari uchun xosdir. Bu korxonalar o'zlarining tayyor mahsulotlariga undirma sanoat tarmoqlarida o'rnatilgan narxlarga nisbatan bir necha marta yuqori narx belgidilar.

XX asrning ikkinchi yarmida AQSh, Fransiya, Buyuk Britaniya va boshqa Farb mamlakatlarida agrobiznes sohasining kengayishi bilan narxlar qaychisi asosiy usullardan biriga aylanib, uning yordamida yirik firmalar o'rta va mayda fermerlarni qishloq xo'jaligi ishlab chiqarishidan siqib chiqardilar.

**Oligopoliya sharoitida narxning shakllanishi.** Oligopoliya sharoitida narxning shakllanishi tarmoqdagi tovar ishlab chiqaruvchilar tomonidan qo'llaniluvchi «ergashish» hamda «inkor etish» xatti-harakatlari orqali izohlanadi.

«Ergashish» holatida bir oligopolist tomonidan narx bo'yicha qilingan o'zgarish (narxning pasayishi yoki oshirilishi)ga qolgan oligopolistlar tomonidan ham ergashish, ya'ni shunday o'zgarishlar qilish kuzatiladi. Odatda, bozorda o'z tovarlariga narxni pasaytirish orqali iste'molchilar soni hamda sotish hajmini oshirishga qaror qilgan oligopolist xatti-harkatiga javoban qolgan oligopolistlar ham narxlarni pasaytiradilar. Natijada narxning umumiy pasayishi ro'y berib, bozordagi ulush oldingi holda qoladi, ya'ni oligopolistning hatti-harakati samara bermaydi.

«Inkor etish» holatida bir oligopolist tomonidan narx bo'yicha qilingan o'zgarish (narxning pasayishi yoki oshirilishi)ga qolgan oligopolistlar tomonidan inkor etish, ya'ni hech qanday javob o'zgarishlari qilmaslik kuzatiladi. Ko'pincha bunday holat oligopolist tomonidan o'z tovariga narxni oshirgan chog'ida ro'y beradi, ya'ni qolgan oligopolistlar tovarlari narxlarini oshirmaydilar. Natijada narxni oshirgan oligopolist o'z iste'molchilarini yo'qotib, bozordan siqib chiqariladi.

Yuqorida bayon etilgan holatlar natijasida oligopolist-firmaning talab egri chizig'i «siniq egri chiziq» ko'rinishini oladi (6-chizma). Bunday holatni birinchi bo'lib XX asrning 40-yillarida amerikalik iqtisodchi P.Suizi tavsiflab bergan.




**6-chizma. Oligopolistik bozordagi narxning shakllanishida talab egri chizig'ining «sinishi».**

Chizmadan ko'rinadiki, dastlab oligopolist firmaning mahsulotiga talab egri chizig'i $D_1D_1$ ko'rinishida bo'lib, $P_0$ narx darajasida $Q_0$ sotish hajmini ta'minlar edi. Oligopolist-firma o'z tovari narxini $P_1$ darajaga pasaytirishi talabni o'stirib, mahsulot hajmini $Q_1$ ga qadar oshirishi ko'zda tutilar edi. Biroq, boshqa oligopolistlarning «ergashish» hatti-harakatini tutishi, ya'ni ularning ham o'z tovarlari narxini pasaytirishi natijasida talab egri chizig'ining «sinishi» ro'y berib, u endi $D_1ED_2$ ko'rinishini oladi. Oqibatda, sotish hajmi oldingi $Q_0$ darajasida qolgani holda, tovarning narxi pasayib, oligopolistlar o'z foydalarining ma'lum bir qismini yo'qotadilar.

Oligopolist-firma o'z tovari narxini $P_0$ dan $P_1$ ga oshirgan taqdirda qolgan oligopolistlar «inkor etish» xatti-harakatini qo'llashlari natijasida talab egri chizig'i yana «sinadi». Oldingi $D_1D_1$ ko'rinishdagi talab egri chizig'i endi $D_3ED_1$ ko'rinishini oladi. Agar boshqa oligopolistlar ham o'z tovarlari narxini oshirganlarida, mazkur oligopolist-firmaning tovarga bo'lgan talab hajmi $Q_2$ ga qadar qisqarishi lozim bo'lsa, bunday xatti-

harakatning amalga oshirilmasligi natijasida bu qisqarish $Q_3$ ga qadar davom etadi, ya'ni bozordagi sotish hajmini yo'qotish darajasi oshib ketadi.

Yuqoridagi fikr-mulohazalardan ko'rinadiki, oligopoliya sharoitida ishlab chiqaruvchilar narxni ko'proq o'zaro kelishish orqali belgilashga harakat qiladilar.

O'z mahsulotlariga bozor narxini o'rnatishda oligopolistlar tomonidan «narx bo'yicha etakchilik» xatti-harakati keng qo'llaniladi. Bu xatti-harakat narx vositasida raqobatlashuvni inkor etib, mazkur tarmoqqa kiruvchi barcha oligopolist-firmalarning narxni shakllantirish va uni o'zgartirishda etakchi oligopolist-firmaga ergashishlarini taqozo etadi. Odatda, tarmoqdagi eng yirik firma etakchi sifatida maydonga tushadi. Narx bo'yicha etakchi firma boshqalarga qaraganda iqtisodiy jihatdan ancha ustun bo'lsada, u o'zining xatti-harakatini faqat narx jihatdan tazyiq o'tkazish asosida amalga oshira olmaydi. Narxni shakllantirishda etakchi firma boshqa ergashuvchi firmalarning ham manfaatlarini e'tiborga olmog'i lozim. Bu manfaatlar ularning xarajatlarini qoplash, me'yordagi foydani ta'minlash, mahsulotlarini sotishga sharoit yaratish kabi holatlar orqali namoyon bo'ladi. Agar talab yoki ishlab chiqarish xarajatlarining o'zgarishi natijasida bozor narxi oligopolistik kelishuv doirasidagi firmalarning manfaatlariga muvofiq kelmay qolsa, etakchi firma darhol narxlarni o'zgartirishi lozim bo'ladi.

## 4-§. Narx siyosati va uning O'zbekistonda amalga oshirilish xususiyatlari

Buyruqbozlikka asoslangan iqtisodiyotdan bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan barcha mamlakatlarda davlatning narx soha-sidagi siyosati ko'p jihatdan narxlarni erkinlashtirish, milliy bozor narxlarini jahon bozori narxlariga yaqinlashtirishga qaratiladi.

Narxlarni erkinlashtirish – iqtisodiy islohotlarning eng asosiy yo'nalishlaridan biri bo'lib, islohotlarning ijtimoiy-

iqtisodiy oqibatlari ko'p jihatdan shu muammoning hal etilishiga bog'liq bo'ladi.

Narxlarni erkinlashtirish xom ashyo bilan mahsulot ayrim turlarining narxlari. narx bilan aholi va korxonalar daromadlari o'rtasida mutanosiblikka erishishga qanday yondashilishi bilan farqlanadi. Shu yondashuvlarga asoslanib. narxlar quyidagi yo'llar bilan erkinlashtiriladi:

a) narxlarni birdaniga yoki «esankiratadigan» tarzda qo'yib yuborish;

b) narxlarning o'sishini sun'iy ravishda to'xtatib qo'yish;

v) narxni davlat tomonidan boshqarish va nazorat qilishni ma'lum darajada saqlab qolish.

Bozor munosabatlariga o'tayotgan har bir mamlakat, shu yo'llardan birini tanlashda ulardan har birining mavjud real shart-sharoitlarga qanchalik mos kelishi, aholi asosiy qismining moddiy ahvoliga qanday darajada ta'sir ko'rsatishi, isloh qilishning tanlab olingan yo'liga qanchalik darajada javob berishi va kutiladigan salbiy oqibatlarni hisobga olish muhim ahamiyatga ega bo'ladi.

Sobiq ittifoq mamlakatlari negizida vujudga kelgan bir qancha mustaqil davlatlar narxlarni erkinlashtirishning «esankiratuvchi» yo'lini tanlab oldi. Barcha turdagi xom ashyo resurslari, iste'mol mollari hamda xizmatlar narxlari bir yo'la erkin qo'yib yuborilishi natijasida narxlar keskin oshdi. Bu aholi keng qatlamining birdaniga qashshoqlashuviga, ijtimoiy ahvolining keskinlashuviga olib keldi. Ishlab chiqarishning pasayishiga, milliy sanoat va qishloq xo'jaligining izdan chiqishiga sabab bo'ldi.

O'zbekistonda iqtisodiyotni isloh qilishning o'ziga xos tamoyillari, mamlakatdagi vaziyat va aholining turmush darajasi hisobga olinib, narxlarni asta-sekinlik bilan hamda bosqichma-bosqich erkinlashtirish yo'li tanlab olindi. Shu yo'l bilan narxlarni erkinlashtirishning dastlabki bosqichida (1992 yilning boshida) keng doiradagi ishlab chiqarish-texnika vositasi bo'lgan mahsulotlar, ayrim turdagi xalq iste'moli mollari, bajarilgan ishlar va xizmatlarning erkin narxlari va tariflariga o'tildi. Aholini himoyalash maqsadida cheklangan

doiradagi oziq-ovqat va sanoat tovarlari narxlarining chegarasi belgilab qo'yildi, ayrim turdagi xizmatlarning eng yuqori tariflari joriy qilindi.

Narxlarni erkinlashtirishning keyingi bosqichida (1993 yil) kelishilgan ulgurji narxlarni davlat tomonidan tartibga solish to'xtatildi. Qat'iy belgilangan va davlat tomonidan tartibga solib turiladigan narxlarda sotiladigan tovarlar va ko'rsatiladigan xizmatlarning soni ancha qisqardi.

Narxlarni erkinlashtirishning navbatdagi bosqichida (1994 yil oktyabr, noyabr) xalq iste'mol mollari asosiy turlarining narxlari erkin qo'yib yuborildi, transport va kommunal xizmatlarning tariflari oshirildi. Shunday qilib, respublikada iqtisodiyotni isloh qilishning birinchi bosqichi narxlarni bosqichma-bosqich (uch bosqichda) to'liq erkinlashtirish bilan tugadi. Narxlarni erkinlashtirish aholini ishonchli iqtisodiy va ijtimoiy himoyalash tadbirlari bilan birga olib borildi. Davlat tomonidan turli kompensasiyalar maqsadidagi jamg'armalar tuzildi, ish haqi, pensiya va stipendiyalarning eng kam miqdori muntazam suratda oshirib borildi, bolalar uchun nafaqalar joriy etildi. Aholining muhtoj qismiga yordam ko'rsatildi, imtiyozli soliq stavkalari joriy etildi.

## Xulosalar

1. Narx o'zida faqatgina naflilik yoki ijtimoiy mehnat sarflarining birini emas, balki har ikkalasining bir vaqtda puldagi ko'rinishini ifoda etadi. Demak, narx – real bozor iqtisodiyoti sharoitida tovar va xizmatlarning ijtimoiy qiymati va ijtimoiy nafliligining puldagi ifodasidir.

2. Narxning darajasiga ta'sir etuvchi omillarni bilish muhim ahamiyatga egadir. Bulardan asosiylari bo'lib qiymat yoki ishlab chiqarish sarflari; tovarning naflilik darajasi; mazkur tovarga talab va taklif nisbati; raqobat holati; davlatning iqtisodiy siyosati, pulning qadr-qimmati va h.k. hisoblanadi. Bu omillar ichida tovar qiymati va nafliligi uning narxini belgilovchi asos bo'lib xizmat qiladi.

3. Narx quyidagi asosiy vazifalarni bajaradi: muvozanatlikni ta'minlash; qiymat va naflilikni hisobga olish; tartibga solish; raqobat vositasi va ijtimoiy himoya vazifalaridir.

4. Narxning juda ko'p turlari mavjud bo'lsada, ularning barchasi bir-biri bilan o'zaro bog'langan, chunki ularda jamiyatdagi iqtisodiy resurslarning ishlatilish samarasi o'z ifodasini topadi.

5. Buyruqbozlikka asoslangan iqtisodiyotdan bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan barcha mamlakatlarda davlatning narx sohasidagi siyosati ko'p jihatdan narxlarni erkinlashtirish, milliy bozor narxlarini jahon bozori narxlariga yaqinlashtirishga qaratiladi.

6. O'zbekistonda iqtisodiyotni isloh qilishning o'ziga xos tamoyillari, mamlakatdagi vaziyat va aholining turmush darajasi hisobga olinib, narxlarni asta-sekinlik bilan va bosqichma-bosqich erkinlashtirish yo'li tanlab olindi.

7. Respublikada narxlarni bosqichma-bosqich erkinlashtirish aholini ishonchli iqtisodiy va ijtimoiy himoyalash tadbirlari bilan birga olib borildi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Narx — bozor iqtisodiyoti sharoitida tovar va xizmatlarning ijtimoiy qiymati va ijtimoiy nafliligining puldagi ifodasidir.

Ulgurji narxlar — ishlab chiqaruvchilar tomonidan tovarlar katta partiyalarda bir yo'la ko'tarasiga sotilganda mavjud bo'ladi.

Chakana narxlar — tovarlar bevosita iste'molchilarga sotiladigan narxlardir.

Dotasiyalashgan narx — davlat byudjeti hisobidan maxsus arzonlashtirilgan narxdir.

Demping narx — bozorda o'z mavqeini mustahkamlash va raqiblarini siqib chiqarish uchun foydalanilib, bozorga kirib olish narxi deb ham ataladi.

Nufuzli narx — aholining yuqori daromad oluvchi qatlami xarid qiladigan tovarlarni sotishda qo'llaniladi.

Narx diapazoni — narxlar oralig'idagi farqning puldagi ifodasi.

Erkin narxlar — talab va taklif ta'sirida shakllanadigan bozor narxlaridir.

Ommaviy talab bo'yicha narxning o'zgarishi – taklifga nisbatan xaridorlarning ommaviy talabi qanchalik katta bo'lsa, bozor narxi darajasi shunchalik yuqori bo'lishi va aksincha, talabning kamayishi bilan bozor narxi pasayib borishi o'rtasidagi miqdoriy bog'liqlik.

Ommaviy taklif bo'yicha narxning o'zgarishi – talabga nisbatan tovarlar taklifi qanchalik yuqori bo'lsa, bozor narxi darajasi shunchalik past bo'lishi va aksincha, taklif kamayishi bilan narx oshib borishi o'rtasidagi miqdoriy bog'liqlik.

**Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar**

1. Narxning iqtisodiy mazmunini uning vazifalari orqali tushuntirib bering. Narx asosiy turlarining qisqacha tavsifini bering.
2. Narxning tashkil topishi borasida qanday nazariyalar mavjud? Ularning afzallik va kamchilik tomonlarini ko'rsatib bering.
3. Sof raqobat sharoitida narxning tashkil topish mexanizmini tushuntirib bering.
4. Sof monopoliya sharoitida narx qanday shakllanadi?
5. Monopsoniya sharoitida narxning shakllanishi qanday o'ziga xos xususiyatlarga ega?
6. Oligopoliya sharoitida firmalarning «inkor etish» va «ergashish» xatti-harakatlarining mazmuni nimadan iborat? «Narx bo'yicha etakchilik» tushunchasini izohlab bering.
7. «Narxlar qaychisi» nima va undan qanday sharoitlarda foydalaniladi?
8. Narx siyosati nima? O'zbekistonda narx siyosati amalga oshirilishining qanday xususiyatlari mavjud?

# X BOB. TADBIRKORLIK FAOLIYATI. TADBIRKORLIK KAPITALI VA UNING AYLANIShI

Mulkchilikning turli shakllariga asoslangan raqobatli bozor iqtisodiyotiga o'tish sharoitida xo'jalik birliklari (korxona, firma) doirasida ishlab chiqarishni tashkil qilish va boshqarish turli xil shakl hamda usullarda amalga oshiriladi.

Ularning ichida tadbirkorlik alohida o'rin tutib, bu faoliyat tufayli mulkchilikning turli shakllari iqtisodiy jihatdan amalda harakatga keltiriladi hamda o'z egasiga daromad olib keladi.

Bozor munosabatlariga asoslangan iqtisodiyotda tadbirkorlik layoqati iqtisodiy resurs hisoblanib, inson omilining tarkibiy qismini tashkil etadi. Tadbirkorlik faoliyatining mohiyati, maqsadi va bozor iqtisodiyotiga o'tish sharoitida amal qiladigan shakllarini batafsil bayon etish, tadbirkorlik kapitalining mazmunini va uning harakat shakllarini tahlil qilish, kapital harakatida vujudga keladigan jarayonlar hamda uning namoyon bo'lishini, shuningdek, kapitalning aylanish tezligi va undan foydalanish samaradorligini oshirish masalalarini yoritish ushbu bobning asosiy vazifasi bo'lib hisoblanadi.

## 1-§. Tadbirkorlik faoliyati tushunchasi, uning vazifalari va rivojlanish shart-sharoitlari

Tadbirkorlik faoliyati iqtisodiy faoliyatning ajralmas tarkibiy qismi bo'lib hisoblanadi. Bugungi kunda tadbirkorlik faoliyatining yagona ta'rifi mavjud emas. Bir iqtisodiy manbada keltirilgan ta'rif boshqa bir manbadagi ta'rifga muvofiq kelmasligi mumkin.

Hozirgi paytda turli ilmiy-nazariy adabiyotlarda tadbirkorlik faoliyati va biznes xususida, uning yo'nalishlari, tamoyillari, huquqiy-iqtisodiy jihatlari to'g'risida ko'plab

olimlarning fikrlari, mulohazalari keng o'rin egallamoqda. Ularda ko'pincha tadbirkorlik faoliyati va biznes bir xil tushuncha sifatida talqin qilinmoqda. Haqiqatan ham bozor iqtisodiyoti subyektlari xo'jalik faoliyatida "tadbirkorlik" va "biznes" tushunchalari bir-biri bilan chambarchas bog'liq bo'lib, amaliy jihatdan bir-birining o'rniga ishlatilishi mumkin. Ammo, "tadbirkorlik" va "biznes" tushunchasini iqtisodiy ta'sir qilish sohalari nuqtai nazaridan qaraganimizda, aynan bir xil tushuncha deb bo'lmaydi.

Kundalik hayotda aksariyat hollarda "biznes" so'zini tijorat, savdo kabi tushunchalarning sinonimi sifatida talqin qiladilar. Ko'pchilik hollarda esa, "tadbirkorlik" va "biznes", "tijorat" va "marketing" tushunchalarini bir xil faoliyat sifatida baholanayotganligining guvohi bo'lamiz.

Fikrimizcha, tadbirkorlikning biznesdan asosiy farqi shundaki, tadbirkorlik – bu mahsulot ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishga ijodkorlik, yangilik yaratish ruhi asosida yondashish bilan bog'liq faoliyatdir. Biznes esa, unga nisbatan keng tushuncha bo'lib, umuman, foyda olish nuqtai nazaridan yuritiluvchi faoliyatdir.

O'zbekiston Respublikasining «Tadbirkorlik va tadbirkorlar faoliyatining kafolatlari to'g'risida»gi Qonunida ta'riflanishicha, «Tadbirkorlik (tadbirkorlik faoliyati) – yuridik va jismoniy shaxslar tomonidan mulkiy ma'suliyat ostida, mavjud qonunlar doirasida, daromad (foyda) olish maqsadida, tahlika bilan amalga oshiriladigan iqtisodiy faoliyatdir».[1]

Bugungi kunda tadbirkorlik faoliyati nazariyasining rivojlanishda «uch to'lqin», ya'ni mazkur sohani ilmiy jihatdan tadqiq etishdagi alohida bosqichlar shartli ravishda ajratiladi.

**Birinchi bosqich** – dastlabki erkin bozor munosabatlari shakllanishi davri. U XVIII asrda paydo bo'lib, tadbirkor tomonidan amalga oshiriladigan tavakkalchilik jarayonlari bilan bog'langan. Aynan iqtisodiyot fanida tadbirkorlik faoliyatiga oid dastlabki tadqiqotlar ham XVIII asrda

---

[1] O'zbekiston Respublikasi Qonuni. Tadbirkorlik va tadbirkorlar faoliyatining kafolatlari to'g'risida.

R.Kantilon, A.Tyurgo, F.Kene, A.Smit va J.B.Sey asarlarida amalga oshirila boshlangandi.

Fransuz iqtisodchisi R.Kantilon tadbirkorlikning muhim tavsifiy xususiyatlaridan biri sifatida tavakkal-chiiikni ajratib ko‘rsatadi. Uning fikricha, tadbirkor – voqea va hodisalarni oldindan ko‘ra bilish xususiyatiga ega bo‘lgan, o‘z zimmasiga barcha mas'uliyatni olib tavakkal qiluvchi, o‘z xatti-harakatlari tufayli daromad olishga umid qiluvchi va har qanday yo‘qotishlarga tayyor bo‘lgan ixtiyoriy bir shaxsdir.[2]

R.Kantilondan keyin neoklassik maktab namoyandalari o‘z asarlarida o‘ziga xos tavakkalchilik asosida raqobatlashib, savdo faoliyati bilan shug‘ulanuvchi korxona egasini tadbirkor deb hisoblay boshladilar.

Tadbirkorlik faoliyati to‘g‘risidagi nazariyalar rivojlanishining **ikkinchi bosqichida** tadbirkorlikning asosiy xususiyati sifatida innovasion faoliyat ajratib ko‘rsatiladi. Bu oqimning asoschisi Y.Shumpeter bo‘lib, uning fikricha, iqtisodiy o‘sishning negizida tadbirkorning ishlab chiqarish omillarini yangi kombinatsiyasini ishlatishga, qo‘llashga bo‘lgan intilishi yotadi va bu intilishning natijasi innovatsiya, yangiliklar hisoblanadi.

Mazkur nazariyalar rivojlanishi **uchinchi bosqichning** asosiy g‘oyasi – tadbirkorning muhim shaxsiy fazilatlari, jumladan, izlanish va tadqiqot hisoblanadi. Bu oqim namoyandalari F.Xayek va L.Mizes tadbirkorlikka yangi iqtisodiy imkoniyatlarni izlab topish va tadqiq qilish deb qaraydi, shu bilan birga, faoliyati izlanish tarzida kechadigan har qanday shaxsni bo‘lg‘usi tadbirkor deb hisoblashadi.

K.Makkonnell va S.Bryu tadbirkorlikka asosida uzluksiz shartlar va talablar yotuvchi muhim faoliyat turi sifatida qaraydilar. Birinchidan, tadbirkor tovar va xizmatlar ishlab chiqarish jarayonida ishlab chiqarish omillarini birlashtiradi va “katalizator” vazifasini bajaradi. Ikkinchidan, biznesni yuritish jarayonida u qarorlar qabul qilishdek qiyin bir vazifani zimmasiga oladi. Uchinchidan, tadbirkor – tashkilotchi shaxs

---

[2] Predprinimatelstva v konse XX veka. M., 1992, 20-bet.

bo'lib, yangi ishlab chiqarish texnologiyalarini joriy qilib, yangi mahsulotlar ishlab chiqarishga intiladi. To'rtinchidan, tadbirkor – u tahlikaga boruvchi insondir. U nafaqat o'z mol-mulki, vaqti, mehnati bilan, balki o'z sheriklari, hissadorlari qo'shgan mablag'lar bilan ham tahlikaga boradi.[3]

Tadbirkorlik faoliyati to'g'risida yuqorida keltirilgan turli xil fikrlar va yondashuvlarni umumlashtirgan holda, qisqa qilib quyidagicha ta'rif berish mumkin: **tadbirkorlik faoliyati** – shakli va sohasidan qat'i nazar, foyda olish va undan samarali foydalanish maqsadiga qaratilgan iqtisodiy faoliyatdir.

Tadbirkorlik faoliyati tushunchasining mazmuni uning to'rtta o'zaro bog'liq vazifasini aniqlash bilan to'liq tushuniladi:

1) tadbirkor foyda olish maqsadida tovar (yoki xizmat) ishlab chiqarishning yagona jarayonida yer, suv, kapital va mehnat resurslarini birlashtirish tashabbusini oladi. Shu bilan birga, tadbirkor bir vaqtda ishlab chiqarishning harakatlantiruvchi kuchi va ishlab chiqarishni amalga oshirish uchun boshqa resurslarni bir joyda uyg'unlashtiruvchi tashabbuskor hisoblanadi;

2) tadbirkor biznesni yuritish, foydani ko'paytirish bo'yicha asosiy qarorlar qabul qiladi, bu qarorlar korxona faoliyatining maqsadini aniqlab beradi;

3) tadbirkor – yuqori foyda orqasidan quvib, yangi mahsulotlar, yangi ishlab chiqarish texnologiyasi yoki hatto biznesni tashkil qilishning yangi shakllarini joriy qilishga harakat qiluvchi, yangilikka intiluvchi shaxs hisoblanadi;

4) tadbirkorlik faoliyati – bu tavakkalchilikka boruvchi faoliyatdir.

Tadbirkorlikning rivojlanishi, o'z navbatida, bir qator sharoitlarning mavjud bo'lishini taqozo etib, ular asosida umuman, tovar ishlab chiqarishning umumiy ijtimoiy-iqtisodiy shart-sharoitlari yotadi.

*Birinchidan*, tadbirkor xo'jalik yuritishda uning biron turini tanlash, ishlab chiqarish jarayonini amalga oshirish, uni

---

[3] K.Makkonnell, S.Bryu. Ekonomika. Prinsipi, problemi i politika. M.: Respublika, 1992, 38-bet.

o'zgarishlarga moslashtirish, manbalarni tanlash, resurs topish, mahsulot sotish, ularga narx belgilash, foydani tasarruf qilish hamda shu kabilar bo'yicha ma'lum huquq va erkinliklar mavjud bo'lishini taqozo etadi.

*Ikkinchidan,* tadbirkor ishlab chiqarish vositalariga, ishlab chiqarilgan mahsulot va olingan daromadga mulkchilik huquqiga ega bo'lishi kerak. Tadbirkorlik faoliyati mulkdorning o'zi tomonidan ham, uning mol-mulki asosida ish yurituvchi subyekt tomonidan ham amalga oshirilishi mumkin. Xo'jalik yuritish huquqi, ya'ni mol-mulkidan foydalanish va daromadni tasarruf qilish tadbirkor tomonidan takror ishlab chiqarish jarayonini boshqarishining muhim shart-sharoitini tashkil qiladi. Ma'lumki, tadbirkorlik faoliyatining vazifasi nafaqat foyda olishga, balki uni qaysi maqsadlarda ishlatish va samarali sarflash yo'llarini topishga qaratiladi, ya'ni u iste'mol-taqsimotchi nuqtai nazaridan emas, balki yuqori raqobatbardoshlilikni saqlab turish, xo'jalikni takomillashtirish, kengaytirish va shu kabilarni amalga oshirishga asoslanadi.

*Uchinchidan,* xo'jalik yuritish yo'lini erkin tanlash, daromadni investitsiyalash imkoniyati va shu kabilarni real ta'minlaydigan ma'lum iqtisodiy muhit va ijtimoiy siyosiy sharoit yaratishi zarur.

*To'rtinchidan,* tadbirkorlik mulkchilik va o'zlashtirishning turli-tuman shakllari hamda turlarining mavjudligini taqozo qiladi. O'z navbatida mulkchilik va o'zlashtirish sohalaridagi turli-tumanlilikning o'zi obyektiv hodisa bo'lib, ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanishi oqibati sifatida maydonga chiqadi.

Shuningdek, etarli moliyaviy manbalarga, yaxshi ma'lumot va malakali tayyorgarlikka ega bo'lish, umumiy tijorat qonunchiligi, soliq bo'yicha imtiyozlar, tadbirkorlik muhiti va uni rivojlantirishda jamiyat manfaatdorligining mavjud bo'lishi tadbirkorlikni rivojlantirishning navbatdagi shart-sharoitlari hisoblanadi.

Yuqorida ko'rib chiqilgan barcha shart-sharoitlar mavjud bo'lgan davlatlarda tadbirkorlik yaxshi rivojlanadi, aks holda,

faoliyatning bu turi xufyona iqtisodiyot sohasiga o'tib ketishi ehtimoli ham yuqori bo'ladi.

## 2-§. Tadbirkorlik faoliyatining shakllari

Hozir jahonda ishlab chiqaruvchi kuchlar darajasi va o'ziga xos tomonlarining beqiyos darajada bir-biriga qo'shilib ketishi kuzatiladi. Ishlab chiqaruvchi kuchlarning ijtimoiy, umumdavlat maqsadlarida foydalanadigan va nihoyat, jamoa, guruh, xususiy hamda shaxsiy maqsadlarda ishlatiladigan turlari mavjud. Shunga mos ravishda tadbirkorlikning turli-tuman: davlat, jamoa, shaxsiy, xususiy, aralash va boshqa hosila shakllari rivojlanadi.

Hozir jahonning ko'pchilik mamlakatlarida davlat tadbirkorligi mavjud bo'lib, ularda milliy daromadning 20 foizidan 50 foizigacha davlatlar ulushiga to'g'ri keladi. Davlat korxonalari ko'pincha mamlakat iqtisodiyoti uchun juda muhim ahamiyatga ega bo'lgan yoki katta kapital qo'yilmalar talab qiladigan tarmoqlarda tuzilmoqda. Masalan, Angliyada davlat sektori qora metallurgiya, ko'mir qazib chiqarish, aerokosmik sanoat, aloqa vositalari, temiryo'l transporti, elektr va gaz bilan ta'minlash kabi sohalarni qamrab oladi. Rivojlanayotgan mamlakatlarda davlat korxonalari milliylashtirilgan chet el kompaniyalari bazasida, asosan, sanoatning konchilik tarmoqlarida tuziladi. Rivojlanayotgan va rivojlangan ko'pchilik mamlakatlarda davlat kompaniyalari sanoat firmalari orasida peshqadam hisoblanadi.

Turli mamlakatlarda davlat korxonalarining huquqiy maqomi turli-tumanligi bilan ancha farqlanadi. Hatto birorbir mamlakatda barcha davlat korxonalari faoliyatini tartibga soluvchi yagona qonuniy hujjat mavjud emas.

Yuqorida ko'rib o'tilgan sharoitlar asosida davlat korxonalarini uch guruhga bo'lish mumkin:

– byudjet korxonalari;
– davlat ishlab chiqarish korxonalari;
– aralash kompaniyalar.

Huquqiy va xo'jalik mustaqilligiga ega bo'lmagan korxonalar **byudjet korxonalariga** kiradi. O'zlarining holati

bo'yicha ular davlatning ma'muriy-boshqarish tizimiga kiradi va biron-bir vazirlik, mahkama yoki mahalliy o'z-o'zini boshqarish organlariga bevosita bo'ysunadi va ularning tarkibiy qismi hisoblanadi. Ular olgan foydasidan soliq to'lamaydi. Barcha daromad va xarajatlar davlat byudjeti orqali o'tadi.

**Davlat ishlab chiqarish korxonalari** – bu korxonalarning ancha keng tarqalgan tashkiliy, huquqiy shaklidir. Ular alohidalashgan mol-mulkka ega bo'lib, xo'jalik faoliyati bilan birga davlat tomonidan belgilangan doirada boshqarish va tartibga solish vazifalarini ham bajaradi, ya'ni davlat korporatsiyalari o'zida tijorat korxonalari hamda davlat organlari belgilarini mujassamlashtiradi.

**Aralash kompaniyalar** - hissadorlik jamiyatlari va majburiyatlari cheklangan shirkatlar shaklida tashkil qilinib, aksiyalari davlatga va xususiy omonatchilarga taalluqli bo'ladi. Aralash kompaniyalar hissadorlik jamiyatlari to'g'risidagi qonun asosida ish yuritadi va yuridik shaxs hisoblanadi, xo'jalik faoliyatida xususiy firmalar bilan barobar tijorat asosida qatnashadi. Shu bilan birga, ular xususiy firmalarga nisbatan ma'lum imtiyozlardan foydalanadi. Bu imtiyozlarga davlat tomonidan moliyaviy yordam va dotasiyalar berish, chet el lisenziyalarini engil shartlar bilan olish, boshqa davlat korxonalaridan xom ashyo va yarim fabrikatlarni qat'iy belgilangan narxlarda olish, ishlab chiqargan mahsulotni sotish uchun bozor bilan ta'minlanganlik va shu kabilar.

Hamma vaqt korxona (firma) jamoa tadbirkorligini amalga oshirish vositasi bo'lib xizmat qiladi. Iqtisodiy kategoriya sifatida korxona ishlab chiqaruvchi kuchlar va ishlab chiqarish munosabatlarini tashkil qilishning birlamchi asosiy bo'g'ini hisoblanadi. Huquqiy nuqtai nazaridan korxona deganda yuridik shaxs huquqiga ega bo'lgan mustaqil xo'jalik yuritish subyekti tushuniladi. Ular o'ziga biriktirilgan mol-mulkdan foydalanish asosida mahsulot ishlab chiqaradi va sotadi, ishlarni bajaradi va xizmatlar ko'rsatadi. Korxonalarning mulkchilik mavqeidan tashqari xilma-xil tashkiliy-huquqiy shakllari ham mavjud bo'ladi. Korxonalar xo'jalik jamiyatlari va shirkatlari,

ishlab chiqarish kooperativlari, jamoa korxonalari, ijara korxonalari, xo'jalik birlashmalari shaklida tuzilishi mumkin.

**Kooperativ tadbirkorlik** – jamoa tadbirkorligining alohida shakli bo'lib, jamoa mulkiga asoslanadi va kooperatsiya a'zolarining uning faoliyatida o'z mehnati bilan ishtirok etishini taqozo qiladi. Kooperativ mulkchilikka asoslangan tadbirkorlikning asosiy belgilari quyidagilardan iborat: ishlovchilarning ishlab chiqarish vositalari bilan bevosita qo'shilishi (xususiy mulkchilikda bunday qo'shilishda mulkdor, davlat mulkchiligida esa, davlat vositachi hisoblanadi); kooperatsiya a'zolarining ishlab chiqarish vositalaridan keng foydalana olishi; ularning iqtisodiy jihatdan teng huquqliligi; jamoaning o'z-o'zini boshqarishni amalga oshirishi; jamoa va shaxsiy manfaatlar uyg'unligi yuzaga kelishi va h.k.

**Xususiy tadbirkorlik** alohida shaxs yoki korxona tomonidan xususiy tashabbus asosida tashkil qilinadi. Tadbirkorlikning bu shaklida mulk va ishlab chiqarish natijalari xususiy shaxslarga tegishli bo'lib, ishlab chiqarishni tashkil qilish yollanma mehnatga asoslanadi.

**Yakka tartibdagi tadbirkorlik** shaxsiy mulkka asoslanadi, ishlab chiqarishni tashkil qilish o'zi yoki oila a'zolari mehnati asosida amalga oshiriladi. Shaxsiy korxona egasi uning menedjeri ham hisoblanib, korxonaning barcha majburiyatlari uchun shaxsiy javobgar bo'ladi. Xo'jalik huquqi nuqtai nazaridan yakka tartibdagi tadbirkorlik huquqiy shaxs hisoblanmaydi, shu sababli uning egasi cheklanmagan mas'uliyatga ega bo'lib, faqat fuqarolardan olinadigan daromad solig'ini to'laydi. Bu odatda, kichik magazin, xizmat ko'rsatish sohasidagi korxonalar, dehqon xo'jaliklari, shuningdek, huquqshunos, vrach, advokat kabi turli malakali mutaxassislar xizmati ko'rinishida tashkil qilingan tadbirkorlikdir.

O'zbekistonda kichik biznes va xususiy tadbirkorlikni qo'llab-quvvatlashning mintaqaviy dasturlarini amalga oshirish natijasida faqat 2004 yilning o'zida 51,7 mingta korxona qayta tashkil qilindi. «Xususiy tadbirkorlikni rivojlantirish hisobiga 2004 yilda 425 mingdan ziyod yangi ish o'rinlari tashkil etildi. Bu 2003 yilga nisbatan 14 foiz ko'p demakdir. Kichik

biznesning yalpi ichki mahsulotdagi ulushi ortdi va 2004 yilda 35,6 foizni tashkil etdi»[4]. 2004 yilda kichik biznes subyektlariga 353,9 mlrd.so'm miqdorida kreditlar ajratildi, shulardan 81 foizini kichik biznes, xususiy tadbirkorlik subyektlariga ajratilgan uzoq muddatli kreditlar tashkil etadi. Kichik biznes subyektlari tomonidan kreditlarni o'zlashtirilishi natijasida 81,2 mingta yangi ishchi o'rinlari yaratildi.[5]

Tabdirkorlik faoliyatini amalga oshirishning muhim shakllaridan biri hissadorlik (aksionerlik) jamiyatlaridir.

Ancha katta va yirik ishlarni bajarishlari uchun kishilar o'zlarining mehnatini, mehnat qurollari va boshqa ishlab chiqarish vositalari hamda pul resurslarini (kapitallar) birlashtirishlari lozim bo'ladi. Jamoa kuchini shu asosda birlashtirish natijasida turli xil ittifoqlar (uyushmalar) vujudga keldiki, ular ilmiy adabiyotlarda, qonuniy bitimlarda «jamiyat» deb atala boshlandi.

Jamiyat umumiy tushuncha bo'lib, ularning shakli, iqtisodiy mazmuni, faoliyatining maqsadi va huquqiy majburiyatlari har xil bo'lishi mumkin.

Hozirgi kunda korxonalarni hissadorlik shaklda tashkil qilish jahon xo'jaligi va avvalo, yirik ishlab chiqarishning ajralmas qismi hisoblanadi. AQSh, Yaponiya va Farbiy Evropadagi barcha yetakchi mamlakatlarda hissadorlik jamiyatlari sanoat, savdo, sug'urta ishi va iqtisodiyotning boshqa sohalarida korxonalarning etakchi tashkiliy-huquqiy shakli bo'lib qoldi.

Aksiya chiqarish va uni erkin joylashtirish hissadorlik munosabatlarining muhim tomonlaridan birini tashkil qiladi.

**Aksiya** – bu uning egasi hissadorlik jamiyati kapitaliga o'zining ma'lum hissasini qo'shganligiga va foydasidan dividend shaklida daromad olish huquqi borligiga guvohlik beruvchi qimmatli qog'ozdir. Bundan tashqari, aksiya korxonani boshqarishda qatnashish huquqini ham beradi.

---

[4] I.A.Karimov. Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. T., «O'zbekiston», 2005, 71-bet.

[5] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 8-son, 2005 yil, 22-bet.

Aksiyalar maxsus tovar sifatida sotiladi va sotib oli-nadi, shu sababli o'zining narxiga ega. Aksiyada ifodalangan pul summasi uning **nominal qiymati** deyiladi. Aksiyaning fond bozorida sotiladigan narxi **aksiya kursi** deb atalib, u olinadigan dividend miqdoriga to'g'ri mutanosib, foiz miq-doriga esa, teskari mutanosiblikda bo'ladi. Xaridor aksiyani undan olinadigan daromadi bankka qo'yilgan puldan keladigan foizdan kam bo'lmagan taqdirdagina sotib oladi.

Aksiya kursi quyidagicha aniqlanadi:

$$AK = \frac{D}{F_s} \times 100\%,$$

bu yerda: AK – aksiya kursi; D – dividend; $F_S$ – ssuda foizi.

Ssuda foizi o'sganda aksiya kursi tushadi. Agar dividend ssuda foiziga qaraganda yuqori darajada o'ssa, aksiya kursi ko'tariladi.

Aksiyaning haqiqiy bozor kursiga dividend va ssuda foizi darajasi bilan birga, shu aksiyaga talab va taklif nisbati ham ta'sir qiladi.

Hissadorlik jamiyatlari aksiya bilan birga obligatsiya ham chiqaradilar.

**Obligatsiya** – uning egasi jamiyatga qayd qilingan foiz olish sharti bilan pul qo'yganligini tasdiqlaydi. Obligatsiya hissadorlik jamiyati moliyaviy mablag'larini ko'paytirish uchun chiqariladi.

Aksiya egasi korxona mulkdori, obligatsiya egasi esa, uning kreditori hisoblanadi. Undan tashqari, obligatsiya aksiyadan farq qilib, o'z egasiga yillik kafolatlangan daromad keltiradi, ammo, hissadorlik jamiyati ishlarini hal qilishda ovoz berish huquqini bermaydi. Obligasiyalar bo'yicha to'lanadigan daromad odatdagi ssuda foizi miqdoridan ortiq bo'lmaydi. Uning qiymati hissadorlik jamiyati tomonidan ma'lum muddat o'tishi bilan to'lanadi. Aksiyaga qo'yilgan mablag' obligasiyaga joylashtirilgandan farq qilib, aksioner talabi bo'yicha qaytarilishi mumkin emas va faqat sotish orqali qoplanadi.

Hissadorlik jamiyatining tashkil topishi ta'sischilik foydasi kabi daromad turining paydo bo'lishi bilan bog'liq. **Ta'sischilik foydasi** sotilgan aksiyalar summasi va hissadorlik

korxonasiga haqiqatan qo'yilgan mablag' miqdori o'rtasidagi farqdan iborat.

Hissadorlik korxonasida ta'sischilik foydasi bilan bir qatorda dividend kabi daromad turi shakllanadi.

**Dividend** (lotincha dividendus - bo'lishga tegishli) – aksiya egasiga to'lanadigan daromad. Dividend vositasida aksiya egasi qimmatli qog'ozning shu turiga qo'yilgan pul mablag'lari (kapital)ning tegishli qismiga o'zining mulkchilik huquqini iqtisodiy jihatdan ro'yobga chiqaradi. Dividend orqali faqat hissadorlik jamiyati olgan foydaning bir qismi taqsimlanadi. Uning boshqa qismi jamg'arishga, soliq to'lashga va shu kabilarga ketadi. Dividend miqdori olinadigan foyda va chiqarilgan aksiya miqdoriga bog'liq hamda odatda, ssuda foizidan yuqori bo'ladi.

Odatdagi aksiyalar bo'yicha dividend miqdori hissadorlik jamiyati joriy yilda olgan foyda miqdoriga bog'liq. Imtiyozli aksiyalar bo'yicha dividend miqdori esa, joriy yildagi foyda miqdoridan qat'i nazar qayd qilingan foiz shaklida o'rnatiladi. Jamiyat tugatilgan taqdirda imtiyozli aksiya egasiga aksiya qo'yilgan mablag' uning nominal qiymati bo'yicha qaytariladi.

Hozirgi kunda bizning respublikamizda korxonalarni aksionerlashtirishning ikkita yo'nalishi tarkib topdi: bi-rinchi yo'nalishda o'zining huquqiy maqomi o'zgartirmaydigan, davlat mulki bo'lib qoladigan korxonalar, ikkinchi yo'nalishda o'zining huquqiy maqomini o'zgartirib, to'liq hissadorlik jamiyatiga aylangan korxonalar aksiya chiqaradi.

Respublikada hissadorlik jamiyatlarini rivojlantirishning asosiy yo'nalishi davlat mulkchiligidagi yirik va o'rta korxonalarni keng ko'lamda hissadorlikka o'tkazish, ular negizida ochiq hissadorlik jamiyatlarini tuzish hisoblanadi. Shu bilan birga ilgari tuzilgan yopiq turdagi hissadorlik jamiyatlari ochiq turdagi jamiyatlar qilib qayta tuzilishi ko'zda tutilgan. Buning ma'nosi shuki, hissadorlikka o'tish jarayoni respublika aholisining keng qatlamlari, shuningdek, xorijiy jismoniy va huquqiy shaxslar uchun ochiq bo'lishi lozim. Bunga qimmatli qog'ozlarning ochiq savdosini o'tkazib turish, fond birjasining faoliyatini kengaytirish, investitsiya

kompaniyalari, investitsiya fondlari, kliring va agentlik tarmoqlarini tashkil qilish, qimmatli qog'ozlar bozori infratuzilmasini vujudga keltirish orqali erishiladi.

## 3-§. Tadbirkorlik kapitali va uning harakati bosqichlari

Tadbirkorlikning har qanday shakli o'z faoliyatini amalga oshirish uchun ma'lum miqdordagi ishlab chiqarish vositalari va moliyaviy mablag'lariga ega bo'lishi zarur. Bu vosita va mablag'lar foyda olish maqsadida ishlab chiqarish hamda xizmatlar ko'rsatish jarayoni uchun zarur bo'ladi.

Tadbirkor ixtiyorida bo'lib, foyda olish maqsadida ishlatiladigan barcha moddiy vositalar, tovarlar va pul mablag'lari birgalikda **tadbirkorlik kapitali** deb ataladi. Uzoq yillar davomida bizning xo'jalik amaliyotimizda va iqtisodiy atamashunosligimizda u korxona mablag'lari (ishlab chiqarish fondlari) deb qabul qilindi va shu tushuncha bilan yuritildi. Bozor iqtisodiyoti shakllanayotgan hozirgi davrda barcha mulkchilikka asoslangan korxonalar (shu jumladan, davlat korxonalari va muassalar) o'zlarini tadbirkorlikning u yoki bu shakli sifatida namoyon qiladi. Shu sababli, biz ham, ular ixtiyoridagi ishlab chiqarish vositalari, tovarlar va pul mablag'larini tadbirkorlik kapitali yoki qisqacha kapital deb ataymiz. Chunki bu vositalar va mablag'lar o'z egalariga, shu mehnat jamoasiga daromad yoki foyda keltiradi. Tadbirkorlik kapitali ishlab chiqarish va muomala jarayonida doimo harakatda bo'ladi hamda bu harakat jarayonida bir qator bosqichlarni bosib o'tadi.

Pul kapitalining iqtisodiy faoliyat omillariga sarflanishi, ularning ishlab chiqarishda qo'llanilishi, ishlab chiqarilgan tovarlarning sotilishi va mablag'larning dastlabki shakliga qaytishi kabi bosqichlarni o'z ichiga olgan harakati uning **doiraviy aylanishini** tashkil qiladi.

Ishlab chiqarishga sarflanadigan har qanday sarmoya o'z harakatini **pul shaklidan** boshlaydi. Pul (P) tegishli resurslar bozoridan zarur tovarlar, ya'ni ishlab chiqarish vositalari (Iv)

va ishchi kuchi (Ik) sotib olishga sarflanadi (avanslanadi). Bu holda, pul shunchaki tovarlar sotib olishgagina emas, balki ishlab chiqarish uchun zarur bo'lgan iqtisodiy faoliyat omillarini sotib olishga sarflanadi. Ushbu muomala sohasida pul kapitali o'z harakatining birinchi bosqichidan o'tadi:




Mazkur jarayon natijasida pul shaklidagi mablag'lar **unumli kapital shakliga** aylanadi va ular ishlab chiqarish jarayonining potensial omillari hisoblanadi. Kapital harakatida **ikkinchi bosqich** ishlab chiqarish (I) jarayoni hisoblanib, uning natijasida **unumli tovar** (T) **shaklini** oladi. Bu yerda hosil qilingan tovarlar qiymati ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchiga sarflangan qiymatdan ortiq bo'ladi, ya'ni:




Chunki hosil qilingan tovarlar qiymatida ishlab chiqarish vositalarining ko'chgan qiymati, ishchi kuchi qiymatining ekvivalenti va ular tomonidan vujudga keltirilgan qo'shimcha mahsulot qiymati ham mavjud bo'ladi.

**Uchinchi bosqichda** ishlab chiqarilgan tovarlarni sotish sodir bo'ladi: T'→P'. Ushbu bosqichda tovarlar pulga aylanadi va o'zining dastlabki shakliga qaytib keladi. Dastlab, pul shaklida sarflangan mablag' yana pul shaklida, ammo, miqdor jihatidan ko'proq bo'lib qaytadi.

Shu sababli uni P'=P+p ko'rinishida ifodalash mumkin.

Tovarlarni sotishdan tushgan pul kapitali yana ishlab chiqarish omillari sotib olish uchun sarflanadi va shu tariqa yuqoridagi harakat to'xtovsiz takrorlanaveradi.

Tadbirkorlik kapitalining o'z harakatida uch bosqichni izchil bosib o'tib, muntazam ravishda bir shakldan boshqa bir

shakliga aylanib, yana dastlabki shaklga qaytib kelishi uning **doiraviy aylanishi** deyiladi.

Tadbirkorlik kapitali doiraviy aylanishining yaxlit ko'rinishi quyidagicha bo'ladi:




Doiraviy aylanishning birinchi va uchinchi bosqichlari muomala sohasida, ya'ni resurslar va tovarlar bozorida, ikkinchi bosqichi esa, ishlab chiqarishda ro'y beradi. Shuning uchun formulada ishlab chiqarish jarayoni va muomala sohasi o'rtasidagi oraliqlar nuqtalar (...) bilan ajratilib ko'rsatiladi.

Har bir bosqichda kapital muayyan harakat shakliga kiradi. Birinchi bosqichda u pul shaklida, ikkinchi bosqichda unumli yoki ishlab chiqarish omillari va uchinchi bosqichda tovar shaklida yuzaga chiqadi. Kapital doiraviy aylanish jarayonida uning har bir shakli alohida vazifani bajaradi va shunga ko'ra ular **kapitalning harakat shakllari** deyiladi.

Kapital **pul shaklining harakati** iqtisodiy faoliyat uchun zarur bo'lgan shart-sharoitlarni yaratishdan iborat. Bunga pulni ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchi sotib olishga avanslash orqali erishiladi. Kapital **unumli shaklining harakati** tovarlar ishlab chiqarish va xuddi shu jarayonda qiymatning o'sishiga erishishni ta'minlash vazifasiga qaratiladi.

Kapital **tovar shaklining harakati** orqali ishlab chiqa-rilgan tovarlar qiymatining narx shaklida ro'yobga chiqishi sodir bo'ladi va o'sgan qiymatning pulga aylanishi bilan tadbirkorning foyda olish maqsadi ta'minlanadi.

Ishlab chiqarish uzluksiz davom etishi uchun tadbirkorlik kapitali o'zining bir shaklidan boshqa bir shakliga aylanib turishi va ayni paytda har uchala shaklda ham mavjud bo'lmog'i lozim. Agar tadbirkorlik kapitali bu shakllarning birortasida to'xtab qolgudek bo'lsa, uning harakatidagi uzluksizlik buziladi.

Tadbirkorlik kapitalining har uchala shakli bir vaqtda o'z doiraviy aylanishiga ega bo'ladi. Tadbirkorlik kapitali **pul shaklining doiraviy aylanishi:**

$$P \longrightarrow T \begin{cases} \nearrow Iv \\ \searrow Ich \end{cases} \ldots I \ldots T' \longrightarrow P'$$

**Unumli kapitalning doiraviy aylanishi:**

$$T \begin{cases} \nearrow Iv \\ \searrow Ik \end{cases} \ldots I \ldots T' \longrightarrow P' \longrightarrow T \begin{cases} \nearrow Iv \\ \searrow Ik \end{cases}$$

Tadbirkorlik kapitali **tovar shaklining doiraviy aylanishi:**

$$T \longrightarrow P \longrightarrow T \begin{cases} \nearrow Iv \\ \searrow Ik \end{cases} \ldots I \ldots T'$$

Mablag'lar pul shaklining doiraviy aylanishi uchun bosqichlarning shunday izchillikda (bozor – ishlab chiqarish – bozor) bo'lishi xoski, bunda ishlab chiqarish muomalaning bir-birini to'ldirib turadigan ikki bosqichi (P→T va T→P) o'rtasida bo'ladi, shuningdek, doiraviy aylanish boshlarida pul shaklida avanslangan mablag' uning oxirida yana o'sha shaklga qaytadi.

Tadbirkorlik kapitali unumli shaklining doiraviy aylanishi ishlab chiqarishning muomalaga nisbatan yetakchi rol o'ynashini ochib beradi: ishlab chiqarish birinchi o'ringa qo'yiladi, ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qiymatlari tashkil topadi va qiymat o'sadi.

Kapital o'z harakatini qanday ijtimoy-iqtisodiy shakllarda amalga oshirmasin, ular uchun yuqorida ta'kidlaganimizdek, doiraviy aylanish va uning bosqichlarining harakat ko'rinishi umumiydir. Shu bilan birga xo'jalik yuritishning ayrim shakllarida tadbirkorlik kapitalining doiraviy aylanishi,

ularning bosqichlari va harakat shakllari o'zlarning iqtisodiy mazmuni jihatidan farqlanadi.

## 4-§. Tadbirkorlik kapitalining aylanishi. Asosiy va aylanma kapital

Tadbirkorlik kapitalining harakati bir doiraviy ayla-nish bilan to'xtab qolmaydi, balki u uzluksiz davom etib, takrorlanib turadi. Doiraviy aylanishlarning bunday uzluksiz takrorlanib, yangilanib turishi **tadbirkorlik kapitalining aylanishi** deyiladi.

Kapitalning ayrim qismlari turli tezlikda harakat qilishi tufayli sarflangan mablag'larning aylanish tezligi turlicha bo'ladi. Masalan, unumli iste'molda bo'lgan xom ashyo va materiallar qiymati bir doiraviy aylanishdan keyin, boshqa qismi, masalan, mehnat qurollari qiymati bir necha doiraviy aylanishdan keyin o'zining boshlang'ich shakliga qaytadi.

Kapital o'zining aylanish tavsifiga ko'ra ikki qismga: asosiy va aylanma kapitalga bo'linadi.

**Asosiy kapital** – ishlab chiqarish jarayonida bir qator doiraviy aylanishlar davomida qatnashadi, o'zining qiymatini tayyorlanayotgan mahsulotga (xizmatga) bo'lib-bo'lib o'tkazib boradi va ashyoviy-buyum shaklini o'zgartirmaydi.

**Aylanma kapital** – bir doiraviy aylanish davomida to'liq iste'mol qilinadi, o'zining qiymatini ishlab chiqarish natijalariga to'liq o'tkazadi va ashyoviy-buyum shaklini ham yo'qotadi.

Asosiy va aylanma kapitallarning farqlanishi asosida quyidagi belgilar yotadi:

1. *Ishlab chiqarish jarayonida harakat qilish xususiyatlari.* Asosiy kapital tayyorlanayotgan mahsulot moddiy tarkibiga buyum jihatdan kirmaydi, uzoq davr (masalan, stanok 10 yil, bino 50-100 yil) davomida faoliyat ko'rsatadi, o'zining oldingi natural-buyum shaklini bir nechta doiraviy aylanishlar davomida saqlab qoladi. Aksincha, aylanma kapital (masalan, paxta, jun, metall) har bir doiraviy aylanishda to'liq unumli

iste'mol qilinadi, o'zining ashyoviy-buyum shaklini yo'qotadi va yangi turlari bilan almashinadi.

2. *Qiymatini ishlab chiqarish natijalariga o'tkazish xususiyati.* Asosiy kapital ishlab chiqarish jarayonida qator yillar davomida faoliyat ko'rsatib, ularning qiymati tovarlarga qisman o'tib boradi. Agar stanok 10 yil, binolar esa, 50 yil davomida foydalanilsa, bunda har yili yangi mahsulot qiymatiga stanok qiymatining 1/10 va bino qiymatining 1/50 qismi o'tkazib boriladi. Xom ashyo va materiallar, yoqilg'i va energiya kabi aylanma kapital elementlari har bir doiraviy aylanishda to'lig'icha unumli iste'mol qilinadi hamda ularning qiymati mahsulot va xizmatlar qiymatiga to'lig'icha o'tadi. Aylanma kapital bir yil davomida bir necha marta aylanishi mumkin.

3. *Kapital qiymatining aylanish usuli.* Qiymatning aylanish usuli bo'yicha asosiy kapital qiymati ikkiga bo'linadi. Qiymatning mahsulotga o'tgan qismi tovarlar va xizmatlar bilan birga muomalada bo'ladi, doiraviy aylanish jarayonida tovar shaklidan pul shakliga o'tadi hamda qoplash fondi shaklida asta-sekin jamg'ariladi. Mahsulotga o'tmagan qismi ishlab chiqarish doirasida mavjud bo'lgan asosiy kapitalda gavdalanganicha qolaveradi. Iste'mol qilingan mehnat predmetlari qiymati to'la-to'kis aylanib, yangi mahsulotlar qiymati tarkibiga kiradi. Mehnat vositalari o'z aylanishi davomida bir qator izchil doiraviy aylanishlarda ishtirok etadi, vaholanki, mehnat predmetlarining aylanish vaqti bir doiraviy aylanish davriga to'g'ri keladi.

4. *Qayta tiklanish usuli.* Qayta tiklanish usulida asosiy kapitalning ishlab chiqarish natijlariga o'tkazilgan qiymati, bu vositalar bir qator doiraviy aylanishlarni o'z ichiga olgan muayyan davr davomida edirilib, ishdan chiqqandan keyin pul shaklidan yangi asosiy kapital shakliga aylanadi. Aylanma kapital har bir doiraviy aylanishdan keyin ashyoviy-buyum shaklida qaytib tiklanadi.

Batcha mehnat vositalari asosiy kapital tarkibiga kirmasdan, faqat ularning inson mehnati bilan vujudga keltirilgan qismi shunday kapital hisoblanadi. Shu sababli yer,

o'rmonlar va boshqa tabiiy resurslar mehnat vositalari hisoblansada, odatda, asosiy kapital tarkibiga kirmaydi.

Faqat unumli kapital asosiy va aylanma kapital shaklini oladi, chunki ular ishlab chiqarish jarayonidagina o'z qiymatini mahsulotga o'tkazadi. Shu bilin birga muomala doirasida ishlab chiqarish jarayoni ma'lum darajada davom etganligi tufayli bu yerda ham qo'shimcha unumli kapital, masalan, muzlatish uskunalari, qadoqlash, o'lchash mashinalari, idish materiallari va boshqalar mavjud bo'ladiki, bular ham asosiy va aylanma kapitalga bo'linadi.

Tadbirkorlik kapitali o'z harakatida ishlab chiqarish va muomala bosqichlarini bosib o'tadi. Shu sababli uning **aylanish vaqti** (Av) **ishlab chiqarish vaqti** (Iv) va **muomala vaqti** (Mv) yig'indisidan iborat:

$$Av = Iv + Mv.$$

Sarflangan mablag'larning ishlab chiqarish jarayonida bo'lish vaqti, ya'ni ishlab chiqarish vositalari sotib olingandan tayyor tovar bo'lgan davrgacha o'tgan vaqt **ishlab chiqarish vaqtini**, muomala jarayonida bo'lish vaqti, ya'ni ishlab chiqarish vositalari sotib olish va tayyor tovarlarni sotish uchun ketgan vaqt **muomala vaqtini** tashkil etadi. Ishlab chiqarish vaqti uch qismdan iborat bo'ladi:

1) bevosita mehnat jarayoni yoki ish davri (Id);

2) turli tanaffuslar davri (Td);

3) ishlab chiqarish vositalarining ishlab chiqarish zaxiralarida bo'lish davri (Zd).

Demak,

$$Iv = Id + Td + Zd.$$

**Ish davri** — ishlab chiqarish vaqtining asosiy tarkibiy qismidir. Bu vaqt davomida mahsulot mehnatning bevosita ta'siri ostida bo'ladi. Ish davrining uzunligi ishlab chiqariladigan mahsulot xususiyatiga, qo'llaniladigan mehnatning miqdori va uning unumdorligi darajasiga bog'liqdir.

Tanaffuslarni ikki sabab: tabiiy jarayonlarning mehnat buyumlariga ta'sir ko'rsatish zarurligi va tashkiliy tavsifdagi sabablar taqozo etadi. Birinchi holda, mehnat buyumlari u yoki bu darajada uzoq davom etadigan jismoniy, kimyoviy va biologik jarayonlarning ta'siri ostida bo'ladi. Buning natijasida muayyan foydali samaraga erishiladi yoki iste'mol qiymatlarining shakli o'zgaradi. Bunda mehnat jarayoni qisman yoki to'liq to'xtaydi, ishlab chiqarish jarayoni esa davom etadi. Tashkiliy sabablarga ko'ra tanaffuslar vaqti korxonalarning ish rejimi, shuningdek, ishlab chiqarishni tashkil kilish xususiyatlari bilan belgilanadi.

Ishlab chiqarish vositalarning zaxira va ehtiyotlar sifa-tida bo'lish vaqti – bu ularning ishlab chiqarish jarayonining uzluksizligini ta'minlash uchun zarur bo'lgan davrdir. Tez quritadigan va achitadigan, umuman, texnologik jarayonlarni tezlashtiradigan yangi texnika va texnologiyalarning qo'llanilishi tanaffus davrining hamda binobarin ishlab chiqarish vaqtining qisqarishiga olib keladi. Transport shaxobchalarini rivojlantirish, xo'jalik aloqalarining samarali tizimini belgilash, ishlab chiqarish vositalari bozorini shakllantirish, ehtiyojlarni puxta hisobga olish, muomala vaqtini qisqartirish uchun muhim ahamiyatga ega.

Kapitalning aylanish tezligi ulardan foydalanish samaradorligiga jiddiy ta'sir qiladi. **Aylanish tezligi** muayyan davr ichida (A) qilingan aylanishlar soni (n) yoki bir aylanishning uzun-qisqaligi (a) bilan belgilanadi: $n=A/a$; $a=A/n$.

Agar kapital aylanish uzunligi uch oyni (90 kunni) tashkil etsa, u vaqtda $n=12/3=4$; $a=360/4=90$ kun bo'ladi.

Turli sohalarda kapitalning aylanish vaqti ularning ishlab chiqarish va muomaladagi sharoitiga qarab turlicha bo'ladi. Masalan, yengil sanoatda band bo'lgan kapitalning aylanish vaqti, kemasozlik va mashinasozlik sanoatlaridagi kapitalning aylanishiga nisbatan qisqa bo'ladi.

Avanslangan qiymatning aylanish tezligi ko'pgina omillarga bog'liq. Bulardan eng muhimlari: unumli kapitalning qanday nisbatda asosiy va aylanma kapitalga bo'linishidir. Shu sababli asosiy va aylanma kapital tushunchalarining iqtisodiy mazmunini qarab chiqamiz.

## 5-§. Asosiy kapitalni takror ishlab chiqarish va undan foydalanish samaradorligi

Tadbirkorlik kapitali tarkibida asosiy kapital belgilovchi rol o'ynaydi. Uning miqdor va sifat jihatdan o'sishi, takomillashib borishi ishlab chiqarishning yuksak texnika darajasini ta'minlaydi va shu asosda samaradorligini o'stiradi.

Asosiy kapitalning miqdor jihatdan o'sishi unga qo'yiladigan investitsiyalar hajmiga, sifat jihatdan takomillashishi esa, investitsiyalarning tarkibiga bog'liq bo'ladi. 2004 yil respublikada asosiy kapitalga qo'yilgan investitsiyalar hajmi 2473,2 mlrd. so'mni tashkil qilib, uning 1586,1 mlrd. so'mi yoki 64,1 foizi ishlab chiqarish obyektlarini qurish, kengaytirish, rekonstruksiya qilish va texnikaviy qurollantirish ishlariga sarflangan[6]. Ta'minlanish manbalari bo'yicha asosiy kapitalga qo'yilgan investitsiyalar tarkibi quyidagi ma'lumotlar orqali ifodalanadi:

**1-jadval**

**O'zbekistonda asosiy kapitalga qo'yilgan investisiyalarning ta'minlanish manbalari (2004 yil)[7]**

| Ko'r-sat-kich-lar | Jami inves-titsiyalar | Shu jumladan | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Byudjet mablag'-lari | Aholi va korxona mablag'lari | Bank kreditlari va boshqa qarz mablag'lar | Chet el investitsiyalari (kreditlar bilan birga) | Boshqa manbalar |
| mlrd. so'm | 2473,2 | 368,5 | 1375,1 | 64,3 | 606,0 | 59,4 |
| foiz hiso-bida | 100,0 | 14,9 | 55,6 | 2,6 | 24,5 | 2,4 |

[6] O'zR Iqtisodiyot vazirligi, Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh, 2004 yil, 8-son, mart 2005 yil, 56-bet.

[7] O'zR Iqtisodiyot vazirligi, Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh ma'lumotlari asosida hisoblangan. 2004 yil, 8-son, mart 2005 yil, 65-bet.

Milliy ishlab chiqarishning iqtisodiy samaradorligi ko'p jihatdan asosiy kapitalning miqdoriy o'sishiga emas, balki undan olinadigan samarani oshirishga, ya'ni asosiy kapitalning har bir so'miga to'g'ri keladigan mahsulot hajmini ko'paytirishga bog'liqdir. Kapitalning samaradorlik darajasi turli omillarning ta'siri ostida shakllanadi. Ular orasida asosiy kapitalning tarkibi (tarmoq tarkibi, turlar bo'yicha tarkibi); asosiy kapitaldan foydalanish va uni taqsimlash samaradorligi: eskirgan mehnat vositalarini yangilari bilan almashtirish yo'llari va usullari muhim ahamiyatga ega.

Asosiy kapitalning tarmoq tarkibi ularning ayrim tarmoqlar bo'yicha taqsimlanishi va kapitalning umumiy qiymatidan har bir tarmoqning hissasi bilan tavsiflanadi. Agar asosiy kapital tarkibida ko'proq texnika taraqqiyoti va ishlab chiqarish samaradorligini belgilaydigan tarmoqlarning ulushi oshsa, ularning tarmoq tarkibining yaxshilanganligini bildiradi.

Asosiy kapitalning turlari bo'yicha tarkibi ularning umumiy qiymatida, har bir turlarining hissasi va nisbati bilan tavsiflanadi.

Asosiy kapitalning ayrim turlari ishlab chiqarishda o'z ishtiroki bo'yicha bir xil rol o'ynamaydi. Agar binolar asosan ishlab chiqarish jarayonining bir me'yorda borishini ta'minlab mehnatning umumiy sharoitini tashkil qilib, ishlab chiqarish samaradorligiga bilvosita tasir ko'rsatsa, mehnat qurollari (ish mashinalari, uskunalar va boshqalar) ishlab chiqarish jarayonida faol rol o'ynaydi va ishlab chiqarish samaradorligiga bevosita ta'sir ko'rsatadi.

Asosiy kapitalning mulk shakllari bo'yicha tarkibi, kapitalning umumiy qiymatida har bir mulk shaklining hissasi bilan tavsiflanadi.

Respublikamizning bozor iqtisodiyotiga o'tishi, davlat mulkini uning tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish natijasida asosiy kapitalning mulk tarkibida davlat mulkining ulushi kamayib, boshqa mulkchilik shakllari va shu jumladan, xususiy mulkning ulushi ortib boradi. Bu o'z ifodasini mulkchilik shakllari bo'yicha asosiy kapitalga kiritilgan investitsiyalar tarkibida ham topadi. Respublikada mulkchilik

shakllari bo'yicha asosiy kapitalga qo'yilgan investitsion mablag'lar tarkibi quyidagi ma'lumotlar orqali ifodalanadi (2-jadval).

Asosiy kapitalni takror ishlab chiqarish o'zaro bog'langan ichki jarayonga: asosiy kapitalning eskirishi, ya'ni amortizatsiya jarayoni va amortizatsiya fondidan mehnat vositalarini jismoniy shaklda tiklash uchun foydalanishga tayanadi.

Mehnat vositalari jismoniy eskirishining ikki shakli mavjud: ulardan foydalanish jarayonida va harakatsiz turish natijasida, tabiiy kuchlarning ta'sirida jismoniy eskirish.

**2-jadval**

**O'zbekistonda asosiy kapitalga qo'yilgan investitsion mablag'larning mulkchilik shakllari bo'yicha tarkibi**

(foiz hisobida)[8]

| Mulkchilik shakllari | Yillar | | |
|---|---|---|---|
| | 2002 | 2003 | 2004 |
| Davlat mulki | 40,9 | 40,4 | 41,4 |
| Nodavlat mulki | 59,1 | 59,6 | 58,6 |
| Jami | 100,0 | 100,0 | 100,0 |

Mehnat vositalari ishlab chiqarish jarayonida foydalanish natijasida jismoniy eskirganda, ular texnik, ishlab chiqarish xossasini va iste'mol qiymatini asta-sekin yo'qotib boradi. Ayni vaqtda asosiy kapital tabiiy kuchlarning ta'sirida jismoniy eskirishi ham mumkin. Bunday eskirish qiymati qoplanmaydi va u yo'qotishni bildiradi. Bu yo'qotish asosiy kapitalning harakatsiz turish natijasidagi eskirishiga teng bo'ladi.

Mehnat vositalari jismoniy eskirish bilan birga ma'naviy jihatdan ham eskiradi. Ma'naviy eskirishning ikki xil turi mavjud bo'lib, u bir-biridan farq qiladi.

Ma'naviy eskirishning birinchi turi mehnat vositalari tayyorlanadigan tarmoqlarda mehnat unumdorligi oshganligi natijasida ular qiymatining pasayishida ifodalanadi. Bu ishlab

---

[8] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, mart 2005 yil, 62-bet.

turgan uskunalarni yangilari bilan almashtirishni zarur qilib qo'ymaydi, chunki ishlab turgan va yangi uskunalarning texnika darajasi bir xil bo'lib qolaveradi. Biroq ancha past qiymatga ega bo'lgan mehnat vositalarining keng qo'llanishi shunga olib keladiki, ilgari sotib olingan mehnat vositalari qiymatining bir qismi yo'qoladi. Masalan, agar bir necha yil oldin bironta uskuna 100 ming so'mga sotib olingan bo'lsa, bu yil uni 70 ming so'mga sotib olish mumkin bo'ladi. Shunda oldingi uskunaga sarflangan qiymatning 30 foizi yo'qoladi.

Ma'naviy eskirishning ikkinchi turida ancha mukammal, arzon va unumli mashinalarning ishlab chiqarishga kirib kelishi bilan ilgari o'rnatilgan mehnat vositalaridan foydalanish maqsadga muvofiq bo'lmay qoladi va natijada ular yangilari bilan almashtiriladi. Ma'naviy eskirishdan ko'riladigan zararning oldini olishning asosiy yo'li mehnat qurollaridan ancha samarali foydalanish hisoblanadi.

Asosiy kapitalni takror ishlab chiqarish uchun qilingan xarajatlarning bir qismi amortizatsiya fondi yordamida qoplanadi.

**Amortizatsiya** asosiy kapital eskirib borishiga qarab, uning qiymatini asta-sekin ishlab chiqarilgan mahsulotga o'tkazish, asosiy kapitalni keyinchalik qayta tiklash maq-sadlarida mahsulotning amortizatsiya miqdoriga teng qismini jamg'arish jarayonidan iborat. Asosiy kapitalning eskirishi bilan amortizasiya o'rtasida mustahkam aloqa bor. Biroq bular bir xil tushunchalar emas. Eskirish mehnat vositalaridan foydalanish vaqtida ularning texnikishlab chiqarish xossalarini asta-sekin yo'qotish jarayonini aks ettiradi. Amortizatsiya ancha murakkab jarayon bo'lib, iste'mol qilingan mehnat vositalari qiymatini ularning eskirishiga muvofiq ravishda mahsulotga o'tkazish, iste'mol qilingan mehnat vositalarining o'rnini qoplash maqsadida pul fondini jamg'arish jarayonini aks ettiradi. Shunday kilib, eskirish amortizasiyaning dastlabki shart-sharoitidir.

**Amortizatsiya normasi** amortizasiya ajratmalari yillik summasining shu asosiy kapital qiymatiga nisbatan aniq-lanadi va foizda ifodalanadi. Amortizatsiya ajratmalarining umumiy

normasi asosiy kapitalni takror ishlab chiqarishning o'ziga xos xususiyatlariga muvofiq ravishda ikki qismdan iborat bo'ladi: bir qismi asosiy kapitalni to'la qoplashga (qayta tiklashga), ikkinchisi ularni qisman qoplashga (kapital ta'mirlashga) mo'ljallanadi.

Amaliyotda umumiy yillik amortizatsiya normalarini ($A_n$) belgilashda asosiy kapital qiymati ($K_{as}$), asosiy kapitalning harakat qilishi muddati davomida kapital ta'mirlash uchun sarflar ($T_k$) eskirgan mehnat vositalarini tugatishdan olingan mablag' ($M_t$) va shu vositaning xizmat davri ($X_d$) hisobga olinadi:

$$A_n = \frac{K_{as} + T_k + M_t}{X_d} \times 100\%$$

Amortizatsiya normalari mehnat vositalari jismoniy va ma'naviy eyilishining haqiqiy miqdorini aks ettirishi kerak. Oshirilgan normalar mahsulot tannarxini sun'iy ravishda o'stirib yuboradi, pasaytirilgan normalar esa, asosiy kapital tiklanish davrini kechiktiradi va shu tariqa taraqqiyotga to'siq bo'ladi.

Hozirgi sharoitda amortizatsiya ajratmalari rivojlangan mamlakatlarda kapital qo'yilmalarni moliyalashtirishning asosiy manbai hisoblanadi. Shunga ko'ra davlat ko'pincha firmalarga jadallashtirilgan amortizatsiyani qo'llashga ruxsat beradi. Jadallashtirilgan amortizatsiya ajratmalarning yuqori normalarini belgilash orqali asosiy fondlar qiymatini nisbatan qisqaroq vaqt ichida ro'yxatdan chiqarish imkonini beradi. Odatda, jadallashtirilgan amortizatsiyani qo'llash asosiy fondlarning aktiv qismi uchun ruxsat etiladi. Biroq bu holat nafaqat asosiy kapitalning tezroq yangilanishini, balki ishlab chiqarish xarajatlarini amortizasiya ajratmalariga to'g'ri keluvchi qismining oshib ketishiga ham olib keladi.

Asosiy kapitaldan foydalanish samaradorligining oshishi, avvalo, qo'shimcha kapital mablag' sarflanmasdan turib mahsulot hajmini ko'paytirishda o'z ifodasini topadi.

Bir tomondan, milliy mahsulot yoki milliy daromadning o'sish sur'atlari bilan, ikkinchi tomondan, asosiy kapitalning o'sish sur'atlari o'rtasidagi nisbat milliy iqtisodiyot miqyosida asosiy kapitaldan foydalanish samaradorligining umumlashuvchi ko'rsatkichi bo'lib xizmat qiladi.

Asosiy kapitaldan foydalanish samaradorligi ishlab chiqarilgan mahsulot hajmi bilan asosiy kapital qiymati o'rtasidagi aloqani aks ettirib, u o'zaro bog'liq ikki ko'rsatkich – kapitaldan olinadigan samara ($K_S$) va mahsulotning kapital sig'imi ($K_{sig'}$) ko'rsatkichlari bilan ifodalanadi. Milliy iqtisodiyot miqyosida **asosiy kapitaldan olinadigan samara darajasi** ishlab turgan asosiy kapitalning har bir so'miga to'g'ri keladigan yalpi ichki mahsulot yoki milliy daromadni, kapital sig'imi darajasi esa ishlab chiqarilgan milliy daromad yoki yalpi ichki mahsulotning bir so'mi hisobiga asosiy kapital qiymatining to'g'ri kelishini tavsiflaydi:

$$K_s = \frac{YAIM}{K_{as}} \text{ yoki } K_s = \frac{MD}{K_{as}},$$

$$K_{sig} = \frac{K_{as}}{YAIM} \text{ yoki } K_{sig'} = \frac{K_{as}}{MD}.$$

Korxona miqyosida **kapitaldan olinadigan samara darajasi** asosiy kapitalning bir so'mi evaziga korxona ishlab chiqaradigan mahsulot miqdori (M) bilan, kapital sig'imi esa, korxonada ishlab chiqarilgan mahsulotning (M) bir so'm hisobiga qancha asosiy kapital qiymati to'g'ri kelishi bilan tavsiflanadi:

$$K_{samara} = \frac{M}{K_{as}}; \; K_{sig'.kor} = \frac{K_{as}}{M}.$$

Korxonadagi mehnat vositalarining ayrim turlaridan foydalanish samaradorligi natural ko'rsatkichlar yordami bilan aniqlanadi. Masalan, bir to'quv dastgohida metr hisobida bir

kunda to'qilgan mato, bir avtomobilda bir kunda tonna hisobida tashilgan yuk va hokazo.

Asosiy kapital (fondlar) harakati aylanma kapital va muomala mablag'lari harakati bilan uzviy bog'liq. Shu sababli aylanma kapital va aylanma mablag'lardan foydalanish samaradorligini aniqlash hamda uni oshirish omillarini ko'rsatib berish muhim ahamiyatga ega.

Aylanma kapitaldan foydalanishning umumlashuvchi ko'rsatkichi hisoblangan **iqtisodiyot miqyosida mahsulotning material sig'imi** ($M_{sig'}$) mahsulot yaratishda iste'mol qilingan aylanma kapital qiymatining yalpi ichki mahsulot (YaIM) yoki milliy daromadga ($M_d$) nisbati orqali aniqlanadi:

$$M_{sig'} = \frac{AK}{MD}.$$

**Korxona miqyosidagi material sig'imi** ($M_{sig'.kor.}$) unda iste'mol qilingan aylanma kapital qiymatining ishlab chiqarilgan mahsulot qiymatiga nisbati orqali aniqlanadi:

$$M_{sig'.kor.} = \frac{AK}{M}.$$

Sarflangan aylanma kapital birligi hisobiga ishlab chiqarilgan mahsulot miqdori material sig'imi ko'rsatkichiga teskari miqdordir.

Aylanma mablag'lardan foydalanish samaradorligi u bilan aylanma kapital o'rtasidagi nisbatga bog'liqdir. Bevosita ishlab chiqarish jarayonida band bo'lgan aylanma kapitalning salmog'i qanchalik ko'p bo'lsa, aylanma mablag'lardan shunchalik samarali foydalaniladi.

Amaliyotda aylanma mablag'lardan foydalanish samaradorligi ularning aylanish koeffistienti bilan o'lchanadi. Bu koeffitsient bir yil ichida sotilgan mahsulot qiymatining aylanma mablag'larning o'rtacha yillik summasiga nisbati sifatida aniqlanadi.

**Aylanish davri** (a) yildagi kunlar sonining aylanishlar soniga (n) nisbati bilan aniqlanadi:

$$a = \frac{360}{n}.$$

Agar bir yilda aylanma mablag'larning o'rtacha yillik miqdori 10 mln. so'm bo'lganida 60 mln. so'mlik mahsulot sotilgan bo'lsa, aylanish koeffitsienti 6 ni (n=60/10) tashkil qiladi. Aylanma mablag'lar 6 marta aylanib, bir aylanish davri 60 kundan (360/6) iborat bo'ladi.

Aylanma mablag'lar tezligini oshirish ularga bo'lgan talabni kamaytirdi. Masalan, yuqoridagi misolda aylanish soni 6 dan 8 ga (n=360/45) o'zgarsa, aylanma mablag'larga bo'lgan ehtiyoj 10 million so'm o'rniga, 7,5 mln. so'mni tashkil etadi ((60x4)/360).

Binobarin, aylanma mablag'larning aylanishini 15 kunga tezlatish 2,5 mln. so'mlik aylanma mablag'larni bo'shatib beradi va korxona aylanma mablag'larining o'sha summasida mahsulot chiqarishni 20 mln. so'mga ko'paytirishni [(8x10)-60] ta'minlaydi.

Aylanma mablag'lar aylanishini tezlashtiradigan asosiy omil – ishlab chiqarish vaqtini, avvalo, ish davrini, shuningdek, muomala vaqtini qisqartirishdir.

## Xulosalar

1.Xo'jalik yuritishning bozor tizimiga o'tish – iqtisodiyotning tadbirkorlik turiga o'tish demakdir. Tadbirkorlikning iqtisodiy tabiati tashabbuskorlik, tavakkalchilik va mas'uliyat, ishlab chiqarish omillarini yangicha usulda birlashtirish, novatorlik kabi bir qancha belgilar bilan tavsiflanadi.

2.Tadbirkorlik faoliyati deb shakli va sohasidan qat'i nazar, foyda olishga va undan samarali foydalanish maqsadiga qaratilgan iqtisodiy faoliyatga aytiladi.

3. Tadbirkorlik daromadining o'ziga xos xususiyati shundaki, birinchidan, u ishlab chiqarish jarayonida resurslarning eng maqbul (optimal) variantda qo'llanilishi natijasida vujudga keladi, ikkinchidan esa, bozorda ayirboshlash natijasida shakllanadi.

4. Tadbirkorlik faoliyatini amalga oshirish uchun mamlakatda ma'lum darajada shart-sharoit yaratilishi zarur. Tadbirkorlik vazifalarini amalga oshirish, rivojlantirish va shakllantirishga ta'sir ko'rsatadigan shart-sharoitlar majmuasi tadbirkorlik muhitini tashkil qiladi. Tadbirkorlik muhiti bir necha unsurlardan tashkil topgan: huquqiy asosning mavjudligi, iqtisodiy erkinlik, shaxsiy manfaat, bozorning rivojlanganligi, raqobat, davlatning cheklangan roli.

5. «Tadbirkorlik», «biznes» tushunchalari mazmun va mohiyatan bir faoliyatni anglatadi. Ammo faoliyatning novatorlik tomoni haqida gap borganda «tadbirkorlik» tushunchasi ishlatiladi.

6. Hozirgi zamon bozor iqtisodiyotida tadbirkorlik faoliyatining quyidagi shakllariga samarali amal qilib kelinmoqda: xususiy tadbirkorlik, mas'uliyati cheklangan va mas'uliyati cheklanmagan jamiyatlar, hissadorlik jamiyatlari. Hissadorlik jamiyatlarining rivojlanishi milliy iqtisodiyot uchun muhim ahamiyat kasb etadi. Hissadorlik jamiyatlarining paydo bo'lishi qimmatli qog'ozlar bozorini rivojlantiradi, iqtisodiyotga to'g'ridan-to'g'ri investitsiyalar oqimini ko'paytiradi, aholining keng qatlamini tadbirkorlik faoliyati bilan shug'ullanishga undaydi.

7. Kapital o'zining amal qilish jarayonida bir necha shaklda namoyon bo'ladigan murakkab hodisadir. Ilk bosqichda kapital buyum, pul, qiymat ko'rinishida bo'lib, xo'jalik faoliyatiga yo'naltiriladi. Shuning uchun kapital avanslashgan qiymat shaklini oladi. Qiymat foyda olish maqsadida avanslashgani uchun kapital qo'shimcha mahsulot, daromad olishni ta'minlaydigan qiymatga aylanadi.

8. Kapitalning aylanishi shunday harakatki, unda kapital barcha ishlab chiqarish bosqichlarini o'tib, o'ziga xos bo'lgan vazifalarni bajarib, o'zining ilk shakliga qaytadi. Kapitalning

aylanishi avanslashgan qiymat butunlay qoplangan taqdirda amalga oshgan hisoblanadi. Kapital aylanish tezligi kapitalning bir yilda aylanish tezligi va aylanish soni bilan o'lchanadi.

9. Kapital o'zining aylanish xususiyatiga qarab asosiy va aylanma kapitalga bo'linadi. Asosiy kapital ishlab chiqarish jarayonida to'liq ishtirok etib, o'z qiymatini mahsulot qiymatiga qismlar bilan o'tkazadi. Mehnat vositalari o'rnini qoplash uchun mo'ljallangan va amortizatsiya fondida jamg'ariladigan asosiy kapital qiymati amortizatsiya ajratmalari deyiladi. Amortizatsiya ajratmalari summasining asosiy kapital qiymatiga nisbati amortizatsiya me'yori deyiladi va foizlarda hisoblanadi. Aylanma kapital ishlab chiqarish jarayonida o'z qiymatini to'laligicha tayyor mahsulot qiymatiga o'tkazadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Tadbirkorlik faoliyati - shakli va sohasidan qat'i nazar, foyda olishga va undan samarali foydalanish maqsadiga qaratilgan iqtisodiy faoliyat.

Hissadorlik jamiyati — ko'proq foyda olish maqsadida aksiyalar chiqarish orqali mehnat, mehnat qurollari va boshqa ishlab chiqarish vositalari hamda pul resurs (kapital)larini birlashtirgan uyushma.

Aksiya — bu uning egasi hissadorlik jamiyati kapitaliga o'zining ma'lum hissasini qo'shganligi va uning foydasidan dividend shaklida daromad olish huquqi borligiga guvohlik beruvchi qimmatli qog'oz.

Aksiya kursi — qimmatli qog'ozlar bozorida aksiyalarning sotiladigan narxi.

Obligatsiya — uning egasi jamiyatga qayd qilingan foiz olish sharti bilan pul qo'yganligini tasdiqlovchi qimmatli qog'oz.

Ta'sischilik foydasi — sotilgan aksiyalar va hissadorlik korxonasiga haqiqatan qo'yilgan mablag'lar summasi o'rtasidagi farq.

Dividend — aksiya egasi o'zlashtiradigan daromad turi.

Tadbirkorlik kapitali - tadbirkorlik faoliyatini amalga oshirish uchun zarur bo'lgan barcha moddiy vositalar, tovarlar va pul mablag'lari.

Aylanma kapital - unumli kapitalning bir doiraviy aylanish davomidagi ishlab chiqarish jarayonida to'liq iste'mol qilinadigan, o'z qiymatini yaratilgan mahsulotga to'liq o'tkazadigan va ashyoviy-buyum shaklini ham yo'qotadigan qismi.

Asosiy kapital - unumli kapitalning ishlab chiqarish (xizmat ko'rsatish) jarayonida bir qator doiraviy aylanishlar davomida qatnashib, o'zining qiymatini tayyorlanayotgan mahsulotga (xizmatga) bo'lib-bo'lib o'tkazib boradigan va ashyoviy-buyum shaklini o'zgartirmaydigan qismi.

Amortizatsiya me'yori - amortizatsiya ajratmalari yillik summasining asosiy kapital qiymatiga nisbatining foizdagi ifodasi.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Tadbirkorlik faoliyatiga ta'rif bering. «Tadbirkorlik faoliyati» va «biznes» tushunchalarini izohlang.
2. Tadbirkorlikning vazifalarini sanab ko'rsating. Nima uchun tadbirkor tahlika (tavakkalchilik) bilan faoliyat ko'rsatadi?
3. Tadbirkorlikning rivojlanish shart-sharoitlari nima-lardan iborat?
4. Tadbirkorlikning shakllarini va ularning xususiyat-larini ko'rsating.
5. Hissadorlik jamiyatiga ta'rif bering. Aksiya nima, aksiya kursi qanday aniqlanadi? Aksiya kursiga ta'sir qi-luvchi omillarni ko'rsating.
6. Tadbirkorlik kapitali nima? Uning tarkibiy tuzi-lishi qanday?
7. Tadbirkorlik kapitali ishlab chiqarish va muomala jarayonida qanday bosqichlardan o'tadi hamda qanday shakllarga kiradi?

8. Kapitalning aylanishiga tavsif bering. Aylanish vaqti qanday vaqtlarni o'z ichiga oladi? Ularga tushuncha bering.

9. Kapitalning aylanish tezligi qanday aniqlanadi? Kapitalning aylanish uzunligi ikki oyni tashkil qiladi deb faraz qilsak, bir yilda necha marta aylanadi va bir aylanishining uzunligi qancha davom etadi?

10. Unumli kapital asosiy va aylanma kapitalga qanday mezonlar bo'yicha ajratiladi? Asosiy va aylanma kapitalga tavsif bering.

11. Amortizasiyaning iqtisodiy mazmuni nimadan iborat? Uning me'yori qanday aniqlanadi?

12. Asosiy kapitaldan foydalanish samaradorligi qanday ko'rsatkichlar orqali aniqlanadi? Aylanma kapital va aylanma mablag'lardan foydalanish samaradorligi ko'rsatkichlarini tushuntiring.

# XI BOB. KORXONA (FIRMA) XARAJATLARI VA FOYDASI

Oldingi boblardan ma'lumki, raqobatli bozor iqtisodiyoti sharoitida tovar narxi ijtimoiy zaruriy sarflar, ijtimoiy naflilik darajasi hamda talab va taklif nisbatining o'zaro ta'siri natijasida o'rnatiladi. Korxonalarning bozorga mahsulot yetkazib berishga bo'lgan layoqatini aniqlab beruvchi muhim omil sarf-xarajatlar darajasi hisoblanadi. Har qanday tovarni ishlab chiqarish iqtisodiy resurs sarflarini taqozo qiladi, ular ham ma'lum narxga ega bo'ladi. Korxona bozorga taklif qiladigan tovar miqdori iqtisodiy xarajatlar (resurs narxlari) darajasiga, resurslardan foydalanish samaradorligi va tovarlar bozorida sotiladigan narxlarga bog'liq. Bu mavzuda biz sarf-xarajatlarning umumiy tabiati va tarkibiga to'xtalamiz hamda foydaning tashkil topishini tahlil qilamiz.

## 1-§. Ishlab chiqarish xarajatlari tushunchasi va uning tarkibi

Milliy iqtisodiyotdagi ishlab chiqarish birliklari (korxona, firma) o'z faoliyati natijalaridan ko'proq foyda olishga harakat qiladilar. Har qanday korxona oladigan foyda nafaqat o'zining tovarini ancha yuqori narxlarda sotishga, balki tovar ishlab chiqarish va uni sotishga qilinadigan sarf-xarajatlarni kamaytirishga ham intiladi.

Tovarlarni sotish narxlari asosan korxona faoliyatiga bog'liq bo'lmagan tashqi sharoitlar bilan belgilansa, ishlab chiqarish sarf-xarajatlari korxonaning ishlab chiqarish va tayyor tovarlarni sotish jarayonlarini tashkil qilish samaradorligi darajasiga bog'liq. Lekin har qanday tovarni ishlab chiqarish va sotish uchun ma'lum sarf-xarajatlar talab etiladi.

Hozirda ishlab chiqarish xarajatlarini tadqiq qilishda ikki xil nuqtai nazardan – klassik va neoklassik yoki zamonaviy yondashish mavjud. Klassik nazariya yondashuviga ko'ra, ishlab chiqarish xarajatlari — bu mahsulot ishlab chiqarish uchun amalga oshirilgan barcha jonli mehnat, pul va moddiy sarflardir.

Umumiy nazariy jihatdan quyidagilarni farqlash lozim:

1) ishlab chiqarishning ijtimoiy xarajatlari yoki mahsulot qiymati;

2) korxona (firma)ning individual ishlab chiqarish xarajatlari.

**Ijtimoiy ishlab chiqarish xarajatlari** — bu mahsulot ishlab chiqarish uchun ijtimoiy zaruriy mehnatning umumiy (jonli va moddiylashgan) sarflaridir. Ular mazkur mahsulotni ishlab chiqarish jamiyat uchun qanchaga tushganligini ko'rsatadi. Tovar ishlab chiqarish sharoitida ijtimoiy xarajatlar pul shaklida namoyon bo'ladi va tovar qiymatiga muvofiq tushadi, ya'ni:

$$w = c + v + m,$$

bu yerda: w — ijtimoiy ishlab chiqarish xarajatlari yoki mahsulot qiymati; s — doimiy kapital; v — o'zgaruvchi kapital (ishchi kuchi) xarajatlari; m — qo'shimcha qiymat.

**Korxona (firma) mahsulotining ishlab chiqarish xarajatlari** — bu korxonaning mahsulot ishlab chiqarish va uni sotishga qilingan barcha sarflari yig'indisidir:

$$k = s + v.$$

Uning tarkibiga xom ashyo va materiallar, amortizatsiya, ish haqi va boshqa sarflar kiradi.

Ishlab chiqarish xarajatlari deganda, tovar va xizmatlarni ishlab chiqarish va iste'molchilarga yetkazib berishga qilinadigan barcha sarflar tushuniladi. Ishlab chiqarish sarf-xarajatlari tarkibiga xom ashyo, asosiy va yordamchi materiallar, yonilg'i va energiya uchun qilingan xarajatlar, asosiy kapital amortizatsiyasi, ish haqi va ijtimoiy sug'urtaga ajratmalar, foiz to'lovlari va boshqa xarajatlar kiradi.

Ishlab chiqarishga qilingan barcha sarf-xarajatlarning puldagi ifodasi mahsulot tannarxini tashkil qiladi.

Ishlab chiqarish xarajatlarini ikkiga bo'lib o'rganish mumkin: bevosita ishlab chiqarish xarajatlari va muomala xarajatlari (1-chizma). **Ishlab chiqarish xarajatlari** deganda mahsulotni bevosita ishlab chiqarish uchun qilinadigan barcha sarflar (ish haqi, xom ashyo va material sarflari, amortizatsiya va h.k.) tushuniladi. Tovar birligining qiymatida ishlab chiqarish xarajatlari faqat uning bir qismini tashkil qiladi. Ishlab chiqarish xarajatlari tovar qiymatidan foyda miqdoriga kam bo'ladi. **Muomala xarajatlari** tushunchasi tovarlarni sotish jarayoni bilan bog'liq bo'lib, shu tovarlarni ishlab chiqaruvchidan olib, iste'molchiga etkazilguncha ketadigan sarflarga aytiladi. Ular ikki guruhga bo'linadi: qo'shimcha muomala xarajatlari va sof muomala xarajatlari. Tovarlarni o'rash, qadoqlash, saralash, transportga ortish, tashish va saqlash xarajatlari **qo'shimcha muomala xarajatlari** hisoblanadi. Muomala xarajatlarining bu turlari ishlab chiqarish xarajatlarining davomi hisoblanib, tovar qiymatiga kiradi va uning qiymatini oshiradi. Xarajatlar tovarlar sotilgandan keyin olingan pul tushumi summasidan qoplanadi.

**Sof muomala xarajatlari** sotuvchi maoshi, marketing (iste'molchilar talabini o'rganish), reklama va shu kabi xarajatlardan iborat bo'ladi. Sof muomala xarajatlari tovar qiymatini oshirmaydi va ishlab chiqarish jarayonida yaratilgan tovarni sotgandan keyin olingan foyda hisobidan qoplanadi.




**1-chizma. Xarajatlarning namoyon bo'lish sohasiga ko'ra turkumlanishi.**

Ishlab chiqarish xarajatlarining ikkinchi yo'nalishdagi konsepsiyalari marjinalistlar va neoklassiklar tomonidan ishlab chiqilgan bo'lib, ular bu boradagi klassik nazariyalarni ham ma'lum darajada hisobga oladilar. Biroq, bu konsepsiyalarning o'ziga xos tomoni shundaki, ular ishlab chiqarish xarajatlarini tushuntirishda resurslarning cheklanganligi va ulardan muqobil foydalanish imkoniyatlaridan kelib chiqadilar.

Ma'lumki, muayyan bir resursni ishlab chiqarishning biron-bir yo'nalishi bo'yicha sarflanishi endilikda bu resursdan boshqa yo'nalishlarda foydalanish imkoniyatini cheklab qo'yadi. Shunga ko'ra, tadbirkor (yoki resurs egasi) mazkur resursni eng yuqori darajada naf keltiruvchi yo'nalishga sarflashga harakat qiladi.

Iqtisodiy resurslarni eng yuqori naf olish maqsadida boshqa muqobil yo'nalishlarda ishlatilishiga yo'l qo'ymay o'ziga jalb etish uchun to'lov **iqtisodiy** yoki **zimmasiga tushuvchi xarajat** deb ataladi.

Iqtisodiy xarajatlar mikrodarajadagi iqtisodiy ko'rsatkichlardan biri bo'lib, korxona (firma) miqyosida muayyan turdagi mahsulot ishlab chiqarish yoki xizmat ko'rsatishning samaradorlik darajasini ifodalashda muhim ahamiyat kasb etadi.

Marjinalistik sarf-xarajatlar nazariyasi bo'yicha korxona ishlab chiqarish jarayonida foydalaniladigan resurslar o'z resurslari yoki jalb qilingan resurslar bo'lishi mumkin. Shunga ko'ra, xarajatlar ichki yoki tashqi xarajatlarga bo'linadi (2-chizma). **Tashqi xarajatlar** korxona tomonidan zarur resurs va xizmatlarni tashqaridan to'lov asosida jalb etishi natijasida vujudga keladigan xarajatlardir. Bunday xarajatlarga yollanma ishchilar ish haqi, xom ashyo va materiallarga to'lovlar, kredit uchun foiz to'lovlari, ijaraga olingan yerga renta, transport xizmati va boshqa har xil xizmatlar uchun to'lovlar kiradi. Tashqi xarajatlar to'lov hujjatlari bilan rasmiylashtiriladi, shu sababli buxgalteriya xarajatlari deb ham ataladi.

Korxonaning o'ziga tegishli bo'lgan resurslardan foydalanishi bilan bog'liq xarajatlar **ichki xarajatlar** deyiladi. Bunday xarajatlar pul to'lovlari shaklida chiqmaydi. Shu sababli ichki xarajatlar darajasini baholash o'z resurslari qiymatini shunga o'xshash resurslarning bozordagi narxlariga taqqoslash orqali amalga oshiriladi.




**2- chizma. Xarajatlarning jalb etilishi manbaiga ko'ra turkumlanishi.**

Tashqi va ichki xarajatlarning mohiyatini ochib berish, ularning bir-biridan farqini tushuntirishda bugungi kunda bizning xo'jalik amaliyotimizda ko'plab faoliyat yuritayotgan yakka tartibdagi tadbirkorlarni yaqqol misol tariqasida keltirish qo'l keladi. Aytaylik, biron-bir tadbirkor o'ziga qarashli bo'lgan xonadonda kichik ishlab chiqarish sexi tashkil qildi. Bu yerda uning tashqi xarajatlari aniq: ishlab chiqarishga zarur bo'lgan xom ashyo uchun to'lov, elektr energiyasi, suv va boshqa kommunal xizmatlar uchun to'lovlar, transport xizmatlariga to'lov va boshqalar. Bu o'rinda ichki xarajatlar nimadan iborat bo'ladi, degan savol tug'ilishi tabiiy.

Misolimizdan ko'rinadiki, tadbirkor sex binosi sifatida o'z xonadonidan foydalanyapti. Shubhasiz, u o'z xonadonidan foydalanganligi uchun o'ziga haq to'lamaydi, biroq agar, u, ushbu xonadonni biron-bir kishiga ijaraga berganida ma'lum

miqdorda (aytaylik, 50 ming so'm) pul daromadi olgan bo'lar edi. Uning xonadonidan sex sifatida foydalanish muqobil holatda kelishi mumkin bo'lgan ijara to'lovidan, ya'ni 50 ming so'mdan mahrum etmoqda. Demak, bu o'rinda tadbirkor «ko'zga ko'rinmagan» holda 50 ming so'm sarflamoqda, ya'ni ichki xarajat qilmoqda. Bu turdagi ichki xarajatlarga yana tadbirkorning ish haqini, agar oila a'zolari mehnatidan foydalansa, ularning ish haqini va shunga o'xshash boshqa xarajatlarni kiritish mumkin.

Shu bilan birga tadbirkorlik faoliyatini ushlab turish uchun zarur bo'lgan to'lov – normal (me'yordagi) foyda ham renta va ish haqi bilan birga xarajatlarning tarkibiy qismi hisoblanadi.

Normal foyda iqtisodiy foydadan farq qiladi (iqtisodiy foydaning mazmuniga keyingi o'rinlarda to'xtalib o'tamiz). Bizning misolimizdagi tadbirkor o'z faoliyatining samarali ekanligini ko'rsatuvchi umumiy foydadan tashqari yana normal foyda ham olishi lozim. Normal foyda – bu iqtisodiy resurs sifatidagi tadbirkorlik qobiliyatini rag'batlantirib turish uchun to'lanadigan haq hisoblanadi. Agar biron-bir faoliyat turi normal foyda keltirmasa, tadbirkor bu faoliyat turi bilan shug'ullanishdan to'xtaydi va o'zining kuch-quvvatini boshqa faoliyatga sarflaydi.

Sarf-xarajatlarni ichki va tashqi xarajatlarga ajratish, korxona iqtisodiy faoliyati samaradorligini oshirish yo'llarini qiyosiy tahlil qilish imkoniyatini beradi.

Ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga ta'sir qilish yoki qilmasligiga qarab xarajatlar doimiy va o'zgaruvchi xarajatlarga bo'linadi (3-chizma).

Ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga (qisqarishi yoki ortishiga) ta'sir qilmaydigan xarajatlar **doimiy xarajatlar** deyiladi.

Doimiy xarajatlar (FC) ishlab chiqarish hajmining o'sishiga bevosita ta'sir etmaydi va ishlab chiqarishning har qanday, hatto nolinchi hajmida ham mavjud bo'ladi. Bunga korxonaning to'lov majburiyatlari (zayomlar bo'yicha foiz va boshqa), soliqlar (ishlab chiqarish hajmiga bog'liq bo'lmagan

turlari), amortizasiya ajratmalari, ijara haqi, qo'riqlash xizmatiga to'lov, uskunalarga xizmat ko'rsatish sarflari, boshqaruv xodimlari maoshi va shu kabilar kiradi.




**3-chizma. Ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga ta'sir etishiga qarab xarajatlarni turkumlash.**

**O'zgaruvchi xarajatlar** (VC) deb, ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga ta'sir qiladigan xarajatlarga aytiladi. Unga xom ashyo, material, yonilg'i-transport xizmati, ishchilar ish haqi va shu kabilarga qilinadigan sarflar kiradi.

Ishlab chiqarishning har bir darajasida doimiy va o'zgaruvchan xarajatlar yig'indisi **umumiy yoki yalpi xarajatlar** (TC)ni tashkil qiladi.

Doimiy (FC), o'zgaruvchi (VC) va yalpi (TC) xarajatlarning grafikdagi ifodasini 4-chizma orqali ko'rishimiz mumkin.

Mahsulot birligini ishlab chiqarishga qilinadigan sarf-xarajatlarni hisoblash uchun o'rtacha umumiy, o'rtacha doimiy va o'rtacha o'zgaruvchi xarajatlar tushunchalaridan foydalaniladi. **O'rtacha umumiy xarajatlar** yalpi (umumiy)

xarajatlarning ishlab chiqarilgan mahsulot miqdori nisbatiga teng:

$$AC = \frac{TC}{Q},$$

bu yerda: AC – o'rtacha umumiy xarajatlar;
TC – yalpi (umumiy) xarajatlar;
Q – ishlab chiqarilgan mahsulot miqdori.




**4-chizma. Doimiy, o'zgaruvchi va umumiy (yalpi) xarajatlarning grafikdagi tasviri.**

**O'rtacha doimiy xarajatlar** doimiy xarajatlarning ishlab chiqarilgan mahsulot miqdoriga nisbati bilan aniqlanadi:

$$AFC = \frac{TFC}{Q},$$

bu yerda: AFC – o'rtacha doimiy xarajatlar;
TFC – doimiy xarajatlar summasi.

**O'rtacha o'zgaruvchi xarajatlar** o'zgaruvchi xarajatlarni ishlab chiqarilgan mahsulot miqdoriga nisbati bilan aniqlanadi:

$$AVC = \frac{TVC}{Q},$$

bu yerda: AVC – o'rtacha o'zgaruvchi xarajatlar;
TVC – o'zgaruvchi xarajatlar summasi.

Shuningdek, o'rtacha umumiy xarajatlarni o'rtacha doimiy va o'rtacha o'zgaruvchi xarajatlarning yig'indisi sifatida ham ifodalash mumkin:

$$AC = AFC + AVC.$$

Bu o'rtacha umumiy, doimiy va o'zgaruvchi xarajatlarning egri chiziqlari quyidagi ko'rinishda bo'ladi (5-chizma):




**5-chizma. O'rtacha xarajatlarning egri chiziqlari.**

Chizmadan ko'rinadiki, dastlabki paytda o'rtacha xarajatlar yuqori darajada bo'ladi. Bu holat mahsulot hajmi Q ning past darajasida doimiy xarajatlar miqdori juda katta bo'ladi. Mahsulot hajmi o'sib borishi bilan uning birligiga to'g'ri

keluvchi doimiy xarajatlar miqdori pasayib boradi. Doimiy xarajatlar mahsulot miqdorining katta hajmiga to'g'ri kelganda, o'rtacha xarajatlarga ahamiyatli ta'sir ko'rsata olmaydi. Endi o'zgaruvchi xarajatlar katta ahamiyat kasb eta boshlaydi. Natijada o'rtacha xarajatlar o'sa boshlaydi. Ishlab chiqarish hajmining ma'lum miqdordan keyingi o'sishi bilan samaraning pasayishi ro'y bera boshlaydi.

Eng yuqori darajada foyda olishga erishish uchun tovar ishlab chiqarishning zarur miqdorini aniqlash lozim. Bunda iqtisodiy tahlil vositasi bo'lib so'nggi qo'shilgan xarajat tushunchasi xizmat qiladi. Avvalo, **so'nggi qo'shilgan xarajat** deb, mahsulotning navbatdagi birligini ishlab chiqarish bilan bog'liq qo'shimcha xarajatlarga aytiladi:

$$MC = \frac{\Delta TC}{\Delta Q},$$

bu yerda: MC — so'nggi qo'shilgan xarajat;
$\Delta$TC — umumiy xarajatlarning o'zgarishi;
$\Delta$Q — mahsulot miqdorining o'zgarishi.

Qo'shilgan xarajatlarni har bir navbatdagi qo'shilgan mahsulot birligi uchun aniqlash mumkin. Tovar yoki xizmatlarning qo'shilgan birligini ishlab chiqarishga to'g'ri keladigan xarajatlar **o'rtacha qo'shilgan xarajatlar** deyiladi.

## 2-§. Qisqa va uzoq muddatli davrlarda ishlab chiqarish xarajatlarining o'zgarish tamoyillari

Korxona foydalanadigan ko'plab resurslar miqdori, ya'ni jonli mehnat, xom ashyo, yonilg'i va energiya sarflari tovar hajmining o'zgarishiga tez va oson ta'sir qiladi. Boshqa resurslar sarfi ta'sirida tovar hajmi o'zgarishi uchun uzoq vaqt talab qilinadi. Masalan, og'ir sanoat tarmoqlarining ishlab chiqarish quvvatlari ancha uzoq vaqt oralig'ida mahsulot miqdori o'zgarishiga ta'sir qilishi mumkin. Demak, ishlab chiqarish xarajatlarini hisobga olishda vaqt omili, ya'ni xarajat qilingandan pirovard natija olinguncha o'tgan davr sezilarli ta'sir ko'rsatadi. Shu sababli vaqt omilidan kelib chiqib, ishlab

chiqarish xarajatlari qisqa va uzoq muddatli davrda alohida tahlil qilinadi.

Korxona ishlab chiqarish hajmini o'stirish uchun qisqa davrda faqat o'zining o'zgaruvchi xarajatlari miqdorini o'zgartirishi mumkin. Bu qisqa muddatli xarajatlardir. Ishlab chiqarish quvvatlari esa (ishlab chiqarish bino va inshootlari maydoni, mashina va uskunalar miqdori), doimiy bo'lib qoladi hamda bu davr faqat ulardan foydalanish darajasini o'zgartirish uchun yetarli bo'lishi mumkin.

Boshqacha aytganda, qisqa davr oralig'ida korxonaning ishlab chiqarish quvvatlari o'zgarishsiz qoladi, ishlab chiqarish hajmi jonli mehnat, xom ashyo va boshqa resurslar miqdorini ko'paytirish orqali o'zgarishi mumkin. Bunda mavjud ishlab chiqarish quvvatlaridan foydalanish intensivligini oshirish mumkin.

Uzoq muddatli davr – bu korxonaning ishlab chiqarish quvvatlarini va butun band bo'lgan resurslari miqdorini o'zgartirish uchun etarli bo'lgan davrdir.

Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, ishlab chiqarish quvvatlarining o'zgarishini taqozo qiladigan davr davomiyligi ayrim tarmoq va korxona xususiyatidan kelib chiqib farqlanishi mumkin. Masalan, engil sanoat tarmog'ida kiyim-kechak ishlab chiqaradigan kichkina firma, bir nechta qo'shimcha tikuv mashinasi o'rnatish bilan o'zining ishlab chiqarish quvvatlarini qisqa vaqtda (bir necha kunda) oshirish mumkin. Og'ir sanoat tarmoqlarida yangi quvvatlarni ishga tushirish uchun bir necha yil talab qilinadi.

Biz bilamizki, qisqa muddatli vaqt davomida korxona o'zining doimiy (qayd qilingan) quvvatlariga o'zgaruvchi resurslar miqdorini qo'shib borish yo'li bilan ishlab chiqarish hajmini o'zgartirishi mumkin. Bu yerda shunday savol tug'iladi: korxonaning ishlab chiqarish quvvatlariga (doimiy resurslarga) ko'proq va yanada ko'proq miqdorda o'zgaruvchi resurslarni qo'shib borish yo'li bilan ishlab chiqarish hajmi qanday o'zgarib boradi?

Bu savolga marjinalistlar o'zlari tomonidan o'ylab topilgan **samaraning kamayib borishi qonuni** deb ataluvchi qonun

orqali javob beradi. Bu qonunga binoan, ma'lum davrdan boshlab korxonaning ishlab chiqarish quvvatlariga (masalan, kapital yoki yerga) o'zgaruvchi resurslar birligini (masalan, jonli mehnat) ketma-ket qo'shib borish, har bir keyingi o'zgaruvchi resurs birligi qiymatiga kamayib boruvchi qo'shimcha mahsulot beradi. Boshqacha aytganda, agar asosiy kapitalga xizmat ko'rsatuvchi ishchilar soni ko'payib borsa, ishlab chiqarishga ko'proq ishchini jalb qilib borish bilan ishlab chiqarish hajmining o'sishi tobora sekinlik bilan ro'y beradi. Bu qonunni tasvirlash uchun quyidagi misolni keltiramiz: faraz qilaylik, fermer foydalanadigan yerning doimiy miqdoriga (masalan, 20 ga) ega bo'lib, unda don yetishtiradi. Agar fermer ekinga qayta ishlov bermasa, har bir gektar yerdan 40 sentnerdan hosil oladi deb hisoblaymiz. Agar ekinga qo'shimcha bir marta ishlov berilsa, hosildorlik gektariga 50 sentnerga qadar ko'tarilishi mumkin. Ikkinchi ishlov berish hosildorlikni 57 s/ga, uchinchisi – 61 s/ga, to'rtinchisi, aytaylik 63 s/ga ga qadar ko'tarishi mumkin. Ekinga keyingi ishlov berishlar juda kam yoki nolga teng bo'lgan qo'shimcha hosil beradi.

Bu yerda shuni ta'kidlab o'tish lozimki, samaraning kamayib borish qonuni, o'zgaruvchi resurslarning barcha birligi (masalan, barcha ishchilar) sifat jihatidan bir xil degan farazga asoslanadi. Ya'ni har bir qo'shimcha ravishda jalb qilingan ishchi bir xil aqliy layoqatga, bilimga, malakaga, harakat tezligi va shu kabilarga ega deb hisoblanadi.

Demak, qo'shilgan mahsulot keyingi jalb qilingan ishchi kam malakaga ega bo'lgani uchun emas, balki kapital (fondlar)ning mavjud miqdoriga nisbatan ko'p miqdorda ishchilarni band qilish sababli kamayib boradi. Bu yerda ishlab chiqarish omillari o'rtasidagi nisbat, mutanosiblik buzilishi sodir bo'ladi.

Bundan ko'rinib turibdiki, samaraning pasayib borishi degan qonun tabiiy ravishda o'zidan-o'zi emas, balki omillarning boshqasi o'zgarmagani holda ayrimlarini ko'r-ko'rona ko'paytirib, ular o'rtasidagi mutanosiblik buzilganda sodir bo'ladi.

Qulay iqtisodiy muhit tufayli, ishlab chiqarish quvvatlarining to'xtovsiz kengayib borishi natijasida korxona o'rtacha umumiy (yalpi) xarajatlarida qanday o'zgarish ro'y beradi? Dastlab qandaydir vaqt oralig'ida ishlab chiqarish quvvatlarining kengayishi o'rtacha umumiy xarajatlarning pasayishi bilan birga boradi. Ammo oxir-oqibatda ko'proq va yanada ko'proq quvvatlarni ishga tushirish o'rtacha umumiy xarajatlarning o'sishiga olib keladi. Bunday hollarni samaraning kamayib borish qonuni tushuntirib berolmaydi, chunki uning amal qilish shart-sharoiti ishlab chiqarishda foydalanadigan resurslardan bittasi miqdorining o'zgarmasligi hisoblanadi. Uzoq muddatli davrda barcha resurslar miqdori o'zgaradi. Bundan tashqari, biz tahlilda barcha resurslar narxini doimiy deb faraz qilamiz. Shu sababli uzoq muddatli davrda o'rtacha xarajatlarning o'zgarishi tamoyilini ishlab chiqarish miqyosi o'sishining ijobiy va salbiy samarasi yordamida tushuntirish mumkin.

Ishlab chiqarish miqyosining **ijobiy samarasi** shunda namoyon bo'ladiki, korxonada ishlab chiqarish hajmi o'sib borishi bilan, bir qator omillar ishlab chiqarish o'rtacha xarajatlarining pasayishiga ta'sir ko'rsata boshlaydi. Bu omillar quyidagilar: 1) mehnatning ixtisoslashuvi; 2) boshqaruv xodimlarining ixtisoslashuvi; 3) kapitaldan samarali foydalanish; 4) qo'shimcha turdagi mahsulotlarning ishlab chiqarilishi. Quyida bu omillarning har biriga batafsil to'xtab o'tamiz:

**1. Mehnatning ixtisoslashuvi.** Korxona ko'lamining o'sib borishi bilan foydalanilayotgan mehnatning ixtisoslashuv darajasini oshirish imkoni kengayib boradi. Qo'shimcha ravishda ishchilarning yollanishi topshiriqning ular o'rtasida borgan sari aniqroq taqsimlanib borishini anglatadi. Ishlab chiqarish jarayonida 5-6 tadan turli operasiyalarni bajarish o'rniga endilikda har bir ishchi bitta – yagona topshiriqni bajarishi mumkin. Butun ish kuni davomida u o'zining malakasiga ko'proq mos keladigan vazifani bajarish bilan band bo'ladi. Kichik korxonalarda malakali ishchilar ko'pincha o'z ish vaqtlarining deyarli yarmini hech qanday malaka talab

etmaydigan ishlarni bajarishga sarflaydilar. Bu esa, ishlab chiqarish xarajatlarining oshib ketishiga olib keladi. Shuningdek, ishlab chiqarish miqyosining o'sishi bilan ta'minlanuvchi mehnat operasiyalarining taqsimlanishi imkoniyati ishchilar uchun o'z vazifalarini bajarishlarida katta tajriba orttirishga zamin yaratadi. 5-6 ta topshiriq bilan band qilingan «o'z ishining ustasi» ham bu vazifalarning har birini bajarishda u qadar malakali bo'la olmaydi. Yagona vazifani bajarish imkoniga ega bo'lgach, xuddi shu ishchi yanada unumliroq ishlay oladi. Va nihoyat, mehnat ixtisoslashuvining yuqori darajasi ishchi tomonidan bir topshiriqni bajarishdan boshqa biriga o'tishdagi vaqt yo'qotilishi holatining oldini oladi.

**2. Boshqaruv xodimlarining ixtisoslashuvi.** Ishlab chiqarishning yirik miqyoslari, shuningdek, boshqaruv bo'yicha mutaxassislar mehnatidan yaxshiroq foydalanish imkonini beradi. Birdaniga 20 nafar ishchini nazorat qilishga qodir bo'lgan rahbarning mehnati bir necha ishchiga ega bo'lgan kichik korxonada yetarli darajada foydalanilmaydi. Bu holatda ma'muriy apparatni ta'minlash xarajatlarini oshirmagan holda, korxona ishlab chiqarish xodimlarining sonini ikki baravar ko'paytirish mumkin bo'ladi. Shu bilan birga, kichik firmalar boshqaruvchi mutaxassis mehnatidan bevosita maqsadga muvofiq foydalana olmaydilar. Kichik korxonada sotish muammolari bo'yicha mutaxassis o'z vaqtini boshqaruvning turli sohalari – masalan, marketing, mehnat resurslarini boshqarish, moliyaviy boshqarish bo'yicha taqsimlashga majbur bo'lishi mumkin. Operatsiyalar miqyosining kengayishi marketing bo'yicha mutaxassis o'zini mahsulotlarni taqsimlash va sotish ustidan nazorat o'rnatishga to'liq bag'ishlashi mumkinligidan darak berib, boshqaruvning boshqa funksiyalarini bajarish uchun qo'shimcha ravishda tegishli mutaxassislar jalb etiladi. Pirovardida bu holat samaradorlikning oshishi hamda mahsulot birligiga bo'lgan ishlab chiqarish xarajatlarining pasayishiga olib keladi.

**3. Kapitaldan samarali foydalanish.** Ko'p hollarda kichik firmalar ishlab chiqarish jihozlaridan texnologik nuqtai

nazardan nisbatan samarali foydalanishga qodir bo'lmaydilar. Mahsulotlarning ko'plab turlarini ishlab chiqarish uchun mashinalarni faqat juda yirik va qimmat turuvchi komplektlarda sotib olish mumkin. Buning ustiga, mazkur mashina jihozlaridan samarali foydalanish ishlab chiqarishning katta hajmlarini taqozo etadi. Demak, yaxshi jihozlarni sotib olish va samarali foydalanishga faqat yirik ishlab chiqaruvchilargina erishishlari mumkin.

Misol uchun, avtomobilsozlikda ishlab chiqarishning nisbatan samarali usullari yig'ish liniyasi uchun robot texnikasi hamda murakkab jihozlarning qo'llanishini taqozo etadi. Mazkur jihozlarning samarali ishlatilishi uchun, ba'zi bir hisob-kitoblarga ko'ra, yiliga 200 mingdan to 400 mingga qadar avtomobil ishlab chiqarish hajmiga erishish lozim bo'ladi. Faqat yirik ishlab chiqaruvchilargina bunday jihozlarni sotib olishlari va samarali foydalanishlari mumkin. Mayda ishlab chiqaruvchilar ikki o'tning orasida bo'ladilar. Avtomobillarni boshqa jihozlar yordamida ishlab chiqarish samarasiz va mahsulot birligiga nisbatan ko'proq xarajatlar qilinishiga olib keladi. Biroq, nisbatan samarali jihozni sotib olib, undan ishlab chiqarishning kichik hajmi tufayli to'liq foydalanmaslik ham samarasiz va qimmatga tushuvchi yo'l hisoblanadi.

**4. Qo'shimcha turdagi mahsulotlarning ishlab chiqarilishi.** Yirik miqyosdagi ishlab chiqarishning tashkilotchisi qo'shimcha mahsulotlarni ishlab chiqarish uchun kichik firmaga qaraganda kengroq imkoniyatga ega bo'ladi. Go'shtni qadoqlash bo'yicha yirik fabrika ishlab chiqarish chiqindisidan yelim, o'g'itlar, dorivor mahsulotlar va boshqa shu kabi qo'shimcha mahsulotlarni tayyorlaydiki, kichik firma bu chiqindilarni zarur bo'lmaganligi uchun shunchaki tashlab yuborishi mumkin edi.

Ishchi va boshqaruvchilar mehnatini ixtisoslashtirish darajasini oshirish, nisbatan samarali asbob-uskunalardan foydalanish imkoniyati, chiqindilardan samarali foydalanish kabi barcha texnologik omillar o'z ishlab chiqarish miqyosini kengaytirishga layoqatli bo'lgan tadbirkor tomonidan mahsulot

birligini ishlab chiqarish xarajatlarining pasaytirilishiga ta'sir ko'rsatadi. Boshqacha aytganda, ishlab chiqarishga jalb etilgan barcha resurslar miqdorining 10 foizga oshirilishi ishlab chiqarish hajmining nisbatan ko'proq, masalan, 20 foizga oshishiga olib keladi, natijada o'rtacha umumiy xarajatlar pasayadi.

**Salbiy miqyos samarasi.** Vaqt o'tishi bilan firmaning kengaytirilishi salbiy iqtisodiy oqibatlarga va shundan kelib chiqqan holda, mahsulot birligi ishlab chiqarish xarajatlarining o'sishiga olib kelishi mumkin.

Salbiy miqyos samarasi ro'y berishining asosiy sababi yirik miqyosdagi ishlab chiqaruvchiga aylangan firmaning faoliyatini samarali nazorat etish va muvofiqlashtirishga harakat qilish chog'ida vujudga keluvchi ma'lum boshqaruv qiyinchiliklari bilan bog'liq. Uncha katta bo'lmagan korxonada bitta-yagona boshqaruvchi uning faoliyatiga doir barcha muhim qarorlarni shaxsan o'zi qabul qilishi mumkin. Firma hajmining uncha katta bo'lmaganligi tufayli mazkur boshqaruvchi barcha ishlab chiqarish jarayonini yaxshi tasavvur etadi hamda firma faoliyatining barcha yo'nalishlarini tezlik bilan o'zlashtira olishi, o'z qo'l ostidagilaridan olayotgan axborotlarni osonlik bilan tahlil qilishi, ular asosida aniq va samarali qaror chiqara olishi mumkin bo'ladi.

Biroq bunday qulay holat firma miqyosining kengayishi bilan o'zgaradi. Ma'muriy xodimlar va ishlab chiqarish jarayonini alohidalashtiruvchi boshqaruv qatlamlari ko'payib boradi, yuqori rahbariyat korxonadagi haqiqiy ishlab chiqarish jarayonidan alohidalashib qoladi. Yirik korxona miqyosida oqilona qaror qabul qilish uchun zarur bo'lgan barcha ma'lumotlarni yig'ish, tushunish va qayta ishlash bir kishi uchun imkon darajasidan tashqarida bo'ladi. Boshqaruv apparatining chuqurlashuvi va kengayishi esa, axborot almashinuvi, qarorlarni muvofiqlashtirishdagi muammolarni hamda byurokratik holatni keltirib chiqaradi, boshqaruvning turli bo'g'inlari tomonidan qabul qilingan qarorlarning bir-biriga zid kelish ehtimoli kuchayadi. Natijada samaradorlikka putur yetib, ishlab chiqarishning o'rtacha xarajatlari oshadi.

Boshqacha aytganda, barcha resurslar miqdorining 10 foizga o'sishi ishlab chiqarish hajmining nomuvofiq ravishda, aytaylik 5 foizga o'sishiga olib keladi.

**Ishlab chiqarish miqyosining o'sishidan doimiy ravishda olinuvchi samara.** Ba'zi hollarda ijobiy miqyos samarasi ta'siri barham topuvchi ishlab chiqarish hajmi bilan salbiy miqyos samarasi kuchga kiruvchi ishlab chiqarish hajmi o'rtasidagi tafovut juda ahamiyatli bo'lishi mumkin. Bu ikkala chegara orasidagi maydonda barcha resurslarning 10 foizga o'sishi ishlab chiqarish hajmining ham mutanosib ravishda 10 foizga ko'payishiga olib keladi.

Ishlab chiqarish miqyosining kengayib borishi chuqur ixtisoslashuv tufayli boshqarish bo'yicha mutaxassislar mehnatidan ancha yaxshi foydalanish imkoniyatini beradi. Bu oxir-oqibatda samaradorlikning oshishi va mahsulot birligida ishlab chiqarish xarajatlarining kamayishiga olib keladi.

## 3-§. Foydaning mazmuni. Foyda normasi va massasi

Korxonalarning faoliyatiga baho berishda sotilgan mahsulotlarning hajmi, ularga qilingan sarf-xarajatlar va foyda tushunchalaridan keng foydalaniladi. Korxonalarda tovar va xizmatlarni sotishdan olingan mablag'lar ularning **pul tushumlari** yoki **pul daromadlari** deyiladi. Korxona pul daromadlaridan sarflangan barcha xarajatlar chiqarib tashlangandan keyin qolgan qismi **foyda** deb yuritiladi. Ayrim adabiyotlarda bu iqtisodiy foyda deb ham yuritiladi.

Foydaning tarkib topishi ikki bosqichda o'tadi:

– birinchi bosqichda foyda ishlab chiqarish jarayonida yangi qiymatning yaratilish chog'ida vujudga keladi. Yangidan yaratilgan qiymat tarkibidagi qo'shimcha qiymat foydaning asosiy manbai hisoblanadi, biroq u hali aniq foyda shaklida namoyon bo'lmaydi;

– ikkinchi bosqichda ishlab chiqarish jarayonida yaratilgan foyda tovarlarni sotilgandan so'ng olingan pul daromadi bilan xarajatlarning farqi ko'rinishida to'liq namoyon bo'ladi.

Demak, tovar va xizmatlar sotilganda ularning umumiy qiymati pul daromadlariga, undagi qo'shimcha qiymat esa, foydaga aylanadi. Bundan ko'rinib turibdiki, foydaning haqiqiy manbai qo'shimcha mahsulot yoki qo'shimcha qiymatdir. Lekin shu narsani aytish lozimki, butun jamiyatda, ba'zan alohida olingan bir mamlakatda foyda massasi bilan qo'shimcha qiymat massasi miqdor jihatdan bir-biriga teng bo'lishi mumkin. Lekin alohida olingan korxonalarda va tarmoqlarda yaratilgan qo'shimcha mahsulot olingan foydaga miqdoran teng bo'lmasligi mumkin. Chunki talab va taklif nisbatlarining hamda narx mexanizmining o'zgarishi ta'sirida bir tarmoqda yoki bir guruh korxonalarda yaratilgan qo'shimcha mahsulotlar boshqa korxona va tarmoqlarga foyda shaklida o'tib ketadi.

Odatda, ishlab chiqarish sohasidagi yirik korxonalar tovarlarni katta hajmda ishlab chiqarib, ularni savdo vositachilariga ulgurji narxlarda sotadilar. Shunga ko'ra, ular tovarning ulgurji narxi uning tannarxidan yuqori bo'lgan taqdirda foyda oladilar. Demak, **ishlab chiqaruvchi foydasi ($F_{ich}$)** – bu mahsulot tannarxi (T) va ulgurji narxi ($N_u$) o'rtasidagi farqdan iborat:

$$F_{ich} = N_u - T .$$

Bundan ko'rinadiki, mahsulot birligidan olinadigan foyda ikki asosiy omilga bog'liq bo'ladi: 1) mahsulot tannarxi darajasi; 2) ulgurji narxlar darajasi.

**Tannarx** – bu mahsulot ishlab chiqarish uchun sarflangan xarajatlarning puldagi ifodasidir. Bu o'rinda mahsulot tannarxini uning qiymatidan farqlash lozim. Ma'lumki, mahsulot qiymati (Q) o'z ichiga sarflangan ishlab chiqarish vositalari qiymati ($Q_{IV}$) hamda yangidan yaratilgan qiymat-($Q_{Ya}$)ni to'liq oladi. O'z navbatida yangidan yaratilgan qiymat ish haqi (IH) va yalpi foydaga ($F_{ya}$) ajraladi. Bu holatni 6-chizma orqali ko'rish mumkin.




**6-chizma. Mahsulot qiymati tarkibi.**

Foyda miqdoriga ta'sir ko'rsatuvchi ikkinchi omil – korxona o'z mahsulotlarini sotuvchi narx darajasi bo'lib, bu o'rinda mahsulot narxi, qiymati va tannarxi o'rtasidagi nisbatning beshta asosiy holatini ajratib ko'rsatish mumkin (7-chizma).




**7-chizma. Tovar qiymati va narxining nisbati.**

Chizmadan ko'rinadiki, birinchi holatda narx mahsulotlar tannarxidan past darajada o'rnatilib ($N_1$ daraja), buning natijasida ular zarariga sotilishi mumkin. Ikkinchi holatda narxning $N_2$ darajada o'rnatilishi mahsulotni sotishdan olingan pul tushumining korxona xarajatlariga teng kelishi, ya'ni ishlab chiqarishning faqat o'zini-o'zi qoplashi ta'minlanishi mumkin. Uchinchi holatdagi $N_3$ narx darajasi tannarxdan yuqori, biroq qiymatdan past bo'lib, bunda korxona foydasi tovarda mujassamlashgan foyda miqdoridan kam bo'ladi. To'rtinchi holatdagi $N_4$ narx darajasi qiymat miqdoriga teng bo'lib, korxona tovarda mujassamlashgan barcha foydani oladi. Va nihoyat, beshinchi holatdagi $N_5$ narx darajasini o'rnatish korxonaga tovar qiymatidan ko'proq pul daromadi olish imkonini beradi.

Korxona yalpi foydasining taqsimlanishi ham muhim ahamiyat kasb etadi (8-chizma).




**8-chizma. Yalpi foydaning taqsimlanishi.**

Chizmadan ko'rinadiki, eng avvalo, yalpi foydadan boshqa iqtisodiy subyektlarga turli to'lovlar amalga oshiriladi. Bu to'lovlarga boshqalarning yer va binolaridan foydalanganlik uchun ijara haqi, qarzga olingan pul mablag'lariga to'lanadigan foizni kiritish mumkin. Bundan tashqari, korxonalar davlat va mahalliy hokimiyat organlari byudjetiga soliqlar to'laydilar, turli hayriya va boshqa fondlarga mablag'lar kiritadilar. Mablag'larning qolgan qismi korxona sof foydasini tashkil etadi. U korxonaning ishlab chiqarish va ijtimoiy ehtiyojlariga, shuningdek, jamg'arish (ishlab chiqarishni kengaytirish)ga, atrof-muhit muhofazasi, xodimlarni tayyorlash va qayta tayyorlash hamda boshqa maqsadlarga sarflanadi.

Shuningdek, sof foydadan korxona egasi o'ziga tegishli bo'lgan tadbirkorlik daromadini ham oladi. Agar korxona hissadorlik jamiyati shaklida tashkil etilgan bo'lsa, u holda, sof foydaning bir qismi barcha aksiyadorlar o'rtasida taqsimlanadi.

Yalpi foydani taqsimlashning tarkib topgan hozirgi sharoitida uning hajmi oshib borishi bilan korxonalar va davlatning mulki ham ko'payib boradi. Shuningdek, nafaqat har bir korxona xodimining, balki davlat va korxonalardan

ijtimoiy ne'matlar va turli ko'rinishdagi nafaqalar oluvchi jamiyat boshqa a'zolarining ham shaxsiy iste'moliga sarflanuvchi daromadini ko'paytirish imkoniyati paydo bo'ladi.

Buxgalteriya foydasi sotilgan mahsulot uchun tushgan umumiy pul summasidan ishlab chiqarishning tashqi xarajatlarini chiqarib tashlash yo'li bilan aniqlanadi. Shu sababli buxgalteriya foydasi iqtisodiy foydadan ichki xarajatlar miqdoriga ko'proqdir. Bunda ichki xarajatlar har doim o'z ichiga me'yoriy foydani ham oladi. Korxona umumiy pul tushumi tarkibidagi umumiy va buxgalteriya xarajatlari hamda foydasining farqlanishini quyidagi chizma orqali yaqqolroq tasavvur etish mumkin (9-chizma).




**9-chizma. Korxona umumiy pul tushumi tarkibidagi iqtisodiy va buxgalteriya foydasining farqlanishi.**

Korxona foydasining mutlaq miqdori uning massasini tashkil qiladi. Foyda massasining ishlab chiqarish xarajat-lariga nisbati va uning foizda ifodalanishi **foyda (normasi)** deyiladi.

Amaliyotda foyda normasini hisoblashning ikki varian-tidan foydalaniladi. Bular foydaning joriy sarflarga – korxona xarajatlariga yoki avanslangan mablag'larga (asosiy va aylanma kapital) nisbatidir.

Bular quyidagicha aniqlanadi:

$$1.\ R = (P/W) \times 100\%,$$

bu yerda: R' — foyda normasi; P — foyda massasi; W — ishlab chiqarish xarajatlari;

$$2.\ R' = (P/K_{avans}) \times 100\%,$$

bu yerda: R' — foyda normasi; P — foyda massasi; $K_{avans}$ (asosiy kapital+aylanma kapital) — korxona avanslangan mablag'lari yoki asosiy va aylanma kapitalning o'rtacha yillik qiymati.

Foyda normasi ishlab chiqarilayotgan mahsulot hajmiga to'g'ri mutanosib hamda ishlab chiqarish xarajatlari yoki avanslangan mablag'lar qiymatiga teskari mutanosibdir. Shu tufayli foyda normasi korxona ish samaradorligining integral ko'rsatkichi hisoblanadi.

Foydaning o'sishiga, chiqarilayotgan mahsulot umumiy hajmi o'zgarmagan holda ikki yo'l bilan yoki ishlab chiqarish xarajatlarini kamaytirish, narxni oshirish hisobiga erishish mumkin. Narxning o'sishi ba'zi iqtisodchilarning foyda normasi ko'rsatkichini bartaraf etib bo'lmaydigan qusurga ega bo'lgan va shu sababli samaradorlikni o'lchash uchun mutlaqo yaroqsiz ko'rsatkich sifatida tanqid qilishlariga sabab bo'ldi.

## Xulosalar

1. Ishlab chiqarish xarajatlari — iqtisodiyot nazariyasining eng muhim tadqiqot kategoriyalaridan biridir. Uning vazifasi korxonaning barqaror rivojlanishini ta'minlaydigan mahsulot ishlab chiqarishga sarflanadigan xarajatlarning miqdori va tarkibini aniqlashdan iborat.
2. Xarajatlarni tadqiq qilish shuni ko'rsatadiki, ishlab chiqarilgan va sotilgan mahsulotdan olingan pul tushumi nafaqat ishlab chiqarish xarajatlarini qoplashi, balki foyda olishni ham ta'minlashi kerak. Foyda — tadbirkorlik faoliyatining mazmunini anglatadigan, uni harakatga keltiruvchi omildir. Ammo bu maqsadga erishish ishlab chiqarish

xarajatlariga bevosita bog'liq. Shuning uchun ishlab chiqarish xarajatlarini tadqiq etish iqtisodiy tahlilning muhim bo'g'ini hisoblanadi.

3. Tadbirkor korxona xarajatlari va foydasiga turlicha yondashadi. Muayyan xarajatlar doirasida foyda ishlab chiqarishning eng yaxshi imkoniyatlarini ta'minlashi kerak. Muayyan foyda doirasida esa xarajatlarni shunday maqbul darajaga keltirish kerakki, bunda ishlab chiqarishni moliyalashtirish ko'p sarf talab etmasin.

4. Korxona umumiy xarajatlari ikkiga bo'linadi: ishlab chiqarish xarajatlari va muomala xarajatlari. Ishlab chiqarish xarajatlari mahsulotni yaratish uchun sarflanadigan xarajatlardir. Ushbu xarajatlar xom ashyo, yoqilg'i, energiya, ishchi kuchi, amortizasiya va boshqalarga sarflanadi. Muomala xarajatlari tovarlarni realizasiya jarayoni bilan bog'liq bo'lgan sarflardir. Ular sof muomala va qo'shimcha muomala xarajatlariga bo'linadi. Sof muomala xarajatlari foyda hisobidan qoplansa, qo'shimcha muomala xarajatlari esa tovar tannarxiga kiritiladi.

5. Korxona ishlab chiqarish jarayonida foydalanadigan resurslar o'z resurslari yoki jalb qilingan resurslar bo'lishi mumkin. Shunga ko'ra xarajatlar ichki yoki tashqi xarajatlarga bo'linadi. Tashqi xarajatlar - korxona o'zi uchun zarur resurs va xizmatlarga to'lovlarni amalga oshirishi natijasida vujudga keladigan xarajatlardir. Tashqi xarajatlar to'lov hujjatlari bilan rasmiylashtiriladi, shu sababli buxgalteriya xarajatlari deb ham ataladi. Korxonaning o'ziga tegishli bo'lgan resurslardan foydalanishi bilan bog'liq xarajatlar ichki xarajatlar deyiladi. Bunday xarajatlar pul to'lovlari shaklida chiqmaydi. Shu sababli ichki xarajatlar darajasini baholash o'z resurslari qiymatini shunga o'xshash resurslarning bozor narxlariga taqqoslash orqali amalga oshiriladi.

6. Ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga ta'sir etish darajasiga qarab doimiy va o'zgaruvchi xarajatlar ham farqlanadi. Ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga (qisqarishi yoki ortishi) ta'sir etmaydigan xarajatlar doimiy xarajatlar deyiladi. Doimiy xarajatlar ishlab chiqarish hajmiga bog'liq bo'lmaydi, uning o'sishiga ham bevosita ta'sir etmaydi va ishlab chiqarishning

har qanday, hatto nolinchi hajmida ham mavjud bo'ladi. O'zgaruvchi xarajatlar deb ishlab chiqariladigan tovar miqdorining oshishiga yoki kamayishiga bevosita ta'sir qiladigan xarajatlarga aytiladi. Ishlab chiqarishning har bir darajasida doimiy va o'zgaruvchan xarajatlar yig'indisi umumiy yoki yalpi xarajatlarni tashkil qiladi.

7. Korxona ishlab chiqarish hajmining o'stirishi uchun qisqa muddatli davrda faqat o'zining o'zgaruvchi xarajatlari miqdorini o'zgartirishi mumkin. Bu qisqa muddatli xarajatlardir. Ishlab chiqarish quvvatlari esa (ishlab chiqarish bino va inshootlari maydoni, mashina va uskunalar miqdori), doimiy bo'lib qoladi hamda bu davrda faqat ulardan foydalanish darajasini o'zgartirish uchun yetarli bo'lishi mumkin. Boshqacha aytganda, qisqa muddatli davr oralig'ida korxonaning ishlab chiqarish quvvatlari o'zgarishsiz qoladi, ishlab chiqarish hajmi jonli mehnat, xom ashyo va boshqa resurslar miqdorini ko'paytirish orqali o'zgarishi mumkin. Bunda mavjud ishlab chiqarish quvvatlaridan foydalanish intensivligini oshirish mumkin.

8. Uzoq muddatli davr – bu korxonaning ishlab chiqarish quvvatlarini va butun band bo'lgan resurslari miqdorini o'zgartirish uchun yetarli bo'lgan davrdir. Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, ishlab chiqarish quvvatlarining o'zgarishini taqozo qiladigan davr davomiyligi ayrim tarmoq va korxona xususiyatidan kelib chiqib farqlanishi mumkin.

9. Korxona pul daromadlaridan sarflangan barcha xarajatlar chiqarib tashlangandan keyin qolgan qismi foyda yoki iqtisodiy foyda deb yuritiladi. Tovar va xizmatlar sotilganda ularning umumiy qiymati pul daromadlariga, undagi qo'shimcha qiymat esa foydaga aylanadi. Bundan ko'rinib turibdiki foydaning haqiqiy manbai qo'shimcha mahsulot yoki qo'shimcha qiymatdir.

10. Korxonaning umumiy foydasidan byudjetga (asosan soliq to'lovlari), banklarga (olingan ssuda uchun foiz) to'lovlar va boshqa majburiyatlar chiqarib tashlansa, korxona sof foydasi qoladi. Buxgalteriya foydasi sotilgan mahsulot uchun tushgan umumiy pul summasidan ishlab chiqarishning tashqi

xarajatlari chiqarib tashlanishi natijasida hosil qilinadi. Shu sababli buxgalteriya foydasi iqtisodiy foydadan ichki xarajatlar miqdoriga ko'proqdir. Bunda ichki xarajatlar har doim o'z ichiga normal foydani ham oladi.

11. Foydaning o'sishiga, chiqarilayotgan mahsulot umumiy hajmi o'zgarmagan holda ikki yo'l bilan: yoki ishlab chiqarish xarajatlarini kamaytirish, yoki narxni oshirish hisobiga erishish mumkin.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Ishlab chiqarish xarajatlari – tovar va xizmatlarni ishlab chiqarish va iste'molchilarga yetkazib berishga qilinadigan barcha sarflardir.

Ichki xarajatlar – korxonaning o'ziga tegishli bo'lgan resurslardan foydalanish natijasida vujudga keladigan xarajatlar.

Tashqi xarajatlar – tashqaridan jalb qilingan resurslarga to'lovlarni amalga oshirishga ketgan xarajatlar.

Doimiy xarajat – ishlab chiqarish hajmiga ta'sir etmaydigan, u o'zgarganda ham miqdorini o'zgartirmaydigan xarajatlar.

O'zgaruvchi xarajat – ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga ta'sir etadigan xarajatlar.

O'rtacha xarajatlar – mahsulot birligiga to'g'ri keladigan xarajatlar.

Qo'shimcha xarajatlar – mahsulotning navbatdagi qo'shimcha birligini ishlab chiqarishga qilinadigan xarajatlar.

To'g'ri xarajatlar – mahsulot tannarxiga bevosita qo'shilib, uning tarkibiga kiradigan xarajatlar.

Egri xarajat – mahsulot tannarxiga ustama bo'lib, narxda aks etadigan xarajatlar.

Iqtisodiy yoki sof foyda – yalpi pul tushumidan barcha xarajatlar chiqarib tashlangandan keyin qolgan qismi.

Foyda me'yori – foyda massasining ishlab chiqarish xarajatlariga bo'lgan nisbatining foizdagi ifodasi.

## Takrorlash uchun savollar va topshiriqlar

1. Ishlab chiqarish sarf-xarajatlarining mohiyatini va tarkibini tushuntiring.

2. Ichki va tashqi xarajatlar o'rtasidagi farq nimadan iboratligini misol orqali tushuntiring.

3. O'rtacha doimiy, o'zgaruvchi va umumiy xarajatlarning mazmuni hamda ularning ahamiyatini tushuntirib bering.

4. Ishlab chiqarish resurslari tarkibidagi quyidagi o'zgarishlardan qaysilari uzoq muddatli davrdagi xarajatlarga kiradi:

a) kompaniya neftni qayta ishlovchi yangi uskunani o'rnatadi;

b) korxona yana 200 ishchini yollaydi;

v) fermer o'z uchastkasida qo'llaniladigan o'g'it miqdorini ko'paytiradi;

g) fabrikada uchinchi smena joriy qilinadi.

5. Sarflarning quyidagi turlari xarajatlarning qaysi turkumga tegishli ekanligini aniqlang: mahsulot reklamasiga sarflar, korxona chiqargan zayomlar bo'yicha foiz to'lovlari; xom ashyoga sarflar, ko'chmas mulkka soliq to'lovlari, boshqaruv xodimlari maoshi; ishchilarga ish haqi to'lovlari; amortizatsiya ajratmasi.

6. Foydaning mazmunini va manbaini tushuntiring.

7. Iqtisodiy foyda va buxgalteriya foydasining farqi nimada? Ularning shakllanish tartibini tushuntirib bering.

8. Yalpi foydaning taqsimlanish tartibini tushuntirib bering. Mulkchilik va xo'jalik yuritish shakllarining turliligi foydaning taqsimlanish tartibiga qanday ta'sir ko'rsatadi?

9. Foyda massasiga ta'sir ko'rsatuvchi omillarni izohlab bering.

10. Quyida keltirilgan ma'lumotlarni qo'llab, foyda normasini har ikkala usulda hisoblang:

- umumiy foyda — 250 ming so'm;
- ishlab chiqarish xarajatlari — 1250 ming so'm;
- avanslangan mablag'lar (asosiy va aylanma kapital) — 2500 ming so'm;
- natijalarni taqqoslab, izohlab bering.

# XII BOB. ISh HAQI VA MEHNAT MUNOSABATLARI

Jamiyatda yoki alohida olingan mamlakatda yaratilgan mahsulotning taqsimlanish tamoyillari, shakllari, usullari muhim muammo bo'lib, iqtisodchilar e'tiborini jalb etib hamda ular o'rtasida turli tortishuvlarga sabab bo'lib keladi. Shunga ko'ra, kishilarning hayot kechirishi va turmush darajasini aniqlab beruvchi daromadlarning asosiy turi bo'lgan ish haqini tahlil qilish muhim ahamiyat kasb etadi. Bu bobda ish haqining iqtisodiy tabiati bilan bog'liq muammolar va uning shakllari hamda bozor munosabatlari sharoitida ish haqi darajasiga ta'sir ko'rsatuvchi omillar ko'rib chiqiladi. Tahlil ish haqi stavkasini tabaqalashtirishni tushuntirish bilan davom ettiriladi. Mavzuda mehnat munosabatlarining iqtisodiy mazmuni va ularni shakllantirishda turli shartnomalarning hamda kasaba uyushmalarining roliga alohida o'rin beriladi.

## 1-§. Yaratilgan mahsulot va daromadlarning taqsimlanish tamoyillari

Ish haqining mazmunini to'g'ri tushunib olish uchun eng avvalo, yaratilgan milliy mahsulotning taqsimlanish tartibi to'g'risida tasavvurga ega bo'lish lozim. Mamlakatda ishlab chiqarilgan mahsulotning (tovar va xizmatlarning) taqsimlanish tamoyillari bo'yicha turlicha nazariyalar mavjud. Bozor iqtisodiyotiga doir adabiyotlarning ko'pchiligida «uch omil» deb atalmish nazariya keng tarqalgan.

Bu nazariyaning asoschililaridan biri fransuz olimi J.B.Sey **«ishlab chiqarishning uch omili»** degan g'oyani ilgari surib, unda tovarlarni ishlab chiqarishda mehnat, yer va kapital bab-baravar qatnashadi, ular hamma daromadlar

manbaidir va binobarin daromadlar ham shu omillar o'rtasida taqsimlanadi, deb ko'rsatadi.

Uning bu g'oyasi amerikalik iqtisodchi olim J.B.Klarkning **qo'shilgan omil (so'nggi qo'shilgan kapital yoki ishchi kuchi) unumdorligi** degan g'oyasiga asos bo'lib xizmat qiladi. J.B.Klark o'zining «Boyliklarning taqsimlanishi» nomli asarida yaratilgan boylik uchala omil o'rtasida ularning har biri yaratgan mahsulot miqdoriga (ya'ni unumdorligiga) qarab taqsimlanadi, deb ko'rsatdi.

Sey va Klark g'oyalarining ijobiy tomoni quyidagilardan iborat:

a) kapital, yer va ishchi kuchi (jonli mehnat)ning har uchalasi tovar yoki xizmatning nafliligini yaratishda qatnashishi ko'rsatiladi;

b) yaratilgan naflilik miqdori bilan bu uchala omilning miqdori va unumdorligi o'rtasida bog'liqlik mavjudligi, agar bu uchala omil bir-biriga mos ravishda miqdor va sifat jihatidan oshsa, tovarlar va xizmatlar hajmi ham ko'payishi asoslanadi.

Ammo bu g'oyalarning kamchiligi ham mavjud bo'lib, ular hozirgi bozor iqtisodiyoti sharoitiga to'g'ri kelmaydi.

1. Sey va Klark hali iqtisodiyot nazariyasi yetarli rivojlanmagan davrda yashab, ijod etganliklari uchun, tovar va xizmatlarda gavdalangan mehnatning ikki yoqlama tavsifini va undan kelib chiquvchi tovarning ikki xil xususiyatini tushunmaganliklari tufayli kapital va yer tovar nafliligini yaratishda passiv ravishda qatnashsa-da, qiymat yaratmasliklarini, ular faqat eskirishiga, ya'ni amortizasiya ajratmalariga teng qiymatni yangi tovarga jonli mehnat ta'sirida o'tkazishini, yangi qiymat esa, faqat jonli mehnat tomonidan yaratilishini ko'rsatib berolmagan.

2. Klark tomonidan yaratilgan qo'shilgan mehnat unumdorligining kamayib borish qonuni turli omillarning bir-biriga mosligi ta'minlanmagan, ko'r-ko'rona xarajatlar oshirib borilgan hamda ilmiy-texnika taraqqiyoti mutlaqo to'xtab qolgan davrga (holatga) mos kelib, hozirgi zamon rivojlangan bozor iqtisodiyoti sharoitiga to'g'ri kelmaydi.

3. Sey va Klark aytganlaridek, hozirgi davrda yaratilgan boylik, to'g'rirog'i milliy mahsulotning hammasi bu uchala omilning miqdori va unumdorligiga qarab taqsimlanmaydi, balki uning amortizatsiya ajratmalari, markazlashgan fondlar tashkil qilingandan qolgan qismi shu omillarga qarab uning egalari o'rtasida taqsimlanadi.

Sey va Klarklardan tashqari ayrim oqimlar, masalan, lassalchilar mehnat hamma boylikning va madaniyatning manbaidir, shuning uchun hamma daromad jamiyat a'zolari o'rtasida teng taqsimlanishi zarur, deb ko'rsatadilar.

Lassalchilar, birinchidan, boylik faqatgina mehnatning natijasi bo'lmasdan, uni yaratishda yer (tabiat) va kapital ham qatnashishini, ya'ni uning nafliligi har uchala omil natijasi ekanligini unutdilar.

Ikkinchidan, ularning yaratilgan mahsulotni hamma jamiyat a'zolari o'rtasida teng taqsimlash zarur degan g'oyasi mutlaqo noto'g'ri bo'lib, bunday holatda mahsulotni ko'paytirishga ishlab chiqaruvchilar o'rtasida hech qanday qiziqish bo'lmasligi o'z-o'zidan tushunarlidir. Keyinchalik sobiq sosialistik mamlakatlarda, jumladan, sobiq ittifoqda mahsulot va daromadlar davlat qo'lida bo'lib, mehnatning miqdori va sifatiga qarab taqsimlanadi degan g'oya hukmron bo'ldi. Lekin uning talablari bajarilmadi. Davlat, partiya va xo'jalik rahbarlari yaratilgan mahsulotning ko'pchilik qismini o'z xohishlaricha, davlat foydasiga taqsimladilar va turli yo'llar bilan o'zlashtirib, undan foydalandilar, shu vaqtning o'zida mehnatkashlar o'z mehnatining miqdori, sifati va unumdorligiga yarasha haq ololmadilar.

Mana shu yuqoridagi aytilgan nazariy fikrlarni va amaliy tajribalarni hamda hozirgi davrda mamlakatimizda amalga oshirilayotgan iqtisodiy islohotlar talablarini hisobga olib, yaratilgan mahsulotni taqsimlashning asosiy yo'nalishlarini ko'rsatishga harakat qilamiz:

a) umuman olganda mahsulotni, binobarin daromadlarni taqsimlash ham doim bir xil bo'lmay, balki shu davrda amal qilib turgan iqtisodiy munosabatlar tizimiga, jumladan, mulkchilik munosabatlariga bog'liq bo'ladi. Ishlab

chiqarishning moddiy shart-sharoitlari, ya'ni kapitalga mulkchilikning turli shakllari mavjud bo'lgan, yer esa, davlat mulki bo'lib turgan sharoitda yaratilgan milliy mahsulot mulk egalari (davlat, jamoa, xususiy, shaxsiy) va ishchi kuchining egasi bo'lgan ishchi-xizmatchilar o'rtasida taqsimlanadi. Bunda daromadlarning bir qismi albatta, umum-jamiyat manfaatlarini ko'zlab ish olib boruvchi davlat ixtiyoriga kelib tushadi;

b) milliy mahsulotdan eng avvalo, shu mahsulotni yaratishda qatnashgan ishlab chiqarish vositalarining qiymati, aniqrog'i, amortizatsiya summasi ajratib qo'yiladi, chunki bu summa asosiy ishlab chiqarish vositalarini (asosiy kapitalni) qayta tiklash uchun zarurdir;

v) undan keyin turli xil tabiiy ofat va boshqa favqulodda hodisalarning ta'sirini bartaraf qilish, ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatishni o'z maromida to'xtovsiz olib borishni kafolatlash uchun sug'urta fondlari, qariyalar, bolalar, nogironlar va turli boshqa kam ta'minlangan oilalarni himoya qilish uchun nafaqa hamda ijtimoiy himoya fondlariga ajratiladi;

g) davlatni boshqarish, mamlakat mudofaasini mustahkamlash, aholining tinch hayotini va mehnatini qo'riqlash, mamlakat miqyosida fan-madaniyatni, ta'lim tizimini, sog'liqni saqlashni rivojlantirish uchun fondlar ajratiladi (bu ajratmalar ko'pdan-ko'p davlat soliqlari tarzida amalga oshiriladi).

Yalpi ichki mahsulotning yuqorida aytilganlardan qolgan qismi hozirgi zamon bozor iqtisodiyoti sharoitida kapital, yer va ishchi kuchi egalari o'rtasida taqsimlanadi hamda jamiyat a'zolarining ixtiyoriga kelib tushadi.

Chunki bu jarayon natijasida ishlab chiqarishda qatnashgan ishchi kuchi egasi va boshqa omillar egalari – mulkdorlarning mahsulotdagi ulushi aniqlanadi hamda ularning omilli daromadlari sifatida shakllanadi. Bu ish haqi, foiz, renta va foyda shaklidagi daromad turlari ko'rinishini oladi.

## 2-§. Ish haqining iqtisodiy mazmuni

Yaratilgan yalpi ichki mahsulotning uning ishlab chiqaruvchilari o'rtasida mehnatning miqdori, sifati va unumdorligiga qarab taqsimlanadigan qismi **ish haqi** deb yuritiladi. Ish haqi hozirgi davrda barcha mamlakatlar iqtisodiyotida muhim o'rin tutadi. Shuning uchun ham iqtisodchi olimlar ish haqining mazmuniga katta e'tibor beradilar. Ish haqining mazmunini aniqlashda turli iqtisodchilar turli tomondan yondashib, unga har xil ta'rif beradilar.

Masalan, D.Rikardo va T.Maltuslarning «Yashash uchun vosita minimumi» konsepsiyasida ish haqini **yashash uchun zarur vositalarning fiziologik minimumi** bilan bir xil deb hisoblanadi. Lekin ish haqini yashash uchun zarur vositalarning fiziologik minimumi bilan bir xil deb qarash to'g'ri emas. Bu minimum o'z ichiga ishchi kuchi shakllanadigan iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy shart-sharoitlar tug'dirgan ehtiyojlarni ham oladi. Shu bilan birga ishchi kuchi narxining quyi chegarasini yashash uchun zarur vositalar miqdorining minimumi bilan aniqlash, ishga yollovchilar ish haqini mazkur quyi chegaradan pasaytirishga intilishiga olib kelishi mumkin. Iqtisodiy jihatdan rivojlangan mamlakatlarning xo'jalik amaliyotidagi ish haqining darajasini kuzatish shuni ko'rsatadiki, ishchi kuchi bozorida real ish haqining o'rtacha darajasi yashash uchun zarur jismoniy vositalar minimumiga qaraganda ancha yuqori darajada o'rnatilgan.

Qiymatning mehnat nazariyasi (ingliz klassik siyosiy iqtisod maktabi, marksistik yo'nalishidagi iqtisodchilar) ishchi kuchini alohida, o'ziga xos tovar deb hisoblaydi. Shu sababli bu nazariya ish haqiga **tovar bo'lgan ishchi kuchi qiymatining o'zgargan shakli, ya'ni puldagi ifodasi** sifatida qaraydi va uni ishchi kuchini takror ishlab chiqarish uchun zarur bo'lgan tirikchilik vositalari qiymati sifatida aniqlaydi. Mazkur g'oya tarafdorlari ishchi kuchi qiymatiga bir qator omillar, avvalo, tabiiy shart-sharoitlar, aholining madaniy rivojlanishi, ularning

malakasi va ishchi oilasini saqlash hamda ularning tabiiy takror ishlab chiqarish sharoitlari ta'sir qilishini ko'rsatadi. Shu bilan birga bu g'oyada hayotiy ehtiyojlar hamda ularning qondirilish usullari mamlakatning ilmiy-texnikaviy, ijtimoiy-iqtisodiy va madaniy rivojlanishida erishilgan darajaga bog'liqligi ta'kidlanadi.

Bu fikrlar hozirgi davrda ham ko'pgina ko'zga ko'ringan iqtisodchi olimlar tomonidan ma'qullanib takrorlanmoqda. Masalan, A.F.Shishkin, E.F.Borisovlar o'zlarining «Iqtisodiyot nazariyasi» darsliklarida ish haqini ishchi kuchi tovar qiymatining puldagi ifodasi deb ta'riflamoqdalar[1].

Bu mualliflar o'z fikrlarini asoslashda ko'pgina olimlar mehnat jarayoni bilan ishchi kuchining farqiga bormagan'ligini, shu sababli bozorda mehnat sotiladi, deb fikr yuritishini tanqid qilib, bozorda mehnat emas, balki ishchi kuchi tovar sifatida sotilishini, bu jarayon yuzaki qaralganda mehnatga haq to'lashga o'xshab ko'rinishini isbotlashga harakat qilganlar.

Lekin ish haqiga «ishchi kuchi qiymatining puldagi ifodasi» sifatida qarash, aniq ishchi kuchi bozorida ish haqi darajasiga uning unumdorligi, mehnat intensivligi, talab va taklif kabi omillarning ta'sirini yetarli hisobga olmaydi.

Hozirgi zamon iqtisodiyot nazariyasida ayrim muallif'lar (jumladan, «Ekonomiks» darsliklarida, V.D.Kamaev rahbarligida nashr etilgan «Iqtisodiyot nazariyasi» darsligi va boshqalarda)[2] ish haqini **mehnat narxi** sifatida, ayrimlari esa[3] **mehnat bozoridagi talab va taklifning muvozanat narxi** sifatida talqin etadilar. Bunda ular asosan, bozorda mehnat

---

[1] E.F.Borisov. Ekonomicheskaya teoriya: ucheb. 2-e izd., pererab. i dop. - M.: TK Velbi, Izd-vo «Prospekt», 2005, 544 s.; A.F.Shishkin. «Ekonomicheskaya teoriya», uchebnik, kniga 2, M.: izd-va «Vlados», 1996, 154 s.

[2] Qarang: K.R.Makkonnell, S.L.Bryu. Ekonomiks: Prinsipi, problemi i politika. T.2. – M.: «Respublika», 1992, 156-b.; Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamaeva. M.: Gumanitar. izd. sentr «VLADOS», 2004, 175-b.

[3] Qarang: Kurs ekonomicheskoy teorii. Ucheb. posob. Pod red. M.N. Chepurina, E.A.Kiselevoy. Kirov, izd-vo «ASA», 1995, 233-b.; D.Tojiboeva. Iqtisodiyot nazariyasi: Oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma. – T.: «O'qituvchi». 2002, 227-b.

sotiladi degan bizningcha noto'g'ri tushunchaga asoslanishadi. Mehnat ishchi kuchining funksiya qilishi, uning ma'lum maqsadga qaratilgan faoliyat jarayoni bo'lib, uning na qiymati, na narxi yo'qligi, bu jarayonni bozorga olib chiqib sotib bo'lmasligi fanda ham, real hayotda ham, iqtisodiy amaliyotda ham hammaga ayon bo'lgan va allaqachon isbotlangan masaladir. Shuning uchun buni isbotlashga harakat qilmasak ham bo'ladi.

Lekin bu g'oyaning negizida bir ijobiy tomon borki, uni albatta, hisobga olish zarur. Bu ham bo'lsa, ular mehnatni ishchining malakasi, intensivligi va natijasi bilan bog'lashga harakat qilganlar. Ish haqining mazmuni to'g'risidagi turli nazariyalarni, (turli mamlakatlardagi va o'z mamlakatimizdagi amaliyotni) umumlashtirib, quyidagi xulosalarni chiqarish mumkin.

1. Ish haqi to'g'risidagi nazariyalarda unga bir tomonlama yondashish xususiyati mavjud bo'lib, uning murakkab va ko'p qirrali iqtisodiy jarayon ekanligi ozgina e'tibordan chetda qolgan. Lekin bu nazariyalarning har birida ish haqining u yoki bu tomoniga to'g'ri baho berilgan bo'lib, ularda foydalanish mumkin bo'lgan ijobiy mazmun mavjuddir.

2. Ish haqining umumiy darajasi doimo har bir mamlakatda iqtisodiyotning erishgan darajasiga, ya'ni umumiy mehnat unumdorligi, milliy mahsulot hajmi, uning aholi jon boshiga to'g'ri keladigan miqdoriga bog'liq bo'ladi. Chunki shu mahsulotlarning bir qismi mehnatning miqdori va sifatiga qarab taqsimlanadi. Shuning uchun ham u turli mamlakatlarda turli miqdorlarda bo'ladi.

3. Ish haqining miqdori ishchi kuchini takror ishlab chiqarishga, ishchining o'zini, oila a'zolarini boqishga etadigan darajada bo'lishi lozim.

4. Ish haqining miqdori va darajasi ishchi kuchining malakasi, uning mehnati unumdorligi bilan bog'liq bo'ladi.

5. Ish haqining darajasi har bir firma yoki korxonada ishlab chiqarishning erishgan darajasi bilan, ya'ni ishlab chiqarilgan va sotilgan mahsulot hajmi hamda bir ishchiga

to'g'ri kelgan miqdori bilan bog'liq bo'ladi. Shuning uchun ham u mehnat miqdori, malakasi bir xil bo'lsa-da, turli korxonalarda turlicha miqdorda bo'lishi mumkin.

Ushbu xulosalardan keyin ish haqining mazmuniga ta'rif berib aytish mumkinki, **ish haqi** – ishchi va xizmatchilar mehnatining miqdori, sifati va unumdorligiga qarab, milliy mahsulotdan oladigan ulushining puldagi ifodasidir.

Ish haqi ishlab chiqarish jarayonida yaratilgan zaruriy mahsulot bilan chambarchas bog'liqdir. Chunki ish haqi uning asosiy qismini tashkil etadi.

Ish haqining asosiy vazifasi ishchi va xizmatchilarning turmush va mehnat sharoitini yaxshilash, boshqacha qilib aytganda, mehnat me'yori bilan iste'mol me'yori o'rtasidagi bog'liqlikni ta'minlashdan iboratdir.

Albatta, ishchi kuchini takror hosil qilishda ish haqidan tashqari foiz, renta, foyda, dividend, turli imtiyozlar va nafaqalarning ham roli bor. Ish haqining mazmunini to'laroq tushunish uchun nominal va real ish haqi tushunchalarini bilish zarurdir.

Ishchi uchun qanday shaklda va qancha miqdorda ish haqi olishi emas, balki unga qancha miqdorda tovarlar va xizmatlar sotib olishi mumkinligi muhim. Shu sababli nominal va real ish haqi farqlanadi. **Nominal ish haqi** bu ma'lum vaqt davomida olingan pul summasi yoki pul shaklidagi ish haqi. **Real ish haqi** – bu nominal ish haqiga sotib olish mumkin bo'lgan tovarlar va xizmatlar miqdori. Boshqacha aytganda, real ish haqi – bu nominal ish haqining «xarid etish» qobiliyati. O'z-o'zidan aniqki, real ish haqi nominal ish haqiga va xarid qilinadigan tovarlar (va xizmatlar) narxiga bog'liq. Shunday ekan, real ish haqi boshqa sharoitlar bir xil bo'lganda, nominal ish haqiga to'g'ri mutanosibdir hamda iste'mol buyumlari va xizmatlar narxining darajasiga teskari mutanosibdir. Bu miqdorlar nisbatini formulada quyidagicha tasvirlash mumkin:

$$V_R = \frac{V_n}{P},$$

bu yerda: $V_R$ – real ish haqi; $V_n$ – nominal ish haqi; P – iste'mol buyumlari va xizmatlarning narx darajasi.

Nominal ish haqi ishlab topilgan pul daromadi dara'jasini, real ish haqi esa xodimlarning iste'moli va farovonlik darajasini tavsiflaydi.

### 3-§. Ish haqini tashkil etish shakllari va tizimlari

Ishlab chiqarishning texnik asoslaridagi, ishchilar mehnatining mazmunidagi, ularga bilim berish va kasbkorlikka o'rgatish borasidagi o'zgarishlar munosabati bilan ish haqi shakli va tizimlari ham o'zgarib boradi. Ish haqini tashkil etishda uning ikkita asosiy shakli: vaqtbay va ishbay shakllari farqlanadi. **Vaqtbay ish haqi** xodimning malakasi, mehnatining sifati va ishlagan vaqtiga qarab to'lanadigan ish haqidir. U odatda, mehnatning natijalarini aniq hisoblab bo'lmaydigan, balki ular aniq vazifalar doirasini bajarish bilan belgilanadigan vaqtda (masalan, injener-texnik xodimlar va xizmatchilar, sozlovchilar, elektromontyorlar va shu kabilarga haq to'lashda) yoki mahsulot ishlab chiqarish texnologik jarayonining borishi bilan belgilanadigan hamda bevosita ishchiga bog'liq bo'lmagan paytlarda (masalan, konveyerlar va avtomat liniyalarda ishlash) qo'llaniladi.

**Ishbay ish haqi** ishchining ishlab chiqargan mahsulot miqdori va sifati yoki bajargan ishining hajmiga qarab beriladigan ish haqidir. Mahsulot birligi uchun to'lanadigan ish haqi miqdori, tarif stavkasidagi haqni ishlab chiqarish me'yoriga taqsimlash yo'li bilan aniqlanadi. Haq to'lash shakllarining aniq mehnat sharoitlarini hisobga oladigan turlari ish haqining tizimini tashkil qiladi. Chunonchi, ishchilarning bir qismiga to'g'ri ishbay tizimi bo'yicha haq to'lanadi. Bunda ishlab chiqarish me'yori qay darajada bajarilishidan qat'i nazar, ish haqi yagona mahsulot birligi uchun belgilangan tarif bo'yicha to'lanadi.

**Ishbay-mukofot tizimi** bir qancha ko'rsatkichlar uchun mukofot berishni nazarda tutadi. **Ishbay-progressiv haq to'lashda** ishchining belgilab qo'yilgan me'yor doirasida

ishlab chiqargan mahsulotiga uning birligi uchun belgilangan tarif bo'yicha ish haqi beriladi, me'yordan yuqorisiga esa, oshirigan haq (tarif) bo'yicha pul to'lanadi. Ishbay ish haqi tizimida yakka tartibdagi, jamoa va ijara pudratida qo'llaniladigan mehnatga haq to'lash farqlanadi. Bunda olingan tayyor mahsulot uchun uning sifati va ishlab chiqarish chiqimlarini hisobga olib haq to'lanadi. Haq to'lashning jamoa shaklida ish haqi brigada, sex va boshqa bo'linmaning pirovard mehnat natijalariga bog'liq qilib qo'yiladi. Bunda har bir xodim faqat o'ziga berilgan shaxsiy topshiriqlargagina emas, balki shu bilan birga bo'linmaning butun ish hajmini ham bajarishdan manfaatdor bo'ladi.

Ishchilarning ish haqini tabaqalashtirish eng avvalo, davlat tarif tizimi yordamida amalga oshiriladi. **Tarif tizimi** yordamida tarmoqlar va mamlakat mintaqasi bo'yicha, ular ichida esa ishlab chiqarish turlari, turli toifadagi xodimlar malakasi va mehnat sharoitlariga qarab ishchi-xizmatchilarning ish haqi darajasi tartibga solib turiladi.

Tarif tizimi tarif-malaka ma'lumotnomalarini va ish haqiga har xil koeffitsientlarini o'z ichiga oladi.

**Tarif-malaka ma'lumotnomalari** ayrim kasblar va mehnat turlarining batafsil ta'rifi, u yoki bu aniq ishni bajaruvchining bilim va ko'nikmalariga qo'yiladigan talablardan iborat bo'ladi, shuningdek, unda bu ishni tariflash uchun qo'yiladigan razryadlar ham ko'rsatiladi. **Tarif setkasida** razryadlardan tashqari tarif koeffitsientlari ham bo'lib, ular birinchi razryadli ishchiga haq to'lash bilan keyingi razryadli ishchilar mehnatiga haq to'lashning o'zaro nisbatini ko'rsatadi (birinchi razryadning tarif koeffitsienti hamma vaqt birga teng bo'ladi).

**Tarif stavkalari** tegishli razryadga ega bo'lgan ishchining mehnatiga to'lanadigan haq miqdorini belgilab beradi.

Mehnat qilish sharoiti og'ir va zararli bo'lgan ishchilarga tarif stavkasiga **qo'shimcha haqlar** belgilanadi. Tarif stavkalariga ustamalar shaklidagi haq (razryadlar bo'yicha farqlantirilgan) professional mahorat uchun belgilanadi.

Alohida tarmoqning iqtisodiyotdagi ahamiyatiga qarab amalda ish haqini va mansab maoshlarini farqlantirish ishlari amalga oshiriladi. Bunda mamlakat uchun muhim ahamiyatga ega bo'lgan yetakchi tarmoqlarga tajribali, malakali kadrlarni jalb etish, bu tarmoqlarda ishchi va xizmatchilar tarkibi barqaror bo'lishini ta'minlaydigan sharoitlarni vujudga keltirish maqsadi ko'zlanadi.

Respublikamizda ham tarif tizimi orqali ish haqi tabaqalashtirilib, turli kasblar va ish turlari uchun ish haqi to'lashning yagona razryadlari aniqlangan. Narxlar o'sishi bilan minimal ish haqi darajasi (1-razryad) hamda barcha razryadlar ular o'rtasidagi nisbat saqlangan holda, oshirib boriladi. Masalan, oxirgi o'zgarish 2005 yil 1 maydan bosh'lab respublikamizda ish haqining minimal darajasi 7835 so'm qilib belgilanib, boshqa razryadlarga to'g'ri keladigan ish haqi summasi ham shunga mos ravishda oshirildi.

## 4-§. Mehnat munosabatlarining iqtisodiy mazmuni va kasaba uyushmalarining roli

Ishga yollash bo'yicha korxona ma'muriyati va ishchilar o'rta'sidagi munosabat mehnat shartnomalari yordamida shakllanadi. **Mehnat shartnomalari** avvalo, ish haqi stavkasi, me'yordan ortiqcha bajarilgan ishlar uchun stavka, dam olish kunlari va tanaffuslar, pensiya fondlari va sog'liqni saqlashga ajratmalar hamda narxlarning o'zgarishini hisobga olib iste'molchilik savati qiymatini tartibga solish kabi jihatlarni o'z ichiga oladi. Keyin mehnat sharoiti masalalari qarab chiqiladi. Nihoyat, qator tashkiliy masalalar hal qilinadi. Odatda, kelishuv bir necha yilga (asosan, uch yilga) tuziladi.

Ayrim hollarda davlat ham korxona ma'muriyati va ishchilar o'rtasidagi o'zaro munosabatlarga, masalan, ish tashlash masalalariga tegishli munosabatlarga ta'sir ko'rsatishi mumkin. Ammo ish tashlash huquqi «Iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy huquqlar haqidagi xalqaro pakt»da mustahkamlangan asosiy ijtimoiy-iqtisodiy huquq va erkinliklar jumlasiga kiradi.

Ko'pchilik mamlakatlarda mehnat munosabatlarining rivojlanishida bosh masala ishsizlikni ijtimoiy kafolat'lashga, ishlovchilarning mehnat sharoitini yaxshilash va ish haqini oshirish imkoniyatlari bilan bog'liq masalalar hisoblanadi. Bu muammolarni hal qilishda asosiy rol kasaba uyushmalariga tegishli bo'ladi.

Ko'pchilik bozorlarda ishchilar o'zlarining ishchi kuchini kasaba uyushmalari orqali jamoa bo'lib «sotadi». Kasaba uyushmalari nisbatan ko'p sonli ishga yollovchilar bilan muzokaralar olib boradi va ularning asosiy iqtisodiy vazifasi ish haqini oshirishdan iborat bo'ladi. Kasaba uyushmalari bu maqsadga turli xil yo'llar bilan erishishi mumkin.

**1. Ishchi kuchiga bo'lgan talabni oshirish.** Kasaba uyushmalari nuqtai nazaridan ish haqini oshirishning eng qulay usuli ishchi kuchiga bo'lgan talabni kengaytirish hisoblanadi. Ishchi kuchiga bo'lgan talabning ortishi natijasida ish haqi stavkasi ham, ishchi o'rinlari soni ham ortadi. Kasaba uyushmalari bu talabni belgilovchi bir yoki bir necha omillarni o'zgartirish yo'li bilan ishchi kuchiga bo'lgan talabni ko'paytirishi mumkin. Xususan, ular quyidagilarga erişhishga harakat qiladi: 1) ishlab chiqariladigan mahsulot yoki ko'rsatiladigan xizmatga talabni oshirish; 2) mehnat unumdorligini oshirish va 3) ishchi kuchi bilan birgalikda foydalanadigan boshqa ishlab chiqarish omillari narxlarini o'zgartirish.

**2. Ishchi kuchi taklifini qisqartirish.** Kasaba uyushmalari ishchi kuchi taklifini qisqartirish yo'li bilan ish haqi stavkasini oshirishi mumkin. Bunga quyidagi yo'llar bilan erishiladi: a) immigratsiyani cheklash; b) bolalar mehnatini qisqartirish; v) pensiyaga muddatida chiqishni qo'llab-quvvatlash; g) ish haftasini qisqartirishga yordam berish.

Bulardan tashqari kasaba uyushmalari tadbirkorlarni o'z a'zolarini ishga yollashga majbur qilib, ishchi kuchi taklifi ustidan to'liq nazorat o'rnatadi. Kasaba uyushmalari o'z a'zolari sonini qisqartirish siyosati orqali (masalan, uzoq muddatli o'qitish, yangi a'zolarni qabul qilishni cheklash yoki taqiqlash) ishchi kuchi taklifini sun'iy ravishda

qisqartiradi. Bu, o'z navbatida, ish haqi stavkasining ortishiga olib keladi.

**3. Kasb bo'yicha malaka darajasini lisenziyalash.** Bu ma'lum mehnat turi taklifini cheklash vositasi hisoblanadi. Bunda kasaba uyushmalari korxona ma'muriyatiga ma'lum kasbdagi ishchilar aniq ko'rsatilgan talablarga javob bergan taqdirda ishga qabul qilishga ta'sir ko'rsatadi. Bu talablar o'z ichiga ishchining ta'lim darajasi, mutaxassislik bo'yicha ish staji, imtihon natijasi va shaxsiy tavsiflarini oladi.

**4. Kasaba uyushmalari jamoa shartnomalari tuzishda** monopol holatga ega bo'lgan tadbirkorlarga qarshilik ko'rsatish yo'li bilan ham ish haqi stavkasini oshirishga erishishi mumkin. Buning natijasida ish haqini oshirish bilan bog'liq qo'shimcha sarflar, yangi ishchi kuchini yollash natijasida olinadigan qo'shimcha mahsulot hajmidan ortiq bo'ladi.

Kasaba uyushmalari o'zlarining iqtisodiy vazifalarini amalga oshirishlarida manfaatlari himoya qilinayotgan mehnatkashlar guruhining kasbiy ixtisosligi xususiyatlaridan kelib chiqqan holda, yopiq (tor) yoki ochiq (keng) turda tashkil etilishi mumkin.

**Yopiq turdagi kasaba uyushmalari** ish haqi darajasini oshirish uchun ishchi kuchi taklifini qisqartirishga harakat qiladilar. Bu ko'proq ma'lum kasb egalari, masalan, duradgorlar, g'isht teruvchilar, elektr payvandchilar kabilarni o'ziga birlashtiruvchi sex kasaba uyushmalari tarzida tashkil etiladi. Sex kasaba uyushmalari ish beruvchilarni faqat mazkur kasaba uyushmasiga a'zo bo'lgan ishchilarni yollashga majbur etib, shu orqali ishchi kuchi taklifi ustidan nazorat o'rnatadilar. Zarur holda kasaba uyushmasiga a'zolikni qisqartirish orqali ishchi kuchi taklifini sun'iy yo'l bilan qisqartiradilar. Bunda ular quyidagi yo'llardan foydalanishlari mumkin:

– o'qitish, kasbga tayyorlash muddatini cho'zish;

– kasaba uyushmasiga a'zo bo'lish badallarini oshirish;

– yangi a'zolarni qabul qilishni cheklash yoki umuman taqiqlash va boshqalar.

Bu tadbirlar asosida ishchi kuchi taklifini qisqartirish hamda ish haqi darajasini oshirish jarayonini quyidagi chizma orqali ko'rish mumkin (1-chizma):




**1-chizma. Yopiq turdagi kasaba uyushmasining ish haqi darajasiga ta'siri.**

Chizmadan ko'rinadiki, kasaba uyushmalari ishchi kuchi taklifini $S_1S_1$ dan $S_2S_2$ ga qadar qisqartirish orqali ish haqi darajasini $W_1$ dan $W_2$ ga qadar oshirishga erishadilar. Biroq ishchi kuchi taklifining pasayishi yollangan ishchilar sonining $Q_1$ dan $Q_2$ ga qadar qisqarishiga olib keladi.

Aksariyat kasaba uyushmalari o'z a'zolari sonini cheklashga harakat qilmaydilar. Aksincha, ular barcha mavjud yoki keyinchalik yollanuvchi ishchilarni birlashtirishga harakat qiladilar. Bu **ochiq turdagi yoki tarmoq kasaba uyushmalari** uchun xos bo'lib, tarmoqdagi barcha ishchilarni, ularning malakasidan qat'i nazar, o'z saflariga a'zo bo'lishiga intiladilar. Bu o'rinda, agar kasaba uyushmasi a'zolari faqat malakali mutaxassislardan tarkib topsa, uni yopiq tarzda tashkil etish ham mumkin bo'ladi. Chunki ish beruvchilar bu qadar katta miqdordagi malakali mutaxassislarni ishdan bo'shatib, ular o'rniga boshqalarini

qabul qilish imkoniyatiga ega bo'lmaydilar. Biroq o'ziga malakasiz yoki past malakali ishchilarni birlashtirgan kasaba uyushmasi a'zolikni cheklay olmaydi. Chunki bunday holatda ish beruvchilar bu ishchilarni kasaba uyushmasiga a'zo bo'lmagan ishchilar bilan almashtirish imkoniyatiga ega bo'lib, bu holat kasaba uyushmasining amal qilish zaruriyatini yo'qqa chiqaradi.

Agar tarmoq kasaba uyushmasi mazkur tarmoqdagi deyarli barcha ishchilarni birlashtira olsa, u holda, ish haqi darajasi bo'yicha shartnoma tuzishda kasaba uyushmalari korxona ma'muriyatini o'z ta'siri doirasida ushlab tura oladi. Ma'muriyat tomonidan ularning shartlari inkor etilgan holda, ishchilarni ish tashlashga undash orqali kasaba uyushmalari korxonani ishchi kuchi taklifidan to'liq mahrum etishi mumkin.

Ochiq turdagi kasaba uyushmasining ish haqi darajasiga ta'sirini quyidagi chizma orqali ko'rish mumkin (2-chizma):




**2-chizma. Ochiq turdagi kasaba uyushmasining ish haqi darajasiga ta'siri.**

Ochiq turdagi yoki tarmoq kasaba uyushmasi deyarli barcha ishchilarni o'z tarkibiga kiritish orqali ishchi kuchi

taklifini nazorat qilib, ish haqi darajasini erkin raqobat sharoitidagi $W_1$ dan $W_2$ ga qadar oshiradilar. Natijada ishchi kuchi taklifi egri chizig'i SS dan $W_2aS$ ga siljiydi. $W_2$ ish haqi darajasida ish beruvchilar bandlik darajasini $Q_1$ dan $Q_2$ ga qadar qisqartiradilar.

Hozirgi zamon mehnat munosabatlari o'zida davlatning ta'sirini ham aks ettiradi. Davlatning qonunchilik faoliyati mehnat munosabatlarining barcha tomonlarini qamrab oladi. U nafaqat iqtisodiyot davlat sektorining ishchi kuchiga bo'lgan talabini bildiradi, balki uni xususiy sektorda ham tartibga soladi, milliy iqtisodiyot miqyosida ishga yollashning asosiy o'lchamlarini aniqlaydi.

Mehnat munosabatlariga davlatning ijtimoiy dasturlari (kam ta'minlangan oilalarga yordam, ishsizlik bo'yicha nafaqa, har xil ijtimoiy to'lovlar, pensiya ta'minoti va boshqalar) katta ta'sir ko'rsatadi. Bu dasturlar bozor tahlikasi yuqori bo'lgan davlatlarda aholining ijtimoiy-iqtisodiy ahvolini barqarorlashtirishga ma'lum bir darajada ijobiy ta'sir ko'rsatadi.

Davlatning ish kuchi bozoridagi vositachilik roli ham mehnat munosabatlariga sezilarli darajada ta'sir ko'rsatishi mumkin. Jumladan, o'ziga qisman ishchi o'rinlarini qidirish va tavsiya qilish hamda ishga joylashtirish bo'yicha umummilliy dasturni ishlab chiqarish vazifalarini oladi. Ishchilarni o'qitish va qayta tayyorlashning davlat tizimi, bozorning o'zgaruvchan talablariga tez moslashishga imkon beradi.

## Xulosalar

1. Mahsulot va daromadlarni taqsimlash ham doim bir xil bo'lmay, balki shu davrda amal qilib turgan iqtisodiy munosabatlar tizimiga, jumladan, mulkchilik munosabatlariga bog'liq bo'ladi. Ishlab chiqarishning moddiy shart-sharoitlari, ya'ni kapitalga mulkchilikning turli shakllari mavjud bo'lgan, yerga esa, davlat mulki bo'lib turgan sharoitda yaratilgan milliy mahsulot mulk egalari (davlat, jamoa, xususiy, shaxsiy)

va ishchi kuchining egasi bo'lgan ishchi-xizmatchilar o'rtasida taqsimlanadi.

2. Yaratilgan yalpi ichki mahsulotning uning ishlab chiqaruvchilari o'rtasida mehnatning miqdori, sifati va unumdorligiga qarab taqsimlanadigan qismi ish haqi deb yuritiladi.

3. Ish haqining asosiy vazifasi ishchi-xizmatchilarning hayot va mehnat sharoitini yaxshilash, boshqacha qilib aytganda, mehnat me'yori bilan iste'mol me'yori o'rtasidagi bog'liqlikni ta'minlashdan iboratdir.

4. Ishchi uchun qanday shaklda va qancha miqdorda ish haqi olishi emas, balki unga qancha miqdorda tovarlar va xizmatlar sotib olishi mumkinligi muhim. Shu sababli nominal va real ish haqi farqlanadi. Nominal ish haqi bu ma'lum vaqt davomida olingan pul summasi yoki pul shaklidagi ish haqi. Real ish haqi – bu nominal ish haqiga sotib olish mumkin bo'lgan tovarlar va xizmatlar miqdori. O'z-o'zidan aniqki, real ish haqi nominal ish haqiga va xarid qilinadigan tovarlar (va xizmatlar) narxiga bog'liq. Shunday ekan, real ish haqi boshqa sharoitlar bir xil bo'lganda, nominal ish haqiga to'g'ri mutanosibdir va iste'mol buyumlari hamda xizmatlar narxining darajasiga teskari mutanosibdir.

5. Real ish haqi uch omil bilan aniqlanadi: birinchidan, nominal ish haqining miqdori; ikkinchidan, amaldagi soliqlar yuki; uchinchidan, iste'mol narxlari darajasi bilan.

6. Ish haqini tashkil etishda uning ikki asosiy shakli: vaqtbay va ishbay shakllari farqlanadi. Vaqtbay ish haqi xodimning malakasi, mehnatning sifati va ishlagan vaqtiga qarab to'lanadigan ish haqidir. Ishbay ish haqi ishchining ishlab chiqargan mahsulot miqdori yoki bajargan ishining hajmiga qarab beriladigan ish haqidir. Mahsulot birligi uchun miqdori, tarif stavkasidagi haqni ishlab chiqarish me'yoriga taqsimlash yo'li bilan aniqlanadi. Haq to'lash shakllarining aniq mehnat sharoitlarini hisobga oladigan turlari ish haqining tizimini tashkil qiladi.

7. Ishchilarning ish haqini tabaqalashtirish eng avvalo, davlat tarif tizimi yordamida amalga oshiriladi. Tarif tizimi yordamida tarmoqlar va mamlakat mintaqasi bo'yicha, ular ichida esa, ishlab chiqarish turlari, turli toifadagi xodimlar malakasi va mehnat sharoitlariga qarab ishchi-xizmatchilarning ish haqi darajasi tartibga solib turiladi.

8. Ko'pchilik mamlakatlarda mehnat munosabatlarining rivojlanishidagi ishsizlikni ijtimoiy kafolatlash, ish-lovchilarning mehnat sharoitini yaxshilash va ish haqini oshirish imkoniyatlari bilan bog'liq muammolarni hal qilishda asosiy rolni kasaba uyushmalari o'ynaydi.

9. Kasaba uyushmalari o'zlarining iqtisodiy vazifalarini amalga oshirishlarida manfaatlari himoya qilinayotgan mehnatkashlar guruhining kasbiy ixtisosligi xususiyatlaridan kelib chiqqan holda, yopiq (tor) yoki ochiq (keng) turda tashkil etilishi mumkin. Yopiq turdagi kasaba uyushmalari ish haqi darajasini oshirish uchun ishchi kuchi taklifini qisqartirishga harakat qilsalar, ochiq turdagi kasaba uyushmalari ish haqi darajasi bo'yicha shartnoma tuzishda korxona ma'muriyatiga bevosita ta'sir o'tkazishga harakat qiladilar.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Ish haqi – ishchi va xizmatchilar mehnatining miqdori, sifati va unumdorligiga qarab milliy mahsulotdan oladigan ulushining puldagi ifodasi.

Vaqtbay ish haqi – ishchining ishlagan vaqti (kun, hafta, oy) hisobga olinib, to'lanadigan ish haqidir.

Ishbay ish haqi – ishlab chiqargan mahsuloti miqdoriga yoki bajargan ishi hajmiga qarab to'lanadigan ish haqidir.

Nominal ish haqi – pul shaklida olingan ish haqi summasi.

Real ish haqi – nominal ish haqi summasiga sotib olish mumkin bo'lgan tovarlar va xizmatlar miqdori yoki nominal ish haqining sotib olish layoqati.

Ishbay-mukofot tizimi – bajarilgan ish uchun haq to'lashni erishilgan turli natija ko'rsatkichlariga qarab mukofot berish bilan qo'shib olib borilishini nazarda tutuvchi tizim.

Ishbay-progressiv haq to'lash tizimi – ishchining belgilab qo'yilgan me'yor doirasida ishlab chiqargan mahsulotiga uning birligi uchun belgilangan tarif bo'yicha, me'yordan yuqori qismiga esa oshirilgan haq (tarif) bo'yicha ish haqi to'lanishini ko'zda tutuvchi tizim.

Tarif tizimi – ishchi-xizmatchilarning ish haqi darajasini tarmoqlar va mamlakat mintaqasi bo'yicha, ular ichida esa ishlab chiqarish turlari, turli toifadagi xodimlar malakasi va mehnat sharoitlariga qarab tartibga solib turuvchi me'yorlar tizimi.

Tarif-malaka ma'lumotnomalari – ayrim kasblar va mehnat turlarining batafsil ta'rifi, ishchi va mutaxassislarning bilim hamda ko'nikmalariga qo'yiladigan talablar, turli tavsifdagi ishlarni tariflash uchun qo'yiladigan razryadlar majmui.

Tarif setkasi – turli razryadlar va tarif koeffitsientlari majmui bo'lib, ular birinchi razryadli ishchiga haq to'lash bilan keyingi razryadli ishchilar mehnatiga haq to'lashning o'zaro nisbatini ko'rsatadi (birinchi razryadning tarif koeffitsienti hamma vaqt birga teng bo'ladi).

Tarif stavkalari – tegishli ravishda belgilab berilgan turli razryadga ega bo'lgan ishchilarning mehnatiga to'lanadigan haq miqdori majmui.

Mehnat shartnomalari – korxona ma'muriyati va ishchilar o'rtasidagi ishga yollash bo'yicha munosabatni namoyon etuvchi va tartibga soluvchi hujjat bo'lib, unda ish haqi stavkasi, me'yordan ortiqcha bajarilgan ishlar uchun stavka, dam olish kunlari va tanaffuslar, pensiya fondlari va sog'liqni saqlashga ajratmalar hamda narxlarning o'zgarishini hisobga olib iste'molchilik savati qiymatini tartibga solish kabi masalalar ifoda etiladi.

Kasaba uyushmasi – ish beruvchi va ishga yollanuvchi o'rtasidagi mehnat munosabatlarining shakllanishi, amalga

oshirilishi va tartibga solinishida ishga yollanuvchilarning anfaatlarini himoya qiluvchi jamoat tashkiloti.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Yaratilgan milliy mahsulotning qanday qismi ish haqi shaklini oladi?
2. Ish haqi bilan zaruriy mahsulot o'rtasida qanday aloqadorlik mavjud?
3. Ish haqining turlicha nazariyalarini tahlil qilib, ularga o'z qarashingizni bildiring.
4. Real ish haqi darajasi qanday omillar ta'siri ostida o'zgaradi?
5. Nima uchun ish haqining umumiy darajasi har xil mamlakatlarda turlicha?
6. Tarif tizimi o'z ichiga qanday tarkibiy qismlarni oladi? Ularning har birining ahamiyati va farqlanishini tushuntirib bering.
7. Mehnat munosabatlari deganda nimani tushunasiz? Mehnat munosabatlari kimlar tomonidan tartibga solinadi?
8. Kasaba uyushmasi nima va uning qanday turlari mavjud?
9. Kasaba uyushmalari ish haqini oshirishning qanday usullaridan foydalanadilar?
10. Mehnat shartnomasi nima va unda qanday masalalar o'z ifodasini topadi?

Iqtisodiy qonunlar va kategoriyalarning amal qilishi iqtisodiyotning barcha sohalari, tarmoqlari va bo'g'inlari uchun umumiy bo'lsa-da, lekin ulardagi tabiiy va ijtimoiy-iqtisodiy sharoitga bog'liq holda o'ziga xos xususiyatlar ham kasb etadi. Ayniqsa, bu o'ziga xos xususiyat agrar sohada yaqqol namoyon bo'ladi. Chunki bu yerda takror ishlab chiqarish ko'p jihatdan tirik organizm (hayvon, o'simlik va boshqalar) bilan ham bog'liq. Shuning uchun bu bobda iqtisodiyotning umumiy tomonlari bilan birgalikda uning agrar sohada namoyon bo'ladigan o'ziga xos xususiyatlarini ko'rib chiqiladi.

Avvalo, agrar munosabatlarning mazmunini tahlil qilib, keyin e'tibor yer rentasiga qaratiladi. Yer rentasining vujudga kelishi va taqsimlanishi muammosiga turlicha qarashlarni bayon qilib, ularning qisqacha tavsifi beriladi. Tahlil davomida agrosanoat integrasiyasi va agrosanoat majmuasining mazmuni, ularning tarkibi va vazifalariga to'xtalib o'tiladi. Tahlilning oxirida agrobiznes va uning turlari bayon etiladi.

## 1-§. Agrar munosabatlarning iqtisodiy mazmuni. Qishloq xo'jalik ishlab chiqarishining xususiyatlari

Mamlakatimiz iqtisodiy o'sishini ta'minlash va iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirishda, mamlakatni modernizasiyalashda agrar soha muhim rol o'ynaydi. Qishloq xo'jaligida yaratilgan mahsulotlarning umumiy hajmi 2004 yilda 4732 mlrd. so'mdan iborat bo'lib, YaIMning 26,8%ni tashkil etdi. Shuning uchun ham qishloq xo'jaligi mamlakatimiz iqtisodiyotining muhim tarkibiy qismi hisoblanadi. Unda insoniyat hayoti uchun eng zarur bo'lgan oziq-ovqat mahsulotlari va sanoat tarmoqlari uchun xom

ashyo ishlab chiqariladi. Respublikamiz Prezidenti I.Karimov ta'kidlab o'tganidek, «Respublika sanoatining ko'pgina tarmoqlarini, jumladan, paxta tozalash, to'qimachilik, kimyo sanoatini, qishloq xo'jaligi mashinasozligini va boshqalarni... rivojlantirish istiqbollari, ularning murakkab o'tish davridagi iqtisodiy ahvoli bevosita qishloq xo'jaligiga bog'liqdir»[1]. Demak, aholi uchun zarur bo'lgan tovarlar bozorini to'ldirish uchun qishloq xo'jaligi tarmoqlarini rivojlantirish darkor. Boshqa sohalar kabi qishloq xo'jaligida ham takror ishlab chiqarish jarayonida kishilar o'rtasida muayyan iqtisodiy aloqa va munosabatlar sodir bo'ladi.

Agrar sohada ishlab chiqarish ko'p jihatdan yer bilan bog'liq bo'ladi. Yerga egalik qilish, tasarruf etish va undan foydalanish bilan bog'liq bo'lgan munosabatlar **agrar munosabatlar** deyiladi.

Ma'lumki, 1924 yildagi yer-suv islohotidan keyin sobiq ittifoq hududida yerga xususiy mulk bekor, qilinib, u umumxalq mulki deb e'lon qilingan edi. Ammo ayni paytda sobiq ittifoqdan ajralib chiqqan ayrim mamlakatlarda yerga xususiy mulkchilikni joriy qilish jarayoni ketayapti. Bizning mamlakatimizda esa yer davlat mulki bo'lib, u uzoq muddatli ijara sifatida foydalanishga berilayapti.

Qishloq xo'jaligida takror ishlab chiqarishning muhim xususiyatlaridan biri shundaki, bu yerda ishlab chiqarish jarayoni bevosita tirik mavjudotlar - yer, o'simlik, chorva mollari bilan bog'liq bo'ladi va tabiiy qonunlar iqtisodiy qonunlar bilan bog'lanib ketadi. Bunda yer mehnat quroli va mehnat predmeti sifatida qatnashadi. Yerning boshqa ishlab chiqarish vositalaridan farqi shundaki, undan foydalanish jarayonida u yeyilmaydi, eskirmaydi. Aksincha, agar undan to'g'ri foydalanilsa, uning unumdorligi oshib boradi.

Yerning hosil berish qobiliyatiga **tuproq unumdorligi** deyiladi. U tabiiy yoki iqtisodiy bo'lishi mumkin. Uzoq yillar davomida kishilarning hech qanday aralashuvisiz, tabiiy o'zgarishlar natijasida yerning ustki qatlamida o'simlik

---

[1] Karimov I.A. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: «O'zbekiston», 1998, 225-226-betlar.

«oziqlanishi» mumkin bo'lgan turli moddalarning vujudga kelishi yerning **tabiiy unumdorligi** deyiladi.

Agar tuproq unumdorligi kishilarning tabiatga ta'siri natijasida, ya'ni tuproq tarkibi va dehqonchilik usullarini yaxshilash sun'iy yo'l bilan, masalan, yerni organik va kimyoviy o'g'itlash, ishlab chiqarishni mexanizasiyalash, ilmiy asoslangan sug'orish, irrigasiya va meliorasiya kabi ishlab chiqarish usullarini joriy qilish hamda boshqa shu kabi yo'llar bilan amalga oshirilsa, bu **iqtisodiy unumdorlikni** tashkil qiladi.

Yerdan olinadigan hosil ko'proq mana shu yerning tuproq unumdorligini saqlash va uni oshirish, ya'ni insonning, aniqrog'i ishchi kuchining, jonli mehnatning yerga faol ta'siri bilan bog'liq bo'ladi. Iqtisodiyotning boshqa tarmoqlari kabi qishloq xo'jaligida ham ishlab chiqarish uning omillarining bevosita birikishi asosida sodir bo'ladi. Bunda ishchi kuchi faol bo'lib, asosiy rolni o'ynaydi. Qishloq xo'jalik korxonalarida yerdan boshqa barcha ishlab chiqarish vositalari xususiy, shaxsiy, jamoa mulk shaklida bo'lishi mumkin. Bundan ulardan barcha jamiyat a'zolarining turmush darajasini yaxshilash yo'lida foydalaniladi. Hozirgi paytda qishloq xo'jaligida xo'jalik yuritishning asosiy ko'rinishlari shirkat, fermer, dehqon xo'jaligi shakllarida bo'lib, ularda turli iqlim va tuproq sharoitlarida ishlab chiqarish olib boriladi.

Qishloq xo'jalik korxonalarida ham asosiy kapital turli xil traktorlar, mashinalar, transport vositalari, bino, inshootlar, ko'p yillik daraxtlar, mahsuldor chorva hamda ish hayvonlari, shuningdek, xizmat muddati bir yildan ortiq bo'lgan turli xil asbob-uskunalardan tashkil topadi.

Qishloq xo'jaligida muhim ishlab chiqarish vositasi hisoblangan yer pul bilan bilan baholanmasligi, ya'ni qiymati o'lchanmasligi tufayli, kapital qiymati tarkibida hisobga olinmaydi. Qishloq xo'jaligida mavjud bo'lgan asosiy kapitalning ayrim turlari, masalan, ko'p yillik daraxtlar, mahsuldor chorva, ish hayvonlari, sug'orish inshootlari va boshqalar sanoat tarmoqlarida bo'lmaydi.

Bundan tashqari, ishlab chiqarish vositalari hisoblangan binolar, sug'orish inshootlari va boshqalar ishlab chiqarish

natijasini oshirishga faol ta'sir o'tkazadi, sanoat tarmog'ida esa ular birmuncha sustroq va bilvosita ta'sir o'tkazadi. Shunga binoan qishloq xo'jaligidan kapitalning tarkibida turli inshootlar, binolar, uzatma mexanizmlar va boshqalarning hissasi ko'proq. Qishloq xo'jaligida takror ishlab chiqarishni amalga oshirishda asosiy kapital ham qatnashadi. Qishloq xo'jaligi korxonalarida aylanma kapital quyidagilardan tashkil topadi: yosh va boquvdagi hayvonlar, yem-xashak, urug'lik fondlari, kimyoviy o'g'itlar, xizmat muddati bir yildan kam bo'lgan turli xil ishlab chiqarish vositalari – inventarlar, yoqilg'i va moylash materiallari hamda shu kabilar. Ishlab chiqarish jarayoni qishloq xo'jaligida aylanma kapitalning ko'pgina qismi hali tugallanmagan ishlab chiqarish shaklida bo'ladi. Qishloq xo'jalik mahsulotlarini ishlab chiqarish va ularni sotish jarayonida kapital boshqa tarmoqlardagidek doiraviy aylanib turadi, ya'ni pul shaklidan ishlab chiqarish shakliga, undan tovar shakliga o'tib, yana pul shakliga qaytib keladi. Shuni ham ta'kidlash kerakki, qishloq xo'jaligida ishlab chiqarilgan mahsulotlarning miqdori yerning hosildorligi, uning sifatiga bevosita bog'liq bo'ladi. Yerning tabiiy, biologik, iqtisodiy va texnikaviy sharoitlarini yaxshilash ham qishloq xo'jaligida mavjud bo'lgan kapitalning doiraviy aylanishiga bevosita ta'sir ko'rsatadi. Shuning uchun bu omillardan to'laroq foydalanish har bir xo'jalikning muhim vazifasidir. Tabiiy omillar qishloq xo'jalik mahsulotining bevosita ko'payishiga ta'sir etsa ham, mahsulotning qiymatini oshirmaydi, ya'ni qiymat yarata olmaydi. Ishlab chiqarish tabiiy sharoitlar bilan bog'liq bo'lganligi uchun ham bu yerda ish davri va umumiy ishlab chiqarish vaqti o'rtasidagi muddat sanoatga nisbatan birmuncha uzoqroq bo'ladi. Masalan, qishloq xo'jaligida turli ekinlarni ekib bo'lingandan to hosil yig'ishtirib olinguncha ishlab chiqarish vaqti davom etadi. Ish davri esa shu vaqt ichida qishloq xo'jalik ekinlari mehnat ta'sirida bo'lgan kunlar hisoblanadi.

Qishloq xo'jaligida ishlab chiqarish jarayoni mavsumiyligi bilan xususiyatlidir. Bu hol qishloq xo'jaligida mavjud bo'lgan mehnat vositalaridan, ya'ni kombayn, turli ekish asboblari va

shu kabilardan foydalanish vaqtiga bevosita ta'sir o'tkazadi. Boshqacha qilib aytganda, bu mehnat vositalaridan yilning ma'lum muddatlaridagina foydalaniladi, qolgan vaqtda esa ular bekor turadi. Masalan, seyalkadan ekish davomida foydalanilsa, g'alla o'rish kombaynlari, paxta terish mashinalari esa yiliga 20-30 kun yig'im-terim paytida ishlatiladi, xolos. Shuning uchun ham qishloq xo'jaligida mehnatning kapital va energiya bilan qurollanish darajasi moddiy ishlab chiqarishning boshqa tarmoqlariga nisbatan yuqori bo'lishini taqozo qiladi, lekin bu yerda asosiy va aylanma kapital harakati sustroq. Bulardan tashqari qishloq xo'jaligi ishlab chiqarishi va mehnat jarayonlarining mavsumiyligi sababli yil davomida aylanma mablag'larning sarfi bir me'yorda bo'lmaydi. Qish va yoz mavsumlarida xarajat qilinadigan aylanma mablag'lar tarkibida birmuncha tafovutlar mavjud. Masalan, qish mavsumida aylanma mablag'larning ko'pgina qismi (urug'lik, yem-xashak, turli ozuqalar) ishlab chiqarish ehtiyot qismi shaklida turadi, yoz faslida esa tugallanmagan ishlab chiqarish, texnikaning butlash qismlari, neft mahsulotlari va shu kabilarning hissasi ortib boradi. Qishloq xo'jaligi ishlab chiqarishini tashkil qilishda yuqorida sanab o'tilgan xususiyatlarni hisobga olib, ishni tashkil qilish uning samaradorligini ta'minlashda muhim ahamiyatga egadir. Bizning mamlakatimizda aholining nisbatan zichligi va qishloq xo'jaligiga yaroqli yerlarning cheklanganligini hisobga olib, yerga xususiy mulkchilik joriy qilinmadi, unga davlat mulki saqlanib qoldi. Lekin, bozor iqtisodiyoti talablaridan kelib chiqib, oqilona agrar islohotlar amalga oshirilmoqda va bu jarayon chuqurlashtirilmoqda.

O'zbekistonda yer davlat mulki hamda umummilliy boylik bo'lganligi sababli yerga bo'lgan mulkchilik, yerga egalik qilish va yerdan foydalanish masalalari alohida ajratib tahlil qilinishi lozim.

**Yerga egalik** jismoniy va huquqiy shaxslarning ma'lum yer uchastkasiga tarixan tarkib topgan asoslardagi yoki qonun hujjatlarida belgilangan tartibdagi egalik huquqini tan olishini bildiradi. Yerga egalik deganda, avvalo, yerga bo'lgan

mulkchilik huquqi va uni iqtisodiy jihatdan realizasiya qilish ko'zda tutiladi. Yerga egalikni yeri bo'lgan mulkdor (bizda davlat) amalga oshiradi. O'zbekiston Respublikasining Yer kodeksida ta'kidlanganidek, «Yer uchastkalari yuridik va jismoniy shaxslarga doimiy va muddatli egalik qilish hamda ulardan foydalanish uchun berilishi mumkin».[2]

**Yerdan foydalanish huquqi** – bu o'rnatilgan urf-odatlar yoki qonuniy tartibda undan foydalanishni bildiradi. Yerdan foydalanuvchi yer egasi bo'lishi shart emas. Real xo'jalik hayotida yerga egalik qilish va yerdan foydalanishni ko'pincha har xil jismoniy va huquqiy shaxslar, xususan hozir bizda asosan dehqon va fermer xo'jaliklari amalga oshiradi.

Xulosa qilib aytganda, qishloq xo'jaligi ishlab chiqarishida ham to'rt omil – yer, kapital, tadbirkorlik qobiliyati va ishchi kuchi qatnashib, bunda yer muhim ishlab chiqarish vositasi sifatida ishtirok etadi. Ammo biz avval aytganimizdek, ishlab chikarish jarayonida hamma ishlab chiqarish vositalarini, jumladan, yerni harakatga keltirib, undan unumli foydalanadigan, uning iqtisodiy unumdorligini oshiradigan omil - inson omili, ya'ni tadbirkorlik qobiliyati va ishchi kuchidir.

Agrar munosabatlarni o'rganishda ham ishchi kuchining, jonli mehnatning faol rol o'ynashini, uning hamma moddiy vositalarga jon ato etib, harakatga keltiruvchi rolini tushunmaslik go'yo kapital foyda yoki foiz, yer esa renta yaratadi, degan ko'pgina xato fikr-mulohazalarga, yolg'on tasavvurlarga olib keladi. Bu masalalarni to'g'ri tushunishda renta munosabatlarini o'rganish muhim rol o'ynaydi.

## 2-§. Renta munosabatlari

Agrar munosabatlarning asosini renta munosabatlari tashkil qiladi. Renta nazariyasi hozirgacha to'liq yoritib berilmagan nazariyalardan hisoblanadi. Iqtisodchilar o'rtasida uning mohiyatini tushuntirish bo'yicha turlicha yondashuv va

---

[2] O'zbekiston Respublikasi «Yer kodeksi». T.: «O'zbekiston», 1999 y., 20-modda.

qarashlar mavjud bo'lib, ularning ayrimlari noaniqligicha qolmoqda. Shu sababga ko'ra, rentani miqdoriy aniqlash va uning mohiyatini tushuntirish bo'yicha asosiy va ko'pincha bir-biriga qarama-qarshi bo'lgan nazariyalarga duch kelamiz.

Renta nazariyasi dastlab fiziokratlar maktabining asoschilari F.Kene va A.Tyurgolarning ilmiy asarlarida ko'rib chiqilgan. Ular rentaning vujudga kelish sababini tabiat, yerning qandaydir sirli kuchi, tabiat ehsoni, yerning qo'shimcha mahsulot yarata olish qobiliyati natijasi orqali izohlaganlar. Ular qishloq xo'jalik mahsulotlarini yaratishda, jumladan, sof va qo'shimcha mahsulot yaratishda tabiat rolini ko'rsatishga harakat qilganlar.

Keyinchalik renta nazariyasining asoslari klassik iqtisodchilar U.Petti, J.Anderson, A.Smit va D.Rikardolar tadqiqotlarida turli darajada takomillashtirilgan. Jumladan, Anderson differensial renta to'g'risidagi qarashlarni ilgari surgan, biroq rentaning tovar qiymatining bir qismi ekanligini tushuntirib berolmagan. Rikardo esa fiziokratlardan farqli o'laroq, rentaga mahsulot ijtimoiy va individual qiymatlari o'rtasidagi farq sifatida qarab, renta nazariyasini qiymatning mehnat nazariyasi, qiymat qonuni bilan bog'lagan.

Renta nazariyasini rivojlantirishda rus iqtisodchilaridan N.G.Chernishevskiy va N.I.Ziberlar salmoqli hissa qo'shganlar.

Hozirgi vaqtda Rossiyada «Iqtisodiyot nazariyasi» bo'yicha chop etilgan qator o'quv qo'llanma va darsliklarda ham yer rentasi munosabatlari keng bayon etilmoqda.

D.D.Moskvin tahriri ostida tayyorlangan darslikda yozilishicha, resurslarning turli-tumanligi natijasida ulardan foydalanish vaqtida renta daromadlarining turli ko'rinishlari paydo bo'ladi, jumladan: qishloq xo'jaligi mahsulotlarini ishlab chiqarishda vujudga keluvchi yer rentasi; foydali qazilmalarni qazib olish chog'ida vujudga keluvchi renta; o'rmon resurslaridan foydalanishda hosil bo'luvchi renta; qurilish uchastkalaridan olinuvchi renta va h.k. Barcha turdagi tabiiy resurslar yer bilan uzviy bog'liq bo'lganligi sababli ulardan foydalanishda rentaning vujudga kelishi uchun bir-biriga

o'xshash shart-sharoitlar mavjud bo'ladi. Qishloq xo'jalik ekinlaridan foydalanishning iqtisodiy shart-sharoitlariga nisbatan ishlab chiqilgan renta munosabatlarini tahlil qilish uslubiyoti rentaning barcha turlariga tegishli bo'ladi, shunga ko'ra ularni yer rentasiga kiritish to'g'ri bo'ladi. Haydaladigan yer, qurilish uchastkasi, ruda koni, baliq ovi, o'rmon va boshqalardan to'lanishidan qat'i nazar, renta ko'rinishidagi mazkur pul summasi yer rentasi deb ataladi.[3]

Yer rentasi yer egaligini iqtisodiy jihatdan amalga oshirish (realizasiya qilish)ning shaklidir. Yer rentasining bir qancha tarixiy ko'rinishlari mavjud. Masalan, uch shakldagi: barshchina (ishlab berish), obrok (natural soliq) va pul solig'i shakllaridagi feodal rentalari shular jumlasidandir. Hozirgi paytda turli mamlakatlarda mavjud renta vujudga kelish sabablari va shart-sharoitlariga qarab quyidagi turlarga ajratiladi: absolyut yer rentasi, differensial (tabaqalashgan) renta I va II, monopol renta, qazilma boyliklar, qurilishlar joylashgan yerlardán olinadigan renta.

Rentaning mohiyatini tushunishdagi asosiy qiyinchilik tadbirkorlar o'rtasida qayta taqsimlanmaydigan qo'shimcha sof daromadning vujudga kelishi shart-sharoit va sabablarini ochib berilishi hisoblanadi. Bunday holat vujudga kelishining sabablaridan biri samarali xo'jalik yuritish uchun yaroqli bo'lgan yerlarning cheklanganligi va qayta tiklab bo'lmasligida o'z ifodasini topadi. Ikkinchi sababi – yerga yoki boshqa tabiiy resursga mulkchilik obyekti yoki xo'jalik yuritish obyekti sifatidagi monopoliyaning mavjudligi hisoblanadi. Uchinchi sababi esa, ko'p mamlakatlarda qishloq xo'jaligidagi kapital uzviy (organik) tuzilishi, ya'ni doimiy va o'zgaruvchi kapital o'rtasidagi nisbatning pastligi hisoblanadi.

Yer uchastkalarining unumdorligi va joylashgan joyidagi farqlar natijasida vujudga keladigan qo'shimcha daromad (qiymat)ning bir qismi renta shaklini oladi hamda u **differensial renta** deb ataladi.

---

[3] Osnovi ekonomicheskoy teorii. Politekonomiya: Uchebnik /Pod red. d-ra ekon. nauk, prof. D.D.Moskvina. Izd. 3-e, ispravl. – M.: Editorial URSS, 2003, s.216-217.

Qishloq xo'jaligida eng muhim ishlab chiqarish vositasi – yerning miqdori va sifatini tabiatning o'zi cheklab qo'ygan, uni inson ko'paytirishga qodir emas.

Shuning uchun qishloq xo'jalik ishlab chiqarishini faqat yaxshi unumdor yer uchastkalarida to'plash mumkin emas. Agar ishlab chiqarilgan mahsulot to'lovga qodir talab bilan ta'minlangan bo'lsa, yerning mahsuldorligi yoki joylashuvi jihatidan yomon sharoit qishloq xo'jalik tovarlariga narx shakllanishini tartibga soluvchi ijtimoiy normal sharoit hisoblanadi. Natijada o'rtacha yoki yaxshi yerlarda xo'jalik yurituvchi ishlab chiqaruvchilar qo'shimcha mahsulot va binobarin foyda oladilar.

Bu foyda qisqa muddatli emas, balki ozmi-ko'pmi doimiy xususiyatga ega. Barcha yerlar mustaqil tovar ishlab chiqaruvchilar tomonidan egallab olinganligi sababli, bu ishlab chiqaruvchilar yerga xo'jalik obyekti sifatidagi monopoliya vujudga keladi. Bu hol differensial rentaning vujudga kelishiga shart-sharoit yaratadi.

Shunday qilib, differensial renta hosil bo'lishining tabiiy sharti miqdori cheklangan yerning sifati (unumdorligi) dagi farqlardir, uning ijtimoiy-iqtisodiy sababi esa foydalaniladigan yerlarda iqtisodiy jihatdan alohidalashgan tarzda mustaqil xo'jalik yuritishdir.

Differensial renta o'zining kelib chiqish sharoitlarga qarab differensial renta I va differensial renta II ga bo'linadi.

**Differensial renta I** yerning tabiiy unumdorligi bilan bog'liq bo'lgan, sanoat markazlariga, bozorlarga va aloqa yo'llariga yaqin joylashgan serunum yer uchastkalarida vujudga keladi. Chunki bunday yer uchastkalarida sarf-xarajatlar darajasi unumdorligi past, bozorlardan, shaharlardan va markaziy yo'llardan uzoq joylashgan yer uchastkalari mahsulot birligiga to'g'ri keladigan xarajatga nisbatan kam bo'ladi. Differensial renta I ning hosil bo'lishini shartli misol yordamida ko'rib chiqamiz (1-jadval).

I-jadval.

**Differensial renta I ning hosil bo'lishi**

| Yer uchastkasi | Ijtimoiy ishlab chiqarish xarajatlari (so'm) | O'rtacha foyda (so'm) | Ijtimoiy qiymat (so'm) | Yalpi mahsulot (tonna) | Mahsulotning individual qiymati (so'm) | Ijtimoiy qiymat – bozor narxi (so'm) | Yalpi sotilgan mahsulot (so'm) | Differensial renta I (so'm) |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| A | 8000 | 2000 | 10000 | 20 | 500 | 500 | 10000 | - |
| B | 8000 | 2000 | 10000 | 25 | 400 | 500 | 12500 | 2500 |
| V | 8000 | 2000 | 10000 | 30 | 333 | 500 | 15000 | 5000 |

Biz jadvalda bir miqdorga ega bo'lgan, lekin hosildorligi turlicha, uch xil yer uchastkasini (xo'jalikni) misol qilib oldik.

Misolimizdagi bu uch xil yer uchastkalaridan olingan mahsulotning ijtimoiy qiymati bir xil, ya'ni 10000 so'mni tashkil qiladi. Yalpi hosildorlik A uchastkasida 20 tonna, B va V uchastkalarda 25 va 30 tonnani tashkil qiladi. Har bir uchastkadan turlicha hosil olinganligi tufayli ularda yetkazilgan mahsulotlarning individual qiymati ham turlicha bo'lib chiqadi. Ya'ni A uchastkasida har bir mahsulot birligining qiymati 500 so'm bo'lsa, B uchastkasida 400 so'm, V uchastkasida esa 333 so'mni tashkil qiladi. Qishloq xo'jaligi mahsulotlari sifati yomon uchastkada yetishtirilgan mahsulot narxida sotiladi (misolimizda 500 so'm). Natijada yomon yer uchastkasi (A) o'zining yakka ishlab chiqarish xarajatlarini qoplash va foyda olish imkoniga ega bo'ladi. O'rtacha (B) va yaxshi (V) yer uchastkalarida esa yomon yer uchastkasi (A)ga nisbatan 2500 va 5000 so'm miqdorda qo'shimcha daromad olinadi.

Bu olingan qo'shimcha daromad yerning tabiiy unumdorligi bilan bog'liq bo'lgan differensial renta I ni tashkil qiladi.

**Differensial renta II** xo'jaliklarni intensiv rivojlantirish, yerning hosildorligini oshirish uchun qo'shimcha xarajatlar sarf qilish bilan, ya'ni qishloq xo'jaligida kimyoviy o'g'itlarni qo'llash, yerlarning meliorativ holatini yaxshilash, qishloq

xo'jaligini mexanizasiyalash va elektrlashtirish darajasi bilan bog'liq holda vujudga keladi.

Qaysi xo'jalik o'z ishlab chiqarishida bu ko'rsatilgan omillardan yaxshi foydalansa va xo'jaligini intensiv rivojlantirsa, differensial renta II ni olishga muvaffaq bo'ladi. Chunki yaxshi rivojlanmagan xo'jalikka nisbatan yaxshi rivojlangan xo'jaliklar yer hosildorligini, chorva mollari mahsuldorligini oshirishga erishganliklari uchun mahsulot birligiga sarf qilingan xarajatlarni bir muncha kamaytirishga erishadi. Natijada bu xo'jaliklar differensial renta II ni olishga muvaffaq bo'ladilar.

Bu holni biz 2-jadvalda shartli misol bilan ifoda etishimiz mumkin.

**2-jadval.**

**Differensial renta II ning hosil bo'lishi**

| Ishlab chiqarish davri | Ishlab chiqarish xarajatlari (so'm) | Yalpi mahsulot (tonna) | 1 tonna mahsulotning individual qiymati (so'm) | 1 tonna mahsulotning ijtimoiy qiymati (so'm) | Sotilgan mahsulot summasi, so'm | Qo'shimcha mahsulot, ya'ni differensial renta II, so'm |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Birinchi yil | 10000 | 20 | 500 | 500 | 10000 | - |
| Ikkinchi yil | 15000 | 40 | 375 | 500 | 20000 | 10000 |

Misolimizda yerga qo'shimcha 5 ming so'm xarajat sarf qilish natijasida qo'shimcha 20 tonna mahsulot olinsa, u holda birinchi yilga nisbatan qo'shimcha olingan 10 ming so'm daromad differensial renta II ni tashkil etadi.

Bunday intensiv rivojlanish qishloq xo'jaligida bosh yo'l hisoblanadi. Chunki qishloq xo'jaligini intensiv rivojlantirmay turib, kengaytirilgan takror ishlab chiqarishni va jamiyat a'zolarining o'sib borayotgan talabini qondirib bo'lmaydi. Shuning uchun ham qishloq xo'jaligini intensiv rivojlantirish uchun alohida e'tibor beriladi. Buning uchun qishloq xo'jaligini agrar sanoatlashgan asosga qo'yish,

intensivlashtirishni tezkorlik bilan amalga oshirish choralari ishlab chiqilishi lozim. Keyingi yillarda mamlakatimizda qishloq xo'jaligini zamonaviy texnika bilan ta'minlash uzluksiz o'smoqda. Qishloq xo'jaligini intensiv rivojlantirish uchun ajratilgan kapital mablag'lar ham ortmoqda.

Agar hamma joyda bir xil xarajat qilinib, hosildorlik bir xil oshirilsa edi, unda hech qanday differensial renta II bo'lmas edi. Gap shundaki, yer birligiga sarflangan bu xarajatlar turli hududlarda, viloyatlarda, xo'jaliklarda turlicha darajada amalga oshiriladi va natijada hosildorlik ham turlicha oshadi.

Qishloq xo'jalik mahsulotining ijtimoiy qiymati bilan yakka tartibdagi qiymati o'rtasidagi tafovut xo'jaliklarning ustama qo'shimcha mahsulotini tashkil qiladi. Ya'ni differensial rentaning har ikkala ko'rinishini (renta I va II ni) o'z ichiga oladi. Differensial renta I va II mahsulotning muayyan ijtimoiy qiymati bilan zona bo'yicha yoki alohida olingan xo'jalikning individual qiymati o'rtasidagi tafovutdan iboratdir. Shu hosil qilingan daromadlar davlat bilan xo'jalik o'rtasida taqsimlanadi. Uning davlatga to'langan qismi yer rentasi ko'rinishini oladi (chunki bizda yer davlat mulkidir).

Differensial renta I yuqorida qarab chiqilganidek, xo'jaliklar faoliyatiga bog'liq bo'lmagan tabiiy sharoitda vujudga keladi. Shuning uchun ham qishloq xo'jaligi korxonalarida hosil qilingan bu xildagi renta yer davlat mulki bo'lganligi sababli uning manfaatlari yo'lida sarf qilish maqsadida markazlashtirilgan davlat fondida (byudjetida) to'planishi lozim. Bu hol o'rta va yaxshi unumli yerda joylashgan xo'jaliklarning iqtisodiy manfaatdorligiga putur yetkazmaydi, balki boshqa xo'jaliklar bilan ozmi-ko'pmi iqtisodiy sharoitlarni tenglashtirish imkonini beradi. Markazlashtirilgan davlat fondiga o'tgan bu mablag'larni (differensial renta I), mamlakat oldida turgan vazifalarni amalga oshirish, xususan yangi yerlarni o'zlashtirish va yer unumdorligini oshirish bilan bog'liq bo'lgan tadbirlarni amalga oshirish uchun yo'naltirilishi mumkin bo'ladi.

Differensial renta II yerdan intensiv foydalanish, ya'ni uning iqtisodiy unumdorligini oshirish bilan bog'liq bo'lganligi

uchun ham bu xildagi rentaning asosiy qismi xo'jaliklarning o'zlarida qoldirilishi mantiqan to'g'ri bo'ladi. Uning faqat bir qismi davlat fondiga jalb qilinishi mumkin, chunki davlat ma'lum darajada bu rentaning hosil qilishda o'z hissasini qo'shadi, ya'ni transport yo'llari qurilishiga, irrigasiya-meliorasiya ishlarini amalga oshirish uchun kapital mablag'lar sarflaydi, texnikalar, kadrlar, mineral o'g'itlar yetkazib beradi. Shunday qilib, differensial renta I va differensial renta II yer egasi bo'lgan davlat bilan xo'jalik yurituvchi subyektlar o'rtasida taqsimlanadi.

**Absolyut renta.** Ko'pgina mamlakatlarda qishloq xo'jaligida yerga xususiy mulkchilik monopoliyasi sharoitida ishlab chiqarishni olib borishga to'g'ri keladi. Hozirgi davrda yerga xususiy mulkchilik bilan bir qatorda boshqa mulkchilik shakllari ham mavjud. Masalan, davlat mulki, vaqf (machit, cherkov) mulklari va boshkalar. Yerga bo'lgan bu mulkchilik (shaklidan qat'i nazar) monopoliyasi ijaraga beriladigan barcha yer uchastkalarining sifatidan qat'i nazar, yer egalariga absolyut renta deb atalgan rentani olishga imkon beradi. Absolyut yer rentasining vujudga kelish mexanizmi shundan iboratki, yer egalari yerni ishlovchi ijarachilarga foydalanish uchun ijaraga beradilar va ulardan yerdan foydalanganlik uchun to'lovlar oladilar. Mana shu to'lov absolyut yer rentasi deb nom olgan. Agar yer ijaraga berilganda shu yerda turli xil inshootlar, binolar qurilgan bo'lsa, ularning ijara haqi alohida hisoblanadi.

Agrar munosabatlarni tadqiq qilar ekanmiz, nima uchun qishloq xo'jalik ishchilari yaratadigan qo'shimcha mahsulot jamiyat miqyosida barcha mulk egalari o'rtasida qayta taqsimlanmaydi, nima uchun qishloq xo'jaligida olinadigan daromad o'rtacha foydadan yuqori bo'ladi, bu hodisaning sababi nimada, degan savollar tug'iladi.

Tarixan shunday bo'lib qolganki, ko'pgina mamlakatlarda, jumladan, bizning mamlakatimizda ham qishloq xo'jaligidagi kapitalning uzviy tuzilishi sanoatdagidan pastdir. Shuning uchun qishloq xo'jaligida yaratilgan tovarlarning bozor qiymati ishlab chiqarishning ijtimoiy qiymatidagi qo'shimcha qiymat

miqdori jamiyatda shakllangan o'rtacha foydadan ortiq bo'ladi. Qishloq xo'jalik tovarlarining bozor narxi bilan ijtimoiy ishlab chiqarish narxi o'rtasidagi bu tafovut absolyut renta manbai bo'lib xizmat qiladi.

Renta nazariyasiga ko'ra, qishloq xo'jaligida rentaning yana bir turi – **monopol renta** ham mavjud bo'ladi. Boshqa yerda uchramaydigan tabiiy sharoit, ba'zan noyob qishloq xo'jalik mahsulotlari (uzumning alohida navlarini, sitrus ekinlari, choy va hokazolarning alohida turlarini) yetishtirish uchun imkoniyat yaratadi. Bunday tovarlar monopol narxlar bilan sotiladi. Bu narxlarning yuqori bo'lishi ko'pincha to'lovga qodir talab darajasi bilan belgilanadi. Natijada monopol narxlar shunday mahsulotlarning individual qiymatidan ancha yuqori bo'lishi mumkin. Bu esa yer egalariga monopol renta olish imkonini beradi.

Faqat qishloq xo'jaligida emas, balki **undirma sanoatda** ham qo'shimcha daromad olinadi. Ma'lumki, foydali qazilma konlari joylashuvi (va demak, ishlash uchun qulayligi) jihatidan ham, konning boyligi jihatidan ham bir-biridan farq qiladi. Xuddi qishloq xo'jaligidagi singari, o'rta va yaxshi konlardagi korxonalar qo'shimcha foyda oladilar, u ham differensial rentaga aylanadi.

**Ijara haqi.** Renta munosabatlarini qarab chiqishda rentaning ijara haqidan farqiga e'tiborni qaratish zarur. Agar ijaraga beriladigan yerga oldin bino, inshoot va shu kabilar qurish bilan bog'liq ravishda kapital qo'yilmalar sarflanmagan bo'lsa, ijara haqi va renta miqdoran bir-biriga to'g'ri keladi. Aks holda, ijara haqi yer rentasidan farq qiladi. Ijara haqi quyidagilardan iborat: yerdan foydalanganlik uchun to'lanadigan renta (R), yerga ilgari sarflangan kapital uchun foiz (r); yer uchastkasini ijaraga bergunga qadar unga qurilgan inshootlar amortizatsiyasi (A). Buni formulada quyidagicha yozish mumkin:

$$IX = R + r + A .$$

Ma'lumki, bozor iqtisodiyoti sharoitida yer faqat ijara obyekti emas, balki oldi-sotdi obyekti hamdir. Yer ham qishloq xo'jalik mahsuloti yetishtirish va tabiiy qazilma boyliklar qazib olish uchun, har xil ishlab chiqarish va turar joy binolari, inshootlar, yo'llar, aeroportlar va hokazolar qurish uchun sotib olinadi. Bunday hollarda yerning narxi nima bilan belgilanadi?

Ma'lumki, yer inson mehnati mahsuli bo'lmaganligi sababli almashuv qiymatga ega emas. Shunga ko'ra, yer va boshqa tabiat in'omlari narxini nazariyotchilar **irrasional narxlar** deb ataydilar. Yer uchastkasining egasi uni sotishda olingan summani bankka qo'yilganda, u keltiradigan foiz tarzidagi daromad shu yer uchastkasidan olinadigan rentadan kam bo'lmagan taqdirdagina yerni sotadi. Boshqacha aytganda, yerning narxi kapitallashtirilgan rentadir. Boshqa sharoitlar teng bo'lganda, xuddi shu renta miqdori yer narxini belgilaydi. U renta miqdoriga to'g'ri va ssuda foizi normasiga teskari mutanosibdir. Shunday qilib, yerning narxi ikkita miqdorga bog'liq: 1) yer uchastkasi egasi olish mumkin bo'lgan yer rentasi miqdoriga; 2) ssuda foizi me'yoriga.

Shundan kelib chiqib yerning narxi quyidagi formula bo'yicha aniqlanadi:

$$B = \frac{R}{r'} \times 100\% .$$

bunda B – yer narxi;
R renta;
r′ – ssuda foizi me'yori.

Faraz qilaylik, R – 15 ming doll., r′ = 5%. Bunda B=300 ming doll. ga teng bo'ladi. Yer egasi faqat shu narxdagina yerini sotishi mumkin, chunki muayyan miqdordagi kapitaldan olinadigan foiz unga bankdan shunday yillik daromad olishga imkon beradiki, u rentaga teng bo'ladi.

Renta miqdori o'sib, ssuda foizi me'yori pasayib borgan taqdirda yerning narxi o'sib boradi.

Yer narxini aniqlashning bu usuli nazariy ahamiyatga ega. Amalda yer narxi, yer uchastkasiga talab va taklifga ta'sir

ko'rsatuvchi ko'plab omillarga bog'liq. Jumladan, yerga narxning o'sishini, unga noqishloq xo'jalik maqsadlari uchun foydalanishga talabning o'sishi bilan tushuntirilishi mumkin. Inflyasiya va asosan giperinflyasiya sharoitida yerga talab keskin o'sadi, bu tegishli ravishda yer narxining o'sishiga olib keladi. Bozor iqtisodiyotiga asoslangan G'arb mamlakatlarida XX asr boshlaridan to hozirgi davrgacha yer narxi barqaror o'sish tamoyiliga ega bo'lib, faqat ayrim davrlardagina uning pasayishi kuzatiladi.

## 3-§. Agrosanoat integrasiyasi va uning asosiy ko'rinishlari

Iqtisodiy rivojlanish jarayonida qishloq xo'jaligi hamma vaqt sanoat, savdo va boshqa tarmoqlar bilan mustahkam bog'liq bo'lib kelganligini hisobga olish kerak. Chunki mamlakatning oziq-ovqat mahsulotlariga va qishloq xo'jalik xom-ashyosidan tayyorlangan tovarlarga bo'lgan ehtiyojlarini qondirish faqat qishloq xo'jaligining holatiga emas, balki sanoat tarmoqlari bilan uyg'un rivojlanishiga ham bog'liq bo'ladi. Xuddi ana shu holat iqtisodiyot tarkibida agrosanoat majmuasini bitta pirovard natijani ro'yobga chiqarishga bo'ysundirilgan tarmoqlarning yagona, yaxlit tizimini keltirib chiqarish uchun asos bo'ladi.

**Agrosanoat integratsiyasi** – qishloq xo'jaligi bilan unga xizmat qiluvchi va mahsulotni iste'molchiga yetkazib beruvchi tutash tarmoqlar o'rtasida ishlab chiqarish aloqalarining rivojlanishi hamda ularning uzviy birikish jarayonidir.

Agrosanoat integratsiyasi ko'p qirrali bo'lib, u g'oyat xilma-xil shakllarda namoyon bo'ladi. Bular, eng avvalo ana shu jarayon qaysi darajada, ya'ni butun mamlakat ko'lamidami, viloyat doirasi yoki korxona darajasidami yuz berishiga bog'liq.

Butun mamlakat va mintaqalar ko'lamida agrosanoat integratsiyasi qishloq xo'jaligining tarmoqlararo aloqalari kuchayishida, xalq xo'jaligi oziq-ovqat (tarmoq) va mintaqa agrosanoat majmualari tashkil bo'lishi va rivojlanishida ifodalanadi.

**Agrosanoat majmuasi (ASM)** – bu qishloq xo'jalik mahsulotlari yetishtirish, uni saqlash, qayta ishlash va iste'molchilarga yetkazib berish bilan shug'ullanuvchi iqtisodiyot tarmoqlaridir. ASM to'rtta sohani o'z ichiga oladi. **Birinchi soha** – qishloq xo'jaligiga ishlab chiqarish vositalari yetkazib beradigan sanoat tarmoqlari, shuningdek, qishloq xo'jaligi ishlab chiqarishiga texnika xizmati ko'rsatish bilan band bo'lgan tarmoqlar; **ikkinchi soha** – qishloq xo'jaligining o'zi; **uchinchi soha** – qishloq xo'jaligi mahsulotlarini iste'molchiga etkazib berishni ta'minlaydigan tarmoqlar (tayyorlash, qayta ishlash, saqlash, tashish, sotish); **to'rtinchi soha** – odamlar hayoti va faoliyatining umumiy sharoitlarini ta'minlaydigan infratuzilma (yo'l-transport xo'jaligi, aloqa, moddiy-texnika xizmati, mahsulotni saqlash tizimi, ombor va tara xo'jaligi)dan iborat.

Ishlab chiqarish infratuzilmasi bevosita ishlab chiqarishga xizmat qiladigan tarmoqlarni, ijtimoiy infratuzilma odamlar turmush faoliyatining umumiy sharoitlarini ta'minlaydigan sohalarni (uy-joy, madaniy-maishiy xizmat, savdo, umumiy ovqatlanish va hokazo) o'z ichiga oladi.

Prezidentimiz I.A.Karimov ta'kidlaganidek: «Qishloqni yangilash va qayta qurish chora-tadbirlari tizimida ishlab chiqarish va ijtimoiy infratuzilmani jadal rivojlantirish juda katta ahamiyatga ega»[4]. Shu sababli, Respublikada qishloq ijtimoiy infratuzilmasini rivojlantirish hamda qishloq aholisini ichimlik suvi va tabiiy gaz bilan ta'minlash dasturini amalga oshirish davom ettirilmoqda.

## 4-§. Agrobiznes va uning turlari

Tadbirkorlik faoliyatining qishloq xo'jalik sohalaridagi shakli **agrobiznes** ko'rinishida namoyon bo'ladi. Agrobiznes tushunchasiga qishloq xo'jaligi bilan bog'liq bo'lgan faoliyat bilan shug'ullanuvchi biznes turlari ham kiritiladi. Bu qishloq xo'jaligiga texnikaviy, ta'mirlash xizmat ko'rsatish, uning

---

[4] Karimov I. A. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: "O'zbekiston" 1998, 239-betlar.

mahsulotlarini qayta ishlash va iste'molchilarga yetkazib berish bilan bog'liq bo'lgan tadbirkorlik faoliyatidir. Qisqacha qilib aytganda, agrobiznes agrosanoat integratsiyasi natijasida vujudga kelgan agrosanoat majmuasining barcha bo'g'inlarni qamrab oladi.

Agrobiznes faoliyatining maqsadi iste'mol bozorini yetarli miqdorda sifatli qishloq xo'jalik mahsulotlari, sanoatni esa xom ashyo bilan uzluksiz ta'minlash orqali foyda ko'rishdan iborat.

Agrobiznesning asosiy shakli va birlamchi bo'g'ini **fermer va dehqon xo'jaliklaridir**. Chunki ular bevosita qishloq xo'jaligi mahsulotlarini ishlab chiqaradi. Bu xo'jaliklar o'z yerida yoki ijaraga olingan yerda ish yuritib, unda mulk egasi va ishlab chiqaruvchi fermerning o'zi va oila a'zolari hisoblanib, ayrim hollarda yollanma mehnatdan foydalanish ham mumkin. Fermer xo'jaligining afzalligi shundan iboratki, undan mulk va mehnat bevosita qo'shiladi, bu esa yuqori samarani ta'minlaydi. Fermer xo'jaliklari mustaqil tuzilma bo'lganligi sababli, o'z faoliyatini bozor kon'yunkturasiga tez moslashtira oladi. Unda iqtisodiy manfaat va pirovard natija uchun mas'uliyat bitta faoliyatning ikki tomonini tashkil qiladi. Bularning hammasi fermer xo'jaligining yashovchanligini ta'minlaydi.

Respublikada islohotlarni amalga oshirishning dastlabki bosqichlaridayoq, Prezidentimiz Islom Karimov fermer xo'jaliklari, qishloq xo'jalik ishlab chiqarishini tashkil etishning asosi sifatida faoliyat ko'rsatishi lozimligini ta'kidlab o'tgan edi. Shu sababli, respublikamizda qishloq xo'jaligini fermerlashtirish agrar islohotlarning tarkibiy qismi hisoblanadi. Respublikada bu jarayon zarar ko'rib ishlash natijasida og'ir ahvolga tushib qolgan davlat xo'jaliklarining tarkibi fermer xo'jaliklaridan iborat shirkatlar uyushmasiga aylantirish, mavjud davlat va jamoa xo'jaliklari tarkibida ular resurslari hisobidan fermer xo'jaliklari uyushtirish hamda dehqonning o'z mol-mulki negizidan bunday xo'jaliklarni dehqon xo'jaligi tashkil qilish yo'li bilan boradi. Fermer xo'jaligining barcha tashkiliy shakllarining umumiy tomoni shundaki, ular ijaraga olingan davlat yerida faoliyat ko'rsatadi. Fermer va dehqon

xo'jaliklarini tashkil qilish, rivojlantirish va ular faoliyatini tartibga solish O'zbekiston Respublikasining «Fermer xo'jaligi to'g'risida»gi, «Dehqon xo'jaligi to'g'risida»gi, «Qishloq xo'jaligi kooperativi (shirkat xo'jaligi) to'g'risida»gi Qonunlariga hamda qishloq xo'jaligida islohotlarni chuqurlashtirishga qaratilgan boshqa huquqiy bitimlarga va hukumat qarorlariga asoslanadi.

Bu qonuniy hujjatlarda fermerlarga ajratilgan yerlarni meros qilib qoldirish sharti bilan uzoq muddatli ijaraga olish huquqi mustahkamlab qo'yildi. Shu bilan birga bu xo'jalik uchun yerlarning unumdorligini saqlash va oshirishda davlat tomonidan kafolatlar yaratish yo'li bilan ularni himoyalash tizimi vujudga keltirildi. Shunday qilib fermer xo'jaliklarini rivojlantirishni rag'batlantirish uchun ham huquqiy, ham tashkiliy shart-sharoitlar yaratildi. Natijada Respublikada 2004 yil boshiga kelib, fermer xo'jaliklari soni 103921 dan ziyodni tashkil qildi. Ularga biriktirilgan qishloq xo'jalik foydalanishidagi yerlar maydoni 2935,4 ming gektarni tashkil qilib, bir xo'jalik ixtiyoridagi yer maydoni 24,5 gektarga to'g'ri keldi. 2004 yilda fermer xo'jaliklarida butun qishloq xo'jalik mahsulotlarining 20,4 foizi etishtirilgan (1-chizma).

2005 yilda qishloq xo'jaligida iqtisodiy islohotlarni yanada chuqurlashtirish ko'zda tutilib, fermer xo'jaliklarini rivojlantirish, ularga davlat tomonidan qulay shart sharoitlarni yaratib berish asosiy ustuvor yo'nalish hisoblanadi. Mazkur yilda 406 shirkat xo'jaliklari o'rnida 20 ming fermer xo'jaliklarini tashkil etish kutilmoqda[5].

Respublikada fermer xo'jaliklari samarali ishlashi uchun zarur xizmat ko'rsatuvchi infratuzilma – agrofirmalar, mashina-traktor parklari, ta'mirlash ustaxonalari, tayyorlov punktlari, qishloq xo'jaligi mahsulotlarini qayta ishlovchi kichik korxonalar tizimi shakllandi.

---

[5] O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, 53-bet.




**1-chizma. O'zbekistonda xo'jalik toifalari bo'yicha yalpi qishloq xo'jalik mahsulotlarining ishlab chiqarilishi (% hisobida).**

Agrobiznes turlaridan biri **agrofirmalardir**. Ular ma'lum turdagi qishloq xo'jalik mahsulotlarini yetishtirish va uni pirovard mahsulot darajasigacha qayta ishlashni qo'shib olib boradigan korxonalardir.

Agrofirmalar ham qishloq xo'jaligi, ham sanoatga xos resurslarni ishlatib, iste'molga tayyor bo'lgan mahsulot yaratadi. Mazkur turdagi korxonalar turli mulkchilikka asoslanishi, chunonchi oilaviy xo'jalik asosida ham tashkil topib, kichik zavodlar bilan birikishi mumkin. Agrosanoat birlashmalari va kombinatlari agrobiznesning yangi turlaridir. **Agrosanoat birlashmalari** bir turdagi mahsulot ishlab chiqaruvchi va unga bog'liq ishlab chiqarish faoliyati bilan shug'ullanuvchi bir necha xo'jalik hamda korxonalarni birlashtiradi. Masalan, bog'dorchilik va uzumchilik bilan shug'ullanuvchi xo'jaliklar, ular mahsulotini qayta ishlovchi sex va zavodlar, yetkazib beruvchi savdo-sotiq korxonalari bir texnologik jarayonga birlashib agrosanoat birlashmalarini

tashkil qiladi. Birlashma ishtirokchilari ishlab chiqarish. xo'jalik va moliyaviy mustaqilliklarini saqlab qolishi bilan birga, ularning umumiy mulki ham tarkib topib boradi.

**Agrosanoat kombinatlari** qishloq xo'jalik mahsulotlarini yetishtirish, qayta ishlash va iste'molchilarga yetkazib berishgacha barcha texnologik jarayonga xizmat qiluvchi xo'jalik va korxonalarning ma'lum bir hududida birlashuvidir. Agrobiznes turiga ko'ngilli va paychilik mablag'lari asosida tashkil qilingan turli xil uyushma va ittifoqlarni ham kiritish mumkin.

Qishloq xo'jaligidagi davlat korxonalari, jamoa xo'jaliklari va shirkatlari, turli xil mulkchilik asosida tashkil qilingan ko'shma korxonalar ham agrobiznes turlari sifatida faoliyat ko'rsatadi.

## 5-§. O'zbekistonda agrar islohotlar va ularni chuqurlashtirishning asosiy yo'nalishlari

O'zbekistonda agrar islohotning negizi yerga bo'lgan mulkchilik masalasidir. Respublika Konstitusiyasida yer xususiy mulk qilib sotilishi mumkin emasligi, balki uni uzoq muddatli ijara shartlari bilan topshirish mumkinligi ta'kidlangan.

Shunday ekan, qishloqda bozor munosabatlarini shakllantirishga yerni meros qilib qoldirish huquqi bilan umrbod foydalanish uchun ijaraga berib qo'yish orqali erishish ko'zda tutilgan.

Respublikada yerga bo'lgan mulkchilik munosabatlarini isloh qilishning boshqa xususiyati shundan iboratki, melioratsiya, irrigatsiya, yerlarning unumdorligini oshirish dasturlarini bajarishni davlat o'z zimmasiga oladi. Buni bizdagi dehqonchilikning xususiyati taqozo qiladi. Bu xususiyat faqat sug'oriladigan yerlarga xosdir. Respublikada barcha haydaladigan yerlarning 3/4 qismidan ko'prog'i (4.2 mln.ga) sug'oriladigan yerlar bo'lib, uning yarmidan ko'prog'i yaxshi meliorativ holatda, qolgan yerlar esa melioratsiya ishlari (qayta o'zlashtirish, kollektor-drenaj tarmoqlarini

rekonstruksiya qilish)ni olib borishni talab qiladi. Hozirgi vaqtda sug'orib kelingan har gektar yerni qayta o'zlashtirish uchun 1990 yilgi darajadan 14-15 baravar ko'p xarajat talab qilinadi. Bundan xulosa shuki, birorta ham fermer irrigatsiya va melioratsiya ishlarini o'zi mustaqil amalga oshira olmaydi. Faqat davlatgina meliorasiya tarmoqlarini rekonstruksiyalashga. qurishga va irrigatsiya tadbirlarini amalga oshirishga qodirdir.

Respublikada agrar islohotlarni amalga oshirish dasturlariga asoslanib. 1992 yildan boshlab o'tgan davr mobaynida mavjud 1137 davlat xo'jaligidan 1066 tasi mulkchilikning aksiyadorlik. jamoa va ijara xo'jalik shakllariga aylantirildi. 2000 yil davomida yana 776 ta qishloq xo'jalik korxonasi shirkat xo'jaligiga aylantirildi. va ularning soni 1754 taga yetdi[6]. Natijada qishloq xo'jalik ishlab chiqarishining tarkibi mulkchilik shakllari bo'yicha ancha o'zgardi.

Agar 1991 yilda qishloq xo'jaligida davlatga qarashli bo'lmagan sektor butun mahsulotning deyarli 61% ni[7], 1998 yilda 98,7% ni[8] ishlab chiqargan bo'lsa, 2004 yilga kelib uning 99,0% ni ishlab chiqardi.

Qishloq xo'jaligini isloh qilishning muhim yo'nalishi — bu shaxsiy tomorqalarni kengaytirish, yangi sug'oriladigan yerlarni shaxsiy xo'jaliklar va bog'-dala hovli uchastkalariga ajratib berish yo'li bilan aholini yer bilan ta'minlashdan iboratdir. Shu ko'rilgan chora-tadbirlar hisobiga, birinchidan, qishloq joylarda ishsizlikning kuchayib borish xavfini barham toptirishga, ikkinchidan, aholining real daromadlarini oshirishga, uchinchidan, aholini hayotiy muhim oziq-ovqat mahsulotlari bilan ta'minlashdagi keskinlikka barham berishga va to'rtinchidan. yakka tartibda uy-joy qurilish ko'lamini ancha kengaytirishga muvaffaq bo'lindi.

Islohotlar amalga oshirilgan dastlabki yillarda aholiga foydalanish uchun qo'shimcha 550 ming gektar sug'oriladigan

---

[6] Sosialno-ekonomicheskoe polojenie Respubliki Uzbekistan za 2000 god. T.: - 2001. 41-bet; O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son. mart 2005 yil. 52-bet.

[7] Qarang: I.A. Karimov. O'zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo'lida. T.: «O'zbekiston». 1995. 64-65-betlar.

[8] O'zbekiston Respublikasining 1998 yilda ijtimoiy-iqtisodiy rivojlanishining asosiy ko'rsatkichlari. T.:-1999. 7-bet.

yer ajratib berildi, shaxsiy tomorqa uchun berilgan yerning umumiy maydoni 700 ming gektarga yetdi. Natijada dehqon xo'jaliklarning qishloq xo'jalik ishlab chiqarishi umumiy hajmidagi ulushi 1992 yildagi 33% dan 1998 yilda 60,3% ga[9], 2000 yilda esa 66% ga ko'tarildi[10].

Respublikada agrar islohotlarning navbatdagi yo'nalishi – bu qishloq xo'jalik ishlab chiqarishining tarkibiy tuzilishini takomillashtirishdir. Bunda xo'jaliklarga ekin maydonlari tarkibini va ishlab chiqarish hajmini mustaqil belgilash huquqi beriladi.

Don mustaqilligiga erishish va boshqa oziq-ovqat mahsulotlarini tayyorlashni tiklash yo'li izchil amalga oshirilishi natijasida donli ekinlar maydoni ancha kengaydi, paxta ekiladigan maydonlar esa tegishli ravishda qisqardi. Don yetishtirishni ko'paytirib borish (1994 yil 2,5; 1996 yil 3,5; 1998 yil 4,1; 1999 yil 4,3; 2000 yil 3,9; 2004 yil 5 mln. tonna) uni chetdan keltirishni qisqartirish va qisqa davrda to'liq don mustaqilligiga erishish imkonini berdi.

Respublikada agrar islohotlarni chuqurlashtirishning navbatdagi yo'nalishi barcha davlat va shirkat qishloq xo'jalik korxonalarini (birinchi navbatda zarar ko'rib ishlayotganlarini) fermer xo'jaliklariga aylantirishdan iboratdir.

Mamlakatimiz agrar sohasini taraqqiy ettirishda fermer xo'jaliklarini rivojlantirishning muhim ahamiyatini ta'kidlab, Prezidentimiz I.A.Karimov Oliy Majlis Qonunchilik palatasi va Senatining qo'shma majlisida «keyingi yillar tajribasi fermer xo'jaliklarining shirkatlarga nisbatan ancha yuqori rentabelli bo'lishi va zarar ko'rmay faoliyat yuritishini yaqqol tasdiqladi»[11], deb ko'rsatib o'tdi.

Xuddi shu ma'ruzada zarar ko'rib ishlaydigan va past rentabelli shirkatlarni fermer xo'jaliklariga aylantirish borasida 2005-2007 yillarga mo'ljallangan dastur qabul qilinganligini va unga asosan shu

---

[9] O'zbekiston Respublikasining 1998 yilda ijtimoiy-iqtisodiy rivojlanishining asosiy ko'rsatkichlari. T.: – 1999, 35-bet.

[10] Sosialno-ekonomicheskoe polojenie Respubliki Uzbekistan za 2000 god. T.: - 2001. 43-bet.

[11] Karimov I.A. Bizning bosh maqsadimiz jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizasiya va isloh etishdir. T.: «O'zbekiston», 2005, 84-bet.

ko'rsatilgan yillar ichida 1100 ta, jumladan, shu 2005 yilda 406 ta shirkat xo'jaligini qayta tashkil etib, fermer xo'jaliklariga aylantirish vazifasi belgilanganligi aytib o'tildi.

Bunda birlamchi qishloq xo'jalik bo'g'ini bo'lmish fermer xo'jaliklariga moddiy-texnikaviy va boshqa resurslar ta'minoti, texnika, agrokimyo xizmati ko'rsatadigan ishlab chiqarish infratuzilmalari tashkil etilishi lozim. Bu borada bugungi kunga qadar amalga oshirilgan chora-tadbirlar natijasida fermer xo'jaliklari jadal ravishda rivojlanib bormoqda (3-jadval).

**3-jadval.**

**Respublikada fermer xo'jaliklarining rivojlanishi[12]**

| Ko'rsatkichlar | 1993 | 1994 | 1995 | 1996 | 1997 | 1998 | 1999 | 2000 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Soni (ming birlik) | 1,9 | 5,9 | 7,5 | 14,2 | 18,1 | 21,4 | 23,0 | 43,8 | 103,9 |
| Ularga biriktirilgan yer maydoni (ming ga) | 14 | 45 | 71 | 193 | 265 | 413 | 447 | 889,9 | 2935,4 |
| Ekin maydonlarining ulushi, foizda | 0,3 | 1,1 | 1,7 | 4,6 | 6,6 | 9,7 | 11,3 | 23,6 | 47,7 |

Jadvaldan ko'rinib turibdiki, 2004 yilga kelib fermer xo'jaliklarining umumiy soni 103,9 mingtaga, ularga biriktirilgan yer maydoni 2,9 mln. gektarga yetdi. Fermer xo'jaliklarining yalpi qishloq xo'jaligi mahsulotlarini ishlab chiqarishdagi ulushi 2003 yilda 14,8%dan 2004 yilda 20,4%ga, jami ekin maydonlari 36,9%dan 47,7%ga ortdi. Paxta etishtirish 37,9%dan 51,7%ga, bug'doy 35,8%dan 46,2%ga ortdi. Ekspertlar xulosasiga ko'ra, shirkat xo'jaliklariga qaraganda fermer xo'jaliklarida paxta va bug'doy yetishtirish unumdorligi yuqori bo'lgan, ya'ni 16,2% ko'p yetishtirganlar. 2004 yilda shirkat xo'jaliklarida bir tonna paxtaning o'rtacha tannarxi 400 ming so'm bo'lsa, fermer xo'jaliklarida 230 ming so'mni tashkil etdi. Mos ravishda bug'doyning tannarxi 100 ming so'm va 70-80 ming so'mni tashkil etdi.

[12] O'zbekiston Respublikasi Davlat statistika qo'mitasi ma'lumotlari.

Respublikada agrar islohotlarni amalga oshirishning barcha bosqichlarida xo'jalik yuritish mexanizmini takomillashtirishga ham katta ahamiyat berildi.

Bunga dastlab umumdavlat ehtiyojlari uchun etkazib berilayotgan mahsulotlarga oqilona xarid narxlarini belgilash. keyinchalik mahsulotlarning ko'pchilik turlariga davlat buyurtmasini asta-sekin bekor qilish (1995 yildan faqat paxta va donga davlat buyurtmasi saqlanib qoldi) hamda qishloq xo'jalik korxonalarini qo'llab-quvvatlash (soliqlardan ozod qilish. kreditlarni qaytarish muddatini cho'zish va boshqalar) orqali erishildi.

2004 yilda «O'zqishloqmash-xolding» kompaniyasi tomonidan qishloq xo'jaligi ishlab chiqaruvchilariga 2959 ta traktor, 1161 ta tirkama (prisep), 188 ta turli omochlar, 985 ta paxta ekish moslamalari, 80 ta bug'doy ekish moslamalari, 1239 ta kultivatorlar, 185 ta o'rish mashinalari, 789 ta paxtani dorilash moslamalari yetkazib berildi. 2003 yilga nisbatan paxta seyalkalarini yetkazib berish 6,9 marotaba, paxta kultivatorlari 3,1 marta, tirkamalar 1,7 marta, traktorlar 1,1 marta, bug'doy ekish moslamalari 1,3 marta ortdi.

Erishilgan yutuqlar bilan bir qatorda qishloq xo'jaligida islohotlarni chuqurlashtirish jarayoniga to'siq bo'luvchi muammolar ham mavjud. Fermer xo'jaliklarini tashkil etish mexanizmini, shartnoma munosabatlarini takomillashtirish, bank-moliya tizimini isloh qilish, qishloq joylarda qishloq xo'jaligi mahsulotlarini ishlab chiqaruvchilarga xizmat ko'rsatuvchi infratuzilmani shakllantirish shular jumlasiga kiradi.[9]

Hozirgi davrda agrar islohotni tubdan hal etishni taqozo qilayotgan g'oyat muhim yo'nalish – qishloq xo'jaligida band bo'lgan ortiqcha ishchi kuchini bo'shatib olish va ularni iqtisodiyotning boshqa tarmoqlariga (sanoat, xizmat ko'rsatish sohalariga) jalb etishdan iboratdir. Bunda qishloq joylarda faoliyat shaklini tez o'zgartira oluvchi, zamonaviy texnologiyaga ega bo'lgan, qishloq xo'jalik xom ashyosini

---

[9] O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh, 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 52-bet.

qayta ishlaydigan, kasanachilik va xalq hunarmandchiligiga asoslangan kichik korxonalarni ochish ustuvor vazifa hisoblanadi.

Qishloq xo'jaligida ishlab chiqarish va ijtimoiy infratuzilmani jadal rivojlantirish – agrar islohotning hozirgi kundagi ustuvor yo'nalishidir.

Bu yo'nalishda kommunal va injenerlik tizimlarining keng tarmog'ini yaratish, servis va maishiy xizmat tarmog'ini shakllantirish muhim vazifa hisoblanadi.

Shu vazifani bajarish yo'lida keyingi yillarda ham qishloq ijtimoiy infratuzilmasini rivojlantirish hamda qishloq aholisini ichimlik suvi va tabiiy gaz bilan ta'minlash dasturini amalga oshirish ishlari davom ettirildi. Qishloqlarda 1965 km suv quvurlari tarmog'i ishga tushirildi, 4844 km gaz tarmoqlari qurildi. Mablag' bilan ta'minlanadigan barcha manbalar hisobidan 2000 yilda umumiy maydoni 6,97 mln. kv.m uy-joy binolari foydalanishga topshirildi.

Yuqorida tilga olingan agrar islohotlarni amalga oshirish va uni yanada chuqurlashtirishning barcha yo'nalishlari respublikaning xususiyatlari va bozor iqtisodiyotiga o'tish talablaridan kelib chiqadi.

## Xulosalar

1. Qishloq xo'jaligida ishlab chiqarish ko'p jihatdan yer bilan bog'liq, shuning uchun ham yerga egalik qilish, tasarruf etish va undan foydalanish bilan bog'liq bo'lgan munosabatlar agrar munosabatlar deyiladi.

2. Agrar munosabatlarning asosini renta munosabatlari tashkil qiladi. Yer egasi va uni ijaraga olib foydalanuvchi (tadbirkor) o'rtasida mazkur yerdan olinadigan foydani taqsimlash borasidagi munosabatlar renta munosabatlari deyiladi. Yer rentasi yer egaligini iqtisodiy jihatdan amalga oshirish (realizasiya qilish)ning shaklidir.

3. Hozirgi paytda turli mamlakatlarda mavjud renta vujudga kelish sabablari va shart-sharoitlariga qarab quyidagi turlarga

ajratiladi: absolyut yer rentasi, differensial (tabaqalashgan) renta I va II, monopol renta, qazilma boyliklar, qurilishlar joylashgan yerlardan olinadigan renta.

4. Agrosanoat integrasiyasi – qishloq xo'jaligi bilan unga xizmat qiluvchi va mahsulotni iste'molchiga yetkazib beruvchi tutash tarmoqlar o'rtasida ishlab chiqarish aloqalarining rivojlanishi hamda ularning uzviy birikish jarayonidir.

5. Agrosanoat majmuasi (ASM) – bu qishloq xo'jalik mahsulotlari yetishtirish, uni saqlash, qayta ishlash va iste'molchilarga yetkazib berish bilan shug'ullanuvchi xalq xo'jalik tarmoqlaridir. ASM to'rtta sohani o'z ichiga oladi. Birinchi soha - qishloq xo'jaligiga ishlab chiqarish vositalari yetkazib beradigan sanoat tarmoqlari, shuningdek, qishloq xo'jaligiga ishlab chiqarish texnika xizmati ko'rsatish bilan band bo'lgan tarmoqlar; ikkinchi soha – qishloq xo'jaligining o'zi; uchinchi soha – qishloq xo'jaligi mahsulotlarini iste'molchiga yetkazib berishni ta'minlaydigan tarmoqlar (tayyorlash, qayta ishlash, saqlash, tashish, sotish); to'rtinchi soha - odamlar hayoti va faoliyatining umumiy sharoitlarini ta'minlaydigan infratuzilma (yo'l-transport xo'jaligi, aloqa, moddiy-texnika xizmati, mahsulotni saqlash tizimi, ombor va tara xo'jaligi).

6. Tadbirkorlik faoliyatining qishloq xo'jalik sohalaridagi shakli agrobiznes ko'rinishida namoyon bo'ladi. Agrobiznes tushunchasiga qishloq xo'jaligi bilan bog'liq bo'lgan faoliyat bilan shug'ullanuvchi biznes turlari ham kiritiladi. Bu qishloq xo'jaligiga texnikaviy, ta'mirlash xizmat ko'rsatish, uning mahsulotlarini qayta ishlash va iste'molchilarga yetkazib berish bilan bog'liq bo'lgan tadbirkorlik faoliyatidir. Agrobiznes faoliyatining maqsadi iste'mol bozorini yetarli miqdorda sifatli qishloq xo'jalik mahsulotlari, sanoatni esa xom ashyo bilan uzluksiz ta'minlash orqali foyda ko'rishdan iborat.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Agrar munosabatlar – yerga egalik qilish, tasarruf etish, undan foydalanish va ishlab chiqarish natijalarini o'zlashtirish jarayonida vujudga keladigan munosabatlar.

Renta munosabatlari – yerdan foydalanish natijasida vujudga keladigan qo'shimcha sof daromadni taqsimlash va o'zlashtirish bilan bog'liqlikda vujudga keladigan munosabatlar.

Differensial renta – yer uchastkalarining unumdorligidagi va joylashgan joyidagi farqlar natijasida vujudga keladigan qo'shimcha sof daromad.

Differensial renta I – yerlarning tabiiy unumdorligi farqlar natijasida vujudga keladigan qo'shimcha sof daromad.

Differensial renta II – yerlarning iqtisodiy unumdorligini oshirish natijasida vujudga keladigan qo'shimcha sof daromad.

Absolyut renta – qishloq xo'jaligida yerga bo'lgan xususiy mulkchilik monopoliyasi natijasida vujudga kelib, hamma turdagi: yaxshi, o'rtacha va yomon yerlardan olinadigan renta.

Monopol renta – alohida tabiiy sharoitga ega bo'lgan, noyob qishloq xo'jalik mahsulotlari etishtiriladigan yerlardan olinadigan renta.

Undirma sanoatda renta – foydali qazilma konlarining joylashishi (yer yuzasiga nisbatan) va ularning boyligi jihatdan farqlar natijasida vujudga keladi.

Agrosanoat majmuasi – qishloq xo'jalik mahsulotlarini etishtirish, uni saqlash, qayta ishlash va iste'molchilarga etkazib berish bilan bog'liq xo'jalik tarmoqlarining birligi.

Ishlab chiqarish infratuzilmasi – bevosita qishloq xo'jalik ishlab chiqarishiga xizmat ko'rsatuvchi sohalar.

Ijtimoiy infratuzilma – odamlar yashash va turmush faoliyatining umumiy sharoitlarini ta'minlaydigan sohalar.

Agrosanoat integrasiyasi – qishloq xo'jaligi bilan unga xizmat qiluvchi va mahsulotni iste'molchiga etkazib beruvchi tutash tarmoqlar o'rtasida ishlab chiqarish aloqalarining rivojlanishi hamda ularning uzviy birikish jarayonidir.

Agrobiznes – tadbirkorlik faoliyatining qishloq xo'jaligi va u bilan bog'liq sohalardagi namoyon bo'lish shakli.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Agrar munosabatlarning mazmunini, iqtisodiy munosabatlarda tutgan o'rnini va xususiyatlarini ko'rsatib bering.
2. «Yerga egalik» va «yerdan foydalanish» tushunchalarini izohlang.
3. Yer rentasi nazariyalarining umumiy tomonlari va tub farqlarini ko'rsatib bering. Yer rentasining asl mazmunini tushuntiring.
4. Differensial (I va II) va absolyut rentaning hosil bo'lish shart-sharoitlari, manbalari va taqsimlanishini tushuntirib bering.
5. Monopol renta nima? Qazib oluvchi va undirma sanoatda renta qanday hosil bo'ladi?
6. «Ijara haqi» va «yer rentasi» ning farqlarini izohlang.
7. Agrobiznesning iqtisodiy mohiyatini tushuntiring va uning asosiy turlariga tavsif bering.
8. Agrosanoat majmuasi va agrosanoat integrasiyasi tushunchalari iqtisodiy mazmuniga o'z fikringizni bildiring.

# III B O‘ L I M

# MILLIY IQTISODIYOT (MAKROIQTISODIYOT)NING AMAL QILISh VA RIVOJLANISh QONUNIYATLARI

## XIV BOB. MILLIY IQTISODIYOT VA UNING MAKROIQTISODIY O‘LChAMLARI. YALPI MILLIY MAHSULOT VA UNING HARAKAT ShAKLLARI

Mazkur bobdan boshlab iqtisodiy munosabatlar makroiqtisodiy darajada tahlil qilinadi. Dastlab milliy iqtisodiyot va uning makroiqtisodiy ko‘rsatkichlariga tavsif beriladi. Milliy ishlab chiqarishning natijasi hisoblangan ijtimoiy mahsulot, yalpi milliy mahsulot, ularning harakat shakllari va tarkibiy qismlarining iqtisodiy mazmuni yoritiladi. Milliy hisoblar tizimi hamda uning asosiy ko‘rsatkichlarini hisoblash usullari bayon etiladi.

### 1-§. Milliy iqtisodiyotning qaror topishi va uning makroiqtisodiy ko‘rsatkichlari

Hammaga ma’lumki, o‘tmishda O‘zbekiston iqtisodiyoti sobiq sovet ittifoqi iqtisodiyotining tarkibiy qismi hisoblanib, uni mustaqil milliy iqtisodiyot deb bo‘lmas edi. Bizga bir yoqlama rivojlangan paxta yakkahokimligiga, xom ashyo ishlab chiqarishga va boy mineral xom ashyo resurslaridan nazoratsiz, ayovsiz foydalanish asosiga qurilgan, yonilg‘i, g‘alla va boshqa ko‘pgina ishlab chiqarish vositalari, iste’mol tovarlarining ta’minlanishi bo‘yicha markazga qaram bo‘lgan iqtisodiyot meros bo‘lib qolgan edi. Mamlakatimiz Prezidenti I.A.Karimov qisqa qilib aytganlaridek, «O‘zbekiston bir

yoqlama iqtisodiyotga — markazga butunlay qaram, izdan chiqqan iqtisodiyotga ega bo'lgan»[1] mamlakat edi.

1991 yil sentyabridan buyon o'tgan qisqa davr mobaynida iqtisodiy mustaqillikni qo'lga kiritib, mamlakatimiz hududidagi barcha tabiiy, mineral xom ashyo boyliklardan, butun iqtisodiy resurslar va quvvatlardan o'z xalqimiz va uning kelajagi manfaatlari yo'lida foydalanish imkoniyatiga ega bo'ldik.[1]

Yangi energetika, mashinasozlik va boshqa sanoat tarmoqlarining vujudga kelishi, ko'plab yirik inshootlar, korxonalar, zavod va fabrikalar qurilganligi, yonilg'i va g'alla mustaqilligiga erishilganligi iqtisodiyotdagi tarkibiy o'zgarishlar, izchil o'sish sur'atlari milliy mustaqil iqtisodiyotni mustahkamlash sari harakat natijalaridir.

Shunday qilib, O'zbekistonda bozor munosabatlariga asoslangan yangi, mustaqil rivojlanayotgan, o'z xalqi, millati manfaatlariga xizmat qiladigan milliy iqtisodiyot shakllanib bormoqda.

Milliy iqtisodiyot ko'plab o'zaro bog'liq iqtisodiy unsurlardan iborat bo'lgan murakkab iqtisodiy tizimni namoyon etadi. Mazkur unsurlar o'rtasidagi amalda tarkib topgan munosabatlarning butun majmui iqtisodiyotning tarkibiy tuzilmasini tavsiflab beradi.

**Milliy iqtisodiyot** – barcha tarmoqlar va sohalarni, mikro- va makrodarajadagi iqtisodiyotlarni, funksional iqtisodiyotni, ko'plab infratuzilmalarni o'z ichiga olgan yaxlit iqtisodiyotdir. Milliy xo'jalikning tarkib topgan tuzilishi ijtimoiy mehnat taqsimoti rivojining natijasi hisoblanadi.

Makroiqtisodiyot, milliy iqtisodiyot, xalq xo'jaligi, yaxlit tarzdagi mamlakat iqtisodiyoti — bular bir-biriga ayniy tushunchalar bo'lib, ma'lum hududiy chegaralarda tarixan tarkib topgan ijtimoiy takror ishlab chiqarish tizimini tavsiflaydilar. Milliy iqtisodiyot uni jahon hamjamiyatidagi boshqa mamlakatlardan ajratib turuvchi tarixiy, tabiiy-

---

[1] Qarang: I.A. Karimov. O'zbekiston XXI asrga intilmoqda. T.: «O'zbekiston», 1999, 6-bet.

[1] O'sha joyda. 8-bet.

geografik, siyosiy va ijtimoiy-iqtisodiy xususiyatlarni o'zida namoyon etadi.

Makroiqtisodiy jihatdan qaralganda milliy iqtisodiyotning tarkibiy tuzilishi mamlakatda mavjud bo'lgan ishlab chiqarish resurslari; ularning ijtimoiy mehnat taqsimoti asosida ajralib chiqqan iqtisodiy subyektlar o'rtasidagi taqsimot hajmi; mazkur subyektlar ishlab chiqarish hajmlari, milliy mahsulotni ishlab chiqarish, taqsimlash, ayirboshlash va iste'mol qilish jarayonlarida shakllanuvchi tarkibiy qismlari o'rtasidagi munosabat sifatida namoyon bo'ladi. Milliy iqtisodiyotning tarkibiy tuzilishini sodda ko'rinishda quyidagi 1-chizma orqali tasvirlash mumkin.




**1-chizma. Milliy iqtisodiyotning tarkibiy tuzilishi.**

Milliy iqtisodiyot me'yorida faoliyat qilish va barqaror o'sishi uchun barcha tarmoq va ishlab chiqarish sohalarining o'zaro bog'liqligi va muvozanatli rivojlanishi talab qilinadi. Milliy iqtisodiyot tarkibiy tuzilmasining shakllanishida quyidagi omillar ta'sir ko'rsatadi: mavjud bozor kon'yunkturasi, bozorlar sig'imi va monopollashuv darajasi, mamlakatning xalqaro mehnat taqsimotidagi ishtiroki, ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish darajasi, fan-texnika taraqqiyotining miqyoslari, tavsifi va rivojlanish sur'atlari, ishlab chiqarish resurslarining sifati, hududlarning yer maydonlari va infratuzilma obyektlari bilan ta'minlanganligi, ekologiya holati.

Milliy iqtisodiyotda ishlab chiqarish, xizmat ko'rsatish hajmi va ularning o'sishi bir qator ko'rsatkichlar tizimi orqali, mikro- va makroiqtisodiy darajada aniqlanib, tahlil qilinadi. **Makroiqtisodiyot** – bu mamlakat miqyosida moddiy ishlab chiqarish va nomoddiy sohalarini bir butun qilib birlashtirgan milliy va jahon xo'jaligi darajasidagi iqtisodiyotdir. Makroiqtisodiyot o'z ichiga iqtisodiyotning moddiy va nomoddiy ishlab chiqarish hamda xizmat ko'rsatish sohalarini oladi.

Xo'jalik yurituvchi subyektlarning makrodarajadagi o'zaro aloqasi jamiyatdagi mehnat taqsimoti bilan shartlangan obyektiv jihatdan zarur jarayon hisoblanadi. Bu jarayon xo'jalik yurituvchi subyektlar iqtisodiy manfaatlarining harakati shaklida maydonga tushadi.

Milliy iqtisodiyotning asosiy funksional ahamiyati mamlakat barcha aholisining doimiy ravishda o'sib boruvchi ijtimoiy-iqtisodiy ehtiyojlarini qondirishda namoyon bo'ladi. Milliy iqtisodiyotning mazkur asosiy muammosi naqadar samarali hal etilayotgani makroiqtisodiy tahlil yordamida aniqlanadi. Bunda makroiqtisodiy jarayonlarning subyektlari bo'lib alohida xo'jalik yurituvchi subyektlar (ishchi, tadbirkor, boshqaruvchi va boshqalar) emas, balki ularning nisbatan kengroq toifalari – aholi, mehnat resurslari, band bo'lgan ishchi kuchi, ishsizlar va boshqalar hisoblanadi.

Makroiqtisodiy tahlilning maqsadi – takror ishlab chiqarish jarayonini ob'ektiv ravishda aks ettiruvchi ko'rsatkichlardan foydalanish asosida mamlakat ijtimoiy-iqtisodiy rivojlanishida vujudga kelgan holatlarni ochib berishdan iborat. Bu maqsadga erishishning muhim shartlari sifatida quyidagilarni ko'rsatish mumkin:

1) asosiy makroiqtisodiy ko'rsatkichlarning holati va harakatini obyektiv aks ettiruvchi statistik ma'lumotlarning mavjudligi;

2) mamlakat iqtisodiyotini tahlil qilishda keng miqyosda va tarixiy jihatdan yondoshuv;

3) iqtisodiy tizim salohiyatini haqqoniy ravishda baholamasdan hamda iqtisodiy qonunlarning obyektiv amal

qilishini bilmasdan turib mamlakat iqtisodiyotiga aralashuv salbiy holatlarni keltirib chiqarishini anglash;

4) makroiqtisodiy nazariya muayyan mamlakatlarning iqtisodiyotini obyektiv ravishda tadqiq etish asosida yaratilishini hamda undan boshqa mamlakatlar amaliyotida o'ta ehtiyotkorlik bilan foydalanish mumkinligini tushunish;

5) ishlab chiqarishni mamlakat barcha aholisining daromadlari va iste'moli darajasini o'stirishga yo'naltirish;

6) aholi daromadlari, siyosiy va ijtimoiy barqarorlik o'sishining yagona manbai bo'lib mamlakatning barcha aholisini ish joylari hamda daromadlarning oshishi bilan tá'minlovchi milliy ishlab chiqarishning barqaror va samarali o'sishi ekanligini tushunish.

Ko'pgina mikroiqtisodiy ko'rsatkichlar yordamida korxonalar faoliyatiga baho berilib, ular faoliyatining rivojlanish tamoyillari aniqlansa, makroiqtisodiy ko'rsatkichlar orqali butun iqtisodiyotning holati, uning o'sishi yoki pasayishi tahlil qilinib, xulosa chiqariladi. Ular yordamida davlat o'z iqtisodiy siyosatini belgilaydi. Bu tizimga kiruvchi turli xil ko'rsatkichlar, **birinchidan,** bizga ma'lum vaqt oralig'idagi ishlab chiqarish hajmini hisoblash va milliy iqtisodiyotning faoliyat yuritishiga bevosita ta'sir qiluvchi omillarni aniqlash imkonini beradi. **Ikkinchidan,** makroiqtisodiy ko'rsatkichlar tizimi, milliy mahsulot harakatining barcha bosqichlarida, ya'ni ishlab chiqarish, ayirboshlash, taqsimlash, qayta taqsimlash va natijada foydalanish bosqichlarida ko'rgazmali shaklda aks ettirish imkonini beradi.

Nihoyat, **uchinchidan,** mazkur ko'rsatkichlar tizimi mavjud resurslar va ulardan foydalanishning mos kelishi kuzatilganda, mamlakatdagi umumiy iqtisodiy muvozanatlik holatini aks ettiradi.

Butun milliy iqtisodiyotning holatini tavsiflovchi muhim makroiqtisodiy ko'rsatkichlar – yalpi milliy mahsulot (YaMM), yalpi ichki mahsulot (YaIM), sof milliy mahsulot (SMM), milliy daromad (MD), ishchi kuchi bandligi, ishsizlik, inflyasiya va boshqa shu kabilar hisoblanadi.

Bu ko'rsatkichlar moddiy ishlab chiqarish va nomoddiy xizmat ko'rsatish sohalaridagi barcha xo'jaliklar iqtisodiy faoliyatining umumiy va pirovard natijalarini qamrab oladi.

## 2-§. Milliy mahsulotning mazmuni, tarkibiy qismlari va harakat shakllari

Jamiyat a'zolarining ehtiyojlari muntazam ravishda yangilanib, miqdoran ko'payib va sifat jihatidan takomillashib borar ekan, bu ehtiyojlarni qondirishga qaratilgan ishlab chiqarish jarayoni ham to'xtovsiz yangilanib, takroran amalga oshib turadi. Jamiyat miqyosidagi ishlab chiqarishni bir zumga ham to'xtatib bo'lmaydi, chunki u bir-birlari bilan o'zaro bog'lanib ketgan turli ishlab chiqarish jarayonlari o'rtasidagi aloqalarning uzilishiga, pirovardida esa ishlab chiqarish hajmining keskin kamayib ketishiga va jamiyat a'zolari ehtiyojlarining qondirilmay qolishiga olib kelishi mumkin.

Jamiyat miqyosidagi ishlab chiqarish jarayonlarining muntazam ravishda yangilanib va takroran amalga oshirilib turilishi **ijtimoiy takror ishlab chiqarish** deyiladi.

Ijtimoiy takror ishlab chiqarish ikki ko'rinishda amalga oshirilishi mumkin: oddiy va kengaytirilgan takror ishlab chiqarish.

**Oddiy takror ishlab chiqarish** – bu ishlab chiqarish miqyoslarining o'zgarmagan holda takrorlanishini ifodalaydi. Odatda, bunday ishlab chiqarish ko'proq faqat o'z ichki ehtiyojlarini qondirishga yo'naltirilgan an'anaviy iqtisodiyot sharoitidagi xo'jalik yurituvchi subyektlar uchun xos bo'lgan.

**Kengaytirilgan takror ishlab chiqarish** – bu ishlab chiqarish miqyoslarini muntazam ravishda oshirib borishga asoslangan holdagi takrorlanishidir. Bu turdagi ishlab chiqarish barcha rivojlangan mamlakatlar iqtisodiyotining asosini tashkil etadi.

Ijtimoiy takror ishlab chiqarish natijasida mamlakat miqyosida **milliy mahsulot** yaratiladi. Milliy mahsulot barcha moddiy va nomoddiy ne'matlar hamda xizmatlarni o'z ichiga olib, uning hajmi iqtisodiyot taraqqiyotida ahamiyatli o'rin

tutadi. Shunga ko'ra, milliy mahsulot hajmini aniqlash, uning tarkibi va harakat shakllarini o'rganish doimiy ravishda iqtisodiyot nazariyasi fanining asosiy muammolaridan biri bo'lib hisoblanadi. Milliy mahsulot turli davrlarda turli malakatlarda turlicha atalib, turlicha hisobga olinishi mumkin. Masalan, sobiq ittifoqdosh respublikalar, shu jumladan bizning respublikamizda ham oldingi davrda mamlakat bo'yicha ishlab chiqarishda vujudga keltirilgan mahsulotlar yig'indisi **jami ijtimoiy mahsulot** deb atalgan. Jami ijtimoiy mahsulot ko'rsatkichida yil mobaynida yaratilgan moddiy ne'matlar yig'indisi hisobga olingan, unda xizmat ko'rsatish sohalarida vujudga keltirilgan ma'naviy ne'matlar va xizmatlar qiymati aks etmagan. Lekin bir ishlab chiqarish sohasidan chiqqan xom ashyo, materiallar, yonilg'i va energiyalarning qiymati boshqa sohalarda ishlatilib, bir necha bor takror-takror hisobga olinib, mahsulotning hajmi sun'iy ravishda oshirib ko'rsatilgan, iste'molga borib tushadigan tayyor mahsulot esa undan bir necha barobar kam bo'lgan.

Mana shu takror hisoblashlarga barham berish uchun boshqa qator mamlakatlar bilan birgalikda bizning mamlakatda ham hozir milliy hisoblar tizimiga o'tilib, endi mamlakatda vujudga keltirilgan milliy mahsulot, ya'ni tovarlar va xizmatlar yig'indisi yalpi ichki mahsulot deb atala boshlandi. **Yalpi ichki mahsulot** – bu ma'lum vaqt davomida, masalan, bir yilda yaratilgan va bevosita iste'molchilarga borib yetadigan barcha tayyor mahsulot va ko'rsatilgan xizmatlarning bozor narxidagi qiymati. Yalpi ichki mahsulot moddiy ne'matlar ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish sohalari yillik faoliyatining umumiy samarasi bo'lib hisoblanadi.

Oldingi davrlarda ko'pgina mamlakatlarda, hozir ham ayrim mamlakatlarda milliy mahsulot yalpi milliy mahsulot deb atalib, shu shakldа hisobga olingan. Yalpi milliy mahsulot bilan yalpi ichki mahsulotning farqi shundaki, yalpi milliy mahsulotga har bir mamlakat ichidagi va boshqa turli mamlakatlardagi korxonalarida va qo'shma korxonalarida vujudga keltirilgan mahsulotlar (shu mamlakat hissasiga to'g'ri

keladigan qismi) hisobga olinadi. Boshqa mamlakatlar yoki fuqarolar tomonidan mazkur mamlakat hududida qurilgan korxonalar mahsuloti, qo'shma korxonalardagi mahsulotda ularning hissasi hisobga olinmaydi. Yalpi ichki mahsulotda esa mamlakat hududida ishlab chiqarilgan hamma mahsulot va xizmatlar (boshqa mamlakatlar korxonalari, qo'shma korxonalarda yaratilgan hamma tovar va xizmatlar qo'shilib) hisobga olinadi.

YaMM ko'rsatkichiga sof eksport (eksport va import o'rtasidagi farq) kiradi. Ammo turli mamlakatlarda tashqi savdo faoliyatining salmog'i keskin farqlanadi. Shu sababli milliy iqtisodiyot rivojlanish darajasini taqqoslash uchun **yalpi ichki mahsulot (YaIM)** ko'rsatkichidan foydalaniladi. Yalpi ichki mahsulot umumlashtiruvchi iqtisodiy ko'rsatkich bo'lib, u faqat mazkur mamlakat ishlab chiqarish omillaridan foydalangan holda mamlakat ichida yaratilgan tovar va xizmatlar jami qiymatining bozor narxlaridagi ifodasini namoyon etadi. U barcha ishlab chiqaruvchilar tomonidan qo'shilgan qiymatlar yig'indisi sifatida namoyon bo'ladi.

Yalpi ichki mahsulot xuddi yalpi milliy mahsulot kabi hisoblanadi, biroq undan xorijiy mamlakatlar bilan hisob-kitoblar qoldig'iga teng bo'lgan miqdorga farq qiladi. Ya'ni YaIM ko'rsatkichiga mazkur mamlakatning chet ellardagi ishlab chiqarish omillaridan keluvchi tushumlari (omillar bo'yicha daromadlari) hamda mazkur mamlakatda xorijiy investorlar tomonidan olingan omillar bo'yicha daromadlar o'rtasidagi farqni qo'shilsa YaMM ko'rsatkichi hosil bo'ladi.

YaMM va YaIM o'rtasidagi farq quyidagilar orqali namoyon bo'ladi:

YaIM hududiy jihatdan hisoblanadi. Bu, milliy mansubligidan qat'i nazar, muayyan mamlakat hududida joylashgan korxonalar tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulot va ko'rsatilgan xizmatlarning jami qiymatidir.

YaMM — bu o'z mamlakati yoki xorijda joylashuvidan qat'i nazar, milliy korxonalar tomonidan yaratilgan mahsulot va xizmatlar umumiy hajmining jami qiymati.

YaMM va YalMning o'zaro farqini quyidagi chizma orqali yaqqolroq ifodalash mumkin (2-chizma).




**2-chizma. YaMM va YaIM o'rtasidagi tarkibiy nisbatlar.**

Demak, chizmadan ko'rinadiki, mamlakat YaMM 13 trln. so'mni ($M_2$ va $M_3$ shartli raqamlar yig'indisi), YalM esa 12 trln. so'mni ($M_2$ va $M_1$ shartli raqamlar yig'indisi) tashkil etadi.

YaMM va YalM o'rtasidagi farq u qadar ahamiyatli emas. Bu farq rivojlangan mamlakatlarda YalMning 1%ni tashkil etadi. BMT statistika xizmati asosiy ko'rsatkich sifatida YalMdan foydalanishni tavsiya etadi. Yaqin vaqtlarga qadar AQSh va Yaponiyada YaMM ko'rsatkichi qo'llanilar edi, endilikda bu mamlakatlar ham YalM ko'rsatkichini qo'llay boshladilar.

Hozirgi paytda O'zbekistonda yalpi ichki mahsulot ko'rsatkichi hisobga olinmoqda. Shuning uchun biz bundan keyingi o'rinlarda yalpi ichki mahsulot to'g'risida so'z yuritamiz.

Jami ijtimoiy mahsulot bilan yalpi ichki mahsulot o'rtasidagi farqni aniq tushunish uchun 1-jadval ma'lumotlaridan foydalanamiz.

1-jadval

**Ishlab chiqarilgan milliy mahsulotning tuzilishi (shartli raqamlar misolida)**

| Izchil tarmoqlar | Xom ashyo, yonilg'i, materiallar | Qo'shilgan qiymat | | | | Yalpi ichki mahsulot | Jami ijtimoiy mahsulot |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Amortizasiya | Ish haqi | To'langan soliqlar va to'lovlar | Foyda | | |
| | Iste'mol qilingan ishlab chiqarish vositalari qiymati (s) | | Zaruriy mahsulot (v) | Qo'shimcha mahsulot (m) | | | |
| Paxta ishlab chiqarish | 40 | 30 | 30 | 20 | 20 | 100 | 140 |
| Paxtani qayta ishlash | 140 | 40 | 50 | 25 | 30 | 145 | 285 |
| To'qimachilik | 285 | 50 | 60 | 30 | 40 | 180 | 465 |
| Tikuvchilik | 465 | 45 | 50 | 35 | 30 | 160 | 625 |
| Jami | 930 | 165 | 190 | 110 | 120 | 585 | 1515 |
| | s=1095 | | v=190 | m=230 | | 585 | 1515 |

Bundan ko'rinib turibdiki, jami ijtimoiy mahsulot 1515 birlikni, yalpi ichki mahsulot esa 585 birlikni tashkil etadi.

Lekin bu yerda shuni aytish lozimki, mamlakat miqyosida takror hisobga yo'l qo'ymaslik uchun yalpi ichki mahsulotlarni hisoblashda sotib olingan xom ashyo, yonilg'i va materiallar qiymati hisobga olinmaydi, faqat qo'shilgan qiymat hisobga olinadi, ularning yig'indisi esa yalpi ichki mahsulot hajmini ko'rsatadi. Ammo har bir korxona va tarmoq uchun sotilgan tovar mahsuloti yalpi ichki mahsulotdan emas, balki jami yaratilgan ijtimoiy mahsulotdan iboratdir. Masalan, paxtani qayta ishlash korxonasi ishlab chiqargan va sotgan mahsulot 285 birlikni, yalpi ichki mahsulot hisobiga kiradigan qo'shilgan qiymat esa 145 birlikni tashkil etadi. Sotilgan 285 birlik mahsulotning 140 birligi xom ashyo, yonilg'i va materiallarni sotib olish uchun ishlatiladi. Shuning uchun biz bu bobda korxonalar va tarmoqlar yaratgan yillik milliy mahsulot haqida gapirganda ko'proq jami ijtimoiy mahsulotni nazarda tutamiz.

Demak, YaIM milliy iqtisodiyotda yil davomida ishlab chiqarilgan barcha pirovard mahsulot (xizmat)larning bozor

narxlaridagi summasi. Biz bilamizki, joriy yilda ishlab chiqilgan barcha mahsulotlar sotilmasligi mumkin, ularning bir qismi zaxiralarni to'ldiradi. Ya'ni YaIM hajmini hisoblab topishda zaxiralarning har qanday o'sishi hisobga olinishi zarur, chunki YaIM yordamida joriy yildagi barcha mahsulotlar (sotilgan va sotilmagan) hisobga olinadi.

Milliy ishlab chiqarishning yalpi hajmini to'g'ri hisoblab chiqish uchun, mazkur yilda ishlab chiqarilgan barcha mahsulot va xizmatlar bir marta hisobga olinishi zarur. YaIM hajmini topishda sotilgan va qayta sotilgan mahsulotlarni ko'p marta hisobga olishlarni bartaraf qilish uchun, iqtisodiyotning barcha tarmoqlarida yaratilgan qo'shilgan qiymatlar yig'indisi olinadi.

**Qo'shilgan qiymat** – bu korxona tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulot qiymatidan mol yetkazib beruvchilardan sotib olingan va iste'mol qilingan xomashyo va materiallar, yonilg'i-moylash materiallari, energiya va boshqa inventarlar qiymati chiqarib tashlangandan keyin qolgan qismining bozor qiymati.

Boshqacha aytganda, qo'shilgan qiymat – bu korxona yalpi mahsulotidan yoki ishlab chiqargan mahsulotining bozor narxidan (amortizatsiya ajratmasidan tashqari) joriy moddiy xarajatlar chiqarib tashlangan miqdoriga teng.

YaIM yopdamida milliy iqtisodiyotda tovar va xizmatlap ishlab chiqarish yillik hajmini hisoblashga harakat qilinadi.

YaIM yil davomida ishlab chiqarilgan barcha pirovard tovarlap va xizmatlarning bozor narxidagi summasi bo'lganligi uchun tovarning o'zi, uning nafliligi ko'paymagan holda narxlar oshishi evaziga uning hajmi oshib ketishi mumkin. Narx ishlab chiqarish umumiy hajmining hap xil elementlarini yagona umumiy asosga keltirishning eng keng tarqalgan ko'rsatkichi sifatida foydalaniladi. Shuning uchun yalpi milliy mahsulotga baho berishda nominal va real milliy mahsulot hisobga olinadi. Joriy bozor narxlarida hisoblangan milliy mahsulot **nominal milliy mahsulot**, o'zgarmas, qiyosiy narxlarda hisoblangan milliy mahsulot esa **real milliy mahsulot** deb yuritiladi. Har xil yillarda ishlab chiqarilgan YaIM qiymatini faqat narx o'zgarmagan taqdirda o'zaro taqqoslash

mumkin bo'ladi. Bundan tashqari narx darajasi bizga iqtisodiyotda inflyatsiya (narx darajasining o'sishi) yoki deflyatsiya (narx darajasining kamayishi) o'rin tutganligini va uning miqyosi qandayligini bilish imkonini beradi.

Narx darajasi indeks shaklida ifodalanadi. **Narx indeksi** joriy yildagi ma'lum guruh tovaplap va xizmatlap to'plami narxlapi summasini, xuddi shunday tovarlar va xizmatlar miqdorining bazis davrdagi narxlari summasiga taqqoslash orqali hisoblanadi. Taqqoslashning boshlang'ich davri «bazis yil» deyiladi. Agar aytilganlarni formula shakliga keltirsak, u quyidagi ko'rinishni oladi:

$$Narx\ indeksi = \frac{joriy\ yildagi\ iste'mol\ tovarlari\ narxi}{bazis\ yildagi\ iste'mol\ tovarlari\ narxi}.$$

Amaliyotda qator har xil tovar va xizmatlar to'plami yoki iste'mol savatining narx indekci hisoblanadi. G'arb mamlakatlari va xususan AQShda bu indekslar ichida eng keng qo'llaniladigani iste'mol narxlapi indeksi hisoblanadi. Uning yordamida tipik shahar aholisi sotib oladigan, iste'mol tovar va xizmatlarining 300 turini o'z ichiga oluvchi bozor savatining qayd qilingan narxlari hisoblanadi. Ammo narxning umumiy darajasini hisoblash uchun YaIM narx indeksidan foydalaniladi. YaIM narx indeksi ancha keng tushuncha bo'lib, u o'z ichiga nafaqat iste'mol tovarlari, balki investitsion tovarlar, davlat tomonidan sotib olinadigan hamda xalqaro bozorda sotilgan va sotib olingan tovarlar va xizmatlar narxlarini ham oladi. YaIM narx indeksi nominal YaIMni real YaIMga aylantirib hisoblash imkoniyatini beradi.

Nominal YaIM shu mahsulot ishlab chiqarilgan davrda amal qilib turgan narxlarda ifodalangan ishlab chiqarish hajmini bildiradi.

Ma'lum yil uchun YaIM narx indeksini qanday qilib hisoblash mumkinligini ko'rsatuvchi oddiy shartli misol keltiramiz. 2003 yil YaIM qiymati 9837,8 mlrd. so'mni tashkil qilgan. 2004 yil Respublikamiz iqtisodiyotida 12189,5 mlrd. so'mlik YaIM ishlab chiqarilgan.

2004 yilga YaIM narx indeksini aniqlash uchun, 2004 yildagi mahsulotlar narxlari summasini xuddi shu hajmdagi va turdagi tovarlarning 2003 yil narxlari summasiga bo'lish zarur. ya'ni 12189.5:9837,8=1,23 yoki 123.0%.

Agar biz YaIM narx indeksini qator yillar uchun hisoblasak, olingan indeslar bizga ularni taqqoslama tahlil qilish imkonini beradi.

Joriy yildagi nominal YaIMni real YaIMga aylantrishning ancha oddiy va to'g'ridan-to'g'ri usuli nominal YaIMni narx indeksi (NI)ga bo'lishdir, ya'ni:

$$Real\ YAIM = \frac{Nominal\ YAIM}{NI}.$$

Iqtisodiyotda yillik ishlab chiqarish hajmining ko'rsatkichi YaIM bilan birga, uning tarkibiy qismlari sifatida hisoblanish mumkin bo'lgan bir qator o'zaro bog'liq ko'rsatkichlar mavjud bo'ladiki, ular milliy iqtisodiyotning turli tomonlarini tavsiflab beradi.

YaMM va YaIM ishlab chiqarish yalpi hajmining ko'rsatkichi sifatida bitta muhim kamchilikka ega. Ular mazkur yilda ishlab chiqarish jarayonida foydalanilgan asosiy kapitalning o'rnini qoplash uchun zarur bo'lgan qiymatni ham o'z ichiga oladi.

YaIMdan joriy yilda ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qilingan asosiy kapital qiymati yoki yillik amortizatsiya summasi ayirib tashlansa, **sof milliy mahsulot (SMM)** ko'rsatkichi hosil bo'ladi.

$$YAIM - amortizatsiya\ yillik\ summasi = SMM.$$

Shunday qilib, SMM amortizatsiya ajratmasi summasiga kamaytirilgan YaIM sifatida chiqadi.

SMM qiymatiga davlat tomonidan o'rnatiladigan egri soliqlar summasi kiradi. Egri soliqlar korxona tomonidan o'rnatiladigan narxga qo'shimcha hisoblanadi. Bunday soliqlar og'irligi

iste'molchi zimmasiga tushadi va uning hisobiga o'zlari daromadining bir qismini yo'qotadi. Shuning uchun hozirgi davrda hisob tizimida SMMdan egri soliqlar chiqarib tashlansa. **milliy daromad (MD)** ko'rsatkichi hosil bo'ladi, deb ko'rsatiladi.

*SMM – biznesga egri soliq = milliy daromad.*

Amaliyotda ishlab chiqarilgan va foydalanilgan milliy daromad farqlanadi. **Ishlab chiqarilgan milliy daromad** – bu yangidan yaratilgan qiymatning butun hajmi. **Foydalanilgan milliy daromad** – bu ishlab chiqarilgan milliy daromaddan yo'qotishlar (tabiiy ofatlar, mahsulotlarni zaxirada saqlashdagi yo'qotishlar va h.k.) va tashqi savdo qoldig'i chiqarib tashlangan miqdorga teng.

Milliy daromadni, daromadlar barcha turlarini (amortizatsiya ajpatmasi va biznesga egpi soliqlardan tashqari) qo'shib chiqish yo'li bilan ham aniqlash mumkin.

Milliy daromadning bir qismi, jumladan ijtimoiy sug'urtaga ajratmalar, korxona foydasidan to'lanuvchi soliqlar va korxonaning taqsimlanmaydigan foydasi amalda uy xo'jaliklari qo'liga kelib tushmaydi. Aksincha, uy xo'jaliklari oladigan daromadning bir qismi, masalan, ijtimoiy to'lovlar - ular mehnatining natijasi hisoblanmaydi.

Shaxsiy daromad ko'rsatkichini topish uchun milliy daromaddan uy xo'jaliklari qo'liga kelib tushmaydigan daromadlarning yuqoridagi uchta turini chiqarib tashlashimiz hamda joriy mehnat faoliyatining natijasi hisoblanmagan daromadlarni unga qo'shishimiz zarur.

*Milliy daromad – Ijtimoiy sug'urta ajratmasi – Korxona foydasiga soliqlar – Korxonaning taqsimlanmaydigan foydasi + Ijtimoiy to'lovlar = Shaxsiy daromad*

Shaxsiy daromaddan soliqlari to'langandan keyin, uy xo'jaliklarining **to'liq tasarrufida qoladigan daromad** shakllanadi.

Soliqlar to'langandan keyingi daromad shaxsiy daromaddan shu daromad hisobidan to'lanadigan soliqlar miqdorini chiqarib tashlash yo'li bilan hisoblanadi.

Soliqlar to'langandan keyingi daromad uy xo'jaliklari eng oxirida ega bo'ladigan daromad hisoblanib, alohida shaxs va oilalar o'z tasarrufida by daromadlarning bir qismini iste'mol uchun sarflaydi va boshqa qismini jamg'armaga yo'naltiradi.

Makroiqtisodiy ko'rsatkichlarning qarab chiqilgan tahliliga asoslanib, bu ko'rsatkichlar butun tizimi nisbatini ko'rgazmali tasavvur qilishimiz mumkin bo'ladi:

*Yalpi ichki mahsulot – Amortizatsiya = Sof milliy mahsulot.*

*Sof milliy mahsulot – Egri soliqlar = Milliy daromad.*

*Milliy daromad – Ijtimoiy sug'urta ajratmalari – Korxona foydasiga soliqlar – Korxona taqsimlanmaydigan foydasi + Ijtimoiy to'lovlar = Shaxsiy daromad*

*Shaxsiy daromad – Shaxsiy daromaddan olinadigan soliqlar = Soliqlar to'langandan keyingi shaxsiy daromad.*

Bizning iqtisodiy fanimiz uchun yangi ko'rsatkichlardan biri **sof iqtisodiy farovonlik** ko'rsatkichi hisoblanadi. Jahon amaliyotida u yalpi milliy mahsulot ko'rsatkichiga qo'shimcha sifatida qo'llaniladi. Gap shundaki, yalpi milliy mahsulot iqtisodiy farovonlik darajasini to'liq aks ettira olmaydi. Bu quyidagi sabablar bilan izohlanadi: birinchidan, yalpi milliy mahsulot alohida kishilarning farovonligiga bevosita ta'sir ko'rsatmaydigan bir qator unsurlarni (masalan, amortizatsiya ajratmasini) o'z ichiga oladi; ikkinchidan, bu ko'rsatkich farovonlik darajasiga bevosita ta'sir ko'rsatuvchi va uni belgilab beruvchi bir qator unsurlarni o'z ichiga olmaydi. Farovonlik darajasiga yalpi milliy mahsulot tarkibida hisobga olinmaydigan unsurlar, jumladan, hordiq chiqarish, bo'sh vaqtni mazmunli o'tkazish kabilar ham ta'sir ko'rsatishi mumkin. Aytaylik, insonning daromadi oshib borishi bilan u kamroq ishlashga va bo'sh vaqtidan ko'proq jismoniy qoniqish olishga harakat qiladi. Bunday holda yalpi milliy mahsulot hajmi kamaysa, farovonlik darajasi oshadi. Shunga ko'ra, bo'sh vaqtdan sermazmun foydalanishdan olinuvchi jismoniy qoniqishni hisobga olish uchun yalpi milliy mahsulotga ijobiy tuzatish kiritish kerak bo'ladi. Buning natijasida sof iqtisodiy

farovonlik ko'rsatkichi hosil bo'ladi. Biroq, iqtisodiy farovonlik darajasiga bo'lgan bunday bilvosita ta'sirni miqdoran hisobga olish juda mushkul hisoblanadi.

Agar bo'sh vaqt iqtisodiy farovonlik darajasiga bilvosita ta'sir ko'rsatsa, xufiyona iqtisodiyot iqtisodiy farovonlik darajasini to'g'ridan-to'g'ri va bevosita belgilab beradi, biroq bu yalpi milliy mahsulot ko'rsatkichida miqdoran o'z ifodasini topmaydi. Shu o'rinda nazarda tutish lozimki, xufiyona iqtisodiyotning barcha jabhasi ham iqtisodiy farovonlik darajasiga ijobiy ta'sir ko'rsatmaydi. Bu o'rinda **xufiyona iqtisodiyotni** quyidagicha ta'riflash mumkin: bu tovar-moddiy boyliklar va xizmatlarning jamiyat tomonidan nazorat qilinmaydigan harakati, ya'ni davlat boshqaruv organlaridan yashirin holda alohida fuqarolar va ijtimoiy guruhlar o'rtasida amalga oshiriluvchi ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlardir. Bu munosabatlar o'z ichiga iqtisodiy faoliyatning barcha hisobga olinmagan, tartibga solinmagan turlarini oladi. Xufiyona iqtisodiyot tarkibiga quyidagilar kiradi:

1) **jinoyatga aloqador iqtisodiyot** – rasmiy iqtisodiyot tarkibiga iqtisodiy jinoyatning kiritilishi (boyliklarning talon-taroj qilinishi; nazoratning har qanday shaklidan yashiringan holdagi xufiyona iqtisodiy faoliyat – narkobiznes, qimor o'yinlari, fohishabozlik; daromadlarni noiqtisodiy qayta taqsimlash shakli sifatidagi fuqarolarning shaxsiy mulkiga qarshi umumjinoiy harakatlar – bosqinchilik, shaxsiy mulkni zo'rlik bilan tortib olish, o'g'irlash, reket);

2) **soxta iqtisodiyot** – hisobga olish va hisobotlarning amaldagi tizimiga soxta natijalarni haqiqiy natija sifatida kirituvchi rasmiy iqtisodiyot (qo'shib yozishlar);

3) **norasmiy iqtisodiyot** – iqtisodiy subyektlar o'rtasidagi norasmiy o'zaro aloqalar tizimi bo'lib, u mazkur subyektlar o'rtasidagi shaxsiy munosabatlar va bevosita aloqalarga asoslanadi;

4) **yashirin ikkalamchi iqtisodiyot** – yakka tartibdagi va kooperativ faoliyatning nazoratdan yashiringan, ya'ni qonun tomonidan taqiqlangan yoki belgilangan tartibda ro'yxatdan o'tmagan turi.

YaIM ko'rsatkichi mamlakat yillik ishlab chiqarish hajmining puldagi ifodasi sifatida maydonga tushadi. Shu bilan birga, YaIM mamlakatning real iqtisodiy farovonligini to'liq aks ettira olmaydi. Chunki iqtisodiy faoliyatning shunday turlari mavjudki, ularning YaIM hajmiga ta'siri ma'lum sabablarga ko'ra, hisobga olinmaydi:

1) jamiyat farovonligini oshiruvchi, biroq aniq hisobot yuritish mushkulligi sababli, hisobga olinmaydigan faoliyat turlari (kasallar va bolalarni uyda parvarishlash, yashash uchun uyda qulayliklar yaratish, yakka tartibda o'qitish va boshqalar);

2) jamiyat farovonligiga salbiy ta'sir ko'rsatuvchi xufiyona iqtisodiyot sohalari faoliyat turlari (giyohvandlik mahsulotlari ishlab chiqarish va sotish, ko'ngilochar mashg'ulotlarning yashirin turlari, reket va boshqalar);

3) jamiyat farovonligini oshiruvchi, biroq nobozor tavsifga ega bo'lgan uy ishlari (xonadonlarni, elektr va radio jihozlarni, poyabzal va avtomashinalarni ta'mirlash va boshqalar);

4) jamiyat farovonligining pasayishiga olib keluvchi ishlab chiqarishni kengaytirishning salbiy natijalari (resurslarning tugab ketishi, iqlimning o'zgarishi, atrof-muhitning ifloslanishi).

Mazkur omillarning ijtimoiy farovonlikka ta'sirini hisobga olish uchun jamiyatning sof iqtisodiy farovonligi ko'rsatkichidan foydalaniladi. Bu ko'rsatkich amerikalik iqtisodchilar V.Nordxaus va J.Tobin tomonidan ilmiy muomalaga kiritilgan bo'lib, uni quyidagi formula orqali ifodalash mumkin:

$$SIF = YAIM - SO + NBF + BV,$$

bu yerda:

SIF – sof iqtisodiy farovonlik;

SO – farovonlikka ta'sir ko'rsatuvchi salbiy omillar;

NBF – nobozor faoliyatining pulda baholangan qiymati;

BV – bo'sh vaqtning pulda baholangan qiymati.

## 3-§. Yalpi ichki mahsulotni hisoblash usullari

Milliy mahsulotni hisoblashda milliy hisoblar tizimidan foydalaniladi. **Milliy hisoblar tizimi (MHT)** – bu barcha asosiy iqtisodiy jarayonlarni, takror ishlab chiqarish sharoitlari, jarayonlari va natijalarini tavsiflovchi o'zaro bog'liq makroiqtisodiy ko'rsatkichlar, tasniflar va guruhlar tizimi.

Milliy hisoblar tizimi uzoq yillar davomida turli mamlakatlardagi ko'plab iqtisodchi olim va mutaxassislar tomonidan ishlab chiqilgan va takomillashtirib kelingan. Jumladan, klassik iqtisodchi U.Petti jahonda birinchi bo'lib o'z mamlakati milliy daromad hajmini hisoblash ishlarini amalga oshirib, makroiqtisodiy ko'rsatkichlar tizimining zarurligini his etgan edi. Fiziokratlar maktabi asoschisi F.Kene esa milliy iqtisodiyotning birinchi makroiqtisodiy modelini yaratdi. Biroq, makroiqtisodiy ko'rsatkichlar tizimiga bo'lgan kuchli ehtiyoj XX asrning 20-30-yillarida vujudga keldi. Sobiq ittifoqda xalq xo'jaligi balansi deb nomlanuvchi ko'rsatkich va jadvallar tizimi ishlab chiqildi. G'arb mamlakatlarida mazkur tizimning ishlab chiqilishi 1929-1933 yillardagi Buyuk depressiyadan keyin boshlandi. Bu tizimning o'ziga xos bir qator muhim qoidalari dastlab A.Marshall, keyinchalik J.M.Keyns tomonidan shakllantirildi. Shuningdek, ingliz iqtisodchilari R.Stoun, K.Klark, J.Xiks hamda amerikalik iqtisodchilar S.Kuznes, M.Jilbert, V.Leontevlar ham bu ishga katta hissa qo'shdilar.

Bunday hisoblar BMT tomonidan e'lon qilingan «Milliy hisoblar va yordamchi jadvallar tizimi» nomli hujjat asosida xalqaro statistikada standart tizim sifatida 1953 yildan boshlab qo'llanila boshladi. Hozirgi davrda dunyoning 100dan oshiq mamlakatlarida, shu jumladan O'zbekistonda mazkur tizim keng qo'llaniladi.

Milliy hisoblar tizimi asosini yig'ma balanslar tashkil qiladi. Bunga daromad va xarajatlar balansi misol bo'lishi mumkin. Daromadlar xo'jalik birliklari va aholi umumiy daromadlari (ish haqi, foyda, daromadlarning boshqa turlari, amortizatsiya) summasini aks ettiradi. Xarajatlar to'rtta guruhdan iborat

bo'ladi: iste'mol, invetstitsiyalar, davlat xaridi, sof eksport. Milliy hisoblar makroiqtisodiyotning me'yordagi – muvozanatli holatga erishish darajasini aniqlashga yordam beradi.

Ushbu milliy hisoblar tizimi asosida YaIM uch xil usul bilan hisoblanishi mumkin:

Birinchi usul – bu YaIMni hisoblashga **qo'shilgan qiymatlar bo'yicha yondashuv**. Bunda milliy iqtisodiyotning barcha tarmoqlari bo'yicha yaratilgan qo'shilgan qiymatlar qo'shib chiqiladi (YaIM tarmoq va ishlab chiqarishlar bo'yicha). Bu usul bilan hisoblangan YaIM alohida tarmoqlarning shu mahsulotini yaratishdagi o'rnini va hissasini aniqlash imkonini beradi. Masalan, O'zbekistonda YaIM 2004 yil xalq xo'jaligining tarmoqlari va sohalari bo'yicha 12189,5 mlrd. so'mni tashkil qilgan (2-jadval).[3] Shu jumladan:

moddiy ishlab chiqarish sohalarida – 5899,8 mlrd. so'm (48,4%);

xizmat ko'rsatish sohalarida – 4583,2 mlrd. so'm (37,6%);

sof soliqlar – 1706,5 mlrd. so'm (14,0%).

Respublikada YaIMning moddiy ishlab chiqarish sohalari tuzilishi shu yili quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflangan (mlrd. so'm):

moddiy ishlab chiqarish sohalarida yaratilgan YaIM – 5899,8 mlrd. so'm (48,4,0%);

shu jumladan: sanoatda – 2084,4 mlrd. so'm (17,1%);

qurilishda – 548,5 mlrd. so'm (4,5%);

qishloq xo'jaligida – 3266,8 mlrd. so'm (26,8%).

---

[3] Bu va keyingi betlardagi ma'lumotlar quyidagi manbadan olingan: SISM. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh 2004 yil. 8-son. 2005 yil. 17-20 betlar.

**2-jadval**

**O'zbekistonda 2000-2004 yillarda YaIMning o'sishi va ishlab chiqarish tarkibi**

| Yillar | YaIM | | YaIMning ishlab chiqarish tarkibi, % | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | Mos yillarda joriy narxlarda, mlrd.so'm | O'tgan yilning mos yiliga nisbatan % (taqqoslama narxlarda) | Sanoat | Qishloq xo'jaligi | Qurilish | Xizmat ko'rsatish | Sof soliqlar |
| 2000 | 3255,6 | 103,8 | 14,2 | 30,1 | 6,0 | 37,2 | 12,5 |
| 2001 | 4925,3 | 104,2 | 14,2 | 30,2 | 5,8 | 28,2 | 11,9 |
| 2002 | 7450,2 | 104,2 | 14,5 | 30,1 | 4,9 | 37,9 | 12,6 |
| 2003 | 9837,8 | 104,4 | 15,8 | 28,6 | 4,5 | 37,4 | 13,7 |
| 2004 | 12189,5 | 107,7 | 17,1 | 26,8 | 4,5 | 37,6 | 14,0 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi.*

YaIMning ishlab chiqarish tarkibida O'zbekistonning asosiy savdo hamkorlari – MDH mamlakatlari va xorij davlatlarida iqtisodiy holatning yaxshilanishi, sanoatda ishlab chiqarishni texnikaviy va texnologik bazasini takomillashtirish natijasida mehnat unumdorligini 15,8%dan 17,1%gacha oshishi kuzatildi. Bunga ma'lum darajada mashinasozlik mahsulotlarini – 9,4%, qurilish materiallari – 8,2%, yengil sanoat – 5,2% va yoqilg'i sanoati 5,8%ga o'sishi evaziga sanoat ishlab chiqarishining 9,4% oshishi hisobiga erishildi. Sanoatning ushbu tarmoqlarida ishlab chiqarishning o'sishiga ichki va tashqi bozorda avtomobil va boshqa mashinasozlik, qurilish mahsulotlariga bo'lgan talabning o'sishi sabab bo'ldi. Shuningdek, to'qimachilik va tikuvchilik mahsulotlari ishlab chiqarish bo'yicha ishlab chiqarish quvvatlarining ta'mirlanishi va ishga tushirilishi, dizel yoqilg'isi, gaz va ko'mir ishlab chiqarishning ko'payishi ham o'zining ijobiy ta'sirini ko'rsatdi.

Ikkinchi usul – bu **YaIMni hisoblashga sarf-xarajatlar bo'yicha yondashuv**.

Bunda mazkur yilda ishlab chiqarilgan barcha mahsulot (xizmat)lar hajmini sotib olishga qilingan butun sarflar qo'shib chiqiladi. Milliy iqtisodiyotda ishlab chiqarilgan pirovard mahsulotlarni mamlakat ichida xo'jalikning uchta subyekti

uy xo'jaliklari, davlat, tadbirkorlar hamda tashqaridan chet ellik iste'molchilar sotib olishi mumkin.

**Uy xo'jaliklarining iste'mol sarflari.** Bu kundalik ehtiyojdagi tovarlarga, xizmatlarga, uzoq muddat foydalaniladigan iste'mol buyumlariga va boshqalarga qilinadigan sarflardir.

**Investitsion sarflar** tadbirkorlik sektorining asosiy kapitalni yalpi jamg'arishga qiladigan sarflaridir. Investitsion sarflar asosan uchta qismdan iborat: a) tadbirkorlar tomonidan mashina, uskuna va stanoklarning barcha xaridi; b) barcha qurilishlar; v) zaxiralarning o'zgarishi.

Birinchi guruh elementlarning «investitsion sarflar» tarkibiga kiritilish sababi aniq; qurilishlarning bunday sarflar tarkibiga kiritilishi, o'z-o'zidan aniqki, yangi fabrika, ombor yoki elevator qurilishi investitsiyalar shakli hisoblanadi. YaIM tarkibiga tovar zaxiralarning ko'payishi, ya'ni ishlab chiqarilgan, lekin mazkur yilda sotilmagan barcha mahsulotlar kiritiladi. Boshqacha aytganda YaIM o'z ichiga yil davomidagi zahiralar va ehtiyotlar barcha o'sishining bozor qiymatini oladi. Zaxiralarning bu o'sishi YaIMga joriy ishlab chiqarish hajmi ko'rsatkichi sifatida qo'shiladi.

Zaxiralar kamayganda, bu kamayish YaIM hajmidan chiqarilishi zarur. Zaxiralarning kamayishi yil davomida milliy iqtisodiyotda ishlab chiqarilgandan ko'proq mahsulot sotilganligini bildiradi. Boshqacha aytganda jamiyat mazkur yilda ishlab chiqarilgan barcha mahsulotni va bunga qo'shimcha oldingi yillardan qolgan zaxiralarning bir qismini iste'mol qilgan bo'ladi.

Milliy hisoblar tizimida YaIMni hisoblashda yalpi, xususiy va ichki investitsiyalar tushunchasidan foydalaniladi. **Xususiy va ichki investitsiyalar** mos ravishda xususiy va milliy kompaniyalar amalga oshiradigan investitsion sarflarni bildiradi. **Yalpi investitsiyalar** o'z ichiga joriy yilda ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qilingan mashina, uskuna va qurilmalarning o'rnini qoplash uchun mo'ljallangan barcha investitsion tovarlar ishlab chiqarishni, hamda iqtisodiyotda kapital qo'yilmalar hajmiga har qanday sof qo'shimchalarni oladi. Yalpi investitsiyalar mohiyatiga ko'ra iste'mol qilingan

asosiy kapitalni qoplash summasini va investisiyalarning o'sgan qismidan iborat bo'ladi. Boshqa tomondan **sof xususiy ichki investitsiyalar** tushunchasi joriy yil davomida qo'shilgan investitsion tovarlar summasini tavsiflash uchun ishlatiladi. Ularning farqini oddiy misolda ancha aniq tushuntirish mumkin. Faraz qilaylik, mamlakatimiz iqtisodiyotida 2004 yilda 500 mlrd. so'mlik investitsion tovarlar (ishlab chiqarish vositalari) ishlab chiqarilgan bo'lsin. Ammo YalMni ishlab chiqarish jarayonida shu yili 400 mlrd. so'mlik mashina, uskuna va boshqa investitsion tovarlar iste'mol qilingan. Natijada bizning iqtisodiyotga 100 mlrd. so'mlik jamg'arilgan kapital qiymati qo'shiladi. Shu yili yalpi investitsiyalar 500 mlrd. so'mni, sof investitsiyalar faqat 100 mlrd. so'mni tashkil qiladi. Ikki ko'rsatkich o'rtasidagi farq, 2004 yilgi YalM hajmini ishlab chiqarish jarayonida qo'llanilgan va iste'mol qilingan kapital qiymatini ifodalaydi.

Yalpi investitsiyalar va amortizatsiya (shu yili ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qilingan asosiy kapital hajmi) o'rtasidagi nisbat, iqtisodiy yuksalish, turg'unlik yoki tanazzul holatida joylashganligini tavsiflab beruvchi ko'rsatkich (indikator) hisoblanadi.

Yalpi investitsiyalar amortizatsiyadan ortiq bo'lsa, iqtisodiyot **yuksalish bosqichida** joylashadi, uning ishlab chiqarish quvvatlari o'sadi. Masalan, bizning yuqoridagi misolda ta'kidlanganidek, 2004 yil yalpi investitsiyalar 500 mlrd. so'mni, ishlab chiqarishda isteymol qilingan investitsiya tovarlari hajmi 400 mlrd. so'mni tashkil qilgan. Bu iqtisodiyotda shu yil oxirida 100 mlpd. so'mlik investitsion tovarlar ko'p bo'lganini bildiradiki, investitsion tovarlar taklifining ko'payishi, iqtisodiyotning ishlab chiqarish quvvatlarini ko'paytirishning asosiy vositasi hisoblanadi.

**Turg'un iqtisodiyot** yalpi investitsiyalar va amortizatsiya teng bo'lgan vaziyatni aks ettiradi. Bu iqtisodiyotda mazkur yilda YalMni ishlab chiqarish jarayonida isteymol qilingan vositalarni qoplash uchun zarur bo'lgan miqdorda asosiy kapital ishlab chiqarishni bildiradi. Boshqacha aytganda, sof investitsiyalar taxminan nolga teng bo'ladi, ishlab chiqarish quvvatlari kengaymaydi.

Yalpi investitsiyalar amortizatsiyaga qaraganda kam bo'lsa, ya'ni iqtisodiyotda ishlab chiqarilganga qaraganda kapital ko'proq iste'mol qilinsa, **iqtisodiyotda tanazzul holati** vujudga keladi. Bunday sharoitda iqtisodiyotda investitsiyalarning qisqarishi ro'y beradi. Bu yil oxirida kapital hajmi yil boshida mavjud bo'lgandan kam bo'lib qolishga olib keladi. Masalan, «Buyuk turg'unlik» davrida, aniqrog'i 1933 yil AQShda yalpi investitsiyalar hammasi bo'lib 1,6 mlrd. doll.ni, yil davomida iste'mol qilingan kapital - 7,6 mlrd. doll.ni tashkil qilgan. Shunday qilib, investitsiyalarning sof qisqarishi 6 mlrd. doll.ga teng bo'lgan.

**Davlat sarflari** – bu mahsulotlarni va iqtisodiy pesurslarni, xususan ishchi kuchini sotib olishga davlatning (boshqaruvning quyi va mahalliy organlari bilan birga) qilgan barcha sarflarini o'z ichiga oladi.

**Chet elliklarning milliy iqtisodiyot tovarlariga sarflari** xuddi mamlakat ichidagi iste'molchilik sarflari kabi milliy ishlab chiqarish darajasiga bog'liq. Shu sababli, YalMni sarflar bo'yicha hisoblashda tovar va xizmatlarga chet elliklarning sarflari, ya'ni eksport qiymati ham qo'shiladi. Boshqa tomondan, iste'mol va investitsion sarflar hamda davlat mablag'larining bir qismi import qilingan, ya'ni chet elda ishlab chiqarilgan tovarlarga sarflanadi. Milliy ishlab chiqarish umumiy hajmi asossiz oshib ketmasligi uchun import hajmi YalM tarkibidan chiqariladi. Buning uchun eksport va import miqdorlari o'rtasidagi farq aniqlanadi. Bu farq tovar va xizmatlarning sof eksporti yoki oddiy qilib **sof eksport** deyiladi. Sof eksport ijobiy va salbiy bo'lishi mumkin. Agar eksport importdan ortiq bo'lsa **ijobiy**, import eksportdan ortiq bo'lsa **salbiy** bo'ladi.

Qarab chiqilgan sarflarning to'rt toifasiga notijorat muassasalar (kasaba uyushmalar, siyosiy partiyalar, diniy tashkilotlar va ijtimoiy tashkilotlar) sarflari va moddiy aylanma vositalari zaxirasidagi o'zgarishlarni qo'shib chiqish yo'li bilan YalM hajmi aniqlanadi.

2004 yil O'zbekistonda sarflar (foydalanish) bo'yicha YaIM 12189,5 mlrd. so'mni tashkil qilib, u tarkiban quyidagicha bo'lgan:

pirovard iste'molga sarflar – 8386,4 mlrd. so'm (68,8%);

yalpi jamg'arish – 2913,3 mlrd. so'm (23,9%);

sof eksport – 889,8 mlrd. so'm (7,3%).

Uchinchi usul – bu **YaIMni hisoblashga daromadlar bo'yicha yondashuv**.

Mazkur yilda ishlab chiqarilgan pirovard mahsulot hajmidan olingan barcha daromadlar uy xo'jaliklari ixtiyoriga ish haqi, renta to'lovlari, foiz va foyda shaklida kelib tushadi. Shu sababli bu usulda YaIM pirovard mahsulot hisobidan olingan ana shu barcha daromadlarni qo'shib chiqish orqali aniqlanadi.

YaIMni daromadlar bo'yicha hisoblashda uy xo'jaliklari, korxona va davlat muassasalarining dastlabki, ya'ni taqsimlangan daromadlarini mehnat haqi va yalpi foydaga (renta, ssuda foizi va tadbirkorlik foydasi va h.k.) ajratish mumkin. YaIMni mazkur usul bo'yicha hisoblashda daromadlarning barcha summasiga iste'mol qilingan asosiy kapital qiymati (amortizatsiya ajratmasi) va biznesga egri soliqlar summasi ham qo'shiladi.

Agar YaIMni hisoblashning oxirgi ikki usulini oddiy tenglik shaklida tasvirlasak:

Mazkur yilda ishlab chiqarilgan YaIMni sotib olishga sarflar hajmi = Mazkur yilda ishlab chiqarilgan YaIMdan olingan pul daromadlari summasi.

Mahsulot ishlab chiqarishning barcha sarflari ayni paytda mazkur mahsulotni ishlab chiqarishga o'zining ishchi kuchi va moddiy resurslarini bozordagi sotuvchilar uchun daromad hisoblanadi.

3-jadval

**YaIMni hisoblashga sarflar va daramadlar bo'yicha yondashuv**

| Milliy mahsulot hajmini sarflar summasi bo'yicha hisoblash | Milliy mahsulot hajmini daromadlar summasi bo'yicha hisoblash |
|---|---|
| 1. Uy xo'jaliklarining iste'mol sarflari<br>+ | 1. Daromad bilan bog'liq bo'lmagan sarf va to'lovlar a) amortizatsiya, b) egri soliqlar<br>+ |
| + | |
| 2. Tadbirkorlarning investitsion sarflari<br>+ | 2. Ish haqi<br>+ |
| 3. Tovar va xizmatlarning davlat xaridi<br>+ | 3. Renta to'lovlari<br>+ |
| 4. Chet elliklar sarfi + | 4. Foiz<br>+ |
| 5. Notijorat muassasalari sarfi<br>+ | 5. Foyda |
| 6. Moddiy aylanma vositalar zaxirasidagi o'zgarishlar | |
| YaIM | YaIM |

YaIMni hisoblashda uning tarkibiga kirgan daromadlar va daromad bilan bog'liq bo'lmagan sarflar (amortizatsiya va egri soliqlar) ning alohida turlarini to'laroq qarab chiqamiz.

Asosiy kapitalning ko'pchilik turlarining foydali xizmat muddati uzoq davrni tashkil qiladi. Investitsion tovarlarni sotib olishga qilinadigan sapflar va ularning unumli xizmat muddati amalda bir davrga to'g'ri kelmaydi. Shu sababli korxonalar investitsion tovarlapning foydali xizmat muddatini hisoblaydi va ularning umumiy qiymatini butun xizmat muddatiga teng taqsimlaydi. Asosiy kapitalning yil davomida

ishlab chiqarish jarayonida icteymol qilingan va yaratilayotgan mahsulotga ko'chgan qiymati **amortizatsiya ajratmasi** deyiladi. Amortizasiya ajratmasi asosiy kapital turlari bo'yicha har yili ajratib boriladi. Masalan, to'quv dastgohining qiymati 5 mln. so'm, xizmat muddati 10 yilga teng. Yillik amortizasiya ajratmasi 0,5 mln. so'mni (5:10) tashkil qiladi.

Amortizatsiya ajratmasi shu yil ishlab chiqarilgan mahsulot (YaIM) qiymati tarkibiga ishlab chiqarish xarajatlari sifatida kirib, mahsulot sotilishi natijasida pul shaklida qaytib keladi va **amortizasiya fondi** hisobida to'planib boradi. Bu fond mablag'laridan iste'mol qilingan asosiy kapitalni qayta tiklash, ya'ni yangi investitsion tovarlar sotib olish va amal qilib turganlarini kapital remont qilish va ta'mirlash uchun foydalaniladi. U ishlab chiqarishni kengaytirish va kredit resurslarining manbai ham hisoblanadi.

Dapomad to'lash bilan bog'liq bo'lmagan xarajatlarning boshqa turi egpi soliqlar korxonalar uchun ishlab chiqarish xapajatlari sifatida chiqadi va shu sababli mahsulot narxiga qo'shiladi.

Bunday coliqlar o'z ichiga aksiz to'lovlari, sotishdan olinadigan coliqlar, mulk solig'i, lisenziya va bojxona to'lovlarini oladi.

Daromadlarning eng muhim turi ish haqi tadbirkorlar va davlat tomonidan ishchi kuchini taqdim qilganlarga to'lanadi. U ish haqiga ko'plab qo'shimchalar, ijtimoiy sug'urta to'lovlari va nafaqa ta'minotining har xil xususiy fondlari, ishsizlik nafaqalari va boshqa har xil mukofot hamda imtiyozlarlarni o'z ichiga oladi. Ish haqiga bu qo'shimchalar ish kuchini yollash bilan bog'liq bo'lgan xarajatining bir qicmi sifatida chiqadi va shu sababli kopxonaning ish haqi to'lashga umumiy sarflarining tarkibiy qismi sifatida qaraladi.

Renta to'lovlari iqtisodiyotni resurslar (kapital, er) bilan ta'minlovchi uy xo'jaliklarining oladigan daromadi hisoblanib, korxona xarajatlari tarkibiga kiradi.

Foiz pul kapitali cgalariga pul daromadi to'lovlaridan iborat. Bunda davlat tomonidan amalga oshiriladigan foizli to'lovlar, foizli daromadlar tarkibidan chiqariladi.

Mulkdan olinadigan daromadlar ikki turga bo'linadi: bir qismi mulkga daromad va boshqa qismi esa korporasiyalar foydasi deyiladi.

## Xulosalar

1. Milliy iqtisodiyot ko'plab o'zaro bog'liq iqtisodiy unsurlardan iborat bo'lgan murakkab iqtisodiy tizimni namoyon etadi. Milliy iqtisodiyot, barcha tarmoqlar va sohalarni, mikro- va makrodarajadagi iqtisodiyotlarni, funksional iqtisodiyotni, ko'plab infratuzilmalarni o'z ichiga olgan yaxlit iqtisodiyotdir.

2. Makroiqtisodiyot – bu mamlakat miqyosida moddiy ishlab chiqarish va nomoddiy sohalarini bir butun qilib birlashtirgan milliy va jahon xo'jaligi darajasidagi iqtisodiyotdir. Makroiqtisodiyot o'z ichiga xalq xo'jaligining moddiy va nomoddiy ishlab chiqarish hamda xizmat ko'rsatish sohalarini oladi.

3. Ko'pgina mikroiqtisodiy ko'rsatkichlar yordamida korxonalar faoliyatiga baho berilib, ular faoliyatining rivojlanish tamoyillari aniqlansa, makroiqtisodiy ko'rsatkichlar orqali butun iqtisodiyotning holati uning o'sishi yoki orqaga ketishi tahlil qilinib, xulosa chiqariladi.

4. Butun milliy iqtisodiyotining holatini tavsiflovchi muhim makroiqtisodiy ko'rsatkichlar – yalpi milliy mahsulot (YaMM), yalpi ichki mahsulot (YaIM), sof milliy mahsulot (SMM), milliy daromad(MD), ishchi kuchi bandligi, ishsizlik, inflyatsiya va boshqa shu kabilar hisoblanadi.

5. Bozor munosabatlari sharoitida ijtimoiy mahsulot tarkibiga faqat tovar shaklida bo'lib, bozor narxi mavjud bo'lgan yoki, hech bo'lmaganda, ularni yaratish uchun haqiqatda sarflangan xarajatlar miqdori bo'yicha baholash mumkin bo'lgan mahsulot va xizmatlar kiritilishi mumkin.

6. YaIM hajmini topishda sotilgan va qayta sotilgan mahsulotlarni ko'p marta hisobga olishlarni bartaraf qilish uchun, xalq xo'jaligining barcha tarmoqlarida yaratilgan qo'shilgan qiymatlar yig'indisi olinadi. Qo'shilgan qiymat – bu korxona tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulot

qiymatidan mol yetkazib beruvchilardan sotib olingan va iste'mol qilingan xom ashyo va materiallar qiymati chiqarib tashlangandan keyin qolgan qismining bozor qiymati.

7. Milliy iqtisodiyot rivojlanish darajasini taqqoslash uchun yalpi ichki mahsulot (YaIM) ko'rsatkichidan foydalaniladi. Yalpi ichki mahsulot umumlashtiruvchi iqtisodiy ko'rsatkich bo'lib, u faqat mazkur mamlakat ishlab chiqarish omillaridan foydalangan holda mamlakat ichida yaratilgan tovar va xizmatlar jami qiymatining bozor narxlaridagi ifodasini namoyon etadi.

8. Milliy hisoblar tizimi asosini yig'ma balanslar tashkil qiladi. Bunga daromad va xarajatlar balansi misol bo'lishi mumkin. Daromadlar xo'jalik birliklari va aholi umumiy daromadlari (ish haqi, foyda, daromadlarning boshqa turlari, amortizatsiya) summasini aks ettiradi. Xarajatlar to'rtta guruhdan iborat bo'ladi: iste'mol, investitsiyalar, davlat xaridi, sof eksport. Milliy hisoblar makroiqtisodiyotning me'yordagi – muvozanatli holatga erishish darajasini aniqlashga yordam beradi.

9. YaIM uch xil usul bilan hisoblanishi mumkin: 1) qo'shilgan qiymatlar bo'yicha yondashuv; 2) sarf-xarajatlar bo'yicha yondashuv; 3) daromadlar bo'yicha yondashuv.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Makroiqtisodiyot – moddiy va nomoddiy ishlab chiqarish sohalarini yaxlit bir butun qilib birlashtirgan milliy iqtisodiyot va jahon xo'jaligi darajasidagi iqtisodiyotdir.

Milliy hisoblar tizimi – milliy mahsulotni ishlab chiqarish, taqsimlash hamda ulardan foydalanishni tavsiflaydigan o'zaro bog'liq ko'rsatkichlar tizimi.

Yalpi milliy mahsulot (YaMM) – milliy iqtisodiyotda bir yil davomida vujudga keltirilgan va bevosita iste'molchilarga borib tushadigan pirovard mahsulot va xizmatlarning bozor narxlaridagi summasi.

Yalpi ichki mahsulot (YaIM) – yil davomida mamlakat hududida ishlab chiqarilgan pirovard mahsulot va xizmatlarning bozor narxlaridagi qiymati.

Sof milliy mahsulot (SMM) – amortizatsiya ajratmalari summasiga kamaytirilgan YaIM sifatida chiqib, tarkiban milliy daromad va egri soliqlardan iborat bo'ladi.

Milliy daromad – yangidan vujudga keltirilgan qiymat bo'lib, SMMdan egri soliqlarni chiqarib tashlash yo'li bilan aniqlanadi.

Shaxsiy daromad – milliy daromaddan ijtimoiy sug'urta ajratmalari, korxona foydasidan olinadigan soliqlar va korxonaning taqsimlanmaydigan foydasini chiqarib tashlash hamda aholi qo'liga kelib tushadigan ijtimoiy to'lovlar summasini qo'shish yo'li bilan aniqlanadi.

Nominal YaIM – joriy narxlarda hisoblangan YaIM.

Real YaIM – narxlarning o'zgarishini hisobga olib, o'zgarmas yoki qiyosiy narxlarda hisoblangan YaIM.

Qo'shilgan qiymat – ishlab chiqarilgan mahsulot qiymatidan sotib olingan va unumli iste'mol qilingan xom ashyo va materiallar qiymati chiqarib tashlangandan keyin qolgan qismining bozor qiymati.

Oraliq mahsulot – ishlov berish, qayta ishlash va qayta sotish maqsadlarida sotib olingan mahsulotlar.

Pirovard mahsulot – ishlab chiqarish jarayoni yakunlangan, shaxsiy va unumli iste'mol qilishga tayyor bo'lgan mahsulotlar.

Xufiyona iqtisodiyot – YaIMni ishlab chiqarish, taqsimlash va undan foydalanishning rasmiy iqtisodiyotdan yashirin qismi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Oddiy va kengaytirilgan takror ishlab chiqarishning farqi nimada? Ular iqtisodiyotning qanday ko'rinishlari uchun xos ekanligini izohlang.
2. Milliy iqtisodiyot tushunchasi nimani ifodalaydi? Uning qanday tarkibiy qismlari mavjud?
3. Makroiqtisodiy ko'rsatkichlar nimalar va ular milliy iqtisodiyotda qanday rol o'ynaydi?

4. YaIM va SMM bir-biridan nima bilan farqlanadi? SMM va milliy daromad-chi?

5. Milliy mahsulot harakat shakllari tavsifini bering.

6. YaIM qanday usullarda hisoblanadi? Ularning farqi nimadan iborat.

7. Nominal va real YaIM tushunchalarini izohlang. Ularning farqini ko'rsating.

8. Agar joriy yildagi nominal YaIM hajmi 700 mlrd. so'mga, narx indeksi 1,5 ga teng bo'lsa, real YaIM hajmi qancha bo'ladi? Agar narx indeksi 0,8 ga teng bo'lsa-chi?

9. Takroriy hisob, qo'shilgan qiymat, oraliq mahsulot va pirovard mahsulot tushunchalarini izohlab bering.

10. Sof iqtisodiy farovonlik ko'rsatkichining mohiyati hamda hisoblash tartibini tushuntirib bering.

# XV BOB. YALPI TALAB VA YALPI TAKLIF

Biz ushbu darslikning VII bobida talab va taklif tushunchalari, ularning miqdoriga ta'sir etuvchi omillar, shuningdek, talab qonuni va taklif qonuni hamda ular o'rtasidagi muvozanatlikka e'tibor berib, ularni yoritgan edik. Lekin u bobda talaba va boshqa ushbu kitob o'quvchilariga tushunish oson bo'lsin uchun tovar va xizmatlarning alohida olingan turi bo'yicha bu masalalar ko'rib chiqilgan edi. Endi esa milliy iqtisodiyot yaxlit holda, ya'ni makroiqtisodiyot darajasida o'rganilayotgan jarayonda butun mamlakat fuqarolari, barcha tadbirkorlar, davlat va chet el iste'molchilarining barcha tovarlar va xizmatlar turlari bo'yicha talabi va taklifini o'rganish iqtisodiyotni samarali yuritishda muhim ahamiyatga egadir.

Shuning uchun bu bobda makroiqtisodiy tahlil davom ettirilib, eng avvalo yaxlit olingan milliy bozor ko'rib chiqiladi va uning makrodarajadagi asosiy unsurlari bo'lgan yalpi talab va yalpi taklif tushunchalarining iqtisodiy mazmunini tavsiflanadi. Tahlil davomida yalpi talab va yalpi taklifga ta'sir etuvchi omillar, ular ta'sirida narxlar darajasining o'zgarishi va ishlab chiqarishning muvozanatli hajmi qanday o'rnatilishini bayon etiladi.

## 1-§. Yalpi talab tushunchasi va uning hajmiga ta'sir qiluvchi omillar

**Yalpi talab (aggregate demand, AD)** – bu barcha iste'molchilar, ya'ni aholi, korxonalar va davlat tomonidan narxlarning muayyan darajasida sotib olinishi mumkin bo'lgan turli tovarlar va xizmatlarga bo'lgan talabning umumiy hajmi yoki milliy iqtisodiyotdagi real pul daromadlari hajmidir.

Yalpi talab barcha iste'molchilarning turli xil tovarlarga va xizmatlarga bo'lgan talablaridan tashkil topadi. Biz bilamizki, tovar va xizmatlar ikki xil bo'ladi: aholi iste'mol qiladigan

iste'mol tovarlari va tadbirkorlar ishlab chiqarish jarayonida iste'mol qiladigan ishlab chiqarish omillari – kapital va ishchi kuchi. (Biz ishlab chiqarish omillari tarkibida yer ham borligini bilamiz. Lekin bizning mamlakatimizda yer oldi-sotdi ob'yekti bo'lmagani uchun uni bu yerda yalpi talab tarkibida hisobga olmaymiz va keyingi o'rinlarda omillarga talab haqida gap ketganda faqat kapital va ishchi kuchi haqida gap boradi).

Iste'mol tovarlari esa o'z navbatida turli-tuman moddiy va ma'naviy tovarlardan hamda xizmatlardan tashkil topadi. Shuningdek, tadbirkorlarning (davlat, xususiy, jamoa, korporativ) omillarga, ya'ni investitsion tovarlarga va ishchi kuchiga bo'lgan talabi ham turli-tumandir (masalan, turli mashinalar, stanoklar, asbob-uskunalar, inshootlar, transport vositalari, yonilg'i, xom ashyo, materiallar va h.k.). Talabning umumiy miqdori, ya'ni shu aytilgan tovarlarni sotib olishga mo'ljallangan pul miqdori ularning turlariga, miqdoriga, sifatiga hamda narxiga bog'liq bo'ladi. Uni quyidagi chizmada osonroq tushunish mumkin bo'ladi (1-chizma).




**1-chizma. Yalpi talabning umumiy miqdorining tovarlar turlari, miqdori, sifati hamda narxiga bog'liqligi.**

Yalpi talab miqdor jihatidan aniqlanadi va uning umumiy miqdori turli omillar ta'sirida o'zgarib turadi.

Turli o'quv qo'llanmalari va darsliklarda yalpi talab miqdorini aniqlash usullari va unga ta'sir etuvchi omillarni bayon etishda turli jihatdan yondashiladi. Jumladan, akademik V.Vidyapin va boshqalarning umumiy tahriri ostida chop etilgan «Iqtisodiyot nazariyasi» bo'yicha darslikda yalpi talab iqtisodiyot alohida sohalari sarflarining yig'indisi sifatida ifodalanadi, ya'ni:

$$Y_d = C + I + G + NX \text{ ,}$$

bu yerda:
$Y_d$ – yalpi talab;
C – uy xo'jaliklarining iste'mol sarflari;
I – xususiy sektorning investitsiya sarflari;
G – davlat xaridi;
NX – sof eksport.[1]

Akademik V.Kamayev esa yalpi talabni real yalpi milliy mahsulot unsurlariga bo'lgan umumiy pul talabi sifatida namoyon bo'lishini hamda uni pulning miqdoriy nazariyasiga muvofiq quyidagi ko'rinishda ifodalanishini ta'kidlaydi:

$$AD = M \times V / P \text{ ,}$$

bu yerda:
AD – yalpi talab;
M – pul miqdori;
V – пулнинг aylanish tezligi;
P – narx darajasi.[2]

Bundan ko'rinadiki, yalpi talab milliy ishlab chiqarish hajmi va narx darajasiga bevosita bog'liq.

---

[1] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. – M.: INFRA-M, 2005. – s.412.

[2] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamayeva. – 10-ye izd., pererab. i dop. - M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 2004, s.291.

Boshqa sharoitlar o'zgarmay qolganda, narx darajasi qancha past bo'lsa, iste'molchilar (mamlakat ichidagi hamda chet eldagi) milliy ishlab chiqarish real hajmining shuncha katta qismini va aksincha, narx darajasi qancha yuqori bo'lsa, shuncha kam qismini sotib oladi. Shunday qilib, boshqa sharoitlar o'zgarmagan holda narx darajasining oshishi ishlab chiqarishning real hajmiga bo'lgan yalpi talab hajmining kamayishiga sabab bo'ladi. Aksincha, narx darajasining pasayishi ishlab chiqarish hajmiga Yalpi talabning oshishiga olib keladi. Yalpi talabga narxdan tashqari ta'sir qiluvchi omillarning o'zgarishi ham milliy ishlab chiqarish hajmining o'zgarishiga olib keladi.

Narx darajasi va talab ta'siridagi milliy ishlab chiqarish hajmi o'rtasidagi bu teskari bog'liqlik 2-chizmada aniq ifodalangan.




**2-chizma. Yalpi talab egri chizig'i.**

Chizmadan ko'rinadiki, yalpi talab egri chizig'i yakka talab egri chizig'iga o'xshaydi, biroq o'zaro bog'liq ko'rsatkichlar bir-biridan farqlanadi. Agar yakka talab egri chizig'i turli narx ko'rsatkichlarida alohida iste'molchining muayyan tovarga bo'lgan talabi miqdori o'rtasidagi bog'liqlikni ifodalasa, yalpi talab egri chizig'i mamlakatdagi narxlarning turli darajasi hamda ishlab chiqarishning real hajmi o'rtasidagi bog'liqlikni ifodalaydi.

Shuningdek, yakka talab egri chizig'ining pasayuvchanligi daromad va almashuv samaralarining amal qilishi bilan izohlansa, yalpi talab egri chizig'ining pasayuvchan ko'rinishda bo'lishi narxlar umumiy darajasining o'zgarishi natijasida ro'y beruvchi foiz stavkasi samarasi, boylik samarasi va import tovarlar xaridi samarasi orqali izohlanadi.

**Foiz stavkasi samarasi.** Mazkur samaraning mohiyati shundan iboratki, narx darajasining o'sishi bilan pulga bo'lgan talab ham ortadi. Bu esa muomaladagi pul miqdorining o'zgarmagan hajmi sharoitida foiz stavkasining o'sishiga olib keladi. O'z navbatida, foiz stavkasining o'sishi iste'mol va investitsiya sarflari hajmini pasaytiradi. Chunki foiz stavkalarining oshib ketishi aholi tomonidan uy va uy jihozlari, avtomobil kabi uzoq muddatli iste'mol tovarlarini sotib olish uchun kredit olishni samarasiz qilib qo'yadi. Shuningdek, tadbirkorlar ham foizning yuqori darajasida o'zlarining nisbatan past daromad keltiruvchi investitsiya loyihalarini amalga oshirishdan voz kechadilar.

Narx o'zgarishi bilan foiz stavkalarining hamda yalpi talab umumiy miqdorining o'zgarishi o'rtasidagi bog'liqlikni 3-chizma orqali osonroq tushunish mumkin.




**3-chizma. Narx darajasi oshishining yalpi talabga ta'siri.**

Bu yerda biz narx oshgan holatda pulga bo'lgan talabning, foiz stavkasining oshishini va nihoyat, yalpi talab miqdorining kamayishini ifoda etdik. Narx pasaysa, shu holatning teskarisi, ya'ni pulga bo'lgan talab hamda foiz stavkasining pasayishi va oqibatda yalpi talab miqdorining oshishi ro'y beradi.

**Boylik samarasi.** U ba'zida real kassa qoldiqlari samarasi deb ham atalib, narx darajasining oshishi bilan moliyaviy aktivlar (bank omonatlari, aksiya va obligatsiyalar) real qiymatining pasayishini anglatadi. Buning natijasida aholi daromadlari ham pasayib, ular tomonidan sotib olinuvchi tovar va xizmatlar miqdori kamayadi.

**Import tovarlar xaridi samarasi.** Bu samara narx darajasi o'zgarishining u yoki bu mamlakatdagi ichki va jahon narxlari nisbatiga ta'siri orqali namoyon bo'ladi. Mamlakatdagi narxlar umumiy darajasining oshishi milliy iste'molchi uchun chetdan xorijiy tovarlarni olib kelishni foydali qilib qo'yadi. O'z navbatida, mazkur mamlakat tovar va xizmatlarini xorijiy iste'molchilar tomonidan xarid qilish hajmi ham qisqaradi. Natijada bu mamlakatning eksport hajmi kamayadi. Eksport hajmining kamayishi va import hajmining oshishi sof eksportning va pirovardida, Yalpi talab umumiy hajmining qisqarishiga olib keladi.

Tashqi va ichki talabning ortishi va xo'jalik yuritish sharoitlarining yaxshilanishi sanoatning barqaror rivojlanishga ijobiy ta'sir ko'rsatib kelmoqda. Jumladan, sanoat mahsulotlarini ishlab chiqarish 2004 yilda o'tgan yilga nisbatan 9,4%ga ortdi va 8074,8 mlrd. so'mni tashkil etdi. Sanoatning yuqori sur'atlar bilan rivojlanishida korxonalarni qaytadan tarkibiy o'zgartirish, tarmoqlar boshqaruv tizimini isloh qilish, iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish chora-tadbirlarining amalga oshirilishi sabab bo'ldi. Sanoatning YAIM tarkibidagi ulushi 15,8%dan 17,1%ga oshdi. Qo'shilgan qiymat o'sishining yarmidan ko'prog'i tayanch tarmoqlarda ishlab chiqarishning kengayishi hisobiga yuz berdi.

Yalpi talab hajmiga narxdan tashqari omillar ham ta'sir ko'rsatadi. Quyida ulardan eng muhimlarini ko'rib chiqamiz:

**1. Iste'mol sarflaridagi o'zgarishlar.** Narx darajasining o'zgarishiga bog'liq bo'lmagan holda, narxdan tashqari bir yoki bir nechta omillar ta'sirida iste'molchilar xaridi hajmida o'zgarish ro'y berishi mumkin. Bu iste'molchi farovonligi, iste'molchining kutishi, iste'molchining qarzlari va soliqlarning o'zgarishi natijasi hisoblanadi.

Iste'molchining farovonligi iste'molchi ega bo'lgan barcha moliyaviy aktivlarga (aksiya va obligatsiya) hamda uy va yer kabi ko'chmas mulklarga egaligiga bog'liq bo'ladi. Ularning real qiymatining keskin kamayishi tovar xarid qilish hajmining kamayishiga olib keladi. Iste'mol sarflarining qisqarishi natijasida yalpi talab kamayadi. Aksincha moddiy va moliyaviy boyliklar real qiymatining oshishi natijasida, narxlarning mavjud darajasida iste'mol sarflari o'sadi. Bunga, aksiya kursining keskin oshishi, hatto narxlar darajasi o'zgarmay qolganda iste'molchi farovonligining o'sishiga olib kelishini misol qilib keltirish mumkin. Uy va yer real qiymatining keskin kamayishi narx umumiy darajasining o'zgarishiga bog'liq bo'lmagan holda iste'molchi farovonligining pasayishiga olib keladi.

**Iste'molchining kutishi.** Iste'mol sarflari hajmidagi o'zgarish, iste'molchining narxlar va daromadlar darajasidagi kelajakdagi o'zgarishlarni oldindan bilishiga bog'liq. Masalan, agar iste'molchi kelajakda o'zining real daromadi ko'payadi, deb hisoblasa, u joriy daromadlarining ko'proq qismini sarflashga tayyor bo'ladi. Natijada bu davrda iste'mol sarflari ko'payadi, jamg'arish esa kamayadi va yalpi talab ortadi. Aksincha, agar iste'molchi kelajakda o'zining real daromadlari kamayadi deb hisoblasa, ularning iste'mol sarflari va demak, yalpi talabi qisqaradi. Xuddi shunday tarzda inflyatsiyaning kutilishi bugungi yalpi talabni oshiradi. Chunki iste'molchilar narxlar oshgunga qadar tovarlarni xarid qilib qolishga harakat qiladi. Aksincha, yaqin kelajakda narxlar pasayishining kutilishi, bugungi iste'mol miqdorining kamayishiga olib keladi.

**Iste'molchi qarzlari.** Iste'molchi qarzlari ko'p bo'lganda, u joriy daromadini qarzlarga to'lab, o'zining bugungi sarflarini qisqartirish mumkin. Aksincha, iste'molchi qarzdor bo'lmasa, u bugungi sarflarini ko'paytirishga tayyor bo'ladi.

**Soliq.** Daromad solig'i stavkasining kamayishi, narxlarning mavjud darajasida iste'mol sarflarini ko'paytiradi, soliqlarning oshishi iste'mol sarflarini kamaytiradi.

**2. Investitsion sarflar.** Investitsion sarflar, ya'ni ishlab chiqarish vositalarini xarid qilish, yalpi talabning narxdan tashqari muhim omili hisoblanadi. Narxlarning mavjud darajasida korxona sotib olishi mumkin bo'lgan yangi ishlab chiqarish vositalarining kamayishi yalpi talabning kamayishiga, aksincha korxona sotib oladigan investitsion tovarlar hajmining ko'payishi yalpi talabning ko'payishiga olib keladi. Investitsion sarflarni o'zgartirish mumkin bo'lgan narxdan tashqari omillarni alohida-alohida qarab chiqamiz.

**Foiz stavkalari.** Boshqa sharoitlar o'zgarmay qolganda, foiz stavkasining oshishi, investitsion sarflarning kamayishiga va yalpi talabning qisqarishiga olib keladi. Bu yerda gap mamlakatda pul massasi hajmining o'zgarishi oqibatida foiz stavkalarining o'zgarishi haqida gap ketadi. Pul massasining ko'payishi foiz stavkasini kamaytiradi va shu orqali kapital qo'yilmalar hajmini ko'paytiradi. Aksincha, pul masasining kamayishi foiz stavkasining oshishiga va investitsiyalarning qisqarishiga olib keladi.

**Investitsiyalardan kutiladigan foyda.** Kapital qo'yilmalardan yuqori foyda olishning kutilishi investitsion tovarlarga talabni oshiradi va aksincha, istiqbolda investitsion dasturlardan foyda olish noaniq bo'lsa, investitsiyalarga sarflar kamayish tamoyiliga ega bo'ladi, demak, yalpi talab ham kamayadi.

**Soliqlar.** Korxonadan olinadigan soliqlarning ko'payishi kapital qo'yilmalardan olinadigan foydaning kamayishiga va demak, investitsion sarflar va yalpi talabning qisqarishiga olib keladi. Aksincha, soliqlarning qisqarishi bunday foydani va investitsion sarflarni ko'paytiradi.

Texnologiya. Yangi va takomillashgan texnologiya investitsion sarflarni va shu orqali yalpi talabni rag'batlantirish tamoyiliga ega bo'ladi.

**Ortiqcha quvvatlar.** Ortiqcha quvvatlar, ya'ni mavjud foydalanilmaydigan asosiy kapitalning ko'payishi, yangi investitsion tovarlarga talabni va natijada yalpi talabni kamaytiradi. Ishlab chiqarish quvvatlaridan to'liq foydalanilganda tadbirkorlar ko'proq

mashina va uskunalar sotib olishga tayyor bo'ladi, demak, investitsion sarflari ko'payadi.

**3. Davlat sarflari.** Narxlarning mavjud darajasida, milliy mahsulotda davlat xaridining ko'payishi yalpi talabning o'sishiga olib keladi. Bunga davlatning **milliy armiyani tuzish yoki uning sonini oshirish** to'g'risidagi qarori misol bo'la oladi. Davlat sarflarining kamayishi yalpi talabning qisqarishiga olib keladi. Masalan, yangi avtomobil yo'li qurishga davlat sarflarining qisqarishi shunday natijaga olib keladi.

**4. Sof eksportdagi o'zgarish.** Sof eksportning ko'payishi yalpi talabni ham ko'paytiradi. Birinchidan, eksportning yuqori darajasi, chet ellarda bizning tovarlarga bo'lgan talabni oshiradi. Ikkinchidan, importning qisqarishi o'z tovarlarimizga ichki talabning ko'payishini taqozo qiladi. Sof eksport hajmining o'zgarishiga, avvalo, chet davlatlar milliy daromadi va valyuta kurslarining o'zgarishi ta'sir ko'rsatadi. Chet mamlakatlarda daromadlar darajasi oshganda, ularning fuqarolari ham milliy tovarlarni, ham xorij tovarlarini ko'proq miqdorda sotib olish imkoniyatiga ega bo'ladi. Chet ellarda milliy daromadning kamayishi esa sof eksportimiz hajmini qisqartiradi.

**Valyuta kurslari.** Boshqa valyutalarga nisbatan milliy pul kursining o'zgarishi sof eksportga va demak, yalpi talabga ta'sir ko'rsatadi. Faraz qilaylik, iyenaning dollardagi narxi o'sdi. Bu dollarning iyenaga nisbatan qadrsizlanganligi va iyena kursi ko'tarilganligini bildiradi. Dollar va iyena o'rtasidagi yangi nisbat natijasida yaponiyalik iste'molchilar iyenaning ma'lum summasiga ko'proq dollar sotib olishi mumkin. Demak, yaponiyalik iste'molchilar uchun amerika tovarlari yapon tovarlariga qaraganda arzonroq bo'ladi. Shu bilan birga, amerikalik iste'molchilar dollarning ma'lum summasiga yapon tovarlarini nisbatan kamroq miqdorda sotib olishi mumkin. Bunday holda AQSH eksportining o'sishi, importining esa kamayishi holatini kutish mumkin. Sof eksportning ko'payishi o'z navbatida AQSH iqtisodiyotida Yalpi talabning ko'payishiga olib kelishini bildiradi.

## 2-§. Yalpi taklif tushunchasi. Yalpi taklif tarkibi va unga ta'sir qiluvchi omillar

**Yalpi taklif (aggregate supply, AS)** – bu mamlakatda muayyan vaqtda narxlarning muayyan darajasida ishlab chiqarilib, sotishga chiqarilgan barcha tovarlar va xizmatlar hajmidir. Bu narxlarning har xil mumkin bo'lgan o'rtacha darajasida milliy ishlab chiqarishning mavjud real hajmini ko'rsatadi.

Yalpi taklif turli xil ishlab chiqarilgan iste'mol tovarlari va xizmatlardan hamda investitsiya tovarlaridan iborat bo'ladi. Bundan tashqari, yalpi taklifga uy xo'jaliklari taklif qiladigan ishchi kuchi resurslari ham kiradi. Albatta, ishlab chiqarilgan va sotishga mo'ljallangan iste'mol tovarlari va xizmatlari ham, shuningdek, investitsiya tovarlarining turlari ham juda ko'p va turli-tumandir. Lekin yalpi talab o'zining ijtimoiy zaruriy nafliligi bilan, ya'ni o'zining turlari, miqdori va sifati bo'yicha hamda ijtimoiy qiymati bo'yicha shu davrdagi jamiyat a'zolari talabiga mos kelishi kerak.

Yalpi taklifni va uning miqdorini umumlashtirib quyidagi chizma ko'rinishida ifodalash mumkin (4-chizma).




**4-chizma. Yalpi talabning umumiy miqdorining tovarlar turlari, miqdori, sifati hamda narxiga bog'liqligi.**

Yalpi taklifga, eng avvalo, bozor narxlari darajasi bilan ijtimoiy qiymat miqdori o'rtasidagi nisbatning o'zgarishi ta'sir ko'rsatadi. Narxlar darajasining qiymat miqdoridan oshishi qo'shimcha tovarlar ishlab chiqarish uchun rag'bat yaratadi. Narxlar darajasining qiymatdan pasayishi esa tovar ishlab chiqarishning qisqarishiga olib keladi. Shu sababli, turli tovarlar narxlari va milliy ishlab chiqarish hajmi o'rtasida to'g'ridan-to'g'ri yoki bevosita bog'liqlik mavjud bo'ladi.

Bu bog'liqlik yalpi taklif egri chizig'ida aniq aks etadi (5-chizma).




**5-chizma. Yalpi taklif egri chizig'i.**

Chizmadan ko'rinadiki, yalpi taklif egri chizig'i o'z shakli jihatidan yakka yoki bozor taklifining an'anaviy egri chizig'idan farq qiladi.

Shu o'rinda ta'kidlash lozimki, uzoq muddatli va qisqa muddatli davrdagi yalpi taklif egri chizig'i bir-biridan farqlanadi. Uzoq davrdagi yalpi taklif egri chizig'i o'z shakliga ko'ra, chizmadagi $Y_t$ nuqtara qadar joylashgan har qanday tik chiziqdan iborat bo'ladi. Iqtisodiy resurslarning ishlab chiqarishga tobora ko'proq jalb etilishi mazkur chiziqni $Y_t$ nuqtara yaqinlashtiradi va pirovardida shu nuqtada joylashgan chiziqqa tenglashadi. Chunki qo'shimcha resurs va

imkoniyatlarni ishga solish uchun vaqtning yetarli bo'lishi uzoq muddatli davrda iqtisodiyotda to'la bandlik holatiga olib keladi.

Qisqa muddatli davrda Yalpi taklif egri chizig'ining ko'rinishi bir oz murakkabroq bo'lib, uchta kesmani o'z ichiga oladi.

**I. Yotiq kesma.** U ba'zida «keynscha» kesma deb ham atalib, iqtisodiyotning tanazzul yoki turg'unlik pallasidagi holatini aks ettiradi. Yotiq kesma milliy ishlab chiqarish potensial hajmi (chizmadagi $Y_t$ нуқта)dan ancha kam bo'lgan ishlab chiqarishning real hajmi (chizmadagi Y нуқтага qadar bo'lgan hajm)ni o'z ichiga oladi. Ya'ni, bu oraliqda mamlakatdagi mavjud ko'plab ishlab chiqarish quvvatlari, mashina, uskuna va ishchi kuchi ishlab chiqarishga jalb etilmaydi yoki ulardan to'liq foydalanilmaydi. Shunga ko'ra, mazkur resurslarning ishlab chiqarishga jalb etilishi narx darajasiga hech qanday ta'sir ko'rsatmaydi. Bu oraliqda ishlab chiqarish real hajmi qisqarganda ham tovar va resurslar narxi eski darajada qoladi. Shunday qilib, yotiq kesmada narx darajasi o'zgarmagan holda milliy ishlab chiqarish hajmini oshirish imkoniyati mavjud.

**II. Oraliq kesma.** Y va $Y_t$ нуқталар orasidagi mazkur kesma milliy ishlab chiqarish real hajmining ko'payishi narx darajasining o'sishi bilan birga borishini ko'rsatadi. Bu ishlab chiqarishning to'liq quvvat bilan ishlay boshlaganidan, korxonalarning ancha eski va kam samarali uskunalardan foydalana boshlaganligidan guvohlik beradi. Ishlab chiqarish hajmining kengayib borishi bilan qo'shimcha ishchi kuchi ham ishga jalb qilinadi. Shu barcha sabablarga ko'ra, mahsulot birligiga qilinadigan harajatlar ortadi, korxonalar ishlab chiqarishining rentabelli bo'lishi uchun tovarlarga ancha yuqori narx belgilaydi. Shu sababli, oraliq kesmada milliy mahsulot real hajmining ko'payishi narxlarning o'sishi bilan birga boradi.

**III. Tik kesma**. U ba'zida «klassik» kesma deb ham atalib, iqtisodiyot o'zining to'liq yoki tabiiy darajasiga erishganligini ko'rsatadi. Bunda iqtisodiyot ishlab chiqarish imkoniyatining

shunday nuqtasida (chizmadagi $Y_{L}$ нуқта) joylashadiki, bunda qisqa muddatda ishlab chiqarish hajmini yanada kengaytirishga erishish mumkin emas. Narxning to'xtovsiz oshib borishi ham ishlab chiqarish real hajmining ko'payishiga olib kelmaydi, chunki iqtisodiyot to'liq quvvat bilan ishlay boshlaydi. Qisqacha aytganda, bu kesma milliy ishlab chiqarish hajmi doimiy bo'lib qolishi, narx darajasi esa o'zgarishi mumkinligini ko'rsatadi.

**Yalpi taklif hajmiga ta'sir qiluvchi omillar.** Yalpi taklifga narxdan tashqari bir qator omillar ta'sir ko'rsatadi. Bu omillardan bir yoki bir nechtasining o'zgarishi Yalpi taklifning o'zgarishiga sabab bo'ladi. Yalpi taklifning narxdan tashqari bu omillari bitta umumiy xususiyatga ega: agar ular o'zgarsa, mahsulot birligiga ishlab chiqarish xarajatlari ham o'zgaradi. Natijada yalpi taklif egri chizig'i joyini o'zgartiradi.

**1. Resurslar narxining o'zgarishi.** Resurslar narxi tayyor mahsulot narxidan farq qilib, yalpi taklifning muhim omili hisoblanadi. Boshqa sharoitlar o'zgarmay qolganda, resurslar narxining oshishi mahsulot birligiga xarajatlarning ko'payishiga, resurs narxlarining pasayishi esa xarajatlarning kamayishiga olib keladi. Resurs narxlariga bir qator omillar ta'sir ko'rsatadi. Resurslar taklifining ko'payishi ular narxini pasaytiradi va natijada mahsulot birligiga xarajatlar kamayadi. Resurslar taklifining kamayishi esa qarama-qarshi natijaga olib keladi. Endi alohida resurslar taklifi o'zgarishining yalpi taklifga ta'sirini qarab chiqamiz.

**Yer resurslari** taklifi yangi yerlarning ochilishi, sug'orish inshootlarining qurilishi, yerga ishlov berish texnik imkoniyatlarining takomillashuvi tufayli ko'payishi mumkin. Yer resurslari taklifining ko'payishi yerga bo'lgan sarflarning kamayishiga olib keladi va shu orqali mahsulot birligiga to'g'ri keladigan xarajatlarni pasaytiradi. Irrigatsiya qurilmalari shahobchalarining kengayishi, dehqonchilikning intensiv usullarini qo'llash tufayli yer resurslarining kamayishi qarama-qarshi natijaga olib keladi.

**Ishchi kuchi resurslari.** Korxona xarajatlarining asosiy qismi ishchi va xizmatchilarga ish haqi to'lash uchun

ketadigan xarajatlar hisoblanadi. Boshqa sharoitlar o'zgarmay qolganda, ish haqining o'zgarishi mahsulot birligiga to'g'ri keladigan xarajatlar darajasiga sezilarli ta'sir ko'rsatadi. Mavjud ishchi kuchi resurslarining ko'payishi ish haqining pasayishiga, ularning kamayishi esa ish haqining oshishiga olib keladi.

**Kapital.** Agar jamiyat asosiy kapital zahirasini o'stirib borsa, yalpi taklif o'sish tamoyiliga ega bo'ladi. Masalan, agar jamiyat o'z daromadining asosiy qismini tejab, uni investitsion tovarlar sotib olishga yo'naltirsa, yalpi taklif o'sadi. Xuddi shunday asosiy kapital sifati yaxshilanganda ishlab chiqarish xarajatlari kamayadi va yalpi taklif ko'payadi. Korxona o'zining eski, sifati past bo'lgan qurilmalarini yangi va ancha takomillashgan qurilmalar bilan almashtirishi bunga misol bo'la oladi. Agar mamlakat asosiy kapitalining miqdori kamaysa va sifati yomonlashsa, yalpi taklif qisqaradi.

**Tadbirkorlik qobiliyati**. Vaqt o'tishi bilan mamlakatda tadbirkor kishilar soni ko'payadi va bu yalpi taklifga ta'sir ko'rsatadi. Masalan, keyingi vaqtda respublikamizda tadbirkorlik faoliyatini rivojlantirishga asosiy e'tiborning qaratilishi bunday faoliyat bilan shug'ullanishga harakat qiluvchi kishilar sonining ko'payishiga olib kelishi muqarrar va bu o'z navbatida, yalpi taklifni oshiradi.

**Import resurslar narxlari.** Chet ellardan resurslar importi milliy iqtisodiyotda yalpi taklifning ko'payishiga olib keladi. Import resurslariga narxlarning pasayishi milliy iqtisodiyotda yalpi taklifni oshiradi, narxning oshishi esa yalpi taklifni kamaytiradi. Keyingi davrda import resurslarga narxning o'zgarishiga olib kelayotgan asosiy omillardan biri - valyuta kurslarining o'zgarib turishi hisoblanadi. Bu qanday ro'y berishini tushunib olish uchun chet el valyutalarining so'mga nisbatan narxi tushdi, ya'ni so'mning qiymati ko'tarildi, deb faraz qilamiz. Bunda korxonalarga har bir so'm uchun ko'proq chet el valyutalari olish imkoniyati vujudga keladi va bu milliy ishlab chiqaruvchilar uchun chet el resurslarining so'mda ifodalangan narxi tushganligini bildiradi. Bunday sharoitda milliy korxonalar chet el resurslari importini

ko'paytiradi va ishlab chiqarishning mavjud darajasida mahsulot birligiga bo'lgan xarajatlarni kamaytirishga erishadi. Aksincha, chet el valyutalarining so'mga nisbatan narxi oshgan taqdirda, ya'ni so'm qadrsizlanganda import resurslari narxlari ko'tariladi. Natijada bu resurslarning importi kamayadi, mahsulot birligiga xarajatlar ortadi.

**Bozordagi hukmronlik.** Resurslarni yetkazib beruvchilarning bozordagi hukmronligining susayishi yoki kuchayishi ham resurs narxlariga va yalpi taklifga ta'sir ko'rsatishi mumkin. Bozordagi hukmronlik – narxlarni raqobat mavjud bo'lgan sharoitdagidan ancha yuqori o'rnatish imkoniyatidir. Keyingi 20 yil davomida OPEK mamlakatlari bozor monopoliyasining vujudga kelishi va halokatga uchrashi buning ishonchli misoli bo'lib xizmat qilishi mumkin. 70-yillarda OPEK mamlakatlari neft narxini o'n martalab oshirishga erishdi, bu mahsulot birligiga xarajatlarni keskin ko'paytirdi. 80-yil o'rtalarida OPEK mamlakatlarining bozordagi hukmronligining sezilarli susayishi, aksincha, ishlab chiqarish qiymatining kamayishiga olib keldi.

**2. Samaradorlikning o'zgarishi. Samaradorlik** – bu 2-bobda aytganimizdek, milliy ishlab chiqarish real hajmining sarflangan resurs miqdoriga nisbatidir. Boshqacha aytganda, samaradorlik - bu xarajat birligiga to'g'ri keluvchi ishlab chiqarishning o'rtacha hajmi yoki ishlab chiqarish real hajmi ko'rsatkichidir. Boshqa sharoitlar o'zgarmay qolganda bir ishchi hisobiga ko'proq miqdorda mashina va uskunalardan foydalanish, ishlab chiqarish texnologiyasini takomillashtirish; ancha bilimli va malakali ishchi kuchini qo'llash kabi omillarning o'zaro ta'siri samaradorlikning o'sishi va yalpi taklifning oshishiga olib keladi.

Qisqacha qilib aytganda, mahsulot birligiga xarajatlar kamayganda samaradorlikning oshishi yalpi taklifning oshishiga, aksincha, unumdorlikning kamayishi natijasida mahsulot birligiga harajatlarning ko'payishi yalpi taklifning qisqarishiga olib keladi.

**3. Huquqiy me'yorlarning o'zgarishi.** Korxonalar o'z faoliyatida amal qiladigan huquqiy me'yorlarning o'zgarishi mahsulot birligiga to'g'ri keladigan xarajatlarni va yalpi taklifni o'zgartirishi mumkin.

Huquqiy me'yorlar o'zgarishining ikki turi mavjud:

a) soliq va subsidiyalarning o'zgarishi;

b) davlat tomonidan tartibga solish tavsifi va usullarining o'zgarishi.

Korxonalardan olinadigan soliqlar (qo'shilgan qiymat solig'i, ish haqi fondiga nisbatan ajratmalar)ning ko'payishi mahsulot birligiga xarajatlarni ko'paytirishi va yalpi taklifni qisqartirishi mumkin.

Korxonaga davlat tomonidan beriladigan subsidiyalarning ortishi yoki soliq yukining kamayishi ishlab chiqarish xarajatlarini kamaytiradi va yalpi taklifni oshiradi.

Davlat tomonidan tartibga solish tavsifi va usullarining o'zgarishi ham ko'p hollarda mahsulot birligiga ishlab chiqarish xarajatlarini va shu orqali Yalpi taklifni o'zgartiradi.

## 3-§. Yalpi talab va yalpi taklif o'rtasidagi nisbat va uning o'zgarishi

Yuqorida yalpi talab mamlakat miqyosida uning hamma bo'limlarida, tarkibiy qismlarida mavjud bo'lib, turli tovar va xizmatlarni sotib olishga mo'ljallangan pullar miqdori sifatida, yalpi taklif esa butun mamlakatdagi hamma tarmoqlarda, hududlarda, hamma korxona va tashkilotlarda sotish uchun ishlab chiqarilgan tovarlar hamda xizmatlarning yalpi miqdori sifatida namoyon bo'lishini ifodalagan edik.

Endi shuni ta'kidlash joizki, milliy bozorda, oldi-sotdi jarayonida pul egalari, ya'ni talab qiluvchilar qo'lidagi pullar tovar va xizmatlar egalariga, aksincha yaratilgan tovar va xizmatlar esa pul egalari qo'liga o'tishi lozim. Boshqacha aytganda tovarlar dunyosi bilan pul dunyosi qarama-qarshi oqim hosil qiladi. Buning uchun esa pul egalari sotib olmoqchi bo'lgan tovar va xizmatlar tarkibi, miqdori, sifati hamda narxi bo'yicha ishlab chiqarilgan tovar va xizmatlar turi, miqdori, sifati hamda qiymati bilan mos tushishi lozim. Bunday moslikning qanchalik ta'minlanishi ko'pdan-ko'p bozor orqali aniqlanadi va tartibga solinadi. Bu moslik darajasi yalpi talab va Yalpi taklif o'rtasidagi nisbat va uning o'zgarishi orqali aniqlanadi.

Yalpi talab va yalpi taklif o'rtasidagi nisbatni quyidagicha ifodalash mumkin (6-chizma).

Albatta, real hayotda bunday to'la muvozanatlilik sodir bo'lishi juda qiyin va murakkabdir. Lekin tovar va xizmatlarning u yoki bu turlari, miqdori va sifati bo'yicha mos kelish hollari uchrab turadi. Yalpi talab bilan Yalpi taklifning bir-biriga mosligi iqtisodiy muvozanat deb ham yuritiladi.

Yalpi talab egri chizig'i va yalpi taklif egri chizig'i kesishgan нуқта **umumiqtisodiy muvozanatni** ifodalab, bu holatga narxning muvozanatli darajasi va milliy ishlab chiqarishning muvozanatli real hajmi orqali erishiladi.

Iqtisodiyot doimiy ravishda makroiqtisodiy muvozanat tomon harakat qiladi va ma'lum darajada bu tenglik ta'minlab turiladi. Biroq yalpi talab va yalpi taklifga ta'sir etuvchi omillarning o'zgarib turishi natijasida muvozanat buziladi va iqtisodiyot yangi muvozanat tomon harakat qiladi.




**6-chizma. Yalpi talab va yalpi taklif o'rtasidagi nisbat.**

Yalpi talab va yalpi taklif muvozanati yalpi taklif egri chizig'ining qaysi kesmasida ro'y berishiga qarab o'ziga xos xususiyat kasb etadi.

Yalpi talab egri chizig'i yalpi taklif egri chizig'ini yotiq kesmada kesib o'tsa, narx darajasi milliy ishlab chiqarish muvozanatli real hajmining shakllanishiga hech qanday ta'sir ko'rsatmaydi. Bunda yalpi talab miqdorining o'sishi milliy ishlab chiqarish real hajmining oshishiga, uning kamayishi esa bu hajmning kamayishiga olib keladi. Biroq bu o'zgarishlar iqtisodiyotdagi umumiy narx darajasining o'zgarishisiz ro'y beradi (7-chizma).

Chizmadan ko'rinadiki, yotiq kesmada yalpi talabning o'sishiga taklif egri chizig'i bo'yicha muvozanat nuqtasining o'ng tomonga siljishi orqali javob beriladi. Ya'ni $AD_1$dan $AD_2$ga qadar o'sgan talab miqdori iqtisodiyotda to'liq foydalanilmayotgan ishlab chiqarish quvvatlarining ishga tushirilishi orqali milliy ishlab chiqarish hajmini $Q_1$dan $Q_2$ga qadar o'stirish orqali qondiriladi.




**7-chizma. Yotiq kesmada yalpi talab va yalpi taklif muvozanatining o'zgarishi.**

Tik kesmada ishchi kuchi va ishlab chiqarish quvvatlari to'liq foydalaniladi, shu sababli yalpi talabning kengayishi faqat narx darajasiga ta'sir ko'rsatadi, ya'ni uni oshiradi. Milliy ishlab chiqarishning real hajmi esa o'zgarishsiz qoladi (8-chizma).




**8-chizma. Tik kesmada yalpi talab va yalpi taklif muvozanatining o'zgarishi.**

Chizmadan ko'rinib turibdiki, Tik kesmada yalpi talab miqdorining $AD_1$дан $AD_2$га oshishi faqat narx darajasini $P_1$дан $P_2$га qadar o'sishiga olib kelmoqda, milliy ishlab chiqarish hajmi esa potensial daraja - $Q_S$ ҳажмида qolmoqda. Chunki bu chegarada iqtisodiyot o'zining barcha ishlab chiqarish imkoniyatlarini ishga solib bo'lgan hisoblanadi.

Oraliq kesmada yalpi talabning kengayishi bir vaqtning o'zida milliy ishlab chiqarish real hajmining ko'payishiga va narx darajasining oshishiga olib keladi (5-chizma). Chizmadan ko'rinadiki, yalpi talabning $AD_1$дан $AD_2$га o'sishi yalpi taklif egri chizig'i bo'ylab milliy ishlab chiqarish hajmining $Q_1$дан $Q_2$ ga qadar ko'payishiga olib kelmoqda. Biroq, bu ko'payish ayni paytda narxlar darajasini ham $P_1$дан $P_2$га oshirmoqda. Bu esa Oraliq kesmada iqtisodiyotdagi ishlab chiqarish resurslari asta-sekin to'la bandlik holatiga o'tayotganligini, qo'shimcha quvvatlarning ishga tushirilishi tobora o'sib boruvchi xarajatlar orqali amalga oshishini anglatadi.




**9-чизма. Oraliq kesmada yalpi talab va yalpi taklif muvozanatining o'zgarishi.**

Demak, yalpi talabning o'sishi Yalpi taklifning qaysi kesmasida Rўй berishidan kelib chiqqan holda narx darajasiga turlicha ta'sir ko'rsatar ekan. Yalpi talabning kamayishi ham turli kesmalarda turlicha kechadi. Agar yotiq kesmada yalpi talab kamaysa, milliy ishlab chiqarishning real hajmi kamayib, narx darajasi o'zgarishsiz qoladi. Tik kesmada narx tushadi, milliy ishlab chiqarish to'liq bandlik darajasida bo'lganligi sababli, uning real hajmi o'zgarishsiz qoladi. Oraliq kesmada milliy ishlab chiqarishning real hajmi qisqaradi va narx darajasi pasayadi. Ayni paytda bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, oraliq va tik kesmalarda yalpi talabning qisqarishi vaziyatni murakkablashtiruvchi omillar ta'sirida birdaniga narxning pasayishiga olib kelmasligi mumkin. Bu murakkablik shundan iboratki, tovarlar va resurslar narxi pasayish tamoyiliga ega bo'lmaydi. Shu sababli ayrim iqtisodchilar bunday tamoyilni xrapovik samarasi deb ataydilar (xrapovik — bu g'ildirakni faqat oldinga harakat qilishga majbur etuvchi mexanizm). Xrapovik samarasi shunga asoslanadiki, narx osonlik bilan ko'tariladi, lekin juda qiyinchilik bilan, sekin pasayadi. Shu sababli yalpi talabning oshishi narx darajasini ko'taradi, lekin talab kamayganda, qisqa davr ichida narxning tushishini kutish mumkin emas (10-чизма).




**10-чизма. Xrapovik samarasi.**

Chizmadan ko'rinadiki, yalpi talab $AD_1$ dan $AD_2$ga oshganda, muvozanat holati a dan s ga ko'chadi, ishlab chiqarish hajmi $Q_1$dan $Q_2$ga ko'payib, narx ham $P_1$dan $P_2$ darajaga qadar o'sadi. Biroq yalpi talab o'zining dastlabki holatiga qaytsa, endi narx pasaymaydi, balki muvozanat yangi e holatiga ko'chib, ishlab chiqarish hajmi o'zining dastlabki $Q_1$ darajasidan ham pasayib, $Q_2$ darajasiga qadar tushib ketadi.

Shu o'rinda nima uchun narx pasayish tamoyiliga ega emas, degan savolga aniq javob berish qiyin bo'lsa-da, uning ayrim sabablarini ko'rsatish mumkin.

Birinchidan, korxona umumiy xarajatlarining asosiy qismini (70-75 foiz) ish haqi tashkil qilib, u qisqa davr ichida pasayish tamoyiliga ega bo'lmaydi. Chunki ishchilarning asosiy qismi shartnoma (kasaba uyushmalar orqali) bo'yicha Ishlab, shartnoma muddati tugagunga qadar ish haqini pasaytirish taqiqlanadi. Shuningdek, tadbirkorlarning o'zlari ham ish haqi darajasini pasaytirishni xohlamasliklari mumkin. Buning ikkita sababi bor. Bir tomondan, ancha past ish haqi ishchilarning mehnat unumdorligiga salbiy ta'sir ko'rsatishi mumkin. Shu bilan birga ancha past ish haqi mahsulot birligiga mehnat sarflarini kamaytirsa, ancha past mehnat unumdorligi esa mehnat sarflarini oshiradi. Agar ular ish

haqini pasaytirishga qaror qilsalar, malakali ishchi kuchidan ajrab qolishlari mumkin.

Ikkinchidan, juda ko'pchilik korxonalar yetarli darajada monopol mavqyega ega bo'ladi va bu ularga talab kamayganda ham narxning pasayishiga qarshi turish imkonini beradi.

Ishlab chiqarilgan va sotib olingan mahsulot real hajmi teng bo'lganda, iqtisodiyotda muvozanatlikka erishiladi.

O'zbekistonda 2004 yildagi yalpi talab va Yalpi taklifning o'lchamlari quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflangan (mlrd. so'm hisobida):[1]

| Yalpi taklif ko'rsatkichlari | Miqdori, mlrd. so'm | Yalpi talab ko'rsatkichlari | Miqdori, mlrd. so'm |
|---|---|---|---|
| Mahsulot ishlab chiqarish hajmi | 5924,1 | Uy xo'jaliklari iste'mol sarflari | 5874,6 |
| Ko'rsatilgan xizmatlar hajmi | 4558,9 | Yalpi хусусий ichki investitsiya sarflari | 1498,0 |
| | | Davlat sarflari* | 369,4 |
| | | Sof eksport | 1037,0 |
| **Yalpi taklif** | **10483,0** | **Yalpi talab** | **8779,0** |

**Davlat sarflarining boshqa yo'nalishlari to'g'risida ma'lumot bo'lmaganligi sababli faqat davlat investitsiya sarflari hajmi keltirildi.*

Jadvaldan ko'rinadiki, 2004 yilda mamlakatimizdagi yalpi taklif va yalpi talab o'rtasidagi farq 1704,0 mlrd so'mni tashkil etmoqda. Biroq bunday farqning hosil bo'lishida davlat sarflari (investitsiya sarfidan tashqari) ning hisobga olinmaganligi ham ta'sir ko'rsatgan.

Ta'kidlash lozimki, 2004 yilda aholining pul daromadlarining 7634,4 mlrd. so'mni tashkil etgani holda, uning faqat 5874,6 mlrd. so'migina (76,9%) talab shaklida namoyon bo'lgan. Pul daromadlarining 1686,5 mlrd. so'mi esa jamg'armalarni o'stirish, turli to'lov va badallar ko'rinishida sarflangan, ya'ni Yalpi talabga aylanmagan.

[1] Makroiqtisodiyot va statistika vazirligi statistika departamenti ma'lumotlari asosida hisoblangan.

## Xulosalar

1. Yalpi talab – bu barcha iste'molchilar, ya'ni aholi, korxonalar va davlat tomonidan narxlarning muayyan darajasida turli tovarlar va xizmatlarni sotib olish mumkin bo'lgan milliy iqtisodiyotdagi real pul daromadlari hajmidir.

2. Yalpi talab turli tovarlarning miqdori, sifati va narx darajasiga bevosita bog'liq. Agar yakka talab egri chizig'i turli narx ko'rsatkichlarida alohida iste'molchining muayyan tovarga bo'lgan talabi miqdori o'rtasidagi bog'liqlikni ifodalasa, Yalpi talab egri chizig'i mamlakatdagi narxlarning turli darajasi hamda ishlab chiqarishga bo'lgan talab hajmi o'rtasidagi bog'liqlikni ifodalaydi.

3. Yalpi taklif – bu mamlakatda narxlarning muayyan darajasida ishlab chiqarilib, sotishga chiqarilayotgan barcha tovarlar va xizmatlar hajmidir. Bu narxlarning har xil mumkin bo'lgan o'rtacha darajasida milliy ishlab chiqarishning mavjud real hajmini ko'rsatadi.

4. Yalpi taklifga, eng avvalo, narxlar darajasi bilan ishlab chiqarilgan tovarlar ijtimoiy qiymati o'rtasidagi nisabtning o'zgarishi ta'sir ko'rsatadi. Narxlar darajasining qiymatdan oshishi qo'shimcha tovarlar ishlab chiqarish uchun rag'bat yaratadi. Narxlar darajasining qiymatdan pasayishi esa tovar ishlab chiqarishning qisqarishiga olib keladi. Shu sababli narxlar va milliy ishlab chiqarish hajmi o'rtasida to'g'ridan-to'g'ri yoki bevosita bog'liqlik mavjud bo'ladi.

5. Yalpi taklifga narxdan tashqari yana bir qator omillar ta'sir ko'rsatadi: a) resurslar narxining o'zgarishi; b) samaradorlikning o'zgarishi; v) huquqiy me'yorlarning o'zgarishi.

6. Iqtisodiyot nazariyasida yalpi taklifga uch xil nuqtai nazardan yondoshuv mavjud: yalpi taklif narxlar darajasiga bog'liq emas; narxlar даражасига bevosita bog'liq; yalpi taklifning o'sishida yoki kamayishida narxlar darajasi o'zgarishsiz qoladi. Shuning uchun yalpi taklif egri chizig'i grafigi uchta kesmaga ega: tik, yotiq va oraliq kesmalar.

7. Yalpi talabning o‘sishi yalpi taklifga turlicha ta’sir qiladi: taklif egri chizig‘ining keynscha kesmasida taklif aynan o‘sha miqdorga ortadi, оралиқ kesmada — narxlar darajasining o‘sganligi uchun taklif oz miqdorda ortadi; klassik kesmada esa — yalpi taklifda o‘zgarish bo‘lmaydi, chunki barcha resurslar jalb etilgan bo‘ladi, lekin narxlar darajasi keskin o‘sadi.

8. Yalpi talab egri chizig‘i va yalpi taklif egri chizig‘i kesishgan нуқта umumiqtisodiy muvozanatni ifodalab, bu holatga narxning muvozanatli darajasi va milliy ishlab chiqarishning muvozanatli real hajmi orqali erishiladi.

9. Iqtisodiyot doimiy ravishda makroiqtisodiy muvozanat tomon harakat qiladi va ma’lum darajada bu tenglik ta’minlab turiladi. Biroq yalpi talab va yalpi taklifga ta’sir etuvchi omillarning o‘zgarib turishi natijasida muvozanat buziladi va iqtisodiyot yangi muvozanat tomon harakat qiladi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Yalpi talab — barcha iste’molchilar, ya’ni aholi, korxonalar va davlat tomonidan narxlarning muayyan darajasida turli tovarlar va xizmatlarni sotib olish mumkin bo‘lgan milliy iqtisodiyotdagi real pul daromadlari hajmi.

Yalpi taklif — mamlakatda narxlarning muayyan darajasida ишлаб chiqarilgan barcha tovarlar va xizmatlar hajmi.

Xrapovik samarasi - yalpi talab oshganda narxning o‘rtacha даражаси ko‘tarilishi, lekin talab kamayganda, qisqa davr ichida narx pasayish tamoyiliga ega bo‘lmasligini ifodalovchi samara.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Yalpi talab va Yalpi taklifni tahlil qilish nima uchun zarur?

2. Yalpi talab nima? Nima uchun talab egri chizig‘i o‘zgaradi? Yalpi talabga qanday omillar ta’sir ko‘rsatadi?

3. Yalpi talab egri chizig'ining pasayuvchan shaklda bo'lishiga foiz stavkasi, boylik va import tovarlar xaridi samaralarining ta'sirini tushuntirib bering.

4. Yalpi taklif nima? Yalpi taklif egri chizig'idan uchta kesmani tasvirlang va ular nimani ko'rsatishini tushuntiring? Yalpi taklifga qanday omillar ta'sir ko'rsatadi?

5. Hozir sharoitda O'zbekistonda Yalpi taklifning o'zgarishiga ko'proq qaysi omillar ta'sir ko'rsatmoqda? Yalpi taklif hajmini oshirishda davlat tomonidan qanday choralar ko'rilmoqda?

6. Huquqiy me'yorlarning o'zgarishi Yalpi taklif hajmiga ta'sir ko'rsatishi borasida Respublikamiz tajribasidan misollar keltiring.

7. Nima sababdan xrapovik samarasi Ro'y beradi? Bu samaraning real hayotda amal qilishiga misollar keltiring.

8. Yalpi talab ва yalpi taklif muvozanatining ahamiyati nimada? Bunday muvozanatga erishish yo'llarini izohlab bering.

# XVI BOB. ISTE'MOL, JAMG'ARMA VA INVESTITSIYALAR

Oldingi boblarda jamiyat ijtimoiy-iqtisodiy rivojlanishining asosi bo'lgan milliy mahsulot va uning tarkibiy qismlarini ko'rib chiqdik. Milliy mahsulot harakat shakllari ichida milliy daromadning ahamiyatli o'rin tutishini, uning aholi farovonligiga bevosita ta'sir ko'rsatishini bilib oldik.

Bu bobda ham milliy daromad tarkibiy qismlari tahlilini davom ettirib, uning asosiy qismi bo'lgan iste'mol va ishlab chiqarishni kengaytirishga ketadigan qismi bo'lgan jamg'arishning iqtisodiy mazmunini qarab chiqamiz. Ularning darajasini aniqlovchi asosiy omillarni ko'rsatamiz. Shu bilan birga shaxsiy daromadning iste'moldan ortiqcha boshqa qismi — jamg'armaning iqtisodiy mazmuni va omillarini ko'rsatib berishga ham alohida e'tiborni qaratamiz.

## 1-§. Iste'mol va jamg'armaning iqtisodiy mazmuni hamda ularning o'zaro bog'liqligi

Milliy iqtisodiyotda yangidan vujudga keltirilgan qiymat, ya'ni milliy daromad iste'mol va jamg'arish maqsadlarida sarflanadi. Keng ma'noda iste'mol jamiyat iqtisodiy ehtiyojlarini qondirish jarayonida ishlab chiqarilgan tovar va xizmatlardan foydalanishni bildiradi. Bunda unumli va shaxsiy iste'mol farqlanadi.

**Unumli iste'mol** bevosita ishlab chiqarish jarayoniga tegishli bo'lib, ishlab chiqarish vositalari va inson ishchi kuchining iste'mol qilinishini, ya'ni ulardan ishlab chiqarish maqsadida foydalanish jarayonini anglatadi.

**Shaxsiy iste'mol** ishlab chiqarish sohasidan tashqarida ro'y berib, bunda iste'mol buyumlaridan bevosita foydalaniladi.

Iste'mol jarayonida turli xil moddiy va ma'naviy ne'matlardan foydalaniladi. Iste'mol qilinadigan ne'mat turiga bog'liq ravishda moddiy hamda nomoddiy ne'mat va xizmatlarni iste'mol qilish farqlanadi.

Yakka tartibdagi yoki jamoa bo'lib iste'mol qilish ham farqlanadi. Alohida shaxsning o'z ixtiyorida bo'lgan ne'matlarni iste'mol qilishi **yakka tartibdagi iste'molga**, jamiyat a'zolari turli guruhlarining ne'matlardan birgalikda foydalanishi **jamoa bo'lib iste'mol qilishga** kiradi.

Milliy daromadning jamiyat a'zolarining moddiy va ma'naviy ehtiyojlarini qondirishga sarflanuvchi qismi **iste'mol fondi** deb ataladi. Iste'mol fondi butun aholining shaxsiy iste'molini, aholiga ijtimoiy xizmat qiladigan muassasalardagi, shuningdek, ilmiy muassasalar va boshqarishdagi barcha sarflarni o'z ichiga oladi.

Iste'mol fondining shaxsiy daromad shaklida aholi qo'liga kelib tushadigan qismi iste'mol sarflari maqsadida ishlatiladi. **Iste'mol sarflari** — bu aholi joriy daromadlarining tirikchilik ne'matlari va xizmatlar uchun ishlatiladigan qismi. Aholi o'z daromadini sarflar ekan, bugungi (joriy) iste'mol hamda kelgusidagi iste'mol hajmini oshirish o'rtasida tanlovni amalga oshiradi.

Kelgusida iste'mol hajmini oshirish imkoniyati joriy davrdagi jamg'armaga ham bog'liq bo'ladi. **Jamg'arma** — bu aholi, korxona (firma) va davlat joriy daromadlarining kelajakdagi ehtiyojlarini qondirish va daromad olish maqsadlarida to'planib borishi. Uning hajmi barcha xo'jaliklar daromadidan iste'mol sarflarini ayirib tashlash yo'li bilan aniqlanadi. Daromad tarkibida iste'mol sarflari ulushi qanchalik yuqori bo'lsa, jamg'arma hajmi shunchalik kam bo'ladi. Jamg'armaning o'sishi esa iqtisodiy ma'noda mablag'larning iste'mol buyumlari xarid qilishdan investitsion tovarlar xarid qilishga yo'naltirilishini bildiradi.

Shunga ko'ra, jamg'arma — bu muddat jihatidan kechiktirilgan iste'molni anglatadi. Shu bilan birga joriy davrda amalga oshirilgan jamg'arma joriy iste'molning chegirilgan qismidir, chunki jamg'arma aholi va korxonalar ixtiyordagi daromadning iste'molga sarflanmagan qismi hisoblanadi:

$$Y = C + S,$$

bu yerda:

Y – barcha xo'jaliklar ixtiyoridagi daromad;

C – iste'mol miqdori;

S – jamg'arma miqdori.

Shu sababli, daromad tarkibidagi iste'mol sarflari va jamg'arma nisbatining o'zgarishi bir qator, ba'zan qarama-qarshi oqibatlarga olib kelishi mumkin.

Birinchidan, daromadlarning qandaydir qismini jamg'armaga qo'yish oqibatida u tovarlarga bo'lgan talabda o'z aksini topmaydi. Mahsulotning har qanday hajmini ishlab chiqarishdan olingan daromad to'liq sarflangandagina jami talabni ta'minlash uchun etarli bo'ladi. Demak, jamg'arma «daromadlar-xarajatlar» oqimida nomutanosiblik paydo bo'lishiga olib keladi.

Jamg'arma, yuqorida ta'kidlanganidek, daromadlarning ma'lum bir qismini iste'mol qilishdan chegirib qo'yishni bildirib, natijada iste'mol sarflari hajmi barcha ishlab chiqarilgan mahsulot va xizmatlarni sotib olish uchun etarli bo'lmay qoladi. Aholi daromadining jamg'arilgan qismi o'zining xususiy talabini vujudga keltirmaydi. Buning natijasida sotilmay qolgan tovarlarning ko'payishi, ishlab chiqarishning qisqarishi, ishsizlik va daromadlarning pasayishi ro'y berishi mumkin.

Ikkinchi tomondan, jamg'arma talabning etishmasligiga olib kelmasligi ham mumkin, chunki jamg'arilgan mablag'lar tadbirkorlar tomonidan investision maqsadlarda ishlatiladi. Bu jamg'arma keltirib chiqaradigan iste'mol sarflaridagi har qanday etishmaslikni to'ldiradi.

Uchinchidan, korxonalar ham o'zining barcha mahsulotini pirovard iste'molchilarga sotishni ko'zda tutmaydi, balki uning bir qismidan o'z ishlab chiqarishida foydalanishi mumkin. Shunday qilib, agar tadbirkorlar aholining jamg'armalariga teng miqdordagi mablag'larni investitsiyalarga qo'yishni ko'zda tutsa, ishlab chiqarish darajasi doimiy bo'lib qoladi.

Iste'mol va jamg'arma darajasini aniqlab beruvchi asosiy omil **milliy daromad** hisoblanadi. Lekin milliy daromad tarkibida to'g'ri soliqlar ham mavjud bo'ladi. Shu sababli, soliqlar to'langandan keyin **aholi qo'lida qoladigan daromad** iste'mol sarflari va shaxsiy jamg'arma yig'indisiga teng bo'ladi. Iste'mol va shaxsiy jamg'armaning darajasi bevosita soliqlar to'langandan keyingi qolgan daromad bilan aniqlanadi. Bu daromadni biz tahlil chog'ida **ixtiyordagi** yoki **sof daromad** deb ataymiz. Demak, bu daromad iste'molning ham, jamg'armaning ham umumiy omili hisoblanadi. Chunki jamg'arma daromadning iste'mol qilinmaydigan qismi hisoblansa, soliqlar to'langandan keyingi daromad shaxsiy jamg'armani aniqlab beradigan asosiy omil bo'lib chiqadi. Har yilgi haqiqiy iste'mol miqdori va soliqlar to'langandan keyingi daromad o'rtasidagi farq shu yildagi jamg'arma miqdorini aniqlaydi.

Iste'mol va jamg'arma hajmi hamda unga ta'sir ko'rsatuvchi omillar o'rtasidagi bog'liqlik **iste'mol va jamg'arma funksiyasi** deyiladi. Bu funksiyalarni bayon etishda klassik iqtisodchilar va keynschilarning nuqtai nazarlari farqlanadi. Klassik iqtisodchilarning fikriga ko'ra, kishilar o'z mablag'larini qo'shimcha daromad keltirgan taqdirda jamg'armaga yo'naltirishga harakat qiladilar. Shunga ko'ra, banklarning real foiz stavkasi qanchalik yuqori bo'lsa, ularning jamg'armaga qiziqishlari shu qadar kuchli bo'ladi, ya'ni jamg'arma real foiz stavkasining o'sib boruvchi funksiyasi hisoblanadi. Aholi daromadlari iste'mol va jamg'arma mablag'larining yig'indisidan iborat ekan, real foiz stavkasining o'sishi bilan iste'mol kamayib, pasayishi bilan esa ko'payib boradi. Boshqacha aytganda, klassik iqtisodchilar fikriga ko'ra iste'mol **real foiz stavkasining pasayib boruvchi funksiyasi** hisoblanadi.

J.M.Keyns klassik iqtisodchilarning bu fikrlariga qarshi chiqib, uy xo'jaliklarining iste'mol sarflari real foiz stavkasiga u qadar bog'liq emasligini, kishilar uchun hamma vaqt joriy iste'molning kelgusidagi iste'moldan afzalligini ta'kidlaydi. U iste'mol sarflari darajasiga ta'sir ko'rsatuvchi asosiy omil sifatida uy xo'jaliklarining joriy daromadlarini ko'rsatadi. Demak, Keyns fikriga ko'ra, iste'mol **uy xo'jaliklari joriy daromadlarining o'sib boruvchi funksiyasi** hisoblanadi:

$$C = f(Y).$$

Iste'mol funksiyasini grafik ko'rinishida ham tasvirlash mumkin (1-chizma). Bunda tik o'qqa iste'mol sarflari, yotiq o'qqa esa aholi ixtiyoridagi daromad miqdori joylashtiriladi.




**1-chizma. Iste'mol funksiyasining grafikdagi tasviri.**

Har ikkala o'q o'rtasidan 45° ostida o'tuvchi 0F to'g'ri chiziq iste'mol sarflari va ixtiyordagi (sof) daromadning miqdoran tengligini ifodalaydi. 0Y o'qidagi har qanday daromad miqdorini ifodalovchi ushbu chiziqda joylashgan nuqta 0C o'qning tegishli miqdordagi iste'mol sarfiga teng bo'ladi. Boshqacha aytganda, uy xo'jaligi sof daromadning barcha hajmini to'liq iste'molga sarflaydi. Biroq bunday tenglik amalda doimo ham ro'y beravermaydi. Iste'mol sarflari miqdori ba'zida joriy sof daromadlar miqdoridan past bo'lishi, ba'zida esa oshib ketishi ham mumkin. Shuning uchun iste'mol egri chizig'i S sof daromad 0F chizig'iga mos tushmay, unga nisbatan ma'lum darajada og'adi. Har ikkala chiziqning o'zaro kesishgan V nuqtasi **«0 darajadagi jamg'arma»**ni anglatadi. Bu nuqtaning chap tomonida iste'mol sarflari daromad miqdoridan yuqori bo'lib, bu **manfiy jamg'arma** deb ataladi.

Shuni ham ta'kidlash lozimki, real hayotda iste'molning ma'lum qismi daromad hajmiga bog'liq bo'lmaydi. Masalan, biron-bir shaxsning daromadi kutilmaganda juda past darajaga

tushib qolishi mumkin. Biroq bu shaxs daromadi bunga imkon bermagan taqdirda ham, ma'lum darajada ovqatlanish, kiyinish va boshqa zarur iste'mol xarajatlarini amalga oshirishga majbur. U mazkur sarflarni yoki oldingi davrda jamg'arilgan daromadlari hisobiga, yoki o'zgalardan qarz olish hisobiga qoplashi mumkin. Iqtisodiy adabiyotlarda iste'mol sarflarining bu darajasi **avtonom** (ya'ni, joriy sof daromaddan mustaqil) **holdagi iste'mol darajasi** deyiladi. Bizning grafigimizda bu daraja $C_0$ nuqtadan boshlanadi.

Chizmadagi V nuqtaning o'ng tomoni esa **ijobiy (musbat ishorali) jamg'arma** deb ataladi. Aynan V nuqtada aholi daromadlari va sarflarining muvozanatiga erishiladi. Daromad miqdori oshib borgan sari bu muvozanat buzilib, jamg'arma miqdori ortib boradi. Chizmadagi daromadning $Y_1$ darajasida iste'mol miqdori $E_1E_0$ kesmadan, jamg'arma miqdori esa $E_0E_2$ kesmadan iborat bo'ladi.

Jamg'arma funksiyasining grafikdagi tasviri bir oz o'zgacha ko'rinishda bo'ladi (2-chizma).




**2-chizma. Jamg'arma funksiyasining grafikdagi tasviri.**

Chizmadan ko'rinadiki, jamg'arma funksiyasining grafikdagi tasviri iste'mol funksiyasi tasvirining aksi sifatida namoyon bo'ladi. Bu grafikda ham B nuqta 0 darajadagi jamg'arishni, 0Y yotiq chizig'ining 0 darajadan pastki qismi manfiy jamg'arishni, yuqori qismi esa ijobiy (musbat) jamg'arishni anglatadi. $E_0E_2$ kesma sof daromadning $Y_1$ darajasidagi jamg'arma miqdorini ko'rsatadi.

Iste'mol va jamg'arma hajmiga daromaddan tashqari yana bir qator ob'ektiv va sub'ektiv omillar ta'sir ko'rsatadi. Ob'ektiv omillar alohida iste'molchining ixtiyoriga, idrokiga bog'liq bo'lmagan omillardan iborat bo'lib, ulardan asosiylari sifatida quyidagilarni ko'rsatish mumkin:

– barcha xo'jaliklar tomonidan jamg'arilgan mol-mulk darajasi;
– narxlar darajasi;
– real foiz stavkalari;
– iste'molchining qarzdorlik darajasi;
– iste'molchilarni soliqqa tortish darajasi.

Sub'ektiv omillar, asosan iste'molchining o'ziga, uning ruhiyati va bozordagi hatti-harakatiga bog'liq bo'ladi. Bu omillar qatoriga iste'mol va jamg'arishga bo'lgan moyillik, kelgusidagi narx, pul daromadlari, soliq, tovarlar mavjudligi darajasining o'zgarishiga nisbatan munosabatni kiritish mumkin.

Subyektiv omillar ta'sirida iste'mol va jamg'arma darajasining o'zgarishini shartli ma'lumotlar asosida tuzilgan quyidagi jadval orqali ko'rib chiqamiz.

**1-jadval**

**Iste'mol va jamg'arma darajasi, mlrd. so'm (shartli raqamlar asosida)**

| Yillar | Daromad darajasi (Y) | Iste'mol (C) | Jamg'arma (S) | Icte'molga o'rtacha moyillik (C : Y) | Jamg'arishga o'rtacha moyillik (S : Y) | Iste'molga keyingi qo'shilgan moyillik (ΔS : ΔY) | Jamg'arishga keyingi qo'shilgan moyillik (ΔS : ΔY) |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1995 | 1500 | 1300 | 200 | 0.87 | 0.13 | - | - |
| 2000 | 1800 | 1500 | 300 | 0,83 | 0,17 | 0,67 | 0,33 |
| 2004 | 2200 | 1700 | 500 | 0,77 | 0,23 | 0,50 | 0,50 |

Jadvaldan ko'rinadiki, yillar davomida sof daromad hajmi oshib borishi bilan uning iste'mol va jamg'armaga sarflanishi o'rtasidagi nisbat o'zgarib bormoqda. Iste'molchilarning daromadlari qanchalik o'sib borgan sari ularning jamg'armaga bo'lgan moyilliklari shunchalik oshib boradi. Buni iste'mol va

jamg'armaga bo'lgan o'rtacha va keyingi qo'shilgan moyillik ko'rsatkichlari orqali ham kuzatish mumkin.

Aholi daromadining iste'molga sarflanadigan ulushi **iste'molga o'rtacha moyillik (IO'M)** deyiladi va quyidagicha aniqlanadi:

$$IO'M = \frac{Iste'mol\ sarflari\ hajmi}{Sof\ daromad\ hajmi} = \frac{C}{Y}.$$

Aholi daromadining jamg'armaga ketadigan ulushi esa **jamg'armaga o'rtacha moyillik (JO'M)** deyiladi:

$$JO'M = \frac{Jamg'arma\ hajmi}{Sof\ daromad\ hajmi} = \frac{S}{Y}.$$

Bizning misolimizda (1-jadval) yillar davomida daromad hajmi oshib borishi bilan IO'M pasayib, JO'M esa o'sib bormoqda. Shunisi ahamiyatliki, iste'molga va jamg'armaga o'rtacha moyillik ko'rsatkichlari iste'mol va jamg'armaning daromaddagi ulushini anglatar ekan, ulardan birining qandaydir miqdorga o'zgarishi boshqa birining ham teskari yo'nalishda xuddi shunday miqdorga o'zgarishiga olib keladi. Qisqacha aytganda, *IO'M + JO'M*=1,0 bo'ladi.

Shuningdek, iste'mol yoki jamg'armaga keyingi qo'shilgan moyillik ko'rsatkichi ham ahamiyatlidir. Bu ko'rsatkich iste'molchi daromadining navbatdagi o'zgarishi uning iste'mol va jamg'armaga nisbatan munosabati qanday o'zgarishini aks ettiradi. Daromad hajmining o'zgarishi natijasida iste'mol sarflari hajmining o'zgarishi darajasi **iste'molga keyingi qo'shilgan moyillik** deyiladi (IQM), yoki

$$IQM = \frac{Iste'moldagi\ o'zgarish}{Sof\ daromaddagi\ o'zgarish}.$$

Daromad hajmining o'zgarishi natijasida jamg'arma hajmining o'zgarishi darajasi **jamg'armaga keyingi qo'shilgan moyillik** deyiladi (JQM), ya'ni:

$$JQM = \frac{Jamg'armadagi\ o'zgarish}{Sof\ daromaddagi\ o'zgarish} = \frac{\Delta S}{\Delta Y}.$$

Demak, sof daromadning o'sgan qismi ham yo iste'molga, yoki jamg'armaga sarflanadi. Bu sarflangan qismlar o'rtasidagi nisbat o'zgargan taqdirda ham ularning umumiy yig'indisi 1ga teng bo'ladi, ya'ni:

$$\frac{\Delta C}{\Delta Y}+\frac{\Delta S}{\Delta Y}=1{,}0.$$

Iqtisodiyotning barqaror rivojlanishi, tadbirkorlik faoliyatining samarali amalga oshishida jamg'arish jarayonlarining ahamiyati beqiyosdir. Shunga ko'ra, jamg'arishning mohiyati, uning omillari va samaradorligi ko'rsatkichlarini alohida ko'rib chiqish maqsadga muvofiq hisoblanadi.

## 2-§. Jamg'arishning mohiyati, omillari va samaradorligi

Jamg'arish iqtisodiyotdagi yalpi sarflarning tarkibiy qismlaridan biri hisoblanib, investitsion tavsifdagi tovarlarga talab darajasini belgilab beradi. Investitsiyalar jamg'arishning amalda namoyon bo'lish shakli bo'lganligi sababli dastlab tahlilni jamg'arishning mohiyati, omillari va samaradorligini nazariy jihatdan asoslash bilan boshlaymiz.

**Jamg'arish** deb, milliy daromadning bir qismi asosiy va aylanma kapitallarni, shuningdek, ehtiyot zahiralarini ko'paytirish uchun sarflanishiga aytiladi.

Amalda jamg'arish kapital mablag'lar yoki investitsion sarflar shaklida yuzaga chiqib, u yangi asosiy kapitalni hosil qilish, ishlab turganlarini kengaytirish, rekonstruksiyalash va yangilashga qilinadigan xarajatlarni ifodalaydi. «Jamg'arish» va «kapital qo'yilma» yoki «investitsion sarflar» tushunchalari bir xil mazmunga ega emas. Bir tomondan, kapital qo'yilma yoki investitsiyalarning chegaralari jamg'arish fondiga qaraganda kengroq, chunki renovasiyaga (ya'ni eskirgan obyektlarni batamom almashtirishga) sarflanadigan amortizasiya fondining bir qismi ham ularning manbai bo'lib xizmat qiladi. Ikkinchi tomondan, «jamg'arish» tushunchasi investitsion sarflar doira-

sidan chiqib ketadi, chunki u faqat asosiy kapitalning emas, balki aylanma kapitalning, shuningdek, ehtiyot zaxiralarining kengayishini ham anglatadi.

Ishlab chiqarish va noishlab chiqarish maqsadidagi jamg'arish bir-biridan farqlanadi. Jamg'arilgan mablag'larning moddiy ishlab chiqarish sohasining asosiy kapitallarini va aylanma mablag'larini kengaytirishga ketadigan qismi **ishlab chiqarish sohasidagi jamg'arish summasini** hosil qiladi. Ishlab chiqarish sohasidagi jamg'arish iqtisodiy o'sishning muhim omilidir.

**Ijtimoiy-madaniy sohadagi jamg'arish** (noishlab chiqarish jamg'arishi) uy-joy fondini, kasalxonalar, o'quv muassasalari, madaniyat, sog'liqni saqlash, sport muassasalari, ya'ni nomoddiy ishlab chiqarish tarmoqlarini kengaytirish, rekonstruksiyalash, yangilashga sarflanadi. Noishlab chiqarish sohasini kengaytirish ham ishlab chiqarishni rivojlantirishning zarur shartidir.

Jamg'arish summasi, uning hajmi va tarkibi takror ishlab chiqarish sur'atlarini belgilab beradigan hal qiluvchi omillardir. **Jamg'arish me'yori** bevosita jamg'arish summasining butun milliy daromad hajmiga nisbati bilan aniqlanadi:

$$JM = (JS/MD) \times 100\%,$$

bunda: JM - jamg'arish me'yori;

JS - jamg'arish summasi;

MD - milliy daromad.

Jamg'arish me'yorining ham o'z chegarasi bo'lib, uni oshirish iqtisodiy jihatdan samarasiz bo'lib chiqishi va salbiy oqibatlarga olib kelishi mumkin. Masalan, uning haddan tashqari ortishi natijasida investision sarflar samaradorligi pasayib ketishi mumkin, chunki kapital mablag'lar hajmi bilan qurilish tashkilotlarining quvvatlari, materiallar va uskunalar etkazib berish imkoniyatlari, infratuzilmaning rivojlanishi o'rtasida nomutanosiblik paydo bo'ladi. Mablag'larning sochilib ketishi, obyektlarni barpo etish muddatlarining cho'zilib ketish xavfi oshadi, oqibatda ular qimmatlashadi, barpo etish jarayoni-

dayoq ma'naviy jihatdan eskiradi, tugallanmagan qurilishlar ko'payadi. Oqibatda iqtisodiy o'sish pasayib ketish tamoyiliga ega bo'ladi.

Shunday qilib, jamg'arish hajmi iqtisodiy o'sish sur'atlari va sifatiga faqat o'zining miqdori bilangina hal qiluvchi ta'sir ko'rsatib qolmaydi. Fan-texnika revolyutsiyasi sharoitida ulardan foydalanish samaradorligi birinchi o'ringa chiqadi.

Jamg'arish hajmi milliy daromadning bir qismini tashkil etadi va shu sababli milliy daromad hajmi ko'payishini belgilaydigan omillar, jamg'arish miqdorini ham belgilab beradi. Bu omillardan asosiysi qo'llaniladigan resurslar massasi va ularning unumdorligidir. Jamg'arish miqdori ishlab chiqarish jarayonida xom ashyo, materiallar, energiyani tejab-tergab sarflashga ham bog'liq. Mahsulot birligiga ularni sarflashni kamaytirish moddiy vositalarning o'sha miqdorida mahsulotlarni ko'proq hajmda ishlab chiqarishga imkon beradi.

Jamg'arishning miqdori milliy daromaddagi jamg'arish va iste'mol hajmlari o'rtasidagi nisbatga ham bog'liq bo'ladi. O'zbekistonda YaIM tarkibida iste'mol va jamg'arish o'rtasidagi nisbatning yillar davomidagi o'zgarishini 2-jadval orqali kuzatish mumkin.

**2-jadval.**

**O'zbekistonda 2000-2004 yillarda YaIM tarkibida iste'mol va jamg'arish o'rtasidagi nisbatning o'zgarishi, (%)**

| Davr | Yakuniy iste'molda xarajatlar jami, % | | Yalpi jamg'arish, % | | Sof eksport, % |
|---|---|---|---|---|---|
| | Xususiy | Davlat | Asosiy kapitalga yalpi ichki investisiya* | Zaxiralarning o'zgarishi va boshqalar | |
| 2000 | 61,9 | 18,7 | 24,0 | -4,4 | -0,2 |
| 2001 | 61,5 | 18,5 | 27,9 | -6,8 | -1,1 |
| 2002 | 60,2 | 18,0 | 22,1 | -0,9 | 0,6 |
| 2003 | 55,6 | 17,5 | 21,0 | -0,3 | 6,2 |
| 2004 | 51,7 | 17,1 | 22,1 | 1,8 | 7,3 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi.*
** - sof yaratilgan qiymatlar bilan.*

Mamlakatimizda yillar davomida yalpi jamg'arish hajmining ko'payishi va sof eksportning o'sishi 2004 yilda yalpi sarflar tarkibida pirovard iste'molning 73,1%dan 68,8%gacha kamayishiga ta'sir ko'rsatdi. Bu asosan uy xo'jaliklarining shaxsiy iste'molini qisqarishi (55,6%dan 51,7%gacha) va 20 ga yaqin davlat boshqaruv tashkilotlarining tugatilishi va qayta tashkil etilishi, 40 ming nafar boshqaruv xodimlarining qisqartirilishi natijasida davlat boshqaruvi sarflarining pasayishi (17,5%dan 17,1%gacha) tufayli sodir bo'ldi.

Shuningdek, 2004 yilda YaIM tarkibida asosiy kapitalning (21,0%dan 22,1%gacha) va moddiy aylanma mablag'lar zaxirasining (0,3%dan 1,8%gacha) o'sganligi natijasida yalpi jamg'arish (20,7%dan 23,9%gacha) oshganligi kuzatildi.

## 3-§. Investitsiyalar va ularning darajasini belgilovchi omillar

Investitsiyalar yalpi sarflarning asosiy tarkibiy unsurlaridan biri hisoblanadi. Investitsiyalar darajasi jamiyat milliy daromadi hajmiga sezilarli ta'sir ko'rsatadi, milliy iqtisodiyotdagi ko'plab mutanosibliklar investisiya hajmining o'sish sur'atiga bog'liq bo'ladi. Investitsiyalar mamlakat miqyosida kengaytirilgan takror ishlab chiqarish obyektlari qurish, stanok, uskuna va shu kabi uzoq muddatli foydalaniladigan asosiy kapitallarni sotib olish, ishga tushirish bilan bog'liq sarflarni bildiradi.

**Investitsiyalar** – asosiy va aylanma kapitalni qayta tiklash va ko'paytirishga, ishlab chiqarish quvvatlarini kengaytirishga qilingan sarflarning pul shaklidagi ko'rinishidir. U pul mablag'lari, bank kreditlari, aksiya va boshqa qimmatli qog'ozlar ko'rinishida amalga oshiriladi. Pul mablag'lari ko'rinishidagi investitsiya **nominal investitsiya**, ana shu pul mablag'lariga sotib olish mumkin bo'lgan investitsion resurslar **real investitsiya** deyiladi.

Investisiyalarni ro'yobga chiqarish bo'yicha amaliy harakatlar – **investitsion faoliyat**, investitsiyalarni amalga oshiruvchi shaxs – **investor** deyiladi.

Hozirgi davrda «iqtisodiyotga xorij sarmoyasini, avvalo, bevosita yo'naltirilgan sarmoyalarni keng jalb etish uchun qulay huquqiy shart-sharoitni, kafolat va iqtisodiy omillarni yanada kengaytirish»[1] alohida ahamiyatga ega. Shunga ko'ra, bu boradagi chora-tadbirlarni kuchaytirish natijasida 2004 yilda «...mamlakat real iqtisodiyotiga yo'naltirilgan investitsiyalar hajmi sezilarli darajada oshdi. O'tgan 2004 yili bu ko'rsatkich 5,2 foizga o'sdi va yalpi ichki mahsulotning 20 foizini tashkil etdi. Bunda markazlashtirilgan manbalar ulushi keskin kamaydi va markazlashtirilmagan manbalar, avvalo, korxonalarning o'z mablag'lari ulushi oshib, jami investisiyalarning 43 foizdan ortig'ini tashkil etdi».[2]

Shuningdek, 2004 yilda barcha moliyalashtirish manbalari hisobidan asosiy kapitalga investitsiyalar hajmi 2473,2 mlrd. so'mni tashkil etib, ularda nodavlat sektorining ulushi 2000 yildagi 36,1% dan, 2004 yilda 58,6% ga etdi (3-jadval).

**3-jadval.**

**O'zbekistonda asosiy kapitalga investitsiyalar dinamikasi va ularni mulk shakllari bo'yicha taqsimlanishi tarkibi**

| Ko'rsatkichlar | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| Asosiy kapitalga investisiya, mlrd.so'm | 744.5 | 1320.9 | 1442.4 | 1899.2 | 2473.2 |
| Davlat mulki (%da) | 63.9 | 47.0 | 40.9 | 40.4 | 41.4 |
| Nodavlat mulki (%da) | 36.1 | 53.0 | 59.1 | 59.6 | 58.6 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi.*

Investitsiyalarning manbalaridan biri bo'lib aholi keng qatlamlari (ishchilar, o'qituvchilar, vrachlar va boshqalar)ning jamg'armalari hisoblanadi. Shuni ta'kidlash lozimki, amalda jamg'arma egasi va investor bir shaxsda namoyon bo'lishi va bo'lmasligi ham mumkin. Odatda, jamg'arma jamiyatdagi ko'pchilik subyektlar tomonidan amalga oshirilib, ulardan investitsiya sifatida foydalanish esa butunlay boshqa subyektlar tomonidan

[1] Milliy istiqlol g'oyasi: asosiy tushuncha va tamoyillar. T.: «Yangi asr avlodi», 2001, 63-bet.

[2] I. A. Karimov. Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. T.: «O'zbekiston», 2005, 71-72-betlar.

amalga oshirilishi mumkin. Shuningdek, iqtisodiyotda faoliyat yurituvchi sanoat, qishloq xo'jalik va boshqa korxonalar jamg'armasi ham investitsiya manbai bo'lib hisoblanadi. Bu o'rinda «jamg'aruvchi» va «investor» bir subyektda mujassamlashadi.

Investitsiya faoliyati quyidagi manbalar hisobiga amalga oshirilishi mumkin:

– investorlarning o'z moliyaviy resurslari (foyda, amortizatsiya ajratmalari, pul jamg'armalari va h.k.);

– qarz olingan moliyaviy mablag'lar (obligasiya zayomlari, bank kreditlari);

– jalb qilingan moliyaviy mablag'lar (aksiyalarni sotishdan olingan mablag'lar, jismoniy va huquqiy shaxslarning pay va boshqa to'lovlari);

– davlat byudjeti mablag'lari;

– chet elliklar mablag'lari.

Mamlakatimizda investitsiyalarning moliyalashtirish manbalari tuzilishi ham yillar davomida o'zgarib bormoqda (4-jadval). Jumladan, yildan yilga davlat byudjeti mablag'larining ulushi kamayib, chet el investisiyalari va kreditlari hamda aholi mablag'larining ulushi oshib bormoqda.

**4-jadval**

**Respublikada asosiy kapitalga investisiyalarning moliyalashtirish manbalari bo'yicha tuzilishi (% hisobida)[3]**

| Ko'rsatkichlar | 1992 | 1995 | 2000 | 2002 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| Jami kapital qo'yilmalari | 100 | 100 | 100 | 100 | 100 |
| Shu jumladan: Davlat byudjeti mablag'lari | 26,6 | 22,9 | 29,2 | 25,0 | 14,9 |
| Korxonalarning o'z mablag'lari | 52,9 | 47,0 | 27,1 | 40,0 | 43,2 |
| Banklar kreditlari | 0,3 | 9,6 | 6,8 | 1,7 | 2,3 |
| Chet el investisiyalari va kreditlari | - | 14,0 | 23,2 | 20,5 | 24,5 |
| Aholi mablag'lari | 20,2 | 6,5 | 12,0 | 12,0 | 12,4 |
| Boshqa mablag'lar | - | - | 1,7 | 0,8 | 2,7 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi*

Investitsiyalarga sarflar darajasini ikkita asosiy omil belgilab beradi:

[3] O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh, 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil. 53-62-betlar.

1) investitsiya sarflaridan kutilayotgan foyda me'yori;

2) foiz stavkasi.

Investitsiyalarga qilinadigan sarflarning harakatlantiruvchi motivi **foyda** hisoblanadi. Tadbirkorlar ishlab chiqarish vositalarini qachonki ular foyda keltiradigan bo'lsa, sotib oladilar.

Investitsiyalar darajasini belgilaydigan ikkinchi omil **foizning real stavkasi** hisoblanadi. Foiz stavkasi bu - real asosiy kapitalni sotib olish uchun zarur bo'lgan, band qilingan pul kapitaliga korxona to'lashi lozim bo'lgan pul miqdori hisoblanadi. Agar kutilayotgan sof foyda me'yori (masalan, 10 foiz) foiz stavkasi (7 foiz)dan ortiq bo'lsa investitsiyani amalga oshirish maqsadga muvofiq bo'ladi. Aksincha, foiz stavkasi (aytaylik, 12 foiz) kutilayotgan sof foyda me'yoridan (10 foiz) ortiq bo'lsa, investitsiyalash samarasiz hisoblanadi.

Investitsiya darajasiga kutilayotgan sof foyda normasi va foiz stavkasidan tashqari boshqa quyidagi omillar ham ta'sir ko'rsatadi.

1. Mashina va uskunalarni xarid qilish, ishlatish va ularga xizmat ko'rsatish xarajatlari.

2. Tadbirkorlardan olinadigan soliq miqdori.

3. Texnologik o'zgarishlar.

Shunga ham e'tibor qaratish lozimki, yalpi sarflar tarkibining investitsiya sarflariga oid qismi **yalpi xususiy ichki investisiyalar** deb yuritiladi. Shunga ko'ra yalpi va sof investitsiyalarni ham bir-biridan farqlash zarur.

**Yalpi investitsiyalar** joriy yil davomida iste'mol qilingan asosiy kapitalni qoplashga mo'ljallangan (amortizatsiya) hamda iqtisodiyotdagi kapital hajmiga har qanday sof qo'shimchalardan iborat barcha investitsion tovarlarni ishlab chiqarishni o'z ichiga oladi. **Sof investitsiyalar** esa joriy yil davomida qo'shimcha ravishda jalb qilingan investitsion tovarlardan iborat. Boshqacha aytsak, sof investitsiya yalpi investitsiya bilan amortizasiya ajratmalarining ayirmasiga teng. Sof investitsiya asosiy va aylanma kapitalning o'sishini ta'minlaydi.

Yalpi investitsiyalar bilan amortizatsiya hajmi o'rtasidagi nisbat iqtisodiyot rivojlanish holatining ko'rsatkichi hisoblanadi. Quyidagi 3-chizmada yalpi va sof investitsiyalar hamda amortizasiya nisbati o'zgarishining o'suvchi, turg'un va qisqaruvchi iqtisodiyotlarga ta'sirini ko'rishimiz mumkin.




**3-chizma. Yalpi investisiya hamda amortizasiya nisbati o'zgarishining iqtisodiyotga ta'siri.**

Chizmadan ko'rinadiki, yalpi investisiyalar tarkibida sof investisiyalar hajmining ahamiyatli darajada bo'lishi yil oxirida kapital hajmining o'sishiga hamda, pirovardida iqtisodiyotning o'sishiga olib keladi. Turg'un iqtisodiyot sharoitida esa yalpi investitsiyalar faqat amortizatsiya ajratmalari, ya'ni iste'mol qilingan kapitalni qoplash fondi hajmiga teng bo'lib, yil oxirida kapital miqdori

o'zgarmay qoladi. Yalpi investitsiyalarning iste'mol qilingan kapitalni qoplash fondi hajmidan ham oz bo'lishi yil oxirida kapital miqdorining qisqarishiga va, buning oqibatida, iqtisodiyot ko'rsatkichlarining pasayib ketishiga olib keladi.

## 4. Jamg'arma va investitsiya o'rtasidagi muvozanatni ta'minlash muammolari

Mamlakatdagi investitsiya faolligi va uning darajasi iqtisodiy rivojlanishda katta ahamiyat kasb etadi. Investitsiya faoliyatini amalga oshirish uchun esa jamg'arish jarayoni me'yorda amalga oshirilishi lozim. Demak, jamg'arma va investisiya o'rtasidagi makroiqtisodiy muvozanatga crishish barqaror iqtisodiy o'sishning sharti hisoblanadi. Biroq bu muvozanatga erishish doimo oson kechavermaydi. Bunga sabab investitsiya darajasi hamda jamg'arma darajasining boshqa-boshqa jarayon va holatlarga bog'liqligi hisoblanadi.

Investitsiya va jamg'arma o'rtasidagi muvozanatni ta'minlash borasida bir qator nazariy qarashlar farqlanadi. Bu borada eng avvalo klassik iqtisodchilarning qarashlarini ko'rib chiqamiz.

Klassik iqtisodchilar nuqtai nazaridagi eng markaziy holat – bu ular tomonidan foiz stavkasining ham investitsiyaning, ham jamg'armaning funksiyasi sifatida qaralishi hisoblanadi (4-chizma).




**4-chizma. Jamg'arma va investitsiya o'rtasidagi muvozanatning klassik modeli.**

Chizmadan ko'rinadiki, klassik modelni tuzishda tik o'q bo'yicha real foiz stavkasi, yotiq o'q bo'yicha esa jamg'arma va investitsiya hajmi ko'rsatkichlari joylashtirilgan. Investisiya va foiz stavkasi o'rtasida teskari funksional bog'liqlik mavjud: foiz stakasi qanchalik yuqori bo'lsa, investitsiya hajmi shu qadar past bo'ladi va aksincha. Jamg'arma esa to'g'ri, o'suvchi funksional bog'liqlikka ega, ya'ni foiz stavkasining yuqori bo'lishi jamg'arma darajasining ham yuqori bo'lishiga olib keladi. Iqtisodiyotdagi investitsiya va jamg'arma hajmlari o'rtasida muvozanat (E nuqta)ga erishish uchun foiz stavkasining $r_0$ darajasi ta'minlanishi lozim. Foiz stavkasi darajasining muvozanat darajasidan chetlanishi ($r_1$ – past va $r_2$ – yuqori bo'lgan holatlar) investitsiya va jamg'arma hajmi o'rtasidagi muvozanatning buzilishiga olib keladi. Foiz stavkasining $r_1$ darajasida investorlar uchun qulay narxlarning vujudga kelishi investitsion resurslarga bo'lgan talabni oshiradi, biroq bunday darajada jamg'arma uchun rag'bat pasayib ketadi. Natijada investitsion resurslar taqchilligi paydo bo'ladi. $r_2$ darajada esa barcha subyektlar uchun jamg'armaning nafliligi oshadi, biroq bunday foiz darajasida barcha investorlar ham o'z faoliyatining foydaliligini ta'minlay olmaydilar. Natijada jamg'armaning ahamiyatli qismi investitsiyalarga aylana olmaydi.

Keynschilarning investitsiya va jamg'arma o'rtasidagi muvozanat modeli o'z tuzilishiga ko'ra klassik modeldan farq qiladi. Bunda eng markaziy nuqta – J.M.Keyns tomonidan jamg'arma foiz stavkasining emas, balki daromadning funksiyasi deb qaralishi hisoblanadi: $S = S(Y)$. Investitsiya esa, klassik modeldagi singari, foiz stavkasining funksiyasi deb olinadi: $I = I(r)$. Ya'ni, keynscha konsepsiyaning asosida jamg'arish va investisiya darajalarining boshqa-boshqa omillar ta'sirida o'zgarishi yotadi. Keynscha modelning mohiyatini 5-chizma orqali izohlash mumkin.




**8-chizma. Jamg'arma va investitsiya o'rtasidagi muvozanatning keynscha modeli.**

Chizmadan ko'rinadiki, grafik ko'rsatkichlarining joylashuvi ham klassik modeldan farq qiladi. Tik o'qda jamg'arma (S) va investitsiya (I) darajasi, yotiq o'qda esa milliy daromad darajasi (NI) joylashgan. Iqtisodiyotdagi jamg'arma darajasi milliy daromad hajmiga bog'liq holda o'zgaradi. Milliy daromad hajmi amalda investisiya darajasiga ham ta'sir ko'rsatsada, mazkur modelda uni milliy daromadga bog'liq bo'lmagan, ya'ni avtonom holda beriladi.

Grafikda investitsiya va jamg'arma egri chiziqlari E nuqtada kesishadi. Agar iqtisodiyotdagi to'la bandlik holatiga milliy daromadning F darajasida erishiladi, deb tasavvur qilsak, u holda bu darajada investisiya va jamg'arma muvozanatini ($E_F$ nuqta) ta'minlash uchun investisiya $I_F$ darajada bo'lishiga erishish lozim bo'ladi. Biroq, Keyns talqiniga ko'ra, investitsiya va jamg'arma darajasining muvozanati to'la bandlik bo'lmagan sharoitda ham ta'minlanishi mumkin: grafikdagi milliy daromadning N hajmida aynan shu holatga (E nuqta) erishiladi.

Investitsiya va jamg'arma darajalari muvozanatining klassik va keynscha modellari o'rtasidagi farq quyidagilar orqali namoyon bo'ladi: birinchidan, klassik modelda bu muvozanat ro'y berishi uchun iqtisodiyotning doimiy ravishda to'la bandlik holatida bo'lishi taqozo etiladi. Keynscha modelda esa,

yuqorida ko'rib chiqilganidek, bu muvozanatga to'la bandlik bo'lmagan holatda ham erishish mumkin; ikkinchidan, klassik modelda narx mexanizmi juda harakatchan bo'ladi. Keynscha modelda narxning bunday moslashuvchanligi inkor etiladi; uchinchidan, yuqorida ta'kidlanganidek, klassik modelda jamg'arma foiz stavkasining funksiyasi sifatida, keynscha modelda esa daromad funksiyasi sifatida qaraladi.

Demak, yuqoridagilardan ko'rinadiki, jamg'arma va investitsiya o'rtasidagi muvozanatning keynscha modeli klassik modelga nisbatan asoslangan, real hayot, ya'ni iqtisodiyotning to'la bandligi mavjud bo'lmagan holatga nisbatan ham tatbiq etilib, takomillashtirilgan model hisoblanadi. Shunga ko'ra, biz ham makrodarajadagi boshqa muammolarni ko'rib chiqish va tahlil qilishda asosan ushbu modeldan foydalanamiz.

## Xulosalar

1. Milliy iqtisodiyotda yangidan vujudga keltirilgan qiymat, ya'ni milliy daromad iste'mol va jamg'arma maqsadlarida sarflanadi. Keng ma'noda iste'mol jamiyat iqtisodiy ehtiyojlarini qondirish jarayonida ishlab chiqarilgan tovar va xizmatlardan foydalanishni bildirib, unumli va shaxsiy iste'molga ajraladi.

2. Jamg'arma – bu aholi, korxona (firma) va davlat joriy daromadlarining kelajakdagi ehtiyojlarini qondirish va foizli daromad olish maqsadlarida to'planib borishi. Uning hajmi uy xo'jaliklari daromadidan iste'mol sarflarini ayirib tashlash yo'li bilan aniqlanadi.

3. Iste'mol va jamg'arma hajmi hamda unga ta'sir ko'rsatuvchi omilar o'rtasidagi bog'liqlik iste'mol va jamg'arma funksiyasi deyiladi. Bu funksiyalarni bayon etishda klassik iqtisodchilar va keynschilarning nuqtai nazarlari farqlanadi. Klassik iqtisodchilarning fikriga ko'ra, jamg'arma banklarning real foiz stavkasi qanchalik yuqori bo'lsa, ularning qiziqishlari shu qadar kuchli bo'ladi. J.M.Keyns klassik iqtisodchilarning bu fikrlariga qarshi chiqib, uy xo'jaliklarining iste'mol sarflari real foiz stavkasiga u qadar bog'liq emasligini,

kishilar uchun hamma vaqt joriy iste'molning kelgusidagi iste'moldan afzalligini ta'kidlaydi. U iste'mol sarflari darajasiga ta'sir ko'rsatuvchi asosiy omil sifatida uy xo'jaliklarining joriy daromadlarini ko'rsatadi.

4. Iste'molchilarning daromadlari qanchalik o'sib borgan sari ularning jamg'arishga bo'lgan moyilliklari shunchalik oshib boradi.

5. Amalda jamg'arish kapital mablag'lar yoki investision sarflar shaklida yuzaga chiqib, u yangi asosiy kapitalni hosil qilish, ishlab turganlarini kengaytirish, rekonstruksiyalash va yangilashga qilinadigan xarajatlarni ifodalaydi.

6. Jamg'arish summasi milliy daromadning bir qismini tashkil etadi va shu sababli milliy daromad hajmi ko'payishini belgilaydigan omillar, jamg'arish miqdorini ham belgilab beradi. Bu omillardan asosiysi qo'llaniladigan resurslar massasi va ularning unumdorligidir.

7. Investitsiyalar — asosiy va aylanma kapitalni ko'paytirishga, ishlab chiqarish quvvatlarini kengaytirishga pul shaklidagi qo'yilmadir. U pul mablag'lari, bank kreditlari, aksiya va boshqa qimmatli qog'ozlar ko'rinishida amalga oshiriladi. Pul mablag'lari ko'rinishidagi investitsiya nominal investitsiya, ana shu pul mablag'lariga sotib olish mumkin bo'lgan investitsion resurslar real investitsiya deyiladi.

8. Investitsiyalarga sarflar darajasini ikkita asosiy omil belgilab beradi: 1) investitsiya sarflaridan kutilayotgan foyda normasi; 2) foiz stavkasi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Iste'mol — jamiyat iqtisodiy ehtiyojlarini qondirish maqsadida ishlab chiqarish natijalaridan va ishlab chiqarish omillari (ishchi kuchi)dan foydalanish jarayoni.

Shaxsiy iste'mol — iste'molchilik tavsifidagi ne'matlar va xizmatlardan bevosita foydalanishni, ya'ni ularning individual tarzda iste'mol qilinishi.

Unumli iste'mol — ishlab chiqarish jarayonida ishlab chiqarish vositalari va ishchi kuchidan foydalanish.

Iste'mol sarflari — aholi daromadlarining tirikchilik ne'matlari va xizmatlar uchun ishlatiladigan qismi.

Jamg'arish – aholi, korxona (firma) va davlat joriy daromadlarining kelajakdagi ehtiyojlarini qondirish va foizli daromad olish maqsadida to'planib borilishi.

Iste'molga o'rtacha moyillik — shaxsiy daromadning iste'molga ketadigan ulushi.

Jamg'arishga o'rtacha moyillik — shaxsiy daromadning jamg'arishga ketadigan ulushi.

Iste'molga keyingi qo'shilgan moyillik – daromad hajmining o'zgarishi natijasida iste'mol sarflari hajmining o'zgarishi darajasi.

Jamg'arishga keyingi qo'shilgan moyillik — daromad hajmining o'zgarishi natijasida jamg'arish hajmining o'zgarishi darajasi.

Iqtisodiy jamg'arish — milliy daromadning bir qismidan asosiy va aylanma kapitallarni, shuningdek, ehtiyot va zahiralarni ko'paytirish uchun foydalanish.

Jamg'arish normasi – jamg'arish summasining milliy daromadga nisbatining foizdagi ifodasi.

Kapital quyilmalar – asosiy kapitalni kengaytirish va uni takror ishlab chiqarishga qilinadigan sarflar.

Investitsiya — ishlab chiqarishni va xizmat ko'rsatish sohalarini kengaytirishga, ya'ni asosiy va aylanma kapitalga pul shaklidagi qo'yilma.

Investitsion faoliyat — investitsiyalarni ro'yobga chiqarish bo'yicha qilinadigan amaliy harakatlar.

Investor — investitsiyalarni amalga oshiruvchi shaxs.

Investitsiyalar samaradorligi – milliy daromad (foyda) o'sgan qismining investitsion sarflar summasiga nisbatining foizdagi ifodasi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlari:

1. Iste'mol, jamg'arma va investitsiyalarning iqtisodiy mazmunini qisqacha ta'riflang.

2. Iste'mol va jamg'armaning miqdorini aniqlovchi asosiy omillarini sanab ko'rsating.

3. Iste'mol va jamg'arma funksiyalarining grafikdagi tasvirini chizib, ularga shartli raqamlar qo'llagan holda tushuntiring.

4. Manfiy va musbat (ijobiy) jamg'arma nima va ularning grafikdagi joylashishi qanday bo'ladi?

5. Jamg'arish normasi qanday aniqlanadi? Unga qanday omillar ta'sir ko'rsatadi?

6. Iste'molga va jamg'armaga o'rtacha moyillik deganda nimani tushunasiz? Iste'mol va jamg'armaga qo'shilgan moyillik qanday aniqlanadi?

7. Investitsiyalarga sarflarning darajasini qanday omillar belgilab beradi? Ularning qisqacha tavsifini bering.

8. Yalpi investitsiya va amortizatsiya nisbati o'zgarishining iqtisodiyotga ta'siri qanday?

9. Jamg'arma va investitsiya o'rtasidagi muvozanatning klassik modelining mohiyatini tushuntirib bering.

10. Jamg'arma va investitsiya o'rtasidagi muvozanatning keynscha modelining mohiyatini hamda klassik modeldan farqini tushuntirib bering.

# XVII BOB. IQTISODIY O‘SISH VA MILLIY BOYLIK

Jamiyatdagi ijtimoiy, iqtisodiy va boshqa barcha muammolarni hal qilishning asosiy yo‘li – bu milliy iqtisodiyotning barqaror rivojlanishi va iqtisodiy o‘sishiga erishishdir. Aholi farovonligining oshib borishi ham pirovard natijada iqtisodiy o‘sish darajasi va sur’atlariga bog‘liq. Shu sababli mazkur bobning tahlili iqtisodiy rivojlanishning mohiyati, uning darajasini ifodalovchi ko‘rsatkichlar, iqtisodiy o‘sishning mazmuni, turlari va ko‘rsatkichlarini bayon qilish bilan boshlanadi. Tahlil davomida iqtisodiy o‘sishning omillari, milliy boylik va uning tarkibiy tuzilishini, iqtisodiy o‘sish borasida mavjud bo‘lgan turli modellar mazmunini yoritib berishga ham o‘rin ajratiladi.

## 1-§. Iqtisodiy o‘sishning mazmuni, turlari va ko‘rsatkichlari

Jamiyatning iqtisodiy rivojlanishi juda serqirra jarayon bo‘lib, u o‘z ichiga iqtisodiy o‘sish, iqtisodiyotdagi tarkibiy o‘zgarishlar, aholi hayotining sifati va shart-sharoitlarining takomillashuvini oladi. U hech qachon bir tekis, yuqorilab boruvchi chiziq bo‘yicha ro‘y bermaydi. Iqtisodiy rivojlanish o‘z ichiga yuksalish va inqiroz davrlarini, iqtisodiyotdagi miqdor va sifat o‘zgarishlarni, ijobiy va salbiy tomonlarni olib notekis boradi.

Milliy iqtisodiyotda iqtisodiy rivojlanish qiyin aniqlanadigan jarayon bo‘lganligi sababli, uning mezonlaridan biri bo‘lgan iqtisodiy o‘sish ko‘proq tahlil qilinadi. Iqtisodiy o‘sish iqtisodiy rivojlanishning tarkibiy qismi bo‘lib, o‘z ifodasini real YaIM hajmining oshishi hamda aholi jon boshiga nisbatan ko‘payishida topadi.

Iqtisodiy o'sishga tarixiy jihatdan yondoshilganda, u bir xil sur'atlarda va bir tekis bormaydi. Tarixda iqtisodiy o'sish sur'atlarining jadallashish, jiddiy pasayish va hatto qisqarish davrlari ma'lum. Agar katta tarixiy bosqichlar olib qaraladigan bo'lsa, jahon va milliy iqtisodiyotda barqaror iqtisodiy o'sish, ishlab chiqarishning har tomonlama taraqqiyot manzarasi hosil bo'ladi. Shu bilan birga iqtisodiy o'sish nafaqat miqdor, balki muayyan sifat o'zgarishlari shaklida ham namoyon bo'ladi. Prezidentimiz I.Karimov ta'kidlab o'tganlaridek: «Iqtisodiy rivojlanish sur'atlari haqida gapirganda... uning mezonlariga va eng avvalo, sifat ko'rsatkichlariga ko'proq e'tibor qaratish muhim ahamiyat kasb etadi. Bunday o'sishlar iqtisodiyotimizda yuz berayotgan tarkibiy o'zgarishlar, uning izchil va barqaror rivoji uchun xizmat qilishi, xalqimizning hayot darajasini yuksaltirishga, bir so'z bilan aytganda, amaliy hayotimizni yaxshilashga olib kelishi lozim»[1]. Shunday ekan, **iqtisodiy o'sish bevosita yalpi ichki mahsulot miqdorining mutloq va aholi jon boshiga hamda iqtisodiy resurs xarajatlari birligi hisobiga ko'payishi hamda sifatining yaxshilanishida va tarkibining takomillashuvida ifodalanadi.**

Iqtisodiy o'sishni YaIM mutloq hajmining ortishi orqali yoki aholi jon boshiga real YaIM miqdorining ortishi orqali o'lchash buning qanday maqsadda amalga oshirilayotganiga bog'liq bo'ladi. Odatda, biron-bir mamlakat iqtisodiy o'sishini YaIM mutloq hajmining ortishi orqali o'lchash uning iqtisodiy salohiyatini baholashda, aholi jon boshiga real YaIM miqdorining ortishi orqali o'lchash esa mamlakatdagi turmush darajasini taqqoslashda qo'llaniladi.

Mamlakatning iqtisodiy o'sish sur'atini tavsiflaydigan mazkur ko'rsatkichlar (real YaIM va aholi jon boshiga real YaIMning o'sishi) miqdoriy ko'rsatkichlar bo'lib, ular birinchidan, mahsulot sifatining oshishini to'liq hisobga olmaydi va shu sababli farovonlikning haqiqiy o'sishini to'liq tavsiflab berolmaydi; ikkinchidan, real YaIM va aholi jon boshiga YaIMning o'sishi bo'sh vaqtning sezilarli ko'payishini aks et-

---

[1] I.A. Karimov. Vatan ravnaqi uchun har birimiz mas'ulmiz. «Xalq so'zi», 2001 yil 17 fevral. 37-son.

tirmaydi va farovonlik real darajasining pasaytirib ko'rsatilishiga olib keladi; uchinchidan, iqtisodiy o'sishni miqdoriy hisoblash boshqa tomondan uning atrof muhitga va insonning hayotiga salbiy ta'sirini hisobga olmaydi.

Shunga ko'ra, iqtisodiy o'sishning barcha tavsifi yillik o'sish sur'atlarining foizdagi o'lchovida to'liq o'z ifodasini topadi:

$$O'S = \frac{YAIM_{joriy\ davr} - YAIM_{bazis\ davr}}{YAIM_{bazis\ davr}} \times 100\%,$$

bu yerda:

O'S – iqtisodiy o'sish sur'ati, foizda;

$YaIM_{bazis\ davr}$ – taqqoslanayotgan davr (yil)dagi real YaIM hajmi;

$YaIM_{joriy\ davr}$ – joriy davr (yil)dagi real YaIM hajmi.

Mamlakatimizda keyingi yillar davomida YaIMning o'sish sur'ati hamda aholi jon boshiga o'sishi to'g'risidagi ma'lumotlarni 1-jadvaldan ko'rish mumkin.

*1-jadval*

**Yalpi ichki mahsulotni aholi jon boshiga ishlab chiqarishning o'sishi**[2]

| Ko'rsatkichlar | 1997 | 1998 | 1999 | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004[3] |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Nominal YaIM, mlrd. so'm | 976,8 | 1416,2 | 2128,7 | 3255,6 | 4868,4 | 7469,3 | 9664,1 | 12189,5 |
| YaIMning o'sish sur'ati, % | 5,2 | 4,4 | 4,3 | 4,0 | 4,2 | 4,2 | 4,4 | 7,7 |
| YaIMning aholi jon boshiga o'sishi, % | 3,3 | 2,6 | 2,8 | 2,5 | 3,1 | 3,2 | 3,2 | 6,5 |

Shuningdek, iqtisodiy o'sish mamlakat ishlab chiqarish imkoniyatlarining kengayib borishini ham anglatadi. Milliy ishlab chiqarish natijalarining miqdor jihatidan ko'payishi va

---

[2] Amanov E.E. Islohotlarni chuqurlashtirish jarayonida iqtisodiy o'sish va uning omillari. Iqtisod fanlari nomzodi ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya. T., 2005, 82-bet.

[3] 2004 yil ma'lumotlari O'zbekiston Respublikasi Iqtisodiyot vazirligidan olindi.

sifat jihatidan takomillashib borishi pirovardida ishlab chiqarish imkoniyatlari egri chizig‘ining o‘ng tomonga qarab siljishiga olib keladi. Aytaylik, 2004 yildagi milliy ishlab chiqarish hajmi ($Y_{2004}$) 2000 yildagi ($Y_{2004}$)ga nisbatan o‘sdi. Bu o‘sish o‘z navbatida milliy ishlab chiqarish imkoniyatlari egri chizig‘ining ham kengayishiga olib keladi (2-chizma).




**2-chizma. Iqtisodiy o‘sish natijasida milliy iqtisodiyot ishlab chiqarish imkoniyatlarining kengayishi.**

Chizmadan ko‘rinadiki, iqtisodiy o‘sish natijasida ishlab chiqarilgan ijtimoiy mahsulot miqdori ortadi, bu esa aholi turmush farovonligini oshishiga olib keladi. Iqtisodiyot mavjud ehtiyojlarni yanada to‘laroq qondirish imkoniga ega bo‘ladi.

Iqtisodiy o‘sishning ahamiyati to‘g‘risida gapirilganda uning darajasini ham e’tiborda tutish lozim. Iqtisodiy o‘sish sur’atlarining ahamiyatlilik darajasi turli mamlakatlar real YaIMning hajmidan kelib chiqqan holda farqlanadi. Real YaIM hajmi nisbatan kichik bo‘lgan mamlakatlar uchun 8-10% darajasidagi iqtisodiy o‘sish sur’ati me’yordagi holat sanalishi, real YaIM hajmi juda katta bo‘lgan mamlakatlar uchun 2-3% darajasidagi iqtisodiy o‘sish sur’ati esa ahamiyatli ko‘rsatkich hisoblanishi mumkin.

Iqtisodiy o'sish sur'atining ahamiyatini iqtisodchilar tomonidan qo'llaniluvchi **«70 qoidasi»** yordamida ham ochib berish mumkin. Bu qoidaga ko'ra, milliy iqtisodiyotda ishlab chiqarilayotgan YaIM hajmini 2 baravarga oshirishda qancha vaqt talab etilishini aniqlash uchun 70 sonini yillik o'sish sur'atiga bo'lish kerak bo'ladi. Masalan, mamlakatimizdagi o'sish sur'atining 7,7% darajasida YaIMni 2 baravar oshirish uchun 9,1 yil talab etiladi (70:7,7). Xolbuki, iqtisodiy o'sishning 2000 yildagi 4,0% darajasida bu ko'rsatkichga 17,5 yilda (70:4) erishish mumkin edi. Keyingi yillarda iqtisodiy o'sish sur'atining yanada oshirilishi bu muddatning ahamiyatli ravishda qisqarishiga olib keladi.

Ijtimoiy mahsulotning o'sish sur'ati bilan ishlab chiqarish omillari miqdorining o'zgarishi o'rtasidagi nisbat iqtisodiy o'sishning ekstensiv yoki intensiv turlarini belgilab beradi.

**Ekstensiv iqtisodiy o'sishga** ishlab chiqarishning avvalgi texnikaviy asosi saqlanib qolgan holda ishlab chiqarish omillari miqdorining ko'payishi tufayli erishiladi. Aytaylik, mahsulot ishlab chiqarishni ikki hissa ko'paytirish uchun mavjud korxona bilan bir qatorda o'rnatilgan uskunalarning quvvati, miqdori va sifati, ishchi kuchining soni va malaka tarkibi bo'yicha xuddi o'shanday yana bir korxona quriladi. Ekstensiv rivojlanishda, agar u sof holda amalga oshirilsa, ishlab chiqarish samaradorligi o'zgarmay qoladi.

**Iqtisodiy o'sishning intensiv turi** sharoitida mahsulot chiqarish miqyoslarini kengaytirishga ishlab chiqarish omillarini sifat jihatidan takomillashtirish, yanada ilg'or ishlab chiqarish vositalarini va yangi texnikani qo'llash, ishchi kuchi malakasini oshirish, shuningdek, mavjud ishlab chiqarish potensialidan yaxshiroq foydalanish yo'li bilan erishiladi. Intensiv yo'l ishlab chiqarishga jalb etilgan resurslarning har bir birligidan olinadigan samaraning, pirovard mahsulot miqdorining o'sishida, mahsulot sifatining oshishida o'z ifodasini topadi. Bunda mahsulot ishlab chiqarishni ikki hissa oshirish uchun mavjud korxonaga teng bo'lgan yana bir korxona qurishga hojat yo'q. Bu natijaga ishlab turgan korxonani rekonstruksiya qilish va texnika bilan qayta qurollantirish, mavjud resurslardan yaxshiroq foydalanish hisobiga erishish mumkin.

Real hayotda ekstensiv va intensiv omillar sof holda, alohida-alohida mavjud bo'lmaydi, balki muayyan uyg'unlikda, bir-biri bilan qo'shilgan tarzda bo'ladi. Shu sababli ko'proq ustuvor ekstensiv va ustuvor intensiv iqtisodiy o'sish turlari haqida so'z yuritiladi.

Iqtisodiy o'sish murakkab va ko'p qirrali jarayondir. Shu sababli uni baholash uchun qandaydir bitta ko'rsatkich kifoya qilmaydi, muayyan ko'rsatkichlar tizimi talab qilinadi. Bu ko'rsatkichlar tizimida naflilik (moddiy-ashyoviy) va qiymat ifodasidagi ko'rsatkichlar farqlanadi.

Iqtisodiy o'sishning naflilik (moddiy-ashyoviy) ko'rsatkichlari ancha aniq natija beradi, (chunki ular inflyatsiya ta'siriga berilmaydi), biroq ularni universal holda qo'llab bo'lmaydi (iqtisodiy o'sish sur'atlarini hisoblashda har xil ne'matlar ishlab chiqarishni umumiy ko'rsatkichga keltirish qiyin). Qiymat ko'rsatkichlar keng qo'llaniladi, ammo ularni har doim ham inflyatsiya ta'siridan to'liq «tozalash» mumkin bo'lavermaydi. Shu sababli iqtisodiy o'sish sur'atlari qiyosiy yoki o'zgarmas narxlarda hisoblanadi. Chunki bunda ijtimoiy naflilikning umumiy ko'rsatkichi bo'yicha o'sish darajasini aniqlash mumkin bo'ladi.

Makroiqtisodiy darajada iqtisodiy o'sishning asosiy ko'rsatkichlari quyidagilar hisoblanadi:

1) YaIM va milliy daromadning mutloq hajmi va uning o'sish sur'ati;

2) YaIM va milliy daromadning aholi jon bosh hisobiga to'g'ri keladigan miqdori va uning o'sish sur'ati;

3) YaIM va milliy daromadning iqtisodiy resurs xarajatlari birligi hisobiga to'g'ri keladigan miqdori va uning o'sish sur'ati.

Yuqorida ta'kidlanganidek, iqtisodiy o'sishni aniqlashda har uchala ko'rsatkichdan ham foydalanish mumkin, lekin ularning ahamiyati turlicha bo'ladi. Masalan, agar diqqat markazida iqtisodiy salohiyat muammosi tursa, birinchi ko'rsatkichdan foydalanish ko'proq mos keladi. Alohida mamlakat va mintaqalardagi aholining turmush darajasini taqqoslashda, ko'proq ikkinchi ko'rsatkichdan foydalaniladi.

Iqtisodiy samaradorlikni baholashda uchinchi ko'rsatkichga ustuvorlik beriladi.

Iqtisodiy o'sishning alohida tomonlarini tavsiflovchi ko'rsatkichlari ham mavjud bo'lib, ulardan asosiylari ishlab chiqaruvchi kuchlar rivojlanish darajasi, mehnat unumdorligining o'sishi va ish vaqtini tejash, shaxsiy daromad va foyda massasi, milliy iqtisodiyotning tarmoq tuzilishi kabilar hisoblanadi.

Ishlab chiqaruvchi kuchlar darajasi quyidagi ko'rsatkichlar bilan tavsiflanadi:

a) ishlab chiqarish vositalarining rivojlanganlik darajasi;

b) xodimning malakasi va tayyorgarlik darajasi;

v) ishlab chiqarishning moddiy va shaxsiy omili o'rtasidagi nisbat;

g) mehnat taqsimoti, ishlab chiqarishning tashkil etilishi, ixtisoslashtirilishi va kooperatsiyasi.

Iqtisodiy o'sishning jahon amaliyotida keng qo'llaniladigan boshqa ko'rsatkichi iqtisodiyotning tarmoq tuzilishi hisoblanadi. U tarmoqlar bo'yicha hisoblab chiqilgan YaIM ko'rsatkichi asosida tahlil qilinadi.

2-jadval.

**O'zbekiston Respublikasining asosiy makroiqtisodiy ko'rsatkichlarining o'rtacha yillik o'sish sur'atlari, foiz hisobida**[4]

| Ko'rsatkichlar | 1997 | 1998 | 1999 | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004[5] |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| YaIM | 5,2 | 4,4 | 4,3 | 4,0 | 4,2 | 4,2 | 4,4 | 7,7 |
| Sanoat mahsuloti | 6,5 | 5,8 | 6,1 | 6,4 | 8,1 | 8,5 | 6,2 | 9,4 |
| Qishloq xo'jaligi mahsuloti | 5,8 | 4,0 | 5,9 | 3,2 | 4,5 | 6,1 | 5,9 | 10,1 |
| Asosiy kapitalga kiritilgan investitsiyalar | 17,0 | 15,0 | 2,0 | 1,0 | 3,7 | 3,8 | 4,5 | 5,2 |
| Qurilish ishlari hajmi | 2,6 | 6,0 | 3,9 | 2,9 | 3,3 | 3,1 | 3,5 | 3,6 |

[4] E.E. Amanov. Islohotlarni chuqurlashtirish jarayonida iqtisodiy o'sish va uning omillari. Iqtisod fanlari nomzodi ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya. T., 2005, 66-bet.

[5] 2004 yil ma'lumotlari O'zbekiston Respublikasi Iqtisodiyot vazirligidan olindi.

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Transportda yuk tashish hajmi | 1,4 | 0,9 | 1,7 | -1 | -4,2 | -4,6 | -4,2 | -1,4 |
| Chakana tovar aylanmasi | 12,7 | 14,0 | 10,5 | 7,8 | 9,5 | 1,7 | 5,1 | 4,7 |
| Aholiga pullik xizmat ko'rsatish | 21,3 | 9,5 | 12,6 | 14,0 | 14,4 | 8,3 | 7,9 | 13,8 |
| Tashqi savdo aylanmasi | | | -6,9 | -2,1 | 3,1 | -9,6 | 17,3 | 29,6 |
| Aholi pul daromadlari | 200 | 45,6 | 62,0 | 57,7 | 52,0 | 43,6 | 23,9 | 17,6 |
| Aholi jon boshiga pul daromadlari | 190 | 42,9 | 59,7 | 55,5 | 49,9 | 41,8 | 22,3 | 16,3 |

Bunda iqtisodiyotning yirik sohalari, moddiy va nomoddiy ishlab chiqarish tarmoqlari o'rtasidagi nisbat ham o'rganiladi.

## 2-§. Iqtisodiy o'sishning omillari

Iqtisodiy o'sishga ta'sir ko'rsatuvchi omillarni shartli ravishda ikki guruhga ajratish mumkin. Birinchi guruh omillar – **taklif omillari** deb ham atalib, iqtisodiyotning o'sish layoqatini belgilab beradi:

1) tabiiy resurslarning miqdori va sifati;
2) ishchi kuchi resurslari miqdori va sifati;
3) asosiy kapital (asosiy fondlar) ning hajmi;
4) texnologiya va fan-texnika taraqqiyoti.

Bu omillar har birining yalpi mahsulot hajmiga ta'sirini baholash orqali iqtisodiy o'sishni tavsiflash mumkin.

Ma'lumki, yalpi milliy (ichki) mahsulot ishchi kuchi, kapital va tabiiy resurslar sarflarining funksiyasi hisoblanadi, ya'ni:

$$Y = f(L, K, N),$$

bu yerda:

Y – yalpi milliy (ichki) mahsulot;
L – ishchi kuchi sarflari;
K – kapital sarflari;
N – tabiiy resurslar sarflari.

Bu funksional bog'lanishdan kelib chiqqan holda iqtisodiy o'sishni belgilab beruvchi bir qator xususiy ko'rsatkichlarni keltirib chiqarish mumkin:

1) **mehnat unumdorligi (Y/L)** – mahsulot ishlab chiqarish hajmining jonli mehnat sarflariga nisbati;

2) **mehnat sig'imi (L/Y)** – jonli mehnat sarflarining mahsulot ishlab chiqarish hajmiga nisbati;

3) **kapital samaradorligi (Y/K)** – mahsulot ishlab chiqarish hajmining unga sarflangan kapital xarajatlariga nisbati;

4) **kapital sig'imi (K/Y)** – kapital xarajatlarining mahsulot ishlab chiqarish hajmiga nisbati;

5) **tabiiy resurslar samaradorligi (Y/N)** – mahsulot ishlab chiqarish hajmining unga sarflangan tabiiy resurslar xarajatlariga nisbati;

6) **mahsulotning resurslar sig'imi (N/Y)** – tabiiy resurslar sarfining mahsulot ishlab chiqarish hajmiga nisbati;

7) **ishchi kuchining kapital bilan qurollanganlik darajasi (K/L)** – ishlab chiqarish jarayonida qo'llanilayotgan kapital hajmining ishchi kuchi miqdoriga nisbati.

Iqtisodiy o'sishni tahlil qilishda yuqorida ko'rib chiqilgan ko'rsatkichlardan tashqari yana **keyingi qo'shilgan ishlab chiqarish omillari unumdorligi** ko'rsatkichlari ham muhim ahamiyat kasb etadi. Bu ko'rsatkichlar, boshqa omillar sarfi o'zgarmagani holda, har bir alohida omil sarfining qo'shimcha o'sishi ta'sirida mahsulot ishlab chiqarish hajmining qo'shimcha o'sishi hajmini belgilab beradi:

1) keyingi qo'shilgan mehnat unumdorligi ($\Delta Y/\Delta L$);

2) keyingi qo'shilgan kapital unumdorligi ($\Delta Y/\Delta K$);

3) keyingi qo'shilgan tabiiy resurslar unumdorligi ($\Delta Y/\Delta N$).

Bu ko'rsatkichlar yalpi mahsulot ishlab chiqarish umumiy hajmining o'sishida har bir omilning hissasini namoyon etib, u quyidagicha aniqlanadi:

$$Y = (\Delta Y / \Delta L)L + (\Delta Y / \Delta K)K + (\Delta Y / \Delta N)N .$$

Iqtisodiy o'sishga **taqsimlash omillari** ham ta'sir qiladi. Ishlab chiqarish calohiyatidan maqsadga muvofiq foydalanish uchun nafaqat resurslar iqtisodiy jarayonga to'liq jalb qilingan bo'lishi, balki juda samarali ishlatilishi ham zarur. Resurslarning o'sib boruvchi hajmidan real foydalanish va

ularni kerakli mahsulotning mutloq miqdorini oladigan qilib taqsimlash ham zarur bo'ladi.

Iqtisodiy o'sishga ta'sir ko'rsatuvchi taklif va taqsimlash omillari o'zaro bog'liq va bir-birini taqozo qiladi. Masalan, resurslar miqdorining o'sishi va sifatining yaxshilanishi, texnologiyani takomillashtirish iqtisodiy o'sish uchun imkoniyat yaratadi. To'liq bandlik va resurslarni samarali taqsimlash bunday o'sishni ro'yobga chiqaradi.

Iqtisodiy o'sishda resurslarni taqsimlash omillari ham o'z o'rniga ega bo'lsa-da, bu muammoni tahlil qilishda asosiy e'tibor taklif omillariga qaratilishi zarur.

Mehnat unumdorligining o'sishiga olib keluvchi omillarni to'laroq qarab chiqamiz.

Fan-texnika taraqqiyoti mehnat unumdorligi va iqtisodiy o'sishni ta'minlovchi muhim omil hisoblanadi. Texnika taraqqiyoti o'z ichiga nafaqat ishlab chiqarishning butunlay yangi usullarini, balki boshqarish va ishlab chiqarishni tashkil qilishning yangi shakllarini ham oladi. Umuman aytganda, fan-texnika taraqqiyoti deyilganda pirovard mahsulot ishlab chiqarishni ko'paytirish maqsadida mavjud resurslarni yangicha uyg'unlashtirishni taqozo qiluvchi yangi usullarning topilishi ham tushuniladi. Amaliyotda texnika taraqqiyoti va kapital qo'yilmalar (investitsiyalar) mustahkam o'zaro bog'liq, texnika taraqqiyoti ko'pincha yangi mashina va uskunalarga investitsiyalar qo'yilishga olib keladi. Masalan, atom energiyasidan foydalanish bo'yicha texnologiyani qo'llash uchun atom elektrostansiyalarini qurish zarur bo'ladi. Bir qarashda texnika taraqqiyoti tarixiy va shiddatli ro'y berish tavsifiga ega bo'ladi. Gaz va yoqilg'i dvigatellari, konveyer va yig'ma liniyalar bizning hayotga o'tmishning eng muhim yutuqlari sifatida kirib keldi.




**3-chizma. Real mahsulot o'sishini aniqlab beruvchi omillar.**

3-chizmadan ko'rinadiki, real mahsulot ikki asosiy usulda ko'paytirilishi mumkin:

1) resurslarning ko'proq hajmini jalb etilishi;

2) ulardan ancha unumli foydalanish yo'li bilan.

Respublika oldida texnika taraqqiyoti sohasidagi asosiy vazifa ishlab chiqarishga yangi texnika va texnologiyani qo'llash, ishlab chiqarishni tashkil qilish va boshqarishning yangi usul va shakllarini joriy qilish hisoblanadi.

Mehnat unumdorligining o'sishini aniqlab beruvchi asosiy omil har bir ishlovchiga to'g'ri keluvchi asosiy kapital hajmi hisoblanadi. Ma'lum vaqt ichida, kapitalning hajmi mutloq ko'payishi mumkin, ammo ishchi kuchi soni tezroq o'ssa, mehnat unumdorligi pasayadi, chunki har bir ishchining asosiy kapital bilan qurollanganlik darajasi kamayadi.

Ta'lim va malakali tayyorgarlik mehnat unumdorligini oshiradi va natijada ancha yuqori ish haqiga ega bo'lish imkoniyatini beradi. Inson kapitaliga investisiyalar qo'yish mehnat unumdorligini oshirishning muhim vositasi hisoblanadi. O'z-o'zidan aniqki, ishchi kuchi sifatining eng oddiy ko'rsatkichi ta'lim darajasi hisoblanadi. Hozirgi davrda respublikamiz iqtisodiyotida band bo'lganlarning 30%ga yaqini oliy va o'rta maxsus ma'lumotga ega. Lekin oliy va yoki o'rta maxsus ma'lumotga ega bo'lganlar, aniq sohalardagi bilimlari darajasi bo'yicha boshqa rivojlangan mamlakatlardagi ishchilardan ancha orqada va ko'pchiligi o'z mutaxassisligi bo'yicha faoliyat turida band emas. Shu sababli keyingi yillarda respublikamizda maktab, oliy va o'rta maxsus bilim yurtlarida ta'lim berishning progressiv tizimlari joriy qilinmoqda, kasb-hunar kollejlarini rivojlantirishga alohida e'tibor berilmoqda. Kadrlar tayyorlashning milliy dasturida qo'yilgan vazifalarni amalga oshirishda ham ijobiy natijalarga erishilmoqda.

Respublikamizda bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida amalga oshirilayotgan «tarkibiy o'zgarishlar iqtisodiy o'sishning hal qiluvchi omiliga aylanib bormoqda»[6].

---

[6] I.A. Karimov. Iqtisodiyotni erkinlashtirish va islohotlarni chuqurlashtirish – eng muhim vazifamiz. «Xalq so'zi», 2000 yil, 15 fevral.

Amaliy hayotda iqtisodiy o'sishni susaytirib turuvchi omillar ham mavjud bo'ladiki, ular mehnat muhofazasi, atrof muhitning ifloslanishi kabi holatlar natijasida kelib chiqadi. Keyingi yillarda respublikamizda davlat tomonidan atrof-muhit ifloslanishining oldini olish, xodimlar mehnat sharoitini yaxshilash va sog'lig'ini muhofaza qilishni tartibga solishda muhim tadbirlar amalga oshirildi. Bu o'z navbatida iqtisodiy o'sish sur'atiga salbiy ta'sir ko'rsatadi. Chunki bunday tadbirlarni amalga oshirish tegishli xarajatlarni taqozo qiladi. Shu orqali mehnat unumdorligini oshirish uchun zarur bo'lgan mablag'lar boshqa tomonga jalb qilinadi.

## 3-§. Iqtisodiy o'sish modellari

Iqtisodchi olimlarning iqtisodiy o'sish omillarini o'rganish hamda uning kelgusidagi natijalarini bashorat qilish borasidagi tadqiqotlari pirovardida turli iqtisodiy o'sish modellarining yaratilishiga olib keldi. Bu modellar o'z mazmuniga ko'ra bir-birlaridan farqlansada, ularning asosida ikkita nazariya – makroiqtisodiy muvozanatning keynscha (keyinchalik neokeynscha) nazariyasi hamda ishlab chiqarishning klassik (keyinchalik neoklassik) nazariyasi yotadi.

Iqtisodiy o'sishni tahlil qilishda neoklassik nazariya namoyondalari quyidagi noto'g'ri nazariy shartlarga asoslanadilar:

1) mahsulotning qiymati barcha ishlab chiqarish omillari tomonidan yaratiladi;

2) ishlab chiqarish omillarining har biri o'zining keyingi qo'shilgan mahsulotiga tegishli ravishda mahsulot qiymatini yaratishga hissasini qo'shadi. Shunga ko'ra, bunga javoban barcha keyingi qo'shilgan mahsulotga teng keluvchi daromad ham oladi;

3) mahsulot ishlab chiqarish va buning uchun zarur bo'lgan resurslar o'rtasida miqdoriy bog'liqlik mavjud;

4) ishlab chiqarish omillarining erkin tarzda amal qilishi hamda ular o'rtasida o'zaro bir-birining o'rnini bosish imkoniyati mavjud.

Biz oldingi boblarda aytganimizdek, neoklassik va boshqa ayrim yo'nalishdagi nazariyotchilar bu erda ham ikkita uslubiy xatoga yo'l qo'yadilar:

1) ular ishlab chiqarish omillarining barchasi bir xil qiymat yaratadi, ular qiymatni yaratishda baravar ishtirok etadi, deb hisoblaydilar. Xolbuki, barcha ishlab chiqarish vositalari hech qanday yangi qiymat yaratmaydilar, balki o'zlarining qiymatlariga teng miqdordagi qiymatni jonli mehnat yordamida yangi yaratilgan mahsulotga o'tkazadilar. Lekin barcha omillar yaratilgan va o'sgan (ko'paygan) mahsulotning nafliligini yaratishda qatnashadilar;

2) ular doimo barcha omillar ichida jonli mehnatning faol rol o'ynashini, qolganlari esa passiv rol o'ynashini unutadilar. Chunki hech bir tabiiy resurs, kapital resurlari jonli mehnat tomonidan harakatga keltirilmasa, o'zicha harakatga kela olmasligi, irib-chirib o'z joyida ham jismonan, ham qiymati yo'q bo'lib ketishi, ularning qiymati faqat jonli mehnat tomonidan saqlab qolinishi million yillardan beri milliard martalab tasdiqlanib kelmoqda. Lekin negadir ularning bunga e'tibor bergisi kelmaydi.

Neoklassik model ko'p omilli hisoblanib, amerikalik iqtisodchi P.Duglas va matematik Ch.Kobb yaratgan ishlab chiqarish funksiyasi asos qilib olingan. Kobb-Duglas modeli orqali ishlab chiqarish hajmining o'sishida ishlab chiqarish turli omillarining ulushini aniqlashga harakat qilinib, u quyidagicha ifodalanadi:

$$Y = AK^{\alpha} L^{\beta},$$

bu erda:

Y – ishlab chiqarish hajmi;

K – kapital sarflari;

L – ishchi kuchi sarflari;

A, α, β - ishlab chiqarish funksiyasining koeffitsient'lari:

A – mutanosiblik koeffitsient'i;

α va β - ishlab chiqarish hajmining ishchi kuchi va kapital sarflari bo'yicha elastiklik koeffitsient'i.

Elastiklik koeffitsient'i bir ko'rsatkich miqdorining o'zgarishi natijasida boshqa bir ko'rsatkich miqdorining

o'zgarishi darajasini ifodalaydi. Shunga ko'ra, α koeffitsienti kapital sarflarining 1%ga o'sishi ishlab chiqarish hajmining necha foizga o'sishini, β koeffitsienti esa ishchi kuchi sarflarining 1%ga o'sishi ishlab chiqarish hajmining necha foizga o'sishini ko'rsatadi. α va β ning yig'indisi ishchi kuchi va kapital sarflarining bir vaqtning o'zida 1%ga o'sishi ishlab chiqarish hajmining necha foizga o'sishini ko'rsatadi.

Ch.Kobb va P.Duglas o'z tadqiqotlarida AQSh qayta ishlash sanoatining 1899-1922 yillar mobaynidagi ish faoliyatini tahlil qilib, ishlab chiqarish funksiyasining ko'rsatkichlarini aniqlashga harakat qilganlar:

$$Y = 1{,}01 \times K^{0,25} \times L^{0,75}.$$

Bu ko'rsatkichlar shuni anglatadiki, o'sha davrda AQSh qayta ishlash sanoatida kapital sarflarining 1%ga oshirilishi ishlab chiqarish hajmini 0,25%ga, ishchi kuchi sarflarining 1%ga oshirilishi esa ishlab chiqarish hajmini 0,75% ga oshishiga olib kelar ekan.

Keyinchalik Kobb-Duglasning ishlab chiqarish funksiyasini golland iqtisodchisi Yan Tinbergen yanada takomillashtirib, unga yangi omil – texnika taraqqiyoti ko'rsatkichini kiritdi. Natijada ishlab chiqarish funksiyasi formulasi quyidagi ko'rinishni oldi:

$$Y = AK^{\alpha}L^{1-\alpha}e^{rt},$$

bu erda: $e^{rt}$ – vaqt omili.

Ishlab chiqarish funksiyasiga vaqt omilining kiritilishi endilikda nafaqat miqdor, balki «texnika taraqqiyoti» atamasi orqali uyg'unlashuvchi sifat o'zgarishlari – ishchi kuchi malakasining o'sishi, innovatsiya jarayonlarining kuchayishi, ishlab chiqarishni tashkil etishning takomillashuvi, jamiyat miqyosida ma'lumotlilik darajasining oshishi va boshqalarni ham aks ettirish imkonini berdi.

Iqtisodiy o'sishning keynscha modeli makroiqtisodiy muvozanatning keynscha nazariyasini rivojlantirish va unga tanqidiy yondoshish natijasida vujudga kelgan. Bu modellar orasida ingliz olimi R.Xarrod va amerikalik olim E.Domarning iqtisodiy o'sish modellari e'tiborga molik hisoblanadi. Xar ik-

kala modelning umumiy jihatlari mavjud bo'lib, ular quyidagilar orqali shartlanadi:

1) ular neoklassik modellardan farqli o'laroq bir omilli model hisoblanadi. Ya'ni bu modellarda milliy daromadning o'sishi faqat kapital jamg'arishning funksiyasi hisoblanib, kapital samaradorligiga ta'sir ko'rsatuvchi ishchi kuchi bandligining oshishi, FTT yutuqlaridan foydalanish darajasining o'sishi, ishlab chiqarishni tashkil etishning yaxshilanishi kabi boshqa barcha omillar nazardan chetda qoldiriladi; 2) ishlab chiqarishning kapital sig'imi ishlab chiqarish omillari narxlarining nisbatiga bog'liq bo'lmay, faqat ishlab chiqarishning texnik sharoitlari orqali aniqlanadi.

Neokeynscha modelda investitsiyalarning o'sishi iqtisodiy o'sish va uning sur'atlarini belgilovchi omil hisoblanib, u bir tomondan, milliy daromadning o'sishiga imkon yaratadi, ikkinchi tomondan esa, ishlab chiqarish quvvatlarini kengaytiradi. O'z navbatida daromadning o'sishi bandlikning oshishiga imkon yaratadi. Investitsiya hajmining ko'payishi natijasida kengaygan ishlab chiqarish quvvatlari daromadning o'sishi orqali to'liq ishga tushirilishi lozim.

Shunga ko'ra, E.Domarning modelida quyidagi tenglik orqali muvozanatning ta'minlanishi shart qilib qo'yiladi:

| | | |
|---|---|---|
| **Pul daromadining qo'shimcha o'sishi (talab)** | = | **Ishlab chiqarish quvvatlarining qo'shimcha o'sishi (taklif)** |

Bu tenglikni formula tarzida yozilsa, u quyidagi ko'rinishga ega bo'ladi:

$$\Delta I \times \frac{1}{a} = I \times \sigma \text{ yoki } \frac{\Delta I}{I} = \sigma \times a,$$

bu erda:

I — har yillik sof kapital qo'yilmalar;

ΔI — sof kapital qo'yilmalarning qo'shimcha o'sishi;

ΔI/I — sof kapital qo'yilmalarning o'sish sur'ati;

1/a — multiplikator, bu erda a —jamg‘arishga bo‘lgan o‘rtacha moyillik;

σ - kapital samaradorligi.

Shunday qilib, iqtisodiyotdagi ishchi kuchining to‘la bandligini hamda ishlab chiqarish quvvatlarining to‘liq ishlashini ta'minlovchi sof investitsiyalar yoki kapital qo‘yilmalarning o‘sish sur'ati σ x a ga teng bo‘lishi lozim. Agar iqtisodiyotdagi investitsiyalarning potensial o‘rtacha samaradorligi 0,3 ga, jamg‘arishga bo‘lgan o‘rtacha moyillik 0,2 ga teng bo‘lsa, u holda investitsiyalarning o‘sish sur'ati 6% (0,3x0,2)x100%)ga teng bo‘ladi.

R.Xarrodning iqtisodiy o‘sish modeli investitsiya va jamg‘armalar o‘rtasidagi makroiqtisodiy muvozanat, ya'ni *I*= *S*ga asoslanadi. U statik holdagi makromuvozanat uchun alohida, dinamik holdagi makromuvozanat uchun alohida formuladan foydalanadi. 1-formula quyidagi ko‘rinishda bo‘ladi:

$G \times C = S$,

bu yerda:

$G$ — milliy daromadning o‘sish sur'ati (ΔY/Y);

$S$ — kapital sig‘imi (I/ΔY);

$S$ — milliy daromad tarkibidagi jamg‘arishning ulushi (S/Y).

2-formula quyidagi ko‘rinishda o‘z ifodasini topadi:

$Gw \times Cr = S$,

bu yerda:

Gw — haqiqiy jamg‘arma va taxmin qilinayotgan investitsiyalar o‘rtasidagi dinamik muvozanatni ta'minlovchi o‘sishning kafolatlangan sur'ati;

Cr — kapital koeffitsient'ining talab etilayotgan miqdori.

Neokeynschilarning fikriga ko‘ra, bozor iqtisodiyoti sharoitida doimiy kafolatlangan o‘sish sur'atiga avtomatik ravishda erishib bo‘lmasligi sababli, ular dinamik muvozanatga erishish uchun iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish zarurligi to‘g‘risidagi xulosaga keldilar.

Iqtisodiy o‘sishning muhim modellaridan biri bo‘lib **tarmoqlararo balans** hisoblanadi. Tarmoqlararo balansning dastlabki nazariy asoslari sobiq ittifoq davrida ishlab chiqilgan edi.

Keyinchalik, u asli Rossiyalik bo'lgan hamda AQShga o'tib ketgan iqtisodchi V.Leontev tomonidan **«xarajatlar – ishlab chiqarish»** modeli sifatida takomillashtirilgan holda ishlab chiqildi (3-jadval).

V.Leontev iqtisodiy tahlilning «xarajatlar – ishlab chiqarish» usulida, eng avvalo, e'tiborni iqtisodiyotdagi miqdoriy aloqalarga qaratadi. Tarmoqlar o'rtasidagi bu aloqalar texnologik koeffitsient'lar (I kvadrantdagi $a_{11}$, $a_{12}$, $a_{13}$ va h.k. belgilar) orqali o'rnatiladi.

Tarmoqlararo balans jadvali to'rtta kvadrantdan iborat. Birinchi kvadrantga mahsulot ishlab chiqarishga moddiy sarflar ko'rsatkichlari joylashtirilgan. Ikkinchi kvadrantga shaxsiy iste'mol, jamg'arish, davlat xaridi va eksport sifatida foydalaniluvchi pirovard mahsulot ko'rsatkichlari joylashtirilgan. Uchinchi kvadrantdan qo'shilgan qiymat (ish haqi, foyda, soliqlar) va import ko'rsatkichlari o'rin olgan. To'rtinchi kvadrantda sof milliy mahsulotni qayta taqsimlash ko'rsatkichlari joylashgan. Tarmoqlararo aloqalar jadvali ustunlari bo'ylab xarajatlarni, ya'ni har bir tarmoq bo'yicha mahsulot qiymatini tashkil etuvchi unsurlarni, satrlar bo'yicha esa – milliy iqtisodiyot har bir tarmog'i mahsulotini taqsimlash tarkibiy tuzilmasini aks ettiradi.

Tarmoqlararo balans modelida bir tarmoqdagi pirovard talab yoki ishlab chiqarish sharoitidagi o'zgarishlar boshqa barcha o'zaro bog'liq tarmoqlarning miqdoriy ta'sirini kuzatish orqali o'rganiladi. Bu esa qandaydir tovarga bo'lgan ehtiyojlar yoki uni ishlab chiqarish texnologiyasidagi har qanday o'zgarishlar muvozanatlashgan narxlar tarkibini o'zgartirib, texnologik koeffitsient'larning ham o'zgarishiga olib kelishini anglatadi.

*3-jadval*




**Tarmoqlararo balans chizmasi**

**II kvadratda – C- (shaxsiy iste'mol); I- (investitsiyalar); G- (davlat xaridi); X (eksport); III kvadratda – W – ish haqi; P – foyda; M – import.**

«Xarajatlar — ishlab chiqarish» tarmoqlararo balansi usuli nafaqat iqtisodiyot turli tarmoqlari o'rtasidagi o'zaro aloqalarni o'rganishga, balki mamlakat iqtisodiyotining rivojlanishini, uning tarmoqlar tuzilmasining o'zgarishi va iqtisodiy o'sish sur'atlarini bashoratlashga imkon yaratadi.

Iqtisodiy o'sish modellari to'g'risida so'z yuritiganda «nol darajadagi iqtisodiy o'sish» konsepsiyasiga to'xtalib o'tish maqsadga muvofiq hisoblanadi. Mazkur konsepsiyaga XX asrning 70-yillarida asos solingan. Bu konsepsiya tarafdorlarining fikricha texnika taraqqiyoti va iqtisodiy o'sish atrof-muhitning ifloslanishi, tabiatga zaharli moddalarning chiqarilishi, shahar qiyofasining yomonlashuvi va boshqa shu kabi ko'plab salbiy holatlarni keltirib chiqarishi mumkin. Aholi sonining tezlik bilan ko'payib borishi, ishlab chiqarish miqyoslarining kengayishi natijasida ishlab chiqarish, ayniqsa tabiiy resurslarning kamayib borishi pirovardida iqtisodiy o'sish chegaralarini cheklab qo'yadi. Buning oqibatida ocharchilik, atrof-muhitning buzilishi, resurslarning tugashi ro'y berib, tez orada aholi soni va sanoat ishlab chiqarish hajmi keskin qisqara boshlaydi. Shunga ko'ra, «nol darajadagi iqtisodiy o'sish» konsepsiyasi tarafdorlari iqtisodiy o'sishni maqsadga muvofiq ravishda ma'lum chegarada ushlab turish zarur, deb hisoblaydilar. Ular iqtisodiy o'sish tovar va xizmatlar hajmining ko'payishini ta'minlashini tan olsalarda, bu o'sish bir vaqtning o'zida turmush darajasining yuqori sifatini ta'minlay olmasligini ta'kidlaydilar.

O'z navbatida, mazkur konsepsiya muholiflari iqtisodiy o'sishning yuqori darajasini yoqlab, uning o'zi cheksiz ehtiyojlar va cheklangan resurslar o'rtasidagi ziddiyatni yumshatishini, aynan yuqori darajadagi o'sish sharoitida jamiyatning ijtimoiy zaif qatlamlarini qo'llab-quvvatlash imkoniyati vujudga kelishini ko'rsatadilar. Atrof-muhitning ifloslanishi esa iqtisodiy o'sish oqibati bo'lmay, u tabiiy resurslardan foydalanishdagi narx shakllanish tizimining noto'griligidan kelib chiqadi. Shunga ko'ra, mazkur muammolarni hal etish uchun tabiiy resurslardan foydalanishda qonuniy cheklovlar yoki

maxsus soliqlarni kiritish, ifloslantirish huquqi bozorini shakllantirish lozimligini ta'kidlaydilar.

## 4-§. Milliy boylik tushunchasi va uning tarkibiy tuzilishi

Milliy boylik insoniyat jamiyati taraqqiyoti davomida ajdodlar tomonidan yaratilgan va avlodlar tomonidan jamg'arilgan moddiy, nomoddiy va intellektual hamda tabiiy boyliklardan iboratdir.

Milliy boylikning bir qismini inson mehnatining natijasi deb hisoblasak, boshqa qismi tabiat boyliklaridan iborat bo'ladi. Shunday ekan, milliy boylik keng ma'noda o'z ichiga nafaqat moddiy va nomoddiy ne'matlar, yaratilgan san'at asarlari, intellektual salohiyatni, balki barcha tabiat resurslari va boyliklari hamda takror ishlab chiqarishning tabiiy iqlim sharoitlarini ham oladi. Milliy boylikning bu barcha tarkibiy qismlarini miqdoran, qiymat o'lchovlarida hisoblab chiqish bir qator obyektiv sabablariga ko'ra, ancha qiyin, jumladan uning tabiat in'omlaridan iborat qismi inson mehnatining natijasi hisoblanmaydi va qiymat o'lchovlariga ega emas. Shu sababli iqtisodiy tahlil amaliyotida milliy boylikning tor ma'nodagi tushunchasidan foydalaniladi. Tor ma'noda milliy boylik insoniyat mehnati bilan yaratilgan va takror ishlab chiqarilishi mumkin bo'lgan barcha moddiy boyliklardan iborat bo'ladi. Milliy boylikning bu qismi milliy iqtisodiyot rivojining butun tarixi davomida doimiy takrorlanib turuvchi ishlab chiqarish jarayonining umumiy natijasi sifatida chiqadi va moddiy buyumlashgan shaklda namoyon bo'ladi. U kishilarning ko'plab avlodi mehnati natijasi hisoblanadi.

Aytilganlardan kelib chiqib, milliy boylikni shartli ravishda quyidagi uchta yirik tarkibiy qismlarga ajratish mumkin:

1. Moddiy-buyumlashgan boylik.
2. Nomoddiy boylik.
3. Tabiiy boylik.

Moddiy-buyumlashgan boylik oxir-oqibatda ishlab chiqarishning, unumli mehnatning natijasi hisoblanadi. U ishlab chiqarish yaratilganda mahsulotlarning joriy iste'mol qilishdan

ortiqcha qismini jamg'arish oqibatida vujudga keladi va o'sib boradi.

Ammo moddiy-buyumlashgan boylikni qator yillardagi yillik yalpi mahsulotlar yig'indisi sifatida tasavvur qilish noto'g'ri bo'lar edi. Chunki bu boylikning bir qismi har yili ishdan chiqarib, qaytadan yangilanib turadi (ishlab chiqarish vositalari, iste'mol buyumlari). Shu sababli ishlab chiqarish vositalarining o'rnini qoplash bilan bir vaqtda yalpi mahsulotning faqat bir qismi moddiy-buyumlashgan boylik sifatida jamg'arilib boriladi. Demak, qoplash fondi va moddiy buyumlashgan boylikning o'sishi yalpi milliy mahsulot hisobiga amalga oshiriladi.

Milliy boylikning inson mehnati bilan yaratilgan moddiy qismi qiymat shakliga ega bo'lib, tarkibiy tuzilishi bo'yicha qo'yidagilarni o'z ichiga oladi:

- **ishlab chiqarish xususiyatidagi asosiy kapital (fondlar).** Bular butun milliy boylik tarkibida ancha katta salmoqqa ega bo'ladi hamda o'zining texnikaviy darajasi bo'yicha yalpi milliy mahsulotning o'sish imkoniyatini belgilab beradi;

- **noishlab chiqarish xususiyatidagi asosiy kapital (fondlar).** Asosiy kapitalning bu turiga mamlakatning uy-joy fondi, ijtimoiy madaniy tavsifidagi obyektlar kiradi;

- **aylanma kapital (fondlar).** Milliy boylikning bu qismi mehnat predmetlaridan iborat bo'lib, asosiy kapitalning taxminan 1/4 qismini tashkil qiladi;

- **tugallanmagan ishlab chiqarishning moddiy-buyumlashgan qismi.** Ular ishlab chiqarish bosqichida mehnat jarayoni ta'siri ostida bo'lib, potensial tayyor mahsulot hisoblanadi;

- **moddiy zahiralar va ehtiyojlar.** Bunga muomala bosqichidagi tayyor mahsulot, korxonalar va savdo tarmoqlaridagi moddiy zahiralar, davlat ehtiyojlari va rezerv fondlari kiradi. Moddiy zahiralar iqtisodiyotda ro'y berishi mumkin bo'lgan va oldindan bilib bo'lmaydigan favqulodda holatlarda foydalanish maqsadida ushlab turiladi.

Davlat ehtiyojlariga oltin zahiralari, sug'urta va mudofaa ehtiyojlari uchun zarur zahiralar kiradi;

- **aholining uy, tomorqa va yordamchi xo'jaligida jamg'arilgan mol-mulk.** Bunga uy-joy, avtomobil, madaniy-maishiy buyumlar, kiyim-kechaklar va shu kabilarning qiymati kiradi.

Moddiy-buyumlashgan boylik tarkibiy qismlarining mazmuni va ularning salmog'i o'zgarishsiz qolmaydi. Asosan fan-texnika taraqqiyoti sharoitida moddiy, buyumlashgan boylik tarkibida yirik o'zgarishlar ro'y beradi. Sanoat tarmoqlarining asosiy kapitali tez ko'payadi va yangilanadi, noishlab chiqarish sohasining asosiy kapitali tarkibida ilmiy, o'quv, sog'liqni saqlash muassasalarining ulushi tobora ko'proq hissasini egallaydi. Tabiiy resurslarni iqtisodiy faoliyatga jalb qilish sur'atlari o'sib boradi.

Moddiy-buyumlashgan boylik o'sishining asosiy omillari sifatida quyidagilarni ajratib ko'rsatish mumkin:

- mehnat unumdorligining o'sishi;
- ishlab chiqarish samaradorligining ortishi;
- milliy daromadda jamg'arish normasining ortishi.

Moddiy-buyumlashgan boylik ishlab chiqarishning natijasi va shart-sharoiti hisoblanadi. Buning ma'nosi shuki, bir tomondan mahsulotdan milliy boylik tomon harakatda boylikning iste'mol qilingan qismining qoplanishi va uning ko'payishi ro'y beradi. Boshqa tomondan milliy boylik ishlab chiqarishning moddiy shart-sharoiti, uning moddiy-texnikaviy asosi hisoblanadi. Bunda ishlab chiqarishning o'sish sur'ati va miqyosi milliy boylikdan foydalanish xususiyatiga bog'liq bo'ladi.

Milliy boylikning boshqa qismi tabiiy boyliklar ishlab chiqarishning omili bo'lib ishtirok etadi, uning shart-sharoitini va inson faoliyatining tashqi muhitini tashkil qiladi. Tabiiy

boylikning asosi tabiat mahsuli bo'lib, uning vujudga kelishi tabiat qonunlari asosida ro'y bersada, ulardan foydalanish jamiyat rivojiga ham bog'liq bo'ladi. Foydali qazilma boyliklar, o'rmonlar, suv va er resurslari tabiatan mavjud bo'lsada, ishlab chiqarishda faol qatnashadi.

Tabiat in'omlari o'zlarining dastlabki ko'rinishida tabiiy boylik bo'lib, shu holatida inson faoliyatining natijasi hisoblangan ijtimoiy boylik tarkibiga kirmaydi. Buning ma'nosi shuki, tabiiy boyliklar jamiyat uchun faqatgina potensial boylik hisoblanadi. Ular inson mehnatining ta'siri oqibatida real boylikka aylanadi.

Milliy boylik nafaqat moddiy ishlab chiqarish sohalarida yaratiladi. Uning bir qismi nomoddiy ishlab chiqarish sohalarida vujudga keltiriladi va jamiyatning nomoddiy boyligi hisoblanadi. Nomoddiy sohalarda ashyoviy-buyum shakl bilan bog'liq bo'lmagan alohida turdagi iste'mol qiymatlar hosil qilinadi. Ular ham moddiy ishlab chiqarish sohalarining faoliyat qilishi va rivojlanishi uchun, shuningdek bevosita aholining turmush darajasini ta'minlash va oshirib borish uchun zarur bo'ladi. Bunday boyliklarga ta'lim, sog'liqni saqlash, fan, madaniyat, san'at, sport sohalarida vujudga keltiriladigan nomoddiy qimmatliklar kiradi. Uning tarkibida tarixiy yodgorliklar, arxitektura obidalari, noyob adabiyot va san'at asarlari alohida o'rin tutadi.

Jamiyatning nomoddiy boyliklarida madaniyat va san'atning rivojlanish darajasi, jamiyat a'zolarining to'plagan ilmiy bilimlari va intellektual darajasi, ishlovchilarning ixtisosligi va malakaviy bilim darajasi, sog'liqni saqlash, ta'lim va sportning rivojlanish darajasi o'z ifodasini topadi.

Moddiy-buyumlashgan boylikning o'sishi jamiyat moddiy qimmatliklari ko'payishining asosi hisoblanadi. Agar fan-texnika taraqqiyoti yuqori sur'atlar bilan rivojlansa madaniyat, san'at, fan kabi nomoddiy sohalar ham o'sib va takomillashib boradi.

Shunday qilib, milliy boylik moddiy buyumlashgan va tabiiy boyliklardan ancha keng tushuncha bo'lib, o'z tarkibiga jamiyatning nomoddiy tavsifdagi qimmatliklarini ham oladi.

## Xulosalar

1. Mamlakatlarning iqtisodiy rivojlanishi ko'p omilli va ziddiyatli jarayon hisoblanib, u asosan iqtisodiy o'sishda namoyon bo'ladi. Iqtisodiy o'sish bevosita yalpi ichki mahsulot miqdorining mutloq va aholi jon boshiga hamda iqtisodiy resurs xarajatlari birligi hisobiga ko'payishi, hamda sifatining yaxshilanishida va tarkibining takomillashuvida ifodalanadi.

2. Iqtisodiy o'sish sur'atining ahamiyatini iqtisodchilar tomonidan qo'llaniluvchi «70 qoidasi» yordamida ham ochib berish mumkin. Bu qoidaga ko'ra, milliy iqtisodiyotda ishlab chiqarilayotgan YaIM hajmini 2 baravarga oshirishda qancha vaqt talab etilishini aniqlash uchun 70 sonini yillik o'sish sur'atiga bo'lish kerak bo'ladi.

3. Iqtisodiy o'sishning ekstensiv va intensiv turlari mavjud. Ishlab chiqarishning avvalgi texnikaviy asosi saqlanib qolgan holda ishlab chiqarish omillari miqdorining ko'payishi orqali o'sish ekstensiv iqtisodiy o'sish deyiladi. Ishlab chiqarish omillarini sifat jihatidan takomillashtirish, yanada ilg'or ishlab chiqarish vositalarini va yangi texnikani qo'llash, ishchi kuchi malakasini oshirish, shuningdek, mavjud ishlab chiqarish potensialidan yaxshiroq foydalanish yo'li bilan mahsulot ishlab chiqarish hajmini oshirish intensiv iqtisodiy o'sish deyiladi.

4. Iqtisodiy o'sishga ta'sir ko'rsatuvchi omillarni shartli ravishda ikki guruhga ajratish mumkin: taklif omillari va taqsimlash omillari. Taklif omillariga tabiiy resurslarning miqdori va sifati; mehnat resurslari miqdori va sifati; asosiy

kapital (asosiy fondlar) ning hajmi; texnologiya va fan-texnika taraqqiyotini kiritish mumkin. Resurslarning o'sib boruvchi hajmidan real foydalanish va ularni kerakli mahsulotning mutloq miqdorini oladigan qilib taqsimlashga xizmat qiluvchi omillar taqsimlash omillari deyiladi.

5. Iqtisodchi olimlarning iqtisodiy o'sish omillarini o'rganish hamda uning kelgusidagi natijalarini bashorat qilish borasidagi tadqiqotlari pirovardida turli iqtisodiy o'sish modellarining yaratilishiga olib keldi. Bu modellar o'z mazmuniga ko'ra, bir-birlaridan farqlansada, ularning asosida ikkita nazariya – makroiqtisodiy muvozanatning keynscha (keyinchalik neokeynscha) nazariyasi hamda ishlab chiqarishning klassik (keyinchalik neoklassik) nazariyasi yotadi.

6. Milliy boylik insoniyat jamiyati taraqqiyoti davomida ajdodlar tomonidan yaratilgan va avlodlar tomonidan jamg'arilgan moddiy, nomoddiy va intellektual hamda tabiiy boyliklardan iboratdir.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Iqtisodiy rivojlanish – ko'p o'lchamli jarayon bo'lib, jamiyatning ijtimoiy, iqtisodiy va ma'naviy taraqqiyotida o'z ifodasini topadi.

Iqtisodiy o'sish – YaIM, SMM, MD miqdorining mutloq va aholi jon boshiga hamda iqtisodiy resurs xarajatlari birligi hisobiga ko'payishida va sifatining yaxshilanishida ifodalanadi.

Iqtisodiy o'sish mezoni – iqtisodiy o'sishni nisbatan to'liq darajada baholash imkonini beradigan ko'rsatkichni xarakterlaydi.

Iqtisodiy o'sishning ko'rsatkichlari – iqtisodiy o'sishni aniqlashda foydalaniladigan qiymat, ijtimoiy naflilik va natural (jismoniy) ko'rsatkichlar tizimidan iborat.

Ekstensiv iqtisodiy o'sish – ishlab chiqarishga qo'shimcha iqtisodiy resurslarni jalb qilish orqali ishlab chiqarish hajmining ortib borishi.

Intensiv iqtisodiy o'sish – ishlab chiqarish omillarining mavjud darajasida, ulardan foydalanish samaradorligini oshirish orqali mahsulot ishlab chiqarish hajmining ko'payib borishi.

Ustuvor ekstensiv iqtisodiy o'sish – iqtisodiy o'sishda ekstensiv omillarning ustivor o'ringa ega ekanligini bildiradi.

Ustuvor intensiv iqtisodiy o'sish – iqtisodiy o'sishda intensiv omillarning yuqori o'ringa egaligini bildiradi.

Iqtisodiy o'sish omillari – iqtisodiy o'sishga ta'sir ko'rsatishda o'z o'rniga ega bo'lgan va uni aniqlab beruvchi talab, taklif va taqsimlash omillarini bildiradi.

Milliy boylik – insoniyat jamiyati taraqqiyotida ajdodlar tomonidan yaratilgan va avlodlar tomonidan jamg'arilgan moddiy va ma'naviy boyliklar hamda foydalanishga jalb qilingan tabiat in'omlari.

Moddiy-buyumlashgan boylik – milliy boylikning inson mehnati bilan yaratilgan ashyoviy-buyum ko'rinishga ega bo'lgan qismi.

Tabiiy boylik – milliy boylikning tabiat in'omlaridan iborat bo'lgan, foydalanishga jalb qilingan, ishlab chiqarishning shart-sharoitini va inson faoliyatining tashqi muhitini tashkil qiladigan qismi.

Ma'naviy boylik – ashyoviy-buyum ko'rinishiga ega bo'lmagan nomoddiy qimmatliklardan va insoniyatning intellektual salohiyati natijalaridan iborat.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Iqtisodiy taraqqiyot, iqtisodiy rivojlanish va iqtisodiy o'sish tushunchalarining ta'rifini bering hamda ularning umumiy tomonlari va farqlarini ko'rsating.
2. Iqtisodiy o'sishning ekstensiv va intensiv turlari qanday aniqlanadi? Nima uchun real hayotda sof ekstensiv yoki sof intensiv iqtisodiy o'sish turlari uchramaydi?
3. Mamlakatning iqtisodiy salohiyatiga, aholisining turmush darajasiga va ishlab chiqarishining samaradorligiga baho berishda iqtisodiy o'sishning qanday ko'rsatkichlaridan foydalaniladi?
4. Iqtisodiy o'sishga ta'sir qiluvchi taklif, taqsimlash va talab omillarini tushuntiring hamda ularning ahamiyatini baholang.

5. O'zbekistonda nominal YaIM 2001 yil 4868,4 mlrd. so'mni, 2002 yil 7469,3, 2003 yil 9664,1; 2004 yil 12189,5 mlrd. so'mni tashkil qilgan. Uning yillar bo'yicha o'sish sur'atlarini aniqlang. Respublika aholisi 2001 yil 25116; 2002 yil 25428; 2003 yil 25707; 2004 yil 26007 ming kishini tashkil qilganligini hisobga olsak, aholi jon boshiga nominal YaIM o'sish sur'ati qanday o'zgargan?

6. Milliy boylik tushunchasining ta'rifini bering va tarkibiy tuzilishini ko'rsating.

7. Milliy boylik tarkibida moddiy—buyumlashgan boylik qanday o'ringa ega va u qanday tarkibiy qismlarni o'z ichiga oladi?

8. Nima uchun er, suv kabi tabiiy boyliklarni qiymat o'lchovida baholab, milliy boylik tarkibiga kiritish mumkin emas?

9. Madaniy, tarixiy obidalar va arxitektura yodgorliklarining milliy boylik tarkibida aks etishini qanday izohlaymiz? Ularning har biriga misollar keltiring.

# XVIII BOB. MILLIY IQTISODIYOTNING NISBATLARI VA MUVOZANATI

Muvozanatli tahlil iqtisodiyot nazariyasining muhim tadqiq qilish usuli hisoblanadi. Bu usul orqali makroiqtisodiy ko'rsatkichlarni, ya'ni milliy daromad, iste'mol va jamg'arma, investitsiyalar, ishsizlik va bandlik kabilarni tahlil qilishda foydalaniladi. Milliy iqtisodiyot miqyosida jamiyatning daromadlari va xarajatlari o'rtasidagi muvozanat asosiy o'rin tutib, bu yalpi taklif (yaratilgan milliy daromad) va yalpi talab (foydalanilgan milliy daromad) o'rtasidagi muvozanatning o'ziga xos namoyon bo'lishidir.

Bu bobda dastlab iqtisodiy muvozanat tushunchasini va ishlab chiqarish muvozanati darajasini aniqlashga turlicha yondashuvlarni qarab chiqamiz. Tahlilni ijtimoiy takror ishlab chiqarish mutanosibliklari tizimi va ularning darajasi hamda tarmoqlararo balansni bayon qilish bilan davom ettiramiz. Tahlilning oxirgi qismi makroiqtisodiy muvozanatga erishishning bozor mexanizmlarini yoritib berishga qaratiladi.

## 1-§. Iqtisodiy muvozanat, uni ta'minlash shart-sharoitlari va aniqlash usullari

Iqtisodiyot barqaror rivojlanishi uchun uning turli tomonlari o'rtasida ma'lum muvozanat bo'lishini taqozo qiladi.

**Iqtisodiy muvozanat deb, iqtisodiy jarayonlar, hodisalarning ikki yoki bir necha tomonining bir-biriga teng kelgan holatiga aytiladi. Shuning uchun ham butun iqtisodiyotning muvozanati to'g'risida gap borganda eng avvalo, yalpi talab va yalpi taklif o'rtasidagi tenglik e'tiborga olinadi.**

Makroiqtisodiyotda iqtisodiy muvozanatning shakllanish jarayoni, uni ta'minlash ancha murakkab va ziddiyatli. Chunki

u o'z ichiga xususiy va umumiy tavsifdagi bir qator muvozanatlar tizimini oladi.

**Xususiy muvozanat – bu ikkita o'zaro bog'liq bo'lgan iqtisodiy ko'rsatkichlar yoki iqtisodiyot tomonlarining miqdoran teng kelishi.** Xususiy muvozanat ishlab chiqarish va iste'mol, aholining sotib olish layoqati va tovar taklifi masalalari, byudjet daromadlari va xarajatlari, alohida tovarlarga talab va taklif o'rtasidagi muvozanat ko'rinishida namoyon bo'ladi. Bu muvozanatlar ichida Prezidentimiz I.A. Karimov ta'kidlab o'tganlaridek: «...ichki bozorda talab bilan taklif o'rtasida mutanosiblikka erishish, ya'ni chiqarilgan pul miqdori bilan unga sotib olinadigan mollar salmog'i o'rtasida to'g'ri nisbatni ta'minlash g'oyat katta rol o'ynaydi».[1]

**Umumiy muvozanat jamiyat barcha ehtiyojlari va milliy ishlab chiqarish hajmining o'zaro teng kelishini bildiradi.** Umumiy iqtisodiy muvozanat bozor sharoitida, avvalo, yalpi talab va yalpi taklifning teng kelishida ko'rinadi. Bu nafaqat iste'mol ne'matlariga, balki ishlab chiqarish vositalariga, ishchi kuchiga hamda barcha iqtisodiy faoliyat natijalariga umumiy talab va taklifning muvofiq kelishidir.

Umumiy iqtisodiy muvozanat bir qator shart-sharoitlarni taqozo etadi. Birinchidan, bu ijtimoiy maqsadlar va iqtisodiy imkoniyatlarning mos kelishidir.

Ikkinchidan, iqtisodiy muvozanat mamlakatdagi barcha iqtisodiy resurslardan samarali foydalanadigan xo'jalik mexanizmini taqozo qiladi.

Uchinchidan, muvozanatli ishlab chiqarishning umumiy tarkibiy tuzilishi iste'molning tarkibiy tuzilishiga mos kelishi lozimligini bildiradi.

To'rtinchidan, iqtisodiyotda muvozanatning umumiy shart-sharoitlari bo'lib bozor muvozanati, ya'ni barcha asosiy bozorlar (tovarlar, resurslar, ishchi kuchi va hokazolar)da talab va taklif muvozanatga erishishi xizmat qiladi.

Iqtisodiy muvozanat erkin raqobat bozorida barcha xaridorlar tengligi, iqtisodiy vaziyat barqarorligi kabi qator shart-sharoitlarni ham taqozo qiladi.

---

[1] I.A. Karimov. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: «O'zbekiston», 1999. 384-bet.

Real hayotda iqtisodiyot doimiy harakatda va to'xtovsiz rivojlanish holatida bo'ladi. Iqtisodiy sikl fazalarida, bozor kon'yunkturasi, bozor subyektlari daromadlari va talabi tarkibida o'zgarishlar ro'y berib turadi.

Bularning hammasi muvozanat holatini turg'un iqtisodiyotdagi shartli umumiy muvozanat sifatida qarab chiqishni taqozo qiladi.

Shunday qilib, makrodarajada umumiy iqtisodiy muvozanat – bu mamlakat butun iqtisodiyotning mutanosibligidir. Bu barcha sohalar, tarmoqlar, xo'jaliklarning me'yorida rivojlanishini ta'minlaydigan iqtisodiy faoliyatning barcha qatnashchilari hamda barcha bozordagi o'zaro bog'liq va bir-birini taqozo qiladigan muvozanatlar tizimini o'z ichiga oladi.

Iqtisod fanlari doktori O.Hamroyev iqtisodiy muvozanatning mazmuni va uning tarkibiy tuzilishini o'rganishga tizimli yondoshib, ularni quyidagi chizma ko'rinishida ifodalaydi (1-chizma).[1]




**1-chizma. Iqtisodiy muvozanatning mazmuni va tarkibiy tuzilishi.**

[1] O.H. Hamroev. Iqtisodiy muvozanat va uni ta'minlash mexanizmlari. – T.: TDIU, 2004, 35-bet.

Iqtisodiy muvozanat darajasini aniqlashda asosan ikkita o'zaro bog'liq usuldan foydalaniladi: 1) yalpi sarflar va ishlab chiqarish hajmini taqqoslash usuli; 2) jamg'arma va investitsiyalarni taqqoslash usuli.

**Yalpi sarflar va ishlab chiqarish hajmini taqqoslash** uchun ishlab chiqarish umumiy hajmining miqdoriy ko'rsatkichi sifatida sof milliy mahsulot (SMM), iqtisodiyotda yalpi sarflar sifatida iste'mol hajmi va sof investitsiya sarflarining umumiy summasi ($S+I_n$) olinadi. Mazkur modelda yalpi investitsiyalar o'rniga sof investitsiyalar ko'rsatkichidan foydalanish ishlab chiqarish umumiy hajmini ifodalashda YaIM o'rniga SMMning qo'llanishi bilan izohlanadi. Iqtisodiy muvozanat darajasini tahlil qilish jarayonini soddalashtirish maqsadida yalpi sarflar tarkibidagi davlat (G) hamda chet el omili ($X_n$) e'tiborga olinmaydi.

Iqtisodiyotning muvozanatli darajasi bu ishlab chiqarishning shunday hajmiki, u ishlab chiqarish mazkur hajmini sotib olish uchun etarli umumiy sarflarni ta'minlaydi. Boshqacha aytganda, sof milliy mahsulot muvozanatli darajasida ishlab chiqarilgan tovarlarning umumiy miqdori (SMM) xarid qilingan tovarlar umumiy miqdoriga ($S+I_n$) teng bo'ladi (2-chizma).




**2-chizma. Iqtisodiy muvozanat darajasini aniqlashning yalpi sarflar va ishlab chiqarish hajmini taqqoslash usuli.**

Chizmadan ko'rinadiki, yalpi sarflar hamda ishlab chiqarish hajmi o'rtasidagi tenglik ushbu ko'rsatkichlar joylashgan o'qlarning o'rtasidan 45° burchak ostida o'tuvchi to'g'ri chiziq orqali ifodalanadi. Haqiqatan ham bu to'g'ri chiziqning har qanday nuqtasidan chiqarilgan yotiq va tik yo'nalishdagi chiziqlar teng miqdorlarni ko'rsatadi. S chizig'i esa, iste'mol sarflari miqdorini aks ettirib, daromad (ya'ni SMM) hajmi oshib borishi bilan uning darajasi ham o'sib boradi. Yalpi sarflar ($S+I_n$) chizig'ini hosil qilish uchun iste'mol sarflarining (S) turli hajmiga mos tushuvchi sof investitsiyalar ($I_n$) miqdori qo'shib boriladi. Bu o'rinda tadbirkorlar tomonidan amalga oshirish ko'zda tutilayotgan investitsiyalar hajmi daromad darajasiga bog'liq emas, deb qabul qilinadi. Shu sababli yalpi sarflar chizig'i iste'mol sarflari chizig'idan $I_n$ miqdoriga teng uzoqlikda joylashadi.

Chizmada iqtisodiy muvozanatga E nuqtada erishiladi, ya'ni aynan shu nuqtada ishlab chiqarilgan sof milliy mahsulot hajmi ($SMM_E$) iste'mol qilingan mahsulot hajmiga $(S+I_n)_E$ teng keladi.

To'la bandlik sharoitida yalpi sarflar SMM hajmi bilan mos kelmasligi mumkin. Bu mos kelmaslik chizmada retsession yoki inflyatsion farq ko'rinishida ifodalangan. Yalpi sarflarning SMM hajmidan kam bo'lgan miqdori **retsession farq**, yalpi sarflarning SMM hajmidan ortiqcha bo'lgan miqdori **inflyatsion farq** deyiladi.

**Jamg'arma va investitsiyalarni taqqoslash usulining** mohiyati shundaki, ishlab chiqarilgan mahsulotning har qanday hajmi shunga mos daromad hajmini beradi. Biroq aholi bu daromadning bir qismini iste'mol qilmasdan jamg'armaga qo'yishi mumkin. Jamg'arma "sarflar- daromadlar" oqimidan potensial sarflarni olib qo'yish hisoblanadi. Bunda jamg'armaga qo'yilgan mablag' investitsiyalar bilan to'liq qoplansa, yalpi sarflar ishlab chiqarish hajmiga teng bo'ladi (3-chizma).




**3-chizma. Iqtisodiy muvozanat darajasini aniqlashning jamg'arma va investitsiyalarni taqqoslash usuli.**

Investitsion sarflarning ko'payishi ishlab chiqarish hajmi va daromad darajasining o'sishiga olib keladi. Bu o'zaro natija **multiplikator samarasi** bilan izohlanadi. Multiplikator tushunchasi «ko'paytiruvchi» degan ma'noni anglatadi. Multiplikator samarasining mohiyati investitsiya hajmining o'sishi jamiyat milliy daromadining unga nisbatan ko'proq o'sishiga olib kelishi orqali ifodalanadi.

**Multiplikator samarasi** — bu sof milliy mahsulot o'zgarishining investitsiya sarflaridagi o'zgarishga nisbati:

$$\text{Multiplikator samarasi} = \frac{\text{Real sof milliy mahsulot o'zgarishi}}{\text{Investitsiya sarflaridagi o'zgarish}}.$$

Yoki, **multiplikator koeffisitentini** quyidagicha ifodalash ham mumkin:

$$k = \frac{1}{1 - MPC} = \frac{1}{MPS}.$$

Bundan kelib chiqqan holda:

*Real SMMdagi o'zgarish = multiplikator koeffitsiyenti × investitsiyalardagi o'zgarish.*

Investitsion sarflardagi o'zgarishdan tashqari iste'mol, davlat xaridi yoki eksportdagi o'zgarishlar ham multiplikator samarasiga ta'sir ko'rsatadi.

Multiplikator samarasi ikkita holatga asoslanadi. Birinchidan, iqtisodiyotda bir subyekt tomonidan qilingan sarf, boshqasi tomonidan daromad shaklida olinadi. Ikkinchidan, daro-

maddagi har qanday o'zgarish iste'mol va jamg'armada xuddi shunday yo'nalishda o'zgarish bo'lishiga olib keladi.

Shu o'rinda ta'kidlash lozimki, jamg'arma va investitsiya darajasi ham o'ziga xos chegaralarga ega bo'lib, bu borada klassik va keynscha qarashlar tafovutlanadi. Klassik nazariya qarashlariga ko'ra, jamg'arma investitsiya manbai bo'lib, jamg'armaga nisbatan moyillikning yuqori darajasi muqarrar ravishda iqtisodiyotning yuksalishiga olib keladi.

Keynscha nazariya esa klassik talqinga qarshi chiqib, iqtisodiy jihatdan rivojlangan mamlakatlarda bu jarayon o'zgacha kechishi ta'kidlanadi. Chunki, rivojlangan mamlakatlarda jamg'armaga bo'lgan intilish investitsiyalashga bo'lgan intilishdan jadalroq borib, u quyidagi sabablar bilan izohlanadi:

Birinchidan, yuqori foyda keltiruvchi kapital qo'yilmalarning muqobil imkoniyatlari qisqarib boradi. Natijada kapital jamg'arishning o'sishi bilan uning amal qilishining keyingi qo'shilgan samaradorligi pasayib boradi.

Ikkinchidan, rivojlangan mamlakatlarda daromadlarning o'sishi bilan jamg'armaning ulushi oshib boradi. Shunga ko'ra, jamg'arma hajmi investitsiya sarflari hajmidan oshib ketsa, jamg'arma egalari muvaffaqiyatsizlikka duchor bo'ladilar. Bu holatni iqtisodiy adabiyotlarda «tejamkorlik paradoksi» tushunchasi orqali izohlanadi.

Bu paradoksning mohiyati shundan iboratki, investitsiyalar nazariy jihatdan avtonom va hosilaviy investitsiyalarga ajratilib, avtonom investitsiyalar milliy daromad hajmi va uning o'zgarishiga bog'liq bo'lmasa, hosilaviy investitsiyalar milliy daromadning o'zgarishiga ham bog'liq bo'ladi. Aynan avtonom investitsiyalarga qo'shimcha ravishda o'sib boruvchi hosilaviy investitsiyalar iqtisodiy o'sishni kuchaytirishi, uni jadallashtirishi natijasida **akselerator samarasi** ro'y beradi («akselerator» tushunchasi jadallashtiruvchi degan ma'noni anglatadi).

Hosilaviy investitsiyalarning iqtisodiy tabiatidagi o'ziga xoslik shundaki, u milliy daromadning o'sishiga qanchalik uzviy bog'liq bo'lsa, uning qisqarishiga ham shu darajada ta'sirchan bo'ladi. Ya'ni, iqtisodiyotdagi daromadlarning

qisqarishi hosilaviy investitsiyalarning undan ham tezroq qisqarishiga olib keladi. Natijada iqtisodiyotda ishlab chiqarish resurslarining bandlilik darajasi pasayadi. Bunday sharoitda jamg'armaga bo'lgan moyillikning o'sishi o'z navbatida iste'molga bo'lgan moyillikning pasayishini anglatadi. Iste'mol sarflarining qisqarishi esa, mavjud tovar va xizmatlarning sotilmay qolishiga, ya'ni ishlab chiqarish zahirasining ko'payishiga olib keladi. Oqibatda yangi kapital qo'yilmalar amalga oshirilmaydi, ishlab chiqarish qisqaradi, ishsizlikning o'sishi va daromadlarning pasayishi ro'y beradi. Aholi tomonidan jamg'armaning haddan ortiq ko'paytirib yuborilishi oqibatida kelib chiquvchi salbiy jarayonlar, ya'ni «tejamkorlik paradoksi» shunday tarzda namoyon bo'ladi. Mazkur jarayonni quyidagi chizma orqali ham ko'rib chiqish mumkin (4-chizma):




**4-chizma. «Tejamkorlik paradoksi».**

Chizmaning yotiq o'qida milliy daromad, tik o'qida esa, jamg'arma va investitsiyalar hajmi joylashtirilgan bo'lib, F chizig'i iqtisodiyotdagi to'la bandlik sharoitida milliy daromad hajmini ifodalaydi.

E'tibor berilsa, chizmadagi investitsiya sarflari chizig'i yotiq o'qqa parallel emas, balki o'sib boruvchi ko'rinishda namoyon bo'lmoqda. Bu esa, avtonom investitsiyalardan farqli

o'laroq, hosilaviy investitsiyalarning milliy daromad hajmiga bog'liqligini ko'rsatadi.

Chizmadan ko'rinadiki, iqtisodiyotdagi jamg'arma hajmi S dan $S_1$ ga qadar o'smoqda. Natijada, jamg'armaning investitsiya bilan muvozanat nuqtasi E dan $E_1$ ga ko'chdi. Biroq, bu o'sish E nuqtadagi milliy daromad hajmi 0N ning $E_1$ nuqtadagi $0N_1$ hajmiga qadar qisqarishiga olib keldi. Tegishli ravishda investitsiya hajmi ham EN darajadan $E_1N_1$ darajaga qadar qisqardi. $E_1E_0E$ nuqtalarini tutashtirish natijasida hosil bo'luvchi uchburchak yuzasi jamg'arma hajmining o'sishi natijasida investitsiya imkoniyatlarining qisqarishini, $EE_0$ kesma esa, investitsiyalarning qisqarishini ko'rsatadi. Aynan shu holat, ya'ni jamg'armalarning o'sishi natijasida investitsiyalarning qisqarishi «tejamkorlik paradoksi» mohiyatini namoyon etadi.

Iqtisodiy muvozanatlik darajasini aniqlashda yuqoridagi usullardan tashqari balans usulidan hamda xarajat va natijalarni taqqoslash usulidan ham foydalaniladi.

Balans usulida tarmoqlararo balans, moddiy, moliyaviy va ishchi kuchi balanslaridan foydalanilib iqtisodiyotdagi muvozanatlik darajasiga baho beriladi.

«Xarajat va natija»larni taqqoslash usulida ishlab chiqarishga qilingan iqtisodiy resurs xarajatlari miqdori bilan olingan mahsulot hajmini taqqoslash orqali muvozanat darajasi tahlil qilinadi.

## 2-§. Iqtisodiy mutanosiblik va uning turlari

Milliy iqtisodiyotdagi muvozanatlik uning turli tomonlari va sohalari o'rtasida mutanosiblik bo'lishini taqozo qiladi.

**Iqtisodiy mutanosiblik** – iqtisodiyotning turli tomonlari va sohalari o'rtasida miqdor va sifat jihatdan ma'lum moslik bo'lishidir. Bunda tenglik bo'lishi shart emas. Ular mos keluvchi nisbatlarda (masalan, 2:3, 5:3, 3:1) bo'lishi mumkin.

Makroiqtisodiy jarayon g'oyat murakkab va ko'p qirrali bo'lishi sababli mutanosiblik turlari ham ko'p va xilma-xil. Jumladan, professor A.G.Gryaznova va boshqalar

iqtisodiyotda muvozanatga erishishni ta'minlovchi beshta asosiy mutanosiblikni ajratib ko'rsatadilar:

1) resurslarning hajmi, tarkibiy tuzilishi va samaradorligini moddiy ne'matlar va xizmatlar ishlab chiqarish tarkibiy tuzilmasi bilan bog'lovchi **omillar** (ishlab chiqarish, mehnat, moliyaviy resurslar) **mutanosibligi**;

2) jamg'arish me'yorini, ya'ni ishlab chiqarishning ma'lum hajmiga erishish uchun uni kengaytirishga yo'naltiriluvchi mamlakat milliy daromadidagi ulushni belgilovchi **jamg'arish mutanosibligi**;

3) ishlab chiqarish faoliyatidan olingan daromadlarni ishlab chiqarish omillarining barcha egalari o'rtasida taqsimlanishi nisbatini belgilab beruvchi **taqsimot mutanosibligi**;

4) iste'molchi talabi va taklifining hajmi, tarkibiy tuzilishi va qiymati bo'yicha nisbatini belgilab beruvchi **ayirboshlash (sotish) mutanosibligi**;

5) tovar va pul massasi o'rtasidagi nisbatni aks ettiruvchi **tovar-pul mutanosibligi.**[3]

Iqtisodiy mutanosibliklarni bu kabi turli ko'rinishdagi turkumlashlar boshqa manbalarda ham ko'plab uchraydi. Shunga ko'ra, ularning barchasini umumlashtirib mutanosiblikning quyidagi guruhlari tarkibiga kiritish mumkin.

**1. Umumiqtisodiy tavsifdagi mutanosibliklar.** Bunga milliy daromaddagi tarkibiy qismlar: iste'mol fondi va jamg'arish fondi o'rtasidagi; iqtisodiyotdagi tovar va xizmatlar massasi bilan pul massasi o'rtasidagi; aholining daromadlari bilan xarajatlar o'rtasidagi mutanosibliklarni misol qilib ko'rsatish mumkin.

**2. Tarmoqlararo mutanosibliklar.** Milliy iqtisodiyotning muvozanatini ta'minlashda tarmoqlararo mutanosibliklar alohida o'rin tutadi. Mamlakat xalq xo'jaligi juda ko'p tarmoq va sohalardan iborat bo'lib, ularning rivojlanishi bir-birini taqozo qiladi. Bir tarmoqda yaratilgan mahsulot boshqa tarmoqda iste'mol qilinadi yoki pirovard mahsulotga aylantirilib, o'z

---

[3] Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik/ Pod red. A.G.Gryaznovoy, T.V.Chechelevoy. – M.: Izdatelstvo «Ekzamen», 2004, 415-bet.

iste'molchisini topadi. Masalan, qishloq xo'jalik mahsulotlarning ko'pchilik qismi (paxta, g'alla, pilla, sut va h.k.) sanoatning tegishli tarmoqlarida qayta ishlanib, pirovard mahsulotga aylantiriladi va iste'molchilik tovarlari bozoriga chiqariladi. O'z navbatida sanoatning ishlab chiqarish vositalari yaratadigan sohalarning mahsulotlari xalq xo'jaligining boshqa tarmoqlari (qishloq xo'jaligi, qurilish va h.k.)da unumli iste'mol qilinadi. Bu ularning bir-biriga bog'liqlikda rivojlanishini taqozo qiladi. Tarmoqlararo mutanosibliklarga sanoat bilan qishloq xo'jaligi va xalq xo'jaligining boshqa tarmoqlari o'rtasidagi mutanosibliklar misol bo'ladi.

**3. Tarmoq ichidagi mutanosibliklar.** Tarmoqlararo mutanosiblik va milliy ishlab chiqarish darajasidagi muvozanatlik tarmoqlar ichidagi mutanosiblik orqali ta'minlanadi. Tarmoqlar ichidagi mutanosiblik alohida olingan tarmoq tarkibidagi soha va ishlab chiqarishlar o'rtasidagi bog'liqlikni ifodalaydi. Masalan, sanoatning ishlab chiqarish vositalari va iste'mol buyumlari ishlab chiqaradigan sohalari, qishloq xo'jaligining dehqonchilik va chorvachilik sohalari o'rtasidagi mutanosibliklar va h.k. Shu bilan birga, ta'kidlab o'tilgan sohalarning ichidagi tarkibiy bo'linmalar o'rtasida ham bog'liqlik bo'lishi zarur. Masalan, sanoatning qazib olish va qayta ishlash tarmoqlari, chorvachilikning sut va go'sht ishlab chiqarish sohalari o'rtasida va boshqalar.

**4. Hududiy (territorial) mutanosibliklar.** Iqtisodiy rivojlanish mamlakat ayrim hududlari o'rtasidagi bog'liqlikni ham taqozo qiladi. Yuzaki qaraganda hududlar o'rtasidagi mutanosibliklarning mamlakat iqtisodiy rivojidagi roli to'liq namoyon bo'lmaydi. Lekin alohida hududiy bo'linmalar (viloyat, tuman, shahar va boshqa hududiy birliklar)ning bir-biriga iqtisodiy va tashkiliy jihatdan bog'liqligi, ixtisoslashish, ishlab chiqarish kooperatsiyasi va kommunikatsiya nuqtai nazaridan qaralsa, bu bog'liqlikning ahamiyati yaqqol ko'rinadi.

**5. Davlatlararo mutanosibliklar.** Bu mutanosiblikni ikki holat taqozo qiladi. Birinchidan, dunyoning ko'pchilik mamlakatlari xalqaro mehnat taqsimoti orqali bir-biri bilan bog'langan, ikkinchidan, shu bog'liqlik orqali milliy ishlab

chiqarishning bir qismi chet elliklar tomonidan xarid qilinadi yoki milliy ishlab chiqaruvchilar o'z iste'molining bir qismini chetdan keltirilgan mahsulotlar hisobiga qondiradi. Bu bog'liqlik qanchalik katta bo'lsa, sof eksport hajmi orqali makroiqtisodiy muvozanatlikka shunchalik kuchli ta'sir ko'rsatadi.

Qarab chiqilgan mutanosibliklarga erishish orqali milliy ishlab chiqarishning muvozanatli rivojini ta'minlab borishdan quyidagilar ko'zda tutiladi:

– mamlakatda mavjud bo'lgan iqtisodiy resurslardan samarali foydalangan holda jamiyatning ehtiyojlarini to'laroq qondirib borish;

– to'la bandlilikka erishish, ya'ni mehnat qilishga layoqatli bo'lgan va ishlashni xohlaganlarni to'liq va samarali ish bilan ta'minlash;

– narx-navoning nisbiy barqarorligiga erishish va uni inflyatsiya ta'siridan xoli qilish;

– iqtisodiyotning bir maromda o'sib borishini etarli darajada investitsiya bilan ta'minlash va muomaladagi pul massasiga bog'lab borish;

– eksport va importni muvofiqlashtirish asosida tashqi savdo balansining faolligiga erishish.

Bu maqsadlar faqatgina ularga intilish bo'lib, bunga erishish muqarrar ekanligini bildirmaydi. Chunki mutlaq muvozanatga erishish mumkin emas, u buzilib va qaytadan tiklanib turishi orqali iqtisodiy o'sish notekis boradi.

### 3-§. O'zbekistonda iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini o'zgartirishdagi vazifalar

Iqtisodiyotni butunlay yangi tartiblar asosida isloh qilish uning rivojida nomutanosibliklar bo'lishi va tanglik holatlarning kelib chiqishini muqarrar qilib qo'yadi. Shu sababli iqtisodiyotni barqarorlashtirish, bozor iqtisodiyotiga o'tish jarayonida uni jonlantirish va bir tekis rivojlantirish yo'lidagi qonuniy bosqichdir. U iqtisodiy rivojlanishda butunlay inqirozga uchrashga chap berish uchun ishlab

chiqarish va chiqarilayotgan mahsulot tarkibini o'zgartirishga, ya'ni tanglik holatlarga barham berishga yo'naltiriladi. Respublikada iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning dastlabki davrida barqarorlashtirish siyosatidan ko'zda tutilgan maqsad eng avvalo, makroiqtisodiyotda muvozanatni saqlash, ishlab chiqarishni keskin darajada pasayishining oldini olish va ommaviy ishsizlikning kelib chiqishiga yo'l qo'ymaslikdan iborat bo'ldi. Shu bilan birga, bu siyosat pul emissiyasini boshqarish, uning qadrsizlanishining oldini olish, mamlakat to'lov balansini bir me'yorda saqlash kabi maqsadlarni ham o'z ichiga oladi.

Respublikada barqarorlashtirish siyosatini ishlab chiqishda jahon tajribasida sinalgan yondoshuvlar hisobga olinib, ishlab chiqarish sohalariga ustunlik berildi. Moddiy ishlab chiqarish sohalarining rivojlanishida ularni tarkiban qayta qurish talablari ham ko'zda tutildi. Bunda asosiy e'tibor katta istiqbolga ega bo'lgan, butun iqtisodiyotning rivojlanish tamoyillarini belgilab beradigan etakchi tarmoq va sohalarga qaratildi.

Iqtisodiyotda zarur tarkibiy o'zgarishlarni amalga oshirguncha ishlab chiqarishning orqaga ketishiga barham berish eng muhim maqsad bo'lib qoladi. Shu sababli respublikada 90-yillarning o'rtalaridayoq makroiqtisodiy barqarorlik sohasida ishlab chiqarish sur'atlarining pasayishini sekinlashtirishga moyillik ko'zga tashlandi, ayrim ko'rsatkichlar bo'yicha esa, o'sishga erishildi. Iqtisodiyotning ikkita yetakchi tarmog'i – sanoat va qishloq xo'jaligini isloh qilish va qo'llab-quvvatlashga qaratilgan tadbirlar natijasida sanoatda 1995 yildayoq, qishloq xo'jaligida 1997 yilda ishlab chiqarishning orqaga ketishi to'xtatildi.

Makroiqtisodiy barqarorlik siyosatida 1997 yil keskin burilish davri bo'ldi, islohotlar amalga oshirilgan davr davomida birinchi marta yalpi ichki mahsulotning o'sishi (105,2%) aholi sonining o'sishidan (101,8%) yuqori bo'ldi.[4]

---

[4] O'zR Makroiqtisodiyot va statistika vazirligi statistika departamenti ma'lumotlari.

Bu ijobiy tamoyillar 1998 va undan keyingi yillarda mustahkamlab borildi. Natijada 2000 yilda YaIM – 4,0 foizga, sanoat ishlab chiqarish hajmi – 6,4 foizga, qishloq xo'jalik mahsulotlari – 3,2 foizga ko'paydi. Iste'mol mollari ishlab chiqarish – 7,7 foizga, chakana tovar aylanishi – 7,8 foizga, aholiga pullik xizmat ko'rsatish hajmi esa, 14,0 foizga ortdi. Davlat byudjeti kamomadi YaIMning bir foizidan oshmadi. Naqd pul emissiyasi 9,4 foizni tashkil etdi. Jami pul massasi, belgilangan darajada, ya'ni YaIMga nisbatan 19 foizdan oshmadi.[5]

2004 yilga kelib iqtisodiyotning barqaror o'sishi ta'minlandi, makroiqtisodiy va moliyaviy barqarorlik mustahkamlandi, iqtisodiyot va uning ayrim sohalaridagi mutanosiblik kuchaydi.

Islohot yillari davomida yalpi ichki mahsulot ilk bor 7,7 foiz o'sdi. Iqtisodiyotning deyarli barcha tarmoq va sohalari jadal va izchil rivojlanmoqda – sanoat ishlab chiqarish hajmi 9,4 foizga, iste'mol mollari ishlab chiqarish 13,4 foizga, jumladan, sanoat tovarlari ishlab chiqarish 18,6 foizga o'sdi.

Mamlakat real iqtisodiyotiga yo'naltirilgan investitsiyalar hajmi sezilarli darajada oshdi. 2004 yilda bu ko'rsatkich 5,2 foizga o'sdi va yalpi ichki mahsulotning 20 foizini tashkil etdi. Bunda markazlashtirilgan manbalar ulushi keskin kamaydi va markazlashtirilmagan manbalar, avvalo, korxonalarning o'z mablag'lari ulushi oshib, jami investitsiyalarning 43 foizdan ortig'ini tashkil etdi.

Iqtisodiyotga to'g'ridan-to'g'ri xorijiy investitsiyalar jalb etish keskin, ya'ni, 1,5 barobar ko'paydi. Ayniqsa, neft, gaz, to'qimachilik sanoatida ularning ulushi yanada salmoqli bo'ldi.

Iqtisodiyotni tarkibiy o'zgartirishga qaratilgan chora-tadbirlar bosqichma-bosqich amalga oshirildi. O'z mablag'larimiz va jalb qilingan sarmoyalar hisobidan yirik sanoat,

---

[5] I.A. Karimov. Vatan ravnaqi uchun har birimiz mas'ulmiz. «Xalq so'zi». 17 fevral 2001 yil, 37-son (2599).

kommunikatsiya, infratuzilma obyektlari va boshqa inshootlar bunyod etildi.[6]

Respublika milliy iqtisodiyotida erishilgan bu ijobiy natijalar tarkibiy qayta qurishlar asosida butunlay yangi iqtisodiyot majmuasining bunyod etilganligi, birinchi navbatda eng muhim makroiqtisodiy va takror ishlab chiqarish nisbatlarini davlat tomonidan samarali tartibga solishning natijasi hisoblanadi. Bunda asosiy e'tibor iqtisodiyotning tarmoq tuzilishi, hududlarning tarkibiy tuzilishini takomillashtirishga qaratiladi.

Tarkibiy siyosatning hududiy jihatlarini ta'minlash odamlar turmush darajasida vujudga kelgan hududiy nomutanosiblikni bartaraf etish, resurslar va ishlab chiqarish imkoniyatlaridan samarali foydalanishga erishishda katta ahamiyatga ega bo'ldi.

Respublika iqtisodiyotining tarkibiy tuzilishini qayta qurishda ishlab chiqarilayotgan mahsulot turini o'zgartirish, uning sifatini yaxshilash va mahsulot tayyorlashga ketadigan jami xarajatlarni kamaytirish talablari ham hisobga olinadi.

Iqtisodiyot tuzilishidagi o'zgartirishlar, chetdan mahsulot olib kelishni qisqartirish, iqtisodiyotning xom ashyo yetishtirishga qaratilgan bir tomonlama yo'nalishini bartaraf etish va uning eksport imkoniyatini kengaytirish, tarmoqlar ichidagi va hududiy jihatdan vujudga kelgan nomutanosibliklarni bartaraf etish asosida iqtisodiyotning mutanosib va barqaror rivojlanishini ta'minlash vazifalarini hal etish bilan bog'liqlikda amalga oshirildi.

Shu vazifalardan kelib chiqib, iqtisodiyot ichki tuzilishidagi o'zgarishlar – respublikaning energetika va oziq-ovqat mustaqilligini ta'minlovchi tarmoqlarni rivojlantirishga qaratildi. Bunda birinchi navbatda eng muhim o'zak tarmoqlarni – neft va gaz sanoatini, energetikani, rangli metallurgiya sanoatini, mashinasozlik majmuasini, qishloq xo'jalik va agrosanoat majmuasining boshqa sohalarini rivojlantirishga ustunlik beriladi.

---

[6] Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. – O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Islom Karimovning Oliy Majlis Qonunchilik palatasi va Senatining qo'shma majlisidagi ma'ruzasi. – «Xalq so'zi», 29 yanvar 2005 yil, 20-son (3565), 2-bet.

Iqtisodiyotning takror ishlab chiqarish tuzilishini tubdan o'zgartirish asosida umumiqtisodiy barqarorlikka erishishda iste'mol bilan jamg'arish fondi o'rtasidagi eng maqbul mutanosiblikni ta'minlash asosiy o'rin tutadi. Iste'mol fondining eng maqbul darajasiga erishish - ichki bozorda talab bilan taklif o'rtasida mutanosiblikni ta'minlashda muhim rol o'ynaydi. Shu sababli davlat eng muhim makroiqtisodiy takror ishlab chiqarish nisbatlarini tartibga solib turuvchi omillarga ko'proq e'tibor berdi.

Bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida iqtisodiyotni barqarorlashtirish muammosini hal etishda ishlab chiqarish infratuzilmasining muhandislik kommunikatsiyalari, transport va aloqa tizimi singari tarmoqlarini ustivor rivojlantirishga ham alohida e'tibor beriladi.

Nomoddiy ishlab chiqarish sohasida tarkibiy qayta qurishlar faol investitsiya siyosatini o'tkazish orqali amalga oshirildi. Shu sababli respublika investitsiya bazasini rivojlantirishga katta e'tibor berilib, bunda o'z sarmoyalarimiz, tashqi kreditlar, bevosita investitsiyalar va ularning barcha manbalaridan o'rinli foydalanish ko'zda tutildi. Tashqi investitsiyalarni jalb qilishda bevosita investitsiyalar tarzida, davlat qarzlari, xalqaro moliya va iqtisodiy tashkilotlar, qarz beruvchi mamlakatlar moliyaviy-kredit resurslari shakllarida amalga oshirish mumkinligi hisobga olinadi.

Shunday qilib, respublikada iqtisodiy islohotlar davomida makroiqtisodiy barqarorlikni ta'minlash va iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini qayta qurish vazifalariga aholining real turmush darajasini yaxshilash uchun zaruriy shart-sharoitlarni vujudga keltirish sifatida qaraldi.

Iqtisodiyotning barcha sohalari va tarmoqlarida erkinlashtirish jarayonini izchillik bilan o'tkazish va iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirishga yo'l tutilgan hozirgi sharoitda ham «...iqtisodiyotdagi tarkibiy o'zgarishlarni izchil davom ettirish»[7] iqtisodiyot sohasidagi eng muhim vazifalardan biri hisoblanadi.

---

[7] I.A. Karimov. Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot - pirovard maqsadimiz. T.: «O'zbekiston», 2000, 15-bet.

Bu o'z navbatida boy tabiiy zahiralarimiz, mineral xom ashyo, mehnat resurslarimizdan, intellektual hamda ilmiy-texnikaviy salohiyatimizdan to'liq va samarali foydalanishni taqozo etadi.

Tarkibiy o'zgarishlarni amalga oshirish mahalliy xom ashyo va tabiiy imkoniyatlar asosida ishlaydigan, ilg'or zamonaviy texnologiyalarni joriy etgan holda, nafaqat ichki, balki tashqi bozorda ham raqobatga bardosh beradigan mahsulot ishlab chiqaruvchi tarmoqlarga qaratilishi zarur.

Yangi bosqichda xizmat ko'rsatish sohalarini rivojlantirish, ularning iqtisodiyotdagi o'rnini kuchaytirishga alohida e'tibor beriladi. Chunki bu soha yangi ish joylarini yaratishning muhim omili bo'lishi bilan birga, aholi turmush darajasining o'sishi ham uning rivojlanishiga bog'liq.

## Xulosalar

1. Iqtisodiy muvozanat deb iqtisodiy jarayonlar, hodisalarning ikki yoki bir necha tomonining bir—biriga teng kelgan holatiga aytiladi. Shuning uchun ham butun iqtisodiyotning muvozanati to'g'risida gap borganda eng avvalo, yalpi talab va yalpi taklif o'rtasidagi tenglik e'tiborga olinadi.

2. Makroiqtisodiyotda iqtisodiy muvozanat o'z ichiga xususiy va umumiy tavsifdagi bir qator muvozanatlar tizimini oladi. Xususiy muvozanat - bu ikkita o'zaro bog'liq bo'lgan iqtisodiy ko'rsatkichlar yoki iqtisodiyot tomonlarining miqdoran teng kelishi. Umumiy muvozanat jamiyat barcha ehtiyojlari va milliy ishlab chiqarish hajmining o'zaro teng kelishini bildiradi. Umumiy iqtisodiy muvozanat bozor sharoitida, avvalo, yalpi talab va yalpi taklifning teng kelishida ko'rinadi.

3. Umumiy iqtisodiy muvozanat ijtimoiy maqsadlar va iqtisodiy imkoniyatlarning mos kelishi; mamlakatdagi barcha iqtisodiy resurslardan samarali foydalanadigan xo'jalik mexanizmi; muvozanatli ishlab chiqarishning umumiy tarkibiy tuzilishi iste'molning tarkibiy tuzilishiga mos kelishi; bozor muvozanati, ya'ni barcha asosiy bozorlar (tovarlar, resurslar,

ishchi kuchi va hokazolar)da talab va taklif muvozanati kabi qator shart-sharoitlarni taqozo etadi.

4. Iqtisodiy muvozanat darajasini aniqlashda asosan ikkita o'zaro bog'liq usuldan foydalaniladi: 1) yalpi sarflar va ishlab chiqarish hajmini taqqoslash usuli; 2) jamg'arma va investitsiyalarni taqqoslash usuli.

5. Iqtisodiy mutanosiblik – iqtisodiyotning turli tomonlari va sohalari o'rtasida miqdor va sifat jihatdan ma'lum moslik, mos keluvchi nisbatlar bo'lib, bunda tenglik bo'lishi shart emas. Iqtisodiy mutanosibliklarning barchasini umumlashtirib umumiqtisodiy tavsifdagi mutanosibliklar; tarmoqlararo mutanosibliklar; tarmoq ichidagi mutanosibliklar; hududiy (territorial) mutanosibliklar; davlatlararo mutanosibliklarga guruhlash mumkin.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Iqtisodiy muvozanat – iqtisodiy jarayonlar, hodisalarning ikki yoki bir necha tomonining bir-biriga mos kelish holati.

Xususiy muvozanatlik – bu ikkita o'zaro bog'liq bo'lgan iqtisodiy ko'rsatkichlar yoki iqtisodiyot tomonlarining miqdoran teng kelishi.

Umumiy muvozanatlik – iqtisodiy jarayonlar, hodisalarning ikki yoki bir necha tomonining, eng avvalo, yalpi talab va yalpi taklifning bir-biriga teng kelgan holati.

Resession farq – yalpi sarflarning sof milliy mahsulot hajmidan kam bo'lgan miqdori.

Inflyatsion farq – yalpi sarflarning sof milliy mahsulot hajmidan ortiqcha bo'lgan miqdori.

Multiplikator samarasi – bu sof milliy mahsulotdagi o'zgarishning yalpi sarflardagi o'zgarishga nisbati.

Iqtisodiy mutanosiblik - iqtisodiyotning turli tomonlari va sohalari o'rtasida miqdor va sifat o'lchamlarning mos kelishlik darajasi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Iqtisodiy muvozanatlik, xususiy va umumiy muvozanatliklarga tavsif bering. Ularga misollar keltiring.

2. Quyidagi ikki usul, ya'ni: a) yalpi sarflar va ishlab chiqarish hajmini taqqoslash usuli; b) jamg'arma va investitsiyalarni taqqoslash usuli yordamida muvozanatli SMM grafikda qanday aniqlanishini tushuntiring.

3. Multiplikator samarasi nima? Investitsion sarflarning o'zgarishi va multiplikator miqdori o'rtasidagi bog'liqlik qanday? Agar jamg'armaga o'rtacha moyillik 0; 0,4; 0,6 ga teng bo'lsa, multiplikator qanday bo'ladi? Agar tadbirkor investitsiyalari darajasini 8 mln. so'mga ko'paytirsa, iste'molga o'rtacha moyillik esa, 4/5 ga teng bo'lsa, SMM qanday o'zgaradi?

4. Akselerator samarasi nima va u iqtisodiy muvozanatga qanday ta'sir ko'rsatadi?

5. Avtonom va hosilaviy investitsiyalarning farqi nimada? Ularga ta'sir etuvchi omillar ham farqlanadimi?

6. Milliy iqtisodiyotning muvozanatlik darajasiga erishishda xususiy mutanosibliklarning roli qanday? Mutanosiblikning qanday turlarini bilasiz? Ularga qisqacha ta'rif bering.

7. Makroiqtisodiy barqarorlik nima? Unga erishish yo'llari qanday? Respublikada iqtisodiyot tarkibiy tuzilishini qayta qurishlarni qaysi yo'llarda amalga oshirish ko'zda tutilgan?

# XIX BOB. IQTISODIYOTNING SIKLLILIGI VA MAKROIQTISODIY BEQARORLIK

Bu bobda dastlab iqtisodiy sikllarga, ya'ni iqtisodiyot uchun xususiyatli bo'lgan ishlab chiqarish, bandlilik va narx darajasining davriy tebranishlariga umumiy tavsif beriladi. Keyin iqtisodiy sikl fazalarining va davriy tebranishning sabablarini qarab chiqiladi. Tahlil davomida tarkibiy va agrar inqirozlarga hamda ularning xususiyatlarini yoritib berishga alohida o'rin ajratiladi.

## 1-§. Makroiqtisodiy beqarorlik va iqtisodiyotning sikllligi

Har qanday mamlakat, shu jumladan, industrial rivojlangan mamlakatlar ham iqtisodiy o'sish, iqtisodiy resurslarning to'la bandligi va narxlarning barqaror darajasiga erishishga harakat qiladilar. Ammo uzoq muddatli iqtisodiy o'sish bir tekis va uzluksiz bormaydi, u iqtisodiy beqarorlik davrlari bilan uzilib turadi. Iqtisodiy o'sish ketidan doimo tanazzul kelib turadi. Vaqti-vaqti bilan obyektiv qonunlarning o'zgartirib bo'lmaydigan ta'siri ostida takror ishlab chiqarish harakatida uzilishlar paydo bo'ladi va bu uzilish iqtisodiyot nomutanosibliklarining keskin shaklda namoyon bo'lishi hisoblanadi. Bu holat iqtisodiy adabiyotlarda **iqtisodiyotning siklli rivojlanishi** deb ataladi.

Ko'plab iqtisodchilar ortiqcha ishlab chiqarish sabablarini ochib berishga harakat qilib, talabning ko'payishi va kamayishi, ishlab chiqarish hajmining o'sishi yoki qisqarishi kabi hodisalarning davriy tavsifiga e'tibor qaratdilar. Bu hodisalarning ro'y berish ketma-ketligidagi ma'lum izchillik ham aniqlandi.

Siklli rivojlanishning obyektivligi va realligi, uning iqtisodiy jarayonlar tavsifiga ta'siri nuqtai nazaridan ahamiyatiligi to'g'risida bir qator taniqli iqtisodchilar, jumladan, A.Shpitgof, M.Tugan-Baranovskiy, T.Veblen, U.Mitchell, J.M.Klark, J.Xiks, J.M.Keyns, Y.Shumpeter va boshqalarning ilmiy asarlarida bayon etilgan.

Ta'kidlash lozimki, turli darslik va o'quv qo'llanmalarda mazkur muammoni yoritishga ham turlicha darajada yondashiladi. Jumladan, akademiklar V.I.Vidyapin, A.I.Dobrinin, G.P.Juravleva va L.S.Tarasevich umumiy tahriri ostida tayyorlangan darslikda bu muammoga alohida mavzu orqali keng to'xtalib o'tilgan.[1] Unda iqtisodiy sikllar nazariyasi iqtisodiy o'sish nazariyasi bilan bir qatorda iqtisodiy dinamika nazariyalari tarkibiga kirishi, iqtisodiy sikl tabiatining o'zi esa munozarali va kam o'rganilgan muammolardan biri ekanligi ta'kidlangan. Shuningdek, ijtimoiy hayotda siklli rivojlanishni tan oluvchi hamda inkor etuvchi ikki yo'nalishdagi tadqiqotchilar mavjudligi ko'rsatilgan. Siklning mohiyatini ochib berishda dastlab unga jismlar o'zaro ta'sir jarayonining natijasi sifatida qarab, falsafiy qoidalar nuqtai nazaridan izohlashga harakat qilingan. Sikl fazalarini ajratib ko'rsatishda markscha sanoat sikli nazariyasiga keng to'xtab o'tilgan. Shundan so'ng sikllarning asosiy turlari, bugungi kunga qadar mavjud bo'lgan sikllar to'g'risidagi nazariyalar bayon etilgan.

Ba'zi bir darsliklarda esa iqtisodiyotning siklli rivojlanishi muammolariga nisbatan qisqa, umumiy tarzda to'xtab o'tilgan.[2] Ushbu xususiyatlarni hisobga olgan holda iqtisodiy siklning mohiyati va uning fazalari bayoniga to'xtalib o'tamiz.

---

[1] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, 465-485-betlar.

[2] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamaeva. 10-ye izd., pererab. i dop. M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 2004, 537-541-betlar; Borisov E.F. Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. – 3-ye izd., pererab. i dop. M.: Yurayt-Izdat, 2005, 301-309-betlar.

**Iqtisodiy sikl deganda, odatda, iqtisodiyot rivojlanishining bir holatidan boshlanib, birin ketin bir necha fazalarni bosib o'tib, o'zining dastlabki holatiga qaytib kelgunga qadar o'tgan davr tushuniladi.** Iqtisodiyotning rivojlanishidagi harakati bir sikl bilan to'xtab qolmaydi, balki u to'xtovsiz to'lqinsimon harakat sifatida davom etadi. Siklli harakat iqtisodiy o'zgarishning muhim omili, makroiqtisodiy muvozanat unsurlaridan biri bo'lib, milliy xo'jalik turli tarkibiy qismlarining amal qilishidagi notekislikni, uning rivojlanishidagi inqilobiy va tadrijiy bosqichlarning, iqtisodiy taraqqiyotning almashuvini aks ettiradi.

Iqtisodiy sikl maxsus fazalar orqali amalga oshadi. Har bir faza iqtisodiy rivojlanishdagi muayyan pallani ifodalab, o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'ladi. Odatda, iqtisodiy siklning **inqiroz, turg'unlik, jonlanish, yuksalish** fazalari ajratib ko'rsatiladi. Ana shu fazalarning har biri rivojlanishi jaryonida, navbatdagi fazaga o'tish uchun sharoit yuzaga keladi.

Iqtisodiy siklning dastlabki fazasi **inqirozdan** boshlanib, u ishlab chiqarishning pasayishida ifodalanadi. Inqiroz fazasining asosiy belgilari va o'ziga xos xususiyatlari mazkur bobning 3-bandida batafsil bayon etiladi.

Inqirozdan keyin **turg'unlik fazasi** boshlanib, u nisbatan uzoqroq davom etadi. Bu fazada ishlab chiqarish darajasining barqarorligi ta'minlansa-da, u inqiroz boshlanishidan oldingi darajaga nisbatan ancha past bo'ladi. Narxlarning pasayishi to'xtab, ssuda foizlari pasayadi, tovar zaxiralari barqarorlashadi. Biroq ishsizlikning yuqori darajasi saqlanib qoladi. Turg'unlik fazasi davomida iqtisodiy faollik jonlanishi uchun sharoitlar vujudga kelishi nihoyasiga yetadi.

**Jonlanish fazasida** ishsizlik darajasi bir oz qisqarib, ishlab chiqarish darajasi sekin-asta o'sib boradi. Narxlar ham asta ko'tarilib, ssuda foizi o'sa boshlaydi. Iqtisodiyotning bandlik darajasining ortishi va foyda hajmining tezlik

bilan o'sishi jonlanish fazasining yuksalish bosqichiga o'sib o'tishiga imkoniyat yaratadi. Yangi sikl yuksalishning boshlang'ich nuqtasi hisoblanadi.

**Yuksalish fazasida** ishchi kuchiga bo'lgan talabning kengayishi ishsizlikning birmuncha kamayishiga hamda ish haqining o'sishiga olib keladiki, buning oqibatida iste'mol tovarlariga, to'lovga bo'lgan talab kengayadi. Pirovard talabning oshishi, o'z navbatida, iste'mol tovarlari ishlab chiqaruvchi tarmoqlarga, bozorni kengaytirishga jadal turtki beradi. Raqobat va foyda ketidan quvish oqibatida nomutanosibliklarning to'planib borishidan iborat zanjirli reaksiya tezlashadi. Bu bilan yangi inqiroz muqarrar bo'lib qoladi.

Hozirgi zamon iqtisodiy adabiyotlarida AQSh Iqtisodiy tadqiqotlar milliy byurosi (NBER) tomonidan ishlab chiqilgan atamalardan keng foydalaniladi.[3] Unga ko'ra, sikl o'z ichiga quyidagi to'rtta fazani, ya'ni **yuqori nuqta** (cho'qqi, bum), **qisqarish** (retsessiya, tushkunlik), **quyi nuqta** (turg'unlik), **jonlanish** (kengayish)ni oladi.

Alohida iqtisodiy sikllar bir-biridan davomiyligi va intensivligi bo'yicha keskin farqlanadi. Shunga qaramay, ularning hammasi bir xil fazalarga ega bo'ladi. Biroq bu fazalar turli tadqiqotchilar tomonidan turlicha nomlanadi. Masalan, yuqorida ko'rib chiqilgan iqtisodiy siklning fazalari klassik tavsifga ega bo'lib, ularni quyidagi 1-chizma orqali ifodalash mumkin.

---

[3] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, 465-485-betlar.



**1-chizma. Iqtisodiy sikl fazalarining klassik jihatdan ifodalanishi.**

Quyidagi 2-chizmada esa, AQSh va boshqa ayrim mamlakatlar iqtisodchilari tomonidan tan olingan iqtisodiy sikl ko'rsatilgan. Siklning eng yuqori nuqtasida iqtisodiyotda to'liq bandlilik kuzatiladi va ishlab chiqarish to'liq yoki deyarli to'liq quvvat bilan ishlaydi. Siklning bu fazasida narx darajasi o'sish tamoyiliga ega bo'ladi, iqtisodiy faollikning o'sishi to'xtaydi.



**2-chizma. Iqtisodiy siklning ikkinchi ko'rinishi.**

Bu ikkala ko'rinishdagi sikl bir-biridan shaklan farqlansa-da, mazmun jihatidan o'xshash bo'lib, inqiroz va o'sishlarning muqarrar ravishda, ma'lum davrlarda takrorlanib turishi tan olinadi.

## 2-§. Iqtisodiy sikl nazariyalari. Sikllarning asosiy turlari

Iqtisodiy sikllarning kelib chiqish sabablari va ularga ta'sir ko'rsatuvchi omillarning chuqur va izchil ravishda tadqiq etilishi turli ko'rinishdagi iqtisodiy sikl nazariyalarining vujudga kelishiga olib keldi.

Ko'pchilik hozirgi zamon iqtisodchilari iqtisodiy sikllarning obyektiv tavsifini tan olib, bu hodisani unga ta'sir ko'rsatuvchi ichki va tashqi omillarni tahlil qilish orqali o'rganishni tavsiya qiladi. Iqtisodiy sikllarni tashqi omillarning mavjudligi bilan tushuntiruvchi nazariyani **eksternal nazariya** deb atash qabul qilingan.

Tashqi omillarga iqtisodiy tizimdan tashqarida yotuvchi va iqtisodiy hodisalarning davriy takrorlanishini keltirib chiqaradigan omillar kiritiladi. Bu tashqi omillar ichidan quyidagilarni ajratib ko'rsatish mumkin:

– urushlar, inqilobiy o'zgarishlar va boshqa siyosiy larzalar;

– oltin, uran, neft va boshqa qimmatli resurslar yirik konlarining ochilishi;

– yangi hududlarning ochilishi va bu bilan bog'liq ravishda aholi migratsiyasi, yer shari aholisi sonining o'zgarib turishi;

– ijtimoy ishlab chiqarish tarkibini tubdan o'zgartirishga qodir bo'lgan texnologiya, tadqiqotlar va innovatsiyalardagi qudratli o'zgarishlar.

**Internal nazariya** iqtisodiy sikllarni iqtisodiy tizimning o'ziga xos ichki omillar tug'diradi deb hisoblaydi.

Asosiy kapitalning jismoniy xizmat muddati ko'pchilik iqtisodchilar tomonidan iqtisodiy siklni keltirib chiqaruvchi muhim omillardan biri sifatida qaraladi.

Agar bir yoki bir necha tarmoqda mashina-uskunalarga talabning keskin ortishini keltirib chiqaradigan iqtisodiy

o'sish boshlansa, tabiiyki, bu hol mashina va uskunalar to'liq eskiradigan har 10-15 yildan keyin takrorlanadi.

Boshqa ichki omillardan qo'yidagilar ajratib ko'rsatiladi:

— shaxsiy iste'molning o'zgarishi (qisqarishi yoki kengayishi);

— mablag'lar hajmi;

— investitsiyalar, ya'ni ishlab chiqarishni kengaytirish, uni yangilash va yangi ish joylarini vujudga keltirishga yo'naltiriladigan ishlab chiqarish, talab va takliflar hajmiga ta'sir ko'rsatishga qaratilgan davlat iqtisodiy siyosatining o'zgarishi.

Iqtisodiy sikllarning kelib chiqishini faqat eksternal yoki internal nazariya orqali tushuntirish ko'pam to'g'ri emas. Iqtisodiy sikl va umuman, iqtisodiy tizimdagi miqdoriy hamda sifat o'zgarishlar tashqi va ichki omillar oqibatida kelib chiqishi mumkin emas.

Shuningdek, iqtisodiyotning siklli rivojlanishi sabablarini izohlashda bir qator quyidagi nazariyalar ham ilgari suriladi:

**Sof monetar nazariya.** Bu nazariya tarafdorlarining fikricha, bozor iqtisodiyotida markaziy o'rinni pul va kredit egallaydi. Iqtisodiyotning siklli o'zgarishi, eng avvalo, pul massasining oqimini o'zgartirishga bog'liq.

Iqtisodiy faollikning o'sishi, iqtisodiyotning ravnaq topishi uning turg'unlik bilan almashinib turishiga yagona sabab pul oqimining o'zgarishidir. Tovarlarga talabning ortishi natijasida savdo, chakana narx o'sib, ishlab chiqarishning kengayishiga olib keladi.

Pul oqimi (iste'mol xarajatlari summasi) pul miqdorining o'zgarishi natijasida o'zgaradi. Pul miqdorining kamayishi iqtisodiy faoliyat faolligini pasaytiradi.

Pul va kredit tizimi beqaror tavsifga ega ekanligi sababli, pul oqimini barqarorlashtirish murakkab hisoblanadi. Hozirgi paytda kredit pullari to'lov va muomala vositasi sifatida asosiy rolni o'ynaydi. Aynan bank tizimi kredit pullarni yaratadi, shunga ko'ra, pul oqimining o'zgarishida banklarning hisob stavkalari katta ahamiyat kasb etadi. Bu nazariyaning ayrim namoyandalari

pulni harakatga keltiruvchi kuch sifatida qarab, muvozanatning buzilishiga asosiy sabab deb ko'rsatadilar.

Ikkinchi guruhi esa pul tizimi mutanosiblikni buzmaydi, faqat mutanosiblikning buzilishiga olib keluvchi boshqa omillar uchun sharoit yaratadi, degan fikrni ilgari suradilar. Muvofiq ravishda monetar va nomonetar yo'nalish vujudga keldi. Monetar nazariyaning e'tiborli tomonlari sifatida quyidagilarni keltirish mumkin:

1) yuksalish fazasi davrida kreditni kengaytirish tufayli kelib chiqqan ishlab chiqarish tuzilmasi nomutanosibliklari tahlil qilinadi;

2) mazkur nomutanosibliklarning salbiy oqibati sifatida kelib chiquvchi inqirozlar tahlil qilinadi.

Shunday qilib, bu nazariya jamg'arishning davriy ravishda oshib ketishi va mutanosiblikning buzilishini asosiy sababi sifatida pulni ko'rsatadilar. **Nomonetar nazariya** tarafdorlari esa, texnologik o'zgarishlar, yangiliklar, ixtirolarning ahamiyatini alohida ta'kidlab, pul jamg'arishning ko'payib ketishidagi rolini ko'rsatishadi. Monetar va nomonetar yo'nalish o'rtasidagi farq uncha katta emas, biri ikkinchisini to'ldiradi.

Har ikkala nazariya ham oxir-oqibat iqtisodiy faollikning kuchayishiga iste'mol emas, balki investitsiya sabab bo'ladi, degan fikrni ilgari suradi.

Iqtisodiy sikllarni iste'mol tovarlariga talabni o'zgarishiga bog'lab, akseleratsiya tamoyiliga e'tibor qaratiladi. Bu tamoyil mohiyatiga ko'ra, texnik sabablar tufayli iste'mol tovarlariga bo'lgan talabning ozginagina o'zgarishi ishlab chiqarish uchun zarur tovarlarga talabning keskin o'zgarishiga olib keladi.

**Yetarlicha iste'mol qilmaslik nazariyasi.** Bu nazariyaning mohiyati ko'proq jamg'arib, samarali darajada iste'mol qilmaslik jamiyat siklli rivojlanishining sababi qilib ko'rsatiladi.

1. Mablag'ni jamg'arish, boshqacha aytganda, xazinaga aylantirish turg'unlikka olib kelishi mumkin, chunki bu mablag' investitsiyalash uchun foydalanilmaydi.

2. Pulni jamg'arish iste'mol tovarlariga talabning qisqarishiga olib keladi, chunki u iste'molga sarflanmaydi.

3. Natijada investitsiyaga nisbatan pul shaklidagi jamg'arish hajmi o'sib borib, iste'mol tovarlariga talab kamayib boradi, taklif esa ortadi, narx pasayadi, iste'mol tovarlari bozoridagi qiyinchiliklar inqirozga olib keladi.

**Jamg'arish nazariyasi.** Bu nazariyaga ko'ra, iqtisodiy sikl ishlab chiqarish vositalari yoki kapitallashgan investitsion tovarlar ishlab chiqarish bilan bog'liq. Kundalik iste'mol tovarlari ishlab chiqarish bilan uzoq muddat foydalaniladigan tovarlar va ishlab chiqarish vositalari ishlab chiqarish sikllari o'rastida katta farq bor.

Kundalik iste'mol mollari doimiy ravishda iste'mol qilinadi. Ularning iste'mol miqdori o'zgargan taqdirda ham uncha katta o'zgarishlar sodir bo'lmaydi.

Uzoq muddat foydalaniladigan tovarlar doimiy ravishda xarid qilinmaydi. Balki ular iste'molchi daromadi ko'paygan paytdagina sotib olinadi. Uzoq muddat foydalaniladigan tovarlarga talab barqaror emas. Ishlab chiqarishni davom ettirish uchun kapital tovarlar ishlab chiqarish zarur.

Iste'mol o'sgan sari kapital tovarlarga talab ham ortadi. Bunda ishlab chiqarish tarkibida nomutanosibliklar yuz beradi, ya'ni iste'mol tovarlari, uzoq muddat foydalaniladigan va kapital tovarlar o'rtasida nisbatlar buziladi.

Inqirozning sababi pul yetishmasligi, bank rezervlarining kamligi tufayli emas, balki ana shu nisbatlarning buzilishidir. Lekin ko'pchilik iqtisodchilar yetarli darajada iste'mol qilmaslik inqirozning sababi emas, balki uning oqibatidir, deb ta'kidlaydilar. Ya'ni iste'molchilar daromadlarini ko'proq jamg'arishga ajratganlaridan emas, balki to'lov qobiliyatining yetarli emasligidan, ya'ni xarid qilish uchun pulning yo'qligidan kelib chiqadi.

**Psixologik nazariya.** Iqtisodiyotning siklli rivojlanishini tushuntirishda iqtisodiy nazariyalar bilan bir qatorda psixologik nazariyalar ham keng o'rin olib bormoqda. Psixologik nazariya tarafdorlariga J.M.Keyns, U.Mitchell, F.Xayek va boshqalarni kirtish mumkin. Ularning fikricha, insondagi optimizm va pessimizm faoliyat aktivligiga obyektiv iqtisodiy omillar: foiz me'yori, pul oqimi, foyda va boshkalar ta'sir ko'rsatib, buning natijasida ishlab chiqarishning qisqarishi yoki kengayishi ro'y beradi.

Kreditning kengayishi, talab va ishlab chiqarishning o'sishi odamlarning kayfiyatini ko'taradi va aksincha. Bundan tashqari, kishilar borgan sari likvidligi yuqori bo'lgan pul jamg'arishga moyilligi ortib borishi va o'z navbatida, iqtisodiy rivojlanishga ta'sir etishini ko'rsatishadi.

Hozirgi zamon iqtisodiy fanida iqtisodiy siklning 1380dan ortiq turlari mavjudligi ta'kidlanadi[4]. Quyidagi 1-jadvalda ularning ko'pchilik iqtisodchilar tomonidan tan olingan eng asosiy turlari ifodalangan.

**1-jadval**

**Sikllarning asosiy turlari**

| Sikl turlari | Siklning davomiyligi | Asosiy xususiyatlari |
|---|---|---|
| Kitchin sikli | 2–4 yil | Zaxiralar miqdori → YaMM, inflyasiya, bandlikning tebranishi, tijorat sikllari |
| Juglar sikli | 7–12 yil | Investitsion sikl → YaMM, inflyasiya va bandlikning tebranishi |
| Kuznets sikli | 16-25 yil | Daromad → immigratsiya → uy-joy qurilishi → yalpi talab → daromad |
| Kondratev sikli | 40 60 yil | Texnika taraqqiyoti, tarkibiy o'zgarishlar |
| Forrester sikli | 200 yil | Energiya va materiallar |
| Toffler sikli | 1000-2000 yil | Sivilizatsiyalarning rivojlanishi |

[4] Qarang: Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, 469-bet.

**Kitchin sikli** zaxiralar sikli deb ham nomlanadi. Bunda Jozef Kitchin (1926 y.) o'zining e'tiborini tovar zaxiralarining harakat chog'idagi moliyaviy hisoblar va sotish narxlarini tahlil qilish asosida 2 yildan 4 yilgacha davr davomidagi qisqa to'lqinlarni tadqiq qilishga qaratadi. Ayniqsa, u siklning davomiyligini jahondagi oltin zaxiralarining tebranishlari bilan bog'lab, uni 3 yilu 4 oyga teng, deb hisoblaydi. Biroq qisqa muddatli sikllar sabablarining bunday izohi bugungi kunda ko'pchilik iqtisodchilarni qoniqtirmaydi.

**Juglar sikli** «biznes-sikl», «sanoat sikli», «o'rtacha sikl» va «katta sikl» kabi nomlar bilan ham ataladi. Oldingi davrlarda iqtisodiy fan 7-12 yillik sikllarni ajratib ko'rsatganligi tufayli, aynan shu sikl Fransiya, Angliya va AQShda foiz stavkalari va narxdagi tebranishlarni asosiy tahlil qilish asosida sanoat siklining tabiatini o'rganishga katta hissa qo'shgan Klement Juglar (1819-1905 yy.) nomi bilan ataladi.

Birinchi sanoat sikli 1825 yili Angliyada metallurgiya va boshqa yetakchi tarmoqlarda mashinali ishlab chiqarish hukmron mavqeni egallagan davrda kuzatiladi. 1836 yildagi inqiroz dastlab Angliyada boshlanib, keyin AQShga ham tarqaladi, 1847-1848 yillarda AQSh va qator Evropa davlatlarida boshlangan inqiroz, tub mohiyatiga ko'ra, birinchi jahon sanoat inqirozi bo'lgan.

Agar XIX asrda sanoat sikli 10-12 yilni tashkil qilgan bo'lsa, XX asrda uning davomiyligi 7-9 yil va undan ham kam davrgacha qisqargan.

AQSh va Evropaning rivojlangan davlatlari XX asrda 12 ta sanoat siklini boshdan kechirgan bo'lib, ulardan yettitasi ikkinchi jahon urushidan keyin ro'y bergan.

**Kuznes sikli** ko'p hollarda «qurilish sikli» deb ham nomlanib, 20 yilgacha bo'lgan iqtisodiy tebranishlar bilan aniqlanadi. Saymon Kuznes o'zining «Milliy daromad» (1946 y.) nomli kitobida, milliy daromad, iste'molchilik sarflari, ishlab chiqarish maqsadidagi uskunalar, hamda

bino va inshootlarga yalpi investitsiyalar ko'rsatkichlarida 20 yillik o'zaro bog'liq tebranishlar mavjud bo'lishini aniqlaydi. 1955 yilda amerikalik iqtisodchining xizmatlarini tan olish ramzi sifatida sanoat siklini Kuznes sikli deb nomlashga qaror qilinadi.

**Kondratev sikli** «uzoq to'lqinlar» sikli deb ham ataladi. Sikllilikning bu nazariyasini ishlab chiqishga rus olimi N.D.Kondratev katta hissa qo'shadi. Uning tadqiqoti Angliya, Fransiya va AQShning 100-150 yil davomidagi rivojlanishini qamrab oladi. Bunda u iqtisodiy o'sishning ko'p omilli tahlilini o'tkazib, ya'ni tovar narxlari kapital uchun foiz, nominal ish haqi, tashqi savdo aylanmasi kabi makroiqtisodiy ko'rsatkichlarning o'rtacha darajasini umumlashtirish natijasida bir qator katta sikllarni ajratib ko'rsatadi.

I-sikl: 1787-1814 yillar - ko'taruvchi to'lqin; 1814-1851 yillar - pasaytiruvchi to'lqin.

II-sikl: 1844-1851 yillar - ko'taruvchi to'lqin; 1870-1896 yillar - pasaytiruvchi to'lqin.

III-sikl: 1896-1920 yillar - ko'taruvchi to'lqin.

Kondratev siklining davomiyligi o'rtacha 40-60 yilni tashkil qiladi va uning asosiy xususiyati texnika taraqqiyoti hamda tarkibiy o'zgarishlarni o'zida aks ettirishi hisoblanadi.

Kondratev birinchi katta siklning yuksalish fazasini Angliyadagi sanoat revolyutsiyasi, ikkinchisini - temir yo'l transportining rivojlanishi, uchinchisini — elektr energiyasi, telefon va radioning kashf etilishi, to'rtinchisini - avtomobil sanoatining rivojlanishi bilan bog'laydi. Hozirgi zamon tadqiqotchilari beshinchi siklni elektronika, gen injenerligi va mikroprotsessorlar rivojlanishi taqozo qilishini ko'rsatadi.

Iqtisodiy sikl barcha tomonlari bilan namoyon bo'lib, amalda iqtisodiyotning hamma sohalariga sezilarli ta'sir ko'rsatadi. Iqtisodiyot tarkibiy qismlarning o'zaro bog'liqligi sababli, uning hech bir sohasiga inflyatsiya to'lqini yoki

turg'unlikning nohush oqibatlaridan chetda qolmaydi. Ammo shuni e'tiborga olish zarurki, iqtisodiy sikl alohida shaxslar turmush darajasi va korxonalar iqtisodiy faolligiga turli darajada ta'sir ko'rsatadi.

Odatda, iqtisodiy inqirozlardan sanoatning ishlab chiqarish vositalari va uzoq muddatli foydalaniladigan iste'mol tovarlari ishlab chiqaradigan tarmoqlari ko'proq zarar ko'radilar.

Uy-joy va sanoat binolari qurilishi, og'ir mashinasozlik hamda investitsion tovarlar, avtomobillar, maishiy xo'jalik buyumlari va shunga o'xshash tovarlar ishlab chiqarish bilan bog'liq sanoat tarmoqlari hamda ularda band bo'lgan ishchilar siklning inqiroz fazasida og'ir oqibatga uchraydi. Biroq bu tarmoqlar siklning yuksalish fazasida o'zining rivojlanish uchun yuqori darajada rag'bat oladi.

Iqtisodiyot qiyinchilikni boshdan kechira boshlaganda, ishlab chiqaruvchilar ko'pincha zamonaviy uskunalarni sotib olishni va yangi zavodlar qurishni to'xtatadi yoki qandaydir muddatga kechiktirishi mumkin. Bunday kon'yunktura sharoitida investitsion tovarlar zaxiralarini ko'paytirish hech qanday iqtisodiy mazmunga ega emas, aksincha, korxonalar mavjud ishlab chiqarish quvvatlaridan ancha to'laroq foydalanishlari mumkin bo'ladi.

Iqtisodiy jihatdan qulay davrlarda, ya'ni siklning jonlanish va yuksalish fazalarida ishlab chiqarish vositalari, odatda, ular to'liq eskirgunga qadar almashtiriladi. Ammo tanazzul davri kelganida, korxonalar o'zining eskirgan uskunalarini ta'mirlab, ularni ishga tushiradi. Shu sababli, bu davrda ishlab chiqarish vositalariga investitsiyalar keskin qisqaradi. Ortiqcha ishlab chiqarish quvvatlari mavjud bo'lgan ayrim korxonalar, hatto iste'mol qilingan asosiy kapitalining o'rnini qoplashga ham harakat qilmaydi.

Qisqa muddatli foydalaniladigan iste'mol tovarlari ishlab chiqaruvchi sanoat tarmoqlari iqtisodiy siklning oqibatlarini nisbatan kamroq darajada sezadi.

Aholi yoki keng iste'molchilar qatlamiga iqtisodiy sikl turlicha ta'sir ko'rsatadi. Tanazzul davri boshlanganda, doimiy daromad oluvchi iste'molchilar oila byudjetini qisqartirishga to'g'ri keladi, maishiy texnika va avtomashina kabi uzoq muddat foydalaniladigan tovarlarni xarid qilishini to'xtatadi. Har qanday sharoitda ham oila a'zolari yeb-ichishi va kiyinishi zarurligi tufayli, oziq-ovqat mahsulotlari va kiyim-kechaklar, ya'ni qisqa muddatda foydalanadigan iste'mol tovarlarini xarid qilishni to'xtatish mumkin emas. Faqat bunday tovarlarni xarid qilish miqdori qandaydir darajada kamayishi mumkin.

Investitsion tovarlar va uzoq muddat foydalaniladigan iste'mol tovarlari ishlab chiqaruvchi ko'pchilik sanoat tarmoqlari yuqori darajada monopol mavqega egaligi bilan farqlanadi va natijada bozorga nisbatan ko'p bo'lmagan yirik firmalar, ma'lum davr davomida narxning pasayishiga qarshi turishi, talabning kamayishi sababli, mahsulot chiqarish hajmini cheklash uchun yetarlicha monopol hukmronlikka ega bo'lishi mumkin. Shu sababli, talabning kamayishi, birinchi navbatda, ishlab chiqarish va bandlilik darajasiga ta'sir ko'rsatadi. Bunga teskari bo'lgan holatni qisqa muddatli foydalaniladigan iste'mol tovarlari ishlab chiqaruvchi sanoat tarmoqlarida kuzatish mumkin. Bu tarmoqlarning ko'pchiligi o'zlarining raqobatga layoqatsizligi va ishlab chiqarish markazlashuv darajasining pastligi bilan tavsiflanadi. Shu sababli, ular siklning salbiy oqibatlariga qarshi tura olmasligi mumkin hamda mahsulotlariga talabning pasayishi ishlab chiqarish darajasiga qaraganda narxlarda ko'proq aks etadi.

Demak, kapitalning to'planishi yuqori darajada bo'lgan tarmoqlarda ishlab chiqarish hajmining keskin pasayishi va narxlarning nisbatan sekin tushishi, to'planish darajasi past bo'lgan tarmoqlarda narxlarning sezilarli tushishi va mahsulot ishlab chiqarish hajmining nisbatan kam qisqarishi kuzatiladi.

## 3-§. Inqirozlarning mazmuni va turlari

Siklli rivojlanishning dastlabki va asosiy fazasi inqiroz hisoblanadi. Shunga ko'ra, ushbu fazanining mazmuni va uning turlarini batafsil ko'rib chiqish maqsadga muvofiq hisoblanadi.

Inqiroz bir siklni nihoyasiga yetkazib, yana muqarar ravishda inqiroz bilan tugaydigan yangisining boshlanishiga asos soladi; inqiroz vaziyatida asosiy kapitalning ortiqcha jamg'arilishi uning hamma funksional shakllarida namoyon bo'ladi.

Inqiroz fazasida ishlab chiqarish va bandlilik qisqaradi, ammo narxlar pasayish tamoyiliga berilmaydi. Bu fazaning quyi nuqtasida ishlab chiqarish va bandlilik o'zining eng past darajasiga tushib ketishi orqali tavsiflanadi. Shunga ko'ra, **iqtisodiy inqiroz** deb ishlab chiqarish hajmining keskin tushib ketishiga aytiladi.

Inqirozning sababi shundan iboratki, jamiyatda ishlab chiqarilgan tovarlar massasi to'lovga qobil talabga mos kelmay (undan oshib ketadi yoki kam bo'ladi) qoladi. Natijada ishlab chiqarishning bir qismi to'xtab qoladi, tovarlar ishlab chiqarish kamayadi, ishlab chiqarishning o'sish davri uning tushkunligi bilan almashinadi. Iqtisodiyotning o'sishi inflyatsiya, ya'ni narx darajasining asossiz ravishda keskin ko'tarilishi sababli orqaga ketadi. Shunday davrlar ham bo'ladiki, bunda iqtisodiy o'sish bandlilik hamda ishlab chiqarishning past darajasiga o'rin beradi, ayrim hollarda narx darajasining ko'tarilishi bilan birga ishsizlik ham keskin o'sadi. Qisqacha aytganda, iqtisodiy o'sishning uzoq muddatli tamoyillari ham ishsizlik, ham inflyatsiya oqibatida uzilib qoladi va murakkablashadi. Inqirozlarning asosiy sababi — takror ishlab chiqarishdagi beqarorlik va nomutanosibliklardir. Bu avvalo, ishlab chiqarish hamda uning natijalarini o'zlashtirish o'rtasidagi nomutanosiblik bo'lib, u turli ishlab

chiqarish usullari va iqtisodiy tizimning har xil nusxalarida turli shakllarida namoyon bo'ladi.

Ishlab chiqarish bilan iste'mol, talab va taklif o'rtasidagi vaqti-vaqti bilan yuzaga kelib turadigan nomutanosibliklar ham iqtisodiy inqirozlarning yuzaga chiqish imkoniyatini saqlaydi.

Rivojlangan tovar xo'jaligi paydo bo'lgunga qadar ishlab chiqarishning keskin qisqarishi, odatda, tabiiy ofatlar (qurg'oqchilik, toshqinlar va h.k.) yoki urushlar va ular keltiradigan vayronagarchiliklar bilan bog'liq bo'lgan. Yirik mashinali ishlab chiqarishga o'tilgan davrdan keyingi vaqti-vaqti bilan iqtisodiyotni larzaga solib turuvchi iqtisodiy inqirozlar ijtimoiy takror ishlab chiqarishga siklik tavsifni kasb etadi. Inqirozlar turli-tuman tarzda ro'y bersada, ularni umumiy, o'xshash tomonlarini nazarda tutib, guruhlarga ajratish mumkin.

1. Xo'jalik tizimida muvozanatning buzilishi **miqyosiga ko'ra,** inqirozlarni umumiy hamda ayrim sohalarda yuz beradigan inqirozlarga bo'lish mumkin. Umumiy inqirozlar butun milliy xo'jalikni qamrab olsa, ikkinchisi qisman, ya'ni ayrim sohalar yoki tarmoqlardagi tanglik sifatida ro'y beradi.

Ayrim sohalardagi inqirozlarga quyidagilarni kiritish mumkin:

**Pul-kredit sohasidagi inqiroz.** Mamlakatda pul-kredit tizimining tang ahvolga tushishi bo'lib, bunda tijorat va bank krediti qisqaradi. Aksiya va obligatsiyalarning kursi, bank foizi tushib ketishi natijasida banklar sinib, yalpi holda bankrotlikka uchraydilar.

**Valyuta inqirozi.** Bunda milliy valyutaning obro'si tushib ketadi. Bankda valyuta zaxirasi tugab, milliy valyuta kursi tushib ketadi.

**Birja inqirozi.** Bu tanglik birjada qimmatli qog'ozlar kursining tezda tushib ketishi, ularni emissiya qilishning qisqarishi, fond birjalari faoliyatidagi chuqur tushkunlikda ifodalanadi.

**Ekologik inqiroz.** Atrof-muhitni, eng avvalo, inson sog'lig'ini yo'qotish, umrini qisqartirishga olib keladigan darajada vaziyatni vujudga kelishida ifodalanadi. U sanoatning shiddatli tarzda o'sishiga yo'l qo'ymaydi.

**Tarmoqlar inqirozi.** Bu milliy xo'jalikni biron-bir tarmog'ini qamrab, ishlab chiqarishning tarkibiy o'zgarishi yoki normal xo'jalik aloqalarining buzilishi tufayli yuz beradi.

**Tarkibiy inqirozlar.** Iqtisodiyotdagi inqirozlardan bir ko'rinishi yoki uning bir turi tarkibiy inqirozlardir. Bu inqirozlarni ishlab chiqarishning ayrim sohalari bilan tarmoqlar rivojlanishi o'rtasidagi chuqur nomutanosibliklar keltirib chiqaradi.

Tarkibiy inqirozlar bilan iqtisodiy tebranishlar va shu jumladan, iqtisodiy faollikning mavsumiy tebranishlari ham mavjud bo'ladi. Masalan, bayramlar arafasidagi xarid qilish, iste'molchilik tovarlarining faollik sur'atida, asosan, chakana savdoda sezilarli har yillik tebranishlarga olib keladi. Qishloq xo'jaligi, avtomobil sanoati, qurilish ham qandaydir darajada mavsumiy tebranishlarga duchor bo'ladi.

Iqtisodiy faollik iqtisodiyotdagi uzoq muddatli tamoyillarga, ya'ni uzoq muddatli davr, masalan, 25, 50 yoki 100 yil davomida iqtisodiy faollikning ortishi yoki pasayishiga bog'liq. Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, ayrim mamlakatlarda (masalan AQSh) uzoq muddatli tamoyil sezilarli iqtisodiy o'sish bilan tavsiflansa, boshqalari uchun iqtisodiy o'sishning sekinlashuvi xos.

Iqtisodiy faollikning tebranishini tushuntiruvchi ko'plab qarashlar mavjud bo'lishiga qaramasdan, ko'pchilik iqtisodchilar, ishlab chiqarish va bandlik darajasini bevosita aniqlovchi omil umumiy yoki yalpi sarflar darajasi hisoblanadi, deb tasdiqlaydi.

**Agrar inqiroz.** Qishloq xo'jaligidagi iqtisodiy inqirozlar agrar inqirozlar deb ataladi. Agrar inqirozlar quyidagi

shakllarda namoyon bo'ladi: 1) qishloq xo'jalik mahsulotlarining nisbiy ortiqcha ishlab chiqarilishi, uning sotilmay qolgan juda katta zaxiralarining to'planishi; 2) narxlarning pasayishi, daromadlar va foydalarning kamayishi; 3) fermerlarning ommaviy ravishda xonavayron bo'lishi, ularning qarzlarini ortishi; 4) qishloq aholisi o'rtasida ishsizlarning ko'payishi.

Qishloq xo'jaligida takror ishlab chiqarish o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'lganligi sababli, agrar inqirozlar o'ziga xos tavsif kasb etadi. Agrar inqirozlar sanoat sikllariga qaraganda, odatda, ancha uzoqroqqa cho'zilib boradi. Birinchi agrar inqiroz XIX asrning 70-yillarida boshlanib, har xil shakllarda 90-yillar o'rtasigacha davom ctgan cdi.

Birinchi jahon urushidan keyin, aholining xarid qobiliyati juda pasayib ketgan sharoitda, 1920 yil bahorida keskin agrar inqiroz boshlanib ketdi va ikkinchi jahon urushining boshlanishga qadar davom etdi. Uchinchi agrar inqiroz 1948 yildan boshlanib, 80-yillargacha davom etdi.

Agrar inqirozlarning cho'zilib ketishining asosiy sabablari quyidagilar: a) yerga xususiy mulk monopoliyasi sharoitida, u qishloq xo'jalik ishlab chiqarishining rivojlanishida sanoatga nisbatan orqada qolishni taqozo etadi; b) yer rentasining mavjud bo'lishi va uning uzluksiz sur'atda o'sib borishi. Yer rentasining, avvalo, absolyut rentaning ko'payishi qishloq xo'jalik mahsulotlarini qimmatlashtirib yuboradi, buning natijasida uni sotish qiyinlashadi; v) ko'plab mayda dehqon xo'jaliklarining mavjud bo'lishi. Mayda ishlab chiqaruvchilar xo'jalikni asosan o'zi va oilasi uchun zarur tirikchilik vositalarini topish maqsadida yuritadi. Inqiroz sharoitida ham ular ishlab chiqarishni qisqartira olmaydilar. Tirikchiliklarini o'tkazish va ijara haqini to'lash uchun ishlab chiqarishni ilgarigi miqyoslarda olib boraveradi. Bu hol qishloq xo'jalik mahsulotlarini ortiqcha ishlab chiqarishni yana ham ko'paytirib yuboradi.

Agrar inqirozlar siklli tavsifga ega bo'lmaydi. Qishloq xo'jalik mahsulotlarini ortiqcha ishlab chiqarish absolyut tavsifga emas, balki nisbiy tavsifga ega. Chunki inqiroz ro'y bergan mamlakatlarda million-million kishilar doimiy suratda ochlikda yashaydi.

2. Iqtisodiyotda muvozanatning buzilishini **muntazam yoki aksincha tarzda yuz berishiga ko'ra,** davriy, oraliq, nomuntazam inqirozlarga ajratish mumkin.

**Davriy inqirozlar,** ma'lum vaqt mobaynida takrorlanib turadi.

**Oraliq inqirozlar** to'liq sikl buyicha yuz bermaydi. Siklning biron-bir fazasida to'xtatiladi. Ular nisbatan uncha chuqur bo'lmay, qisqa muddat davom etadi.

**Nomuntazam inqirozlar** biron-bir alohida sabablarga ko'ra yuz beradi. Masalan, tabiiy ofat, sel, to'fon, qurg'oqchilik tufayli iqtisodiyotda tang ahvolga tushish mumkin.

3. **Takror ishlab chiqarish nisbatlarining buzilishi tavsifiga ko'ra,** inqirozlar ikkiga: ortiqcha ishlab chiqarish va taqchil ishlab chiqarish inqirozlariga bo'linadi. Tovarlarni **ortiqcha ishlab chiqarish inqirozi** turli naf keltiradigan ne'matlarni ko'p ishlab chiqarish, lekin ularni to'la sota olmaslikda namoyon bo'ladi.

**Taqchil ishlab chiqarish inqirozi** davrida muvozanat buzilib, yetishmovchilik natijasida tang ahvol kelib chiqadi. Shunday qilib, iqtisodiyotning tang ahvolga tushishiga faqat ortiqcha ishlab chiqarish emas, balki taqchil ishlab chiqarish ham sabab bo'ladi.

## Xulosalar

1. Iqtisodiy sikl deganda, odatda iqtisodiyot rivojlanishining bir holatidan boshlanib, birin-ketin bir necha fazalarni bosib o'tib, o'zining dastlabki holatiga qaytib kelgunga qadar o'tgan davr tushuniladi. Iqtisodiyotning rivojlanishidagi harakati bir sikl bilan

to'xtab qolmaydi, balki u to'xtovsiz to'lqinsimon harakat sifatida davom etadi.

2. Iqtisodiy sikl maxsus fazalar orqali amalga oshadi. Har bir faza iqtisodiy rivojlanishdagi muayyan pallani ifodalab, o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'ladi. Odatda, iqtisodiy siklning inqiroz, turg'unlik, jonlanish, yuksalish fazalari ajratib ko'rsatiladi. Ana shu fazalarning har biri rivojlanishi jaryonida navbatdagi fazaga o'tish uchun sharoit yuzaga keladi.

3. Iqtisodiy sikllarni tashqi omillarning mavjudligi bilan tushuntiruvchi nazariyani eksternal nazariya deb atash qabul qilingan.

Tashqi omillarga iqtisodiy tizimdan tashqarida yotuvchi va iqtisodiy hodisalarning davriy takrorlanishini keltirib chiqaradigan omillar kiritiladi, ya'ni: urushlar, inqilobiy o'zgarishlar va boshqa siyosiy larzalar; oltin, uran, neft va boshqa qimmatli resurslar yirik konlarining ochilishi; yangi hududlarning ochilishi va bu bilan bog'liq ravishda aholi migratsiyasi, yer shari aholisi sonining o'zgarib turishi; ijtimoy ishlab chiqarish tarkibini tubdan o'zgartirishga qodir bo'lgan texnologiya, tadqiqotlar va innovatsiyalardagi qudratli o'zgarishlar.

4. Internal nazariya iqtisodiy sikllarni iqtisodiy tizimning o'ziga xos ichki omillar tug'diradi deb hisoblaydi va quyidagi omillarni ajratib ko'rsatadi: asosiy kapitalning jismoniy xizmat muddati; shaxsiy iste'molning o'zgarishi (qisqarishi yoki kengayishi); investitsiyalar, ya'ni ishlab chiqarishni kengaytirish, uni yangilash va yangi ish joylarini vujudga keltirishga yo'naltiriladigan mablag'lar hajmi; ishlab chiqarish, talab va takliflar hajmiga ta'sir ko'rsatishga qaratilgan davlat iqtisodiy siyosatining o'zgarishi.

5. Iqtisodiyotning siklli rivojlanishi sabablarini izohlashda, shuningdek, sof monetar nazariya, nomonetar nazariya, yetarlicha iste'mol qilmaslik nazariyasi, jamg'arish nazariyasi, psixologik nazariya kabilar ham ilgari suriladi.

6. Hozirgi zamon iqtisodiy fanida iqtisodiy siklning 1380 dan ortiq turlari mavjudligi ta'kidlanadi. Ularning ko'pchilik iqtisodchilar tomonidan tan olingan eng asosiy turlari sifatida Kitchin, Juglar, Kuznes, Kondratev sikllarini keltirish mumkin.

7. Iqtisodiy inqiroz deb ishlab chiqarish hajmining keskin tushib ketishiga aytiladi. Inqirozlar turli-tuman tarzda ro'y bersa-da, ularni umumiy, o'xshash tomonlarini nazarda tutib, quyidagi guruhlarga ajratish mumkin: xo'jalik tizimida muvozanatning buzilishi miqyosiga ko'ra, umumiy hamda ayrim sohalarda yuz beradigan inqirozlar; iqtisodiyotda muvozanatning buzilishini muntazam yoki aksincha tarzda yuz berishiga ko'ra, davriy, oraliq, nomuntazam inqirozlar; takror ishlab chiqarish nisbatlarining buzilishi tavsifiga ko'ra, ortiqcha ishlab chiqarish va taqchil ishlab chiqarish inqirozlari.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Iqtisodiy inqiroz – ishlab chiqarish hajmining keskin tushib ketishi.

Iqtisodiy sikl – ishlab chiqarishning bir iqtisodiy inqirozdan ikkinchisi boshlangunga qadar takrorlanib turadigan to'lqinsimon harakati.

Turg'unlik (depressiya) – ishlab chiqarishning bir joyda depsinib turishini anglatuvchi hamda iqtisodiy faollik jonlanishi uchun shart-sharoitlarning vujudga kelishiga imkon yaratiluvchi iqtisodiy sikl fazasi.

Jonlanish – iqtisodiy siklning ishlab chiqarishning barqaror kengayib borishiga o'tishini tavsiflovchi fazasi.

Yuksalish – iqtisodiy siklning iqtisodiyotda to'liq bandlikka erishilishi, ishlab chiqarishning inqirozdan oldingi darajadan ham ortib ketishi va to'lovga layoqatli talabning kengayib borishini tavsiflovchi fazasi.

Tarkibiy inqirozlar – iqtisodiyotning ayrim tarmoqlari va sohalari rivojlanishi o'rtasidagi chuqur nomutanosibliklarni ifodalovchi iqtisodiy holat.

Agrar inqirozlar – qishloq xo'jaligida ro'y beradigan iqtisodiy inqirozlar bo'lib, siklli tavsifga ega bo'lmaydi hamda sanoat sikllariga qaraganda ancha uzoq davr davom etadi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Makroiqtisodiy barqarorlik nima? Unga erishish yo'llari qanday? Iqtisodiy inqirozlar mohiyati nimada ifodalanadi?
2. Iqtisodiy siklning ta'rifini bering hamda uning har bir fazasining o'ziga xos belgilarini ko'rsating.
3. Tarkibiy inqirozlarni tushuntiring. Siklli tebranishlar vujudga kelishining sabablarini ko'rsating.
4. Agrar inqirozlarning xususiyatlarini bayon qiling.
5. Iqtisodiy sikl asosiy turlariga tavsif bering va muhim belgilarini ko'rsating.
6. Iqtisodiy siklning oqibatlarini baholang.

# XX BOB. YALPI IShChI KUChI, UNING BANDLIGI VA IShSIZLIK

Ma'lumki, iqtisodiyotning barcha sohalarida, shuningdek, hamma fazalarida ishchi kuchi eng faol omil hisoblanadi. Chunki boshqa hamma omillar ishchi kuchi yordamida harakatga keltiriladi, ularning qiymatlari saqlab qolinib, yangi mahsulotga o'tkaziladi, yangi qiymat shu ishchi kuchi tomonidan yaratiladi.

Shuning uchun mamlakat miqyosida yalpi ishchi kuchining mazmunini, tarkibini, ishchi kuchi bozorini o'rganish muhim ahamiyatga egadir.

Tahlilni ishlab chiqarishning shaxsiy omili va jamiyatning asosiy ishlab chiqaruvchi kuchi bo'lgan ishchi kuchini takror hosil qilish hamda uning xususiyatlari bilan bog'liq muammolarni bayon qilish bilan boshlaymiz. Tahlil davomida ishchi kuchi bozori va ishsizlik muammolarini batafsil qarab chiqamiz. Bu muammolar o'z ichiga ishsizlikning turlari va uning darajasini aniqlash usullari, ishsizlarni ijtimoiy himoyalash kabi masalalarni ham oladi.

## 1-§. Ishchi kuchini takror hosil qilish va uning xususiyatlari

**Ishchi kuchi** – bu insonning aqliy va jismoniy qobiliyatlarining yig'indisi bo'lib, jamiyatning asosiy ishlab chiqaruvchi kuchi hisoblanadi. Jamiyatning milliy mahsuloti hisobiga ishlab chiqarishning moddiy-ashyoviy omillarigina emas, balki shaxsiy omili, ya'ni ishchi kuchi ham takror ishlab chiqariladi.

Ishchi kuchini takror hosil qilish yoki uni takror ishlab chiqarish deganda, eng avvalo, o'zining aqliy va jismoniy kuch-quvvatini ishlatib, charchagan ishchining qobiliyatini qayta tiklashi, ya'ni uning ovqatlanishi, kiyinishi, dam olishi

va madaniy hordiq chiqarishi tushuniladi. Bu esa ishchi uchun oila, uy-joy va boshqa shart-sharoitlar yaratilishi bilan bog'liqdir. Bundan tashqari, ishchi va xizmatchilarning hozirgi avlodi ma'lum vaqt o'tishi bilan qariydi. Ularning o'rinlarini bosadigan o'rinbosarlar ham tayyorlanishi lozim bo'ladi. Buning uchun esa ishchining oilasi, bola-chaqasi bo'lishi lozim, ularning o'sib-ulg'ayishi, o'qishi, zamon talabiga javob beradigan ishchi kuchi sifatida kamol topishi uchun ham shart-sharoit bo'lishi zarur.

Ishchi kuchini takror hosil qilish jarayonini tadqiq etish uning miqdoriy va sifat jihatlarini ajratishni taqozo etadi. Ishchi kuchining miqdori mamlakat aholisining mehnat faoliyatiga layoqatli bo'lgan qismi orqali ifodalanib, u **ishchi kuchi resurslari** deb ham ataladi. Insonning ishchi kuchi resurslari tarkibiga kiritilishining asosiy mezoni bo'lib, uning yoshi va mehnatga bo'lgan qobiliyati hisoblanadi. Odatda, ishchi kuchi resurslari tarkibiga 16 yoshdan 60 yoshgacha bo'lgan erkaklar, 16 yoshdan 55 yoshgacha bo'lgan ayollar kiritiladi. Lekin ijtimoiy ishlab chiqarish va boshqa Sohalarda band bo'lgan pensionerlar ham ishlashi mumkin.

Ishchi kuchi resurslarining faol va potensial qismi farqlanadi. Ijtimoiy ishlab chiqarishda band bo'lgan shaxslar ishchi kuchi resurslarining **faol qismi** hisoblansa, ishlab chiqarishdan ajralgan holda o'qiyotganlar va vaqtinchalik uy xo'jaligida band bo'lganlar **potensial qismi** hisoblanadi.

Ishchi kuchini takror hosil qilish insonning jismoniy kuchlari va aqliy qobiliyatlarini uzluksiz qayta tiklab va ta'minlab turish, ularning mehnat malakasini muttasil yangilab va oshirib borish, umumiy bilim va kasbiy darajasi o'sishini ta'minlash demakdir. Ishchi kuchini takror yaratish xodimlarni ishlab chiqarishga jalb etishni, tarmoqlar, korxonalar, mintaqalar o'rtasida ishchi kuchi resurslarini taqsimlash va qayta taqsimlashni, ularning xodimlarga bo'lgan ehtiyojlari qondirilishini va ayni paytda mavjud ishchi kuchining ish bilan to'la va samarali band bo'lishini ta'minlaydigan ijtimoiy-iqtisodiy mexanizmini yaratishni ham o'z ichiga oladi.

Ishchi kuchini takror hosil qilish nisbatan mustaqil iqtisodiy va ijtimoiy muammo bo'lib, bu muammoning ayrim tomonlari aholining tabiiy harakatlari shaklida namoyon bo'ladi. Shu sababli, ishchi kuchini takror hosil qilishning asosi aholining tabiiy ko'payishi hisoblanadi.

Ishchi kuchi resurslarining soni va sifati mamlakat aholisining soni hamda jinsi va yoshi jihatidan tarkibi bilan belgilanadi. Bular esa o'z navbatida aholining tabiiy harakatlanishiga bog'liq bo'ladi.

Respublikada ishchi kuchi resurslarining o'rtacha yillik soni 2004 yilda 14,9 mln. kishini tashkil qilgan, bu mamlakat aholisining 57,4 foiziga tengdir.

Iqtisodiyotda band bo'lgan ishchi kuchi o'rtacha yillik soni 9,9 mln. kishidan ortiq bo'lib, jami ishchi kuchi resurslari tarkibida 66,3 foizni tashkil qiladi.[1]

O'zbekistonda aholining tabiiy harakati quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi:

**1-jadval**

**Respublikada aholining tabiiy harakatlanishi, 1991-2004 yillar (bar 1000 kishi hisobiga)[2]**

| Ko'rsatkichlar | Yillar | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1991 | 1995 | 1996 | 1997 | 1998 | 1999 | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
| Tug'ilish | 34,5 | 29,8 | 27,3 | 26 | 23 | 22,3 | 21,5 | 20,4 | 20,9 | 19,8 | 20,4 |
| O'lish | 6,2 | 6,4 | 6,2 | 5,9 | 5,8 | 5,3 | 5,5 | 5,3 | 5,4 | 5,3 | 5,0 |
| Tabiiy o'sish | 28,3 | 23,4 | 21,1 | 20,1 | 17,2 | 17,0 | 16,0 | 15,1 | 15,5 | 14,5 | 15,4 |

Aholining tabiiy harakatlanishi, uni takror ishlab chiqarish xususiyati ko'pgina holatlar bilan mamlakatning industrial taraqqiyoti va urbanizasiya darajasi, ijtimoiy shart-sharoitlar, madaniyat va maishiy turmush an'analari, aniq tarixiy omillar bilan belgilanadi.

[1] O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 87-bet.

[2] Inson taraqqiyoti to'g'risida ma'ruza. O'zbekiston, 2000. T.: O'zbekiston 2001, 13-bet. Sosialno-ekonomicheskoe polojenie Respubliki Uzbekistan. Toshkent, 2001. 82-bet; O'zR Iqtisodiyot vazirligi ma'lumotlari, 2001-2004 yillar.

Ular jumlasiga demografiya omilini hisobga olgan holda uy-joy sharoitlarini yaxshilash, bolalarga nafaqalar berish, ularni bolalar muassasalari bilan ta'minlash, homiladorlik va bola tug'ilgandan keyingi ta'tillarni uzaytirish, oilani mustahkamlash, shuningdek, jamoada ma'naviy muhitni yaxshilash kiradi.

Mamlakatdagi ishchi kuchi resurslari miqdoriga aholining tabiiy o'sishidan tashqari ishchi kuchi migratsiyasi ham ta'sir qiladi. Ishchi kuchi migratsiyasi murakkab jarayon bo'lib, turli omillar ta'siri ostida (masalan, ish haqi darajasidagi o'zgarishlar, ishsizlik va h.k.) ishchi kuchining bir hududdan boshqa bir hududga ko'chib o'tishini bildiradi. Migratsiya ikki darajada, ya'ni mamlakat ichida va xalqaro darajada ro'y berishi mumkin. Bir mamlakat ichida ro'y bergan migratsiya **ichki migratsiya** deb atalib, u quyidagi shakllarda bo'lishi mumkin:

1) **tugal migratsiya** – aholining doimiy yashash joyini o'zgartirishi bilan bog'liq migratsiya;

2) **tebranuvchi migratsiya** – ishchi kuchining bir hududdan boshqa hududga muntazam davriy ravishda qatnab ishlashi bilan bog'lik migratsiya;

3) **mavsumiy migratsiya** – mavsumiy ish faoliyati bilan bog'liq migratsiya;

4) **tasodifiy migratsiya** – ishchi kuchining ba'zi hollarda boshqa hududlarga borib kelishi bilan bog'liq migratsiya.

Ishchi kuchi migratsiyasi shunchaki ro'y bermay, uning negizida ma'lum ijtimoiy-iqtisodiy sabablar yotadi. Ishchi kuchi migratsiyasining iqtisodiy vazifasi sifatida mamlakat bo'ylab mehnat resurslari samarali taqsimlanishini ta'minlash, ishchi kuchiga bo'lgan talab va taklif nisbatini muvofiqlashtirish hisoblanadi. Bu vazifaning amalga oshishi natijasida ishchi kuchidan foydalanish samaradorligi ortadi.

Ishchi kuchi migratsiyasining ijtimoiy vazifasi aholi turmush darajasini oshirish, inson omilining ijtimoiy hayotdagi roli va mavqeini yanada yuksaltirishdan iborat.

Ishchi kuchini takror hosil qilish, ularning to'la va samarali ish bilan band bo'lish muammosini ham o'z ichiga oladi. Ish bilan to'la band bo'lishni mutlaq ma'noda

tushunmaslik kerak. Birinchidan, ishsizlikning ma'lum darajasi iqtisodiyot uchun me'yordagi hol hisoblanadi. Ikkinchidan, ish bilan to'la band bo'lish mehnatga layoqatli barcha kishilar, albatta, umumlashgan (davlat va jamoa korxonalarida) ishlab chiqarishga jalb etilishi zarurligini anglatmaydi. Ularning bir qismi o'zini oilada xizmat ko'rsatishga, bolalar tarbiyasiga, shuningdek, xususiy korxonalar va shaxsiy yordamchi xo'jalikda mehnat qilishga, yakka tartibdagi mehnat faoliyati bilan shug'ullanishga bag'ishlashi mumkin. Uchinchidan, ish bilan to'la band bo'lish uning samaradorligi bilan, mehnat resurslaridan g'oyat oqilona foydalanish bilan qo'shib olib borilishi kerak.

Ish bilan samarali band bo'lish mehnat resurslaridan foydalanishning intensiv turiga tayanmog'i kerak. Bu vazifani hal qilish tashkil etilgan ish joylarining miqdor va sifat jihatdan mavjud mehnat resurslariga muvofiqligini ta'minlashni, ishlab chiqarish hajmini o'stirib borishning ta'sirchan choralarini yaratishni, ish bilan band bo'lish sharoitlari va shakllarini xilma-xil qilishni talab etadi.

Fan-texnika taraqqiyotining jadallashuvi va ishlab chiqarishning intensivlashuvi ishlab turgan korxonalardan ishchi kuchini bo'shatib olish va uni qayta taqsimlash mexanizmiga, aholini ishga joylashtirish, qayta o'qitish va kasb tanlash tizimiga ta'sir ko'rsatadi. Mulkchilikning turli shakllari, rivojlangan bozor iqtisodiyoti ishchi kuchi resurslaridan yanada samaraliroq foydalanishga sharoit yaratadi, ularni kam samarali sohalardan bo'shatib kadrlarga ehtiyoji bo'lgan yuqori samarali tarmoqlar va korxonalarga qayta taqsimlaydi.

## 2-§. Ishchi kuchi bozori. Ishchi kuchi yalpi talabi va yalpi taklifi nisbati

**Ishchi kuchi bozori – bu xo'jalik faoliyati jarayonida "ishchi kuchi" tovari egalari va uning asosiy iste'molchilari – davlat va tadbirkorlar o'rtasida mehnat sharoitlari va unga haq to'lash miqdorlari, ishchilarning malaka darajasi, ular tomonidan bajarilayotgan ishlarning hajmi, intensivligi va mas'uliyat darajasi bo'yicha tarkib topuvchi ijtimoiy-iqtisodiy munosabatlarning murakkab tizimi.**

Ishchi kuchi bozorini tavsiflashdan oldin uning asosiy va o'ziga xos tovari bo'lgan ishchi kuchining qiymati va iste'mol qiymati (nafliligi) to'g'risida to'xtalib o'tish zarur.

**Ishchi kuchining qiymati** nafaqat ishchining shaxsiy ehtiyojlarini qondirish, balki ishchi kuchini takror ishlab chiqarish hamda uning sifatini oshirish jarayonlarini yetarli darajada ta'minlash uchun zarur bo'lgan barcha hayotiy ne'matlarning jami qiymatini o'z ichiga oladi. Ishchi kuchi qiymati o'zgaruvchan ko'rsatkich bo'lib. u turli omillar ta'sirida oshib yoki pasayib turishi mumkin. Ishchi kuchi qiymatini oshiruvchi omillar qatoriga quyidagilarni kiritish mumkin: ishchi kuchiga bo'lgan ehtiyojlarning obyektiv ravishda o'sishi; mehnat intensivligining oshishi; o'qish va kasbiy bilimlar olishga sarflarning ko'payishi va h.k. Ishchi kuchi qiymatini pasaytiruvchi asosiy omil bo'lib moddiy ishlab chiqarish sohasidagi ijtimoiy mehnat unumdorligining o'sishi hisoblanadi. U ishchi va uning oilasi ehtiyojlarini qondiruvchi hayotiy vositalar qiymatining pasayishiga olib keladi.

**Ishchi kuchi tovarining nafliligi** uning kapital egasining foyda olishga bo'lgan ehtiyojini qondirish layoqati orqali namoyon bo'ladi.

Ishchi kuchi bozori tovar va kapitallar bozori bilan birgalikda bozor xo'jaligining iqtisodiy tizimini tashkil etadi. Umumiqtisodiy bozor mexanizmining tarkibiy qismi hisoblangan ishchi kuchi bozori talab va taklif qonuniga muvofiq iqtisodiyot tarmoq va sohalari bo'yicha ishchi kuchi resurslarini taqsimlash va qayta taqsimlash vazifasini bajaradi. Bunda ishchi kuchi bozori subyektlarining sifat jihatidan farq qiluvchi manfaatlarini o'zaro uyg'unlashtirish va bog'lashni qiymat tamoyillari asosida shakllantiriladi. Bu eng avvalo, shu bilan bog'liqki, ishchi kuchiga talab va uning taklifi o'rtasidagi uzoq muddatli muvozanat holati faqat nazariy jihatdangina mavjud bo'lishi mumkin. Real iqtisodiy hayotda ishchi kuchi talabi va taklifi nisbati bir qator obyektiv va subyektiv omillar ta'siri ostida shakllanadi. Bir tomondan, hech qanday ish turi insonni mutlaq qoniqtirishi, inson esa ishga mutlaq mos kelishi mumkin emas. Buning natijasida ishchiga ham, tadbirkorga ham ziyon yetkazuvchi ishchi kuchining qo'nimsizligi

paydo bo'ladi. Boshqa tomondan, ishchi kuchi zaxirasining mavjudligi hamda bozor iqtisodiyotiga xos bo'lgan iqtisodiy inqirozlar davrida ishsizlik darajasining oshib ketishi ham o'z ta'sirini ko'rsatadi.

Shunga ko'ra, ishchi kuchi bozori o'zining maxsus tovari – ishchi kuchi xususiyatlaridan kelib chiqqan holda o'ziga xos o'rin tutadi. Ishchi kuchining bu bozordagi harakati esa bir qator ijtimoiy-iqtisodiy xususiyatlarga ega bo'ladi.

Birinchidan, ishchi kuchi bozori bozor iqtisodiyoti ikkita mustaqil subyekti – kapital egasi va ishchi kuchi egasining uchrashish joyi hisoblanadi. Ularni bozorga o'zaro qarama-qarshi istak va maqsadlar yetaklaydi, ya'ni ularning biri ishchi kuchini sotishni istasa, boshqa biri uni xarid qilishni istaydi. Ular o'rtasidagi savdo bitimi ishchi kuchi egasining o'zi bo'yicha emas, balki u mehnat qilish layoqati, undan foydalanish shartlari va davomiyligi bo'yicha boradi. Bitim natijasi bo'lib kapital egasi tomonidan sotib olingan ishchi kuchi evaziga to'lanadigan ish haqi miqdori hisoblanadi.

Ikkinchidan, boshqa har qanday tovar bozorlarida bo'lgani singari, ishchi kuchi bozorida ham ishchilar o'rtasida bo'sh ishchi o'rnini egallash borasida raqobat kurashi vujudga keladi.

Uchinchidan, ishchi kuchi bozori ishchi kuchi yalpi taklifining unga bo'lgan yalpi talabdan doimiy ravishda ko'proq bo'lishi tendensiyasi bilan tavsiflanadi. Bu esa bozorda ishchilar band bo'lmagan qismi (ishsizlar)ning paydo bo'lishiga olib keladi.

To'rtinchidan, bozor iqtisodiyotining siklli rivojlanishi odatda, inflyatsiya va ishsizlik bilan birga boradi. Bu ikkala jarayon o'rtasida ma'lum o'zaro bog'liqlik mavjud bo'lib, u pirovardida ishchilar ommasi hayot darajasining ahamiyatli darajada pasayib ketishi (narxlarning oshishi, ish haqining qisqarishi, to'lovga qodir talabning pasayishi va h.k.) orqali namoyon bo'ladi. Muayyan iqtisodiy sharoitlarda ishchi kuchi bozoridagi umumiy holat inflyatsiyaning o'sishi uchun asosiy sabab bo'lishi ham yoki, aksincha, uning o'sishiga to'sqinlik qilishi ham mumkin. Mehnatga layoqatli aholi umumiy sonida ishsizlarning ulushi qanchalik oz bo'lsa, narxlarning inflyatsiya ta'siri ostidagi o'sish sur'atlari shunchalik yuqori bo'ladi.

Ingliz iqtisodchisi A.Fillips ishsizlik va inflyatsiyaning o'sishi o'rtasidagi bog'liqlikni ko'rsatib berib, bu bog'liqlikni ifodalovchi egri chiziq Fillips egri chizig'i deb nom oldi (1-chizma). Unga ko'ra, inflyatsiya darajasini 1 foizga pasaytirish uchun ishsizlikni 2 foizga o'stirish lozim bo'ladi.

Ishsizlik va inflyatsiya darajasidagi nisbatni tartibga solishda davlatning iqtisodiy siyosati asosiy rol o'ynaydi. Davlat ish bilan bandlik darajasi, ishlab chiqarish hajmi va ish haqi darajasi o'rtasidagi oqilona nisbatni ta'minlash orqali nafaqat ishsizlik va inflyatsiya darajasini nazorat qilishi, balki ularning iqtisodiyot rivojlanishi va aholi turmush darajasiga salbiy ta'sirining oldini olishi ham lozim.

Shunday qilib, ishchi kuchi bozori bozor xo'jaligi tizimida yetakchi o'rin tutib, uni yuqori darajada tashkil etmasdan turib iqtisodiyotning samarali amal qilishiga erishib bo'lmaydi.




**2-chizma. Fillips egri chizig'i.**

Bozor iqtisodiyoti tizimida ishchi kuchi bozorining roli u bajaradigan ikkita vazifa orqali belgilanadi. Birinchi vazifasi bevosita mehnat jarayonida ishchining ishlab chiqarish vositalari bilan biriktirish mexanizmi hamda band bo'lmagan ishchi kuchining harakatini samarali tartibga solish bilan bog'liq. Ikkinchi vazifasi esa yalpi ishchi kuchining sifatini yanada takomillashtirgan holda takror ishlab chiqarish orqali amalga oshiriladi.

O'zbekistonda ishchi kuchi bandligini oshirish va aholini ijtimoiy himoyalash borasida davlat tomonidan amalga oshirilgan chora-tadbirlar natijasida yildan-yilga ish bilan ta'minlanish darajasi o'sib bormoqda (2-jadval).

Jadvaldan ko'rinadiki, agar ish bilan ta'minlanganlar-ning solishtirma salmog'i 2000 yilda 66,6 foizni tashkil etgan bo'lsa, 2004 yilga kelib 76,2 foizga etdi.

Davlat tomonidan olib borilayotgan ijtimoiy siyosat mamlakatimizdagi ishchi kuchi bozori kon'yunkturasiga ham o'z ta'sirini ko'rsatmoqda (3-jadval).

**3-jadval**

**O'zbekistonda ishchi kuchi bozorining asosiy ko'rsatkichlari[3]**

| Yillar | Ish qidiruvchi sifatida ro'yxatdan o'tganlar, ming kishi | Ish bilan ta'minlan-ganlar, ming kishi | Ish bilan ta'minlan-ganlarning solishtirma salmog'i, % | Hisobot davri oxiriga rasmiy tarzda ro'yxatga olingan ishsizlar soni, ming kishi |
|---|---|---|---|---|
| 2000 | 421,4 | 280,6 | 66,6 | 35,4 |
| 2001 | 462,8 | 318,1 | 68,7 | 37,5 |
| 2002 | 448,2 | 322,2 | 71,9 | 34,8 |
| 2003 | 430,5 | 317,4 | 73,7 | 32,2 |
| 2004 | 425,0 | 323,7 | 76,2 | 34,9 |

**4-jadval**

**O'zbekistonda ishchi kuchi bozori kon'yunkturasi[4]**

| Yillar | Ishchi kuchi taklifi, ming kishi | Ishchi kuchiga talab, ming kishi | | | Taklifning talabga nisbati, % |
|---|---|---|---|---|---|
| | | qondi-rilgan | qondi-rilmagan | jami | |
| Jami | | | | | |
| 2002 | 448,2 | 322,1 | 27,0 | 349,1 | 128,4 |
| 2003 | 430,5 | 317,4 | 25,9 | 343,3 | 125,4 |
| Shahar joylarida | | | | | |
| 2002 | 133,6 | 92,2 | 17,5 | 109,7 | 121,8 |
| 2003 | 114,2 | 79,2 | 17,0 | 96,2 | 118,7 |
| Qishloq joylarida | | | | | |
| 2002 | 314,6 | 229,9 | 9,5 | 239,4 | 131,4 |
| 2003 | 316,3 | 238,2 | 8,9 | 247,1 | 128,0 |

3 O'zR Iqtisodiyot vazirligi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 84-bet.

4 Ekonomika Uzbekistana. Analiticheskiy obzor za 2003 god. Sentr effektivnoy ekonomicheskoy politiki. T.: 2004, 78-bet.

Jumladan, keyingi yillarda bu boradagi chora-tadbirlarning kuchaytirilishi natijasida ishchi kuchi taklifining talabga nisbati 2002 yildagi 128,4 foizdan 2003 yili 125,4 foizga qadar qisqardi.

## 3-§. Ishchi kuchi bandligi to'g'risidagi turli konsepsiyalar sharhi

Ishchi kuchining bandligi to'g'risidagi nazariyalar bir-biridan muammoga nisbatan yondashuv, qo'llanilgan tadqiqot usullari va vositalari jihatidan farqlanadi. Darslik va o'quv qo'llanmalarda ishchi kuchi bandligi bo'yicha neoklassiklar, keynschilar, monetarizm, institutsional-sosiologik va boshqa ilmiy maktab vakillarining qarashlari bayon etiladi.[5]

**Neoklassik maktab konsepsiyasi** A.Smitning klassik nazariyasi qoidalari asosida shakllantirilib, D.Gilder, A.Laffer, M.Feldstayn, R.Xoll kabi bir qator olimlarning fikr-mulohazalari orqali namoyon bo'ladi. Bu maktab namoyandalari ishchi kuchi bozorini maxsus qonunlarga bo'ysunuvchi aloqalar tizimi sifatida ko'rib chiqib, ular bozor mexanizmi orqali boshqarilishini ta'kidlaydilar. Ish haqi darajasi ishchi kuchining narxi sifatida ko'rsatiladi va unga bo'lgan talab va taklifga ta'sir ko'rsatib, ular o'rtasidagi nisbat va zarur muvozanatni ta'minlaydi. Ishchi kuchining narxi bozor kon'yunkturasiga tezlik bilan javob qaytaradi, ya'ni bozordagi talab va taklifning o'sishi yoki kamayishiga qarab o'zgaradi. Shunga ko'ra, ishchi kuchi bozoridagi taqchillik yoki taklif ortiqchaligi ish haqi darajasini o'zgartirish orqali bartaraf etiladi. Ishchi kuchi bozorining klassik modeli uning o'zini-o'zi tartibga solish tamoyiliga asoslanadi.

**Keynscha maktab vakillari** ishchi kuchi bozorini harakatsiz, o'zgarmas tizim sifatida baholab, unda ishchi kuchining narxi qat'iy belgilangan bo'lishini ta'kidlaydilar. Bandlik va ishsizlik darajasi, ishchi kuchiga bo'lgan talab, real

---

[5] Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M. 2005, 485-489-betlar.

ish haqi darajasi kabi asosiy ko'rsatkichlar ishchi kuchi bozori orqali emas, balki tovar va xizmatlar bozoridagi samarali talab miqdori orqali belgilanadi. Ishchi kuchi bozorida esa faqat ish haqi darajasi va unga bog'liq bo'lgan ishchi kuchi taklifi miqdori shakllanadi. Biroq ishchi kuchi taklifi amaldagi bandlikning shakllanishida yetakchi rolni o'ynamay, balki faqat uning ish haqining muayyan hajmidagi eng yuqori mumkin bo'lgan darajasini tavsiflaydi. Ishchi kuchiga bo'lgan talab yalpi talab, investitsiya va ishlab chiqarish hajmi orqali tartibga solinadi. Ishsizlikning mavjud bo'lishi yalpi samarali talabning yetishmasligi bilan shartlanib, uni byudjet va pul-kredit siyosatining iqtisodiy faollikni oshiruvchi chora-tadbirlari orqali bartaraf etish mumkin. Davlat yalpi talabni kengaytirish tadbirlarini amalga oshira borib, ishchi kuchiga bo'lgan talabning o'sishiga imkon yaratadi va buning natijasida bandlikning o'sishi hamda ishsizlikning qisqarishi ro'y beradi.

**Monetar maktab namoyandalari** (M.Fridmen, E.Felps va boshqalar) bozor iqtisodiyotini o'z-o'zidan tartiblanuvchi tizim sifatida baholab, uning narx mexanizmining o'zi bandlikning oqilona darajasini belgilab berishini ta'kidlaydilar. Bunday tizimga davlat tomonidan har qanday aralashuv bozorning o'zini-o'zi tartibga solish mexanizmini ishdan chiqaradi. Davlatning pul vositasida yalpi talabni rag'batlantirishi esa pirovardida inflyatsiya jarayonlarining kuchayishini keltirib chiqaradi.

Monetaristlar iqtisodiyotda doimo ma'lum darajada ishsizlik mavjud bo'lishini ta'kidlab, uni «ishsizlikning tabiiy me'yori» deb ataydilar. Bandlikning bu «tabiiy daraja»dan chetlanishi faqat qisqa muddatli tavsif kasb etadi. Agar bandlik darajasi muvozanat darajasidan ortiq bo'lsa, bu inflyatsiyaning jadallashuviga, agar kam bo'lsa, deflyatsiyaning jadallashuviga olib keladi. Bandlikni barqarorlashtirish bo'yicha siyosat ishsizlik darajasini uning tabiiy me'yoridan chetlanishiga, ishlab chiqarish hajmi va band bo'lganlar sonining tebranishlariga qarshi kurashga yo'naltirilgan bo'lishi lozim. Ishchi kuchi bozorini muvozanatga keltirish uchun

monetaristlar, asosan pul-kredit siyosati dastaklaridan foydalanishni tavsiya etadilar.

**Institutsional-sotsiologik maktab namoyandalari** (T.Veblen, J.Danlop, J.Gelbreyt, L.Ulman va boshqalar) ishchi kuchi bandligi borasidagi muammolar turli ko'rinishdagi institutsional islohotlar yordamida hal etilishi mumkin, degan qoidaga asoslanadilar. Ular bu muammoning faqat makroiqtisodiy jihatdan tahlili bilan chegaralanmaydilar. Shuningdek, ular ishchi kuchi tarkibi va unga tegishli holda ish haqi darajasidagi ijtimoiy, kasbiy, tarmoq, yosh, jins, etnik va boshqa tafovutlar ta'sirida ishchi kuchi bozorida vujudga keladigan nomuvofiqliklarni izohlashga harakat qildilar.

**Shartnomaga asoslangan bandlik nazariyasi** (M.Beyli, D.Gordon, K.Azariadis) o'zida neoklassik hamda keynscha talqinlarni uyg'unlashtiruvchi konsepsiya hisoblanadi. Konsepsiya mualliflari, bir tomondan, pul ko'rinishidagi ish haqi qat'iyligi to'g'risidagi keynscha qoidani qabul qiladilar va ishchi kuchi bozoridagi muvofiqlashuv narxlar (ya'ni ish haqi) hisobiga emas, balki ishlab chiqarish moddiy hajmi va bandlikning o'zgarishi hisobiga amalga oshishini ta'kidlaydilar. Boshqa tomondan, bu qat'iylikning o'zi xususiy iqtisodiy manfaatlar ostida harakat qiluvchi individlarning xatti-harakatidan keltirib chiqariladi. Mazkur nazariyaning asosida tadbirkorlar va ishchilar o'zaro uzoq muddatli shartnoma munosabatlariga kirishishlari to'g'risidagi qoida yotadi. Mazkur shartnoma huquqiy jihatdan taqozo etilgani uchun emas, balki har ikkala tomon uchun ham iqtisodiy jihatdan foydaliligi sababli paydo bo'ladi. Firma ishlab chiqarishning pasayib ketishi davrida mehnatga haq to'lash hajmini kamaytirmaydi, ishlab chiqarishning o'sishi davrida esa malakali ishchilarga ish haqini oshirmaydi. Pul ko'rinishidagi ish haqining o'zgarishi bir tekisda boradi. Ish haqi darajasi individlar xatti-harakatining iqtisodiy jihatdan maqsadga muvofiq natijasi sifatida ma'lum me'yorda qat'iy tus oladi.

**Moslashuvchan ishchi kuchi bozori konsepsiyasi** (R.Buae, G.Stending) 70-yillarning oxirida, nisbatan rivojlangan G'arb mamlakatlarida iqtisodiyotni tarkibiy qayta qurish amalga

oshirilayotgan davrda keng tarqaldi. Uning asosida ishchi kuchi bozorini tartiblashdan voz kechish, bandlikning moslashuvchan, funksional jihatdan individuallashtirilgan va nostandart shakllariga (qisman bandlik, to'liq bo'lmagan ish haftasi yoki ish kuni, qisqa muddatli shartnomalar, uyga ish olish va h.k.) o'tishning zarurligi to'g'risidagi qoidalar yotadi. Bunday yondashuv iqtisodiyotni tarkibiy qayta qurish xarajatlarini kamaytirishni ta'minlashga qaratilgan bo'lib, ishga yollash, ishdan bo'shatish hamda bandlik shakllarining turliligi va moslashuvchanligi; ish vaqtini tartibga solishning moslashuvchanligi; ish haqini tabaqalashtirish asosida tartibga solishning moslashuvchanligi; ishchilarni ijtimoiy himoyalash usul va shakllari, shuningdek, ishchi kuchi bozoridagi talab va taklifning tebranishiga ishchi kuchi hajmi, tarkibi, sifati va narxini muvofiqlashuvining moslashuvchanligi hisobiga erishiladi.

Umuman olganda, moslashuvchan ishchi kuchi bozori konsepsiyasi tadbirkor va ishchilar o'zaro munosabatlarining turli shakllarini mavjudligini taqozo etib, ishchi kuchi bozorining yalpi xarajatlarini ratsionallashtirish, foydalilik darajasini oshirish va yuqori harakatchanligini ta'minlashga qaratilgan.

## 4-§. Ishsizlik va uning turlari. Ishsizlik darajasini aniqlash

Iqtisodiyotning barqarorligi va sog'lomligini aks ettiruvchi ko'rsatkichlardan biri ishsizlik darajasi hisoblanadi. Biroq har qanday mamlakatda doimiy ravishda ma'lum darajada ishsizlik mavjud bo'ladi. Umuman olganda, **mehnatga layoqatli bo'lib, ishlashni xohlagan, lekin ish bilan ta'minlanmaganlar ishsizlar deyiladi.** Namoyon bo'lish xususiyati va vujudga kelish sabablariga ko'ra, ishsizlik friksion, tarkibiy, siklik, institutsional, texnologik, regional, yashirin va turg'un ishsizlik turlariga bo'linadi.

Kishilar turli sabablar (yangi yashash joylariga ko'chib o'tish, ishining mazmuni va tavsifi yoqmay qolishi, nisbatan yuqoriroq ish haqi olishga intilish va boshqalar)ga ko'ra, o'z ishlarini

almashtirib turadilar. Biroq bir ishdan bo'shab, boshqa biriga joylashgunga qadar orada ma'lum vaqt o'tadi (ba'zi adabiyotlarda bu muddat 1 oydan 3 oygacha davom etishi ko'rsatiladi). Aynan shu vaqt oralig'idagi, ya'ni bir ishdan bo'shab yangi ishga joylashgunga qadar bo'lgan davrdagi ishsizlik **friksion (oraliq) ishsizlik** deyiladi.

Ma'lumki, iqtisodiyotning rivojlanishi bilan uning tarkibida turli o'zgarishlar ro'y beradi. FTT, yangi texnologiyalarning ishlab chiqarishga qo'llanishi natijasida ba'zi bir tarmoq va soha mahsulotlariga bo'lgan talab qisqarib, zamonaviy mahsulot turlariga talab o'sadi. Bu esa yalpi ishchi kuchi tarkibida ham ma'lum o'zgarishlarning ro'y berishini taqozo etadi. Natijada ba'zi bir kasb yoki mutaxassislik turlaridagi ishchilarga talabning qisqarishi yoki umuman yo'qolishi ularning o'z kasb va mutaxassisliklarini o'zgartirish yoki shunday kasblarga talab saqlanib qolgan joylarga ko'chib o'tishga majbur qilib qo'yadi. Ular yangi kasb va mutaxassislikni o'zlashtirib yoki boshqa joyga ko'chib o'tib, yangi ishga joylashgunga qadar bo'lgan ishsizlik **tarkibiy ishsizlik** deb ataladi. Tarkibiy ishsizlik friksion ishsizlikka qaraganda uzoqroq davom etadi hamda ko'proq ma'lum xarajatlarni taqozo etadi. Uning uzoq muddat (odatda 6 oydan ko'proq) davom etishi yangi kasb turini o'zlashtirish yoki malaka oshirish bilan, ma'lum xarajat talab qilishi esa, eski kasb turi bilan shug'ullanish istagi saqlanib qolgan holda, yashash joylarini o'zgartirish bilan bog'liq bo'ladi.

Friksion va tarkibiy ishsizlik, iqtisodiyotdagi rivojlanish har qanday holatidan qat'i nazar, ma'lum darajada barcha mamlakatlarda mavjud bo'ladi. Shunga ko'ra, friksion va tarkibiy ishsizlik birgalikda **ishsizlikning tabiiy darajasini** tashkil qiladi.

**Siklik ishsizlik** – iqtisodiy siklning inqiroz fazasi bilan bog'liq bo'lib, u ishlab chiqarishning pasayishi va yalpi talabning qisqarishi natijasida vujudga keladi. O'z tovar va xizmatlariga nisbatan talabning qisqarishiga duch kelgan tadbirkorlar ishlab chiqarish hajmini kamaytirish maqsadida ishchilarni ishdan bo'shata boshlaydilar. Shu tariqa

iqtisodiyotda siklik ishsizlik deb nomlanuvchi ishsizlar guruhi paydo bo'ladi. Siklik ishsizlik haqiqiy darajadagi ishsizlikning tabiiy darajadan farqlanishini ko'rsatadi. Ishsizlikning bu turi majburiy ishsizlik hisoblanadi va siklning yuksalish fazasida mavjud bo'lmaydi.

**Institutsional ishsizlikni** ham tabiiy ishsizlik tarkibiga kiritish mumkin. Ishsizlikning bu turi ishchi kuchi bozori infratuzilmasi, ya'ni ishchi kuchini ish bilan ta'minlashga xizmat ko'rsatuvchi muassasalarning yetarli darajada rivojlanmaganligi yoki samarali faoliyat ko'rsatmasligi natijasida paydo bo'ladi. Jumladan, mehnat birjalari faoliyatining samarali tashkil etilmasligi ishchi kuchi bozoridagi talab va taklif nisbatiga salbiy ta'sir ko'rsatishi va ishsizlikning ma'lum darajada oshishiga olib kelishi mumkin.

**Texnologik ishsizlik** ishlab chiqarish jarayoniga texnologik usullarning kirib kelishi bilan bog'liq bo'ladi. Ularning ichida asosiylari ishlab chiqarishni mexanizatsiyalash, avtomatlashtirish, robotlashtirish va informasion texnologiyani qo'llash hisoblanadi.

**Hududiy ishsizlik** muayyan hududdagi tarixiy, demografik, madaniy, milliy va ijtimoiy-ruhiy xususiyatdagi bir qator kompleks omillar ta'siri ostida ishchi kuchi talabi va taklifi o'rtasidagi nomutanosiblik natijasi hisoblanadi.

**Yashirin ishsizlik** uchun ish kuni yoki ish haftasi davomida to'liq band bo'lmaslik xos. Iqtisodiyot rivojlanishi darajasining pasayishi korxonalardagi ishlab chiqarish hajmining qisqarishiga olib keladi. Biroq, korxona egalari o'z ishchilarini birdaniga ishdan bo'shata olmaydilar. Buning natijasida ishchilarning ma'lum qismi rasman ish bilan band bo'lsalarda, amalda to'liq holda ishlamaydilar. Buning natijasida mehnat unumdorligi pasayib, korxona moliyaviy natijalariga ta'sir ko'rsatadi. Yashirin ishsizlik mamlakatda vujudga kelishi mumkin bo'lgan ijtimoiy keskinlikka yo'l qo'ymaslikka intilish natijasida ham paydo bo'ladi.

**Turg'un ishsizlik** mehnatga layoqatli aholining ish joyini yo'qotgan, ishsizlik bo'yicha nafaqa olish huquqidan mahrum

bo'lgan hamda faol mehnat faoliyatiga hech qanday qiziqishi bo'lmagan qismini qamrab oladi.

Ishsizlik turlarini tasniflashda ba'zi adabiyotlarda ma'lum noaniqliklarga ham yo'l qo'yilgan. Jumladan, professor M.N.Chepurin va E.A.Kiselevalar umumiy tahriri ostida tayyorlangan o'quv qo'llanmada «ixtiyoriy» va «majburiy» ishsizlik turlari ham ajratib ko'rsatiladi. Ularning fikriga ko'ra, **ixtiyoriy ishsizlik** – bu bo'sh ishchi o'rinlari mavjudligi sharoitida ishchini ish haqi darajasi yoki mehnatning tavsifi qoniqtirmaganligi sababli paydo bo'luvchi ishsizlik hisoblanadi. **Majburiy ishsizlik** esa ish haqining bozor muvozanati nuqtasidan yuqori darajada o'rnatilishi oqibatida ishchi kuchiga bo'lgan talab va uning taklifi o'rtasida tafovut vujudga kelishi bilan bog'liq.[6]

Aslida esa ixtiyoriy yoki majburiy ishsizlik turlarining ajratib ko'rsatilishi mantiqqa zid hisoblanadi. Chunki yuqorida ta'kidlanganidek, ishsizlik – bu ishlashni xohlovchi va faol ravishda ish qidiruvchi ishchi kuchining ish bilan ta'minlanmasligi ekan, ixtiyoriy ravishda ishlamaganlarni umuman ishsizlik tarkibiga kiritib bo'lmaydi.

«To'liq bandlilik» tushunchasi iqtisodiyotda ishsizlikning mutlaq mavjud bo'lmasligini bildirmaydi. Iqtisodchilar friksion va tarkibiy ishsizlikning bo'lishini tabiiy deb hisoblaydi, shu sababli «to'liq bandlilik» ishchi kuchining 100 foizdan kam qismini tashkil qiluvchi miqdor sifatida aniqlanadi. Aniqroq aytganda, to'liq bandlilik sharoitida ishsizlik darajasi friksion va tarkibiy ishsizlar soniga teng bo'ladi. Siklik ishsizlik nolga teng bo'lganda to'liq bandlilik sharoitidagi ishsizlik darajasiga erishiladi. «To'liq bandlilik» sharoitidagi ishsizlik darajasi ishsizlikning tabiiy darajasi deb ham ataladi. Ishsizlikning tabiiy darajasi bilan bog'liq bo'lgan milliy ishlab chiqarishning real hajmi, iqtisodiyotning ishlab chiqarish salohiyatini ko'rsatadi.

Ish bilan to'liq bandlilik yoki ishsizlikning tabiiy darajasi ishchi kuchi bozori muvozanatiga erishganda, ya'ni ish

---

[6] Kurs ekonomicheskoy teorii. Uchebnoe posobie pod red. M.N.Chepurina, E.A.Kiselevoy. Kirov, izd. «ASA», 1995, 242-bet.

izlovchilar soni bo'sh ishchi o'rinlari soniga teng kelganda vujudga keladi. Ishsizlikning tabiiy darajasi qandaydir darajada iqtisodiy jihatdan maqbul hisoblanadi. Chunki «friksion» ishsizlarga mos keluvchi ish o'rinlarini topish, «tarkibiy ishsizlarga» ham yangi kasbni o'zlashtirish yoki yangi yashash joyida ish topish uchun ma'lum vaqt kerak bo'ladi.

«Ishsizlikning tabiiy darajasi» tushunchasi ma'lum bir aniqliklar kiritishni talab qiladi.

Birinchidan, bu tushuncha iqtisodiyot har doim ishsizlikni tabiiy darajasida amal qilishi va shu orqali o'zining ishlab chiqarish imkoniyatini ro'yobga chiqarishini bildirmaydi. Chunki ko'pincha ishsizlik darajasi tabiiy darajadan ortiq, ayrim hollarda, masalan, ish vaqtidan ortiqcha ishlash va o'rindoshlik ishlarida band bo'lish natijasida tabiiy darajadan past ham bo'lishi mumkin.

Ikkinchidan, ishsizlikning tabiiy darajasi o'z-o'zicha doimiy miqdor hisoblanishi shart emas, u tarkibiy o'zgarishlar (qonunlar va jamiyat urf-odatlaridagi o'zgarishlar) oqibatida o'zgarib turishi mumkin. Masalan, AQShda ishsizlikning tabiiy darajasi dastlab XX asr 60-yillarining o'rtalarida 4,5 foiz deb belgilangan bo'lsa, 70-yillarning boshiga kelib 5,5 foiz, 80-yillarning boshida esa 6 foizgacha o'sdi.

**Ishsizlik darajasi** ishsizlar sonining ishchi kuchi tarkibidagi foizi sifatida hisoblanadi.

$$Ishsizlik\ darajasi = \frac{Ishsizlar\ soni}{Ishchi\ kuchi\ soni} \times 100\% \cdot$$

Ishchi kuchi tarkibiga ishlay oladigan va ishlashni xohlagan barcha kishilar kiradi. Ishchi kuchi – ishlovchilar va faol ish izlovchilardan iborat bo'ladi. Boshqacha aytganda, band bo'lganlar va ishsizlar ishchi kuchini tashkil qiladi. Ishsizlarga ish bilan band bo'lmagan va faol ish izlayotgan hamda bu haqda tegishli xizmat muassasalariga (mehnat birjalariga) bildirgan kishilar kiradi. Mehnat qilishga layoqatli bo'lib, ishlashni xohlamagan va ish izlashga harakat qilmaganlar ishsizlar tarkibiga kirmaydi. O'zbekistonda ishsizlik darajasi quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi.

4-jadval

**O'zbekiston Respublikasida ishsizlik darajasi (1995-2004 yillar)**[7]

| Ko'rsatkichlar | Yillar | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1995 | 1996 | 1997 | 1998 | 1999 | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
| Ishsizlar soni, ming kishi | 31,0 | 33,9 | 35,4 | 40,1 | 45,2 | 42,0 | 37,5 | 34,8 | 35,7 | 39,2 |
| Ishsizlik darajasi, foiz | 0,4 | 0,4 | 0,4 | 0,5 | 0,5 | 0,4 | 0,4 | 0,4 | 0,4 | 0,4 |

Ishsizlik va uning darajasini aniqlashda ba'zi bir adabiyotlarda turli noaniqliklarni keltirib chiqaruvchi holatlar ham uchraydi. Jumladan, V.I.Vidyapin umumiy tahriri ostidagi darslikda mehnat qilish yoshidagi aholi tarkibi institutsional va noinstitutsional aholiga ajratiladi. **Institutsional aholi** – bu nobozor tuzilmalar, ya'ni davlatning armiya, politsiya, davlat apparati singari institutlariga yo'naltirilgan aholidan iborat. Aholining qolgan mehnat qilish yoshidagi qismi **noinstitutsional aholi** hisoblanadi. Band bo'lgan aholi tarkibiga iqtisodiyotning bozor tuziltmalariga yo'naltirilgan aholi kiritiladi.

Shuningdek, bandlik va ishsizlik darajasini aniqlashda quyidagi ko'rsatkichlardan foydalanilishi ta'kidlanadi:

- noinstitutsional aholi soni ($Ch_{nn}$);
- ish bilan bandlar soni ($Ch_z$);
- ishsizlar soni ($Ch_b$);
- ishchi kuchi tarkibiga kirmaydigan shaxslar soni ($Ch_{nrs}$).

Mazkur ko'rsatkichlar o'rtasida quyidagi bog'liqlik mavjud:

– ishchi kuchi soni $Ch_{rs} = Ch_z + Ch_b$;
– noinstitutsional aholi soni $Ch_{nn} = Ch_z + Ch_b + Ch_{nrs}$;
– aholining bandlik darajasi $U_z = Ch_z / Ch_{nn}$;
- aholining ishsizlik darajasi $U_b = Ch_b / (Ch_z + Ch_b)$;
– ishsizlik me'yori $N_b = [Ch_b / (Ch_z + Ch_b)] \times 100\%$;
– aholining ishchi kuchi tarkibiga jalb etilganlik darajasi $U_{vrs} = (Ch_z + Ch_b)/Ch_{nn}$.[8]

---

[7] O'zR Iqtisodiyot vazirligi ma'lumotlari.

[8] Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrынina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, 498-499-betlar.

Yuqoridagilardan ko'rinadiki, darslik mualliflari tomonidan bir qator chalkashliklarga yo'l qo'yilgan: **birinchidan,** ishchi kuchi va aholi tushunchalari o'rtasidagi tafovutga e'tibor qaratilmagan; **ikkinchidan,** ishchi kuchi bandlilik darajasini aniqlashda davlat sektorida band bo'lganlar hisobga olinmagan; **uchinchidan,** bandlik darajasini aniqlashda ishchi kuchi tarkibiga kirmaydigan shaxslar soni asossiz ravishda qo'shilgan.

Ishsizlik darajasini baholash bilan birga uning ijtimoiy-iqtisodiy oqibatlarini ham hisobga olish zarur bo'ladi. Chunki ishsizlikning o'zi haddan tashqari yuqori darajasi bilan katta iqtisodiy va ijtimoiy oqibatlarni keltirib chiqaradi.

Ishsizlikning iqtisodiy oqibatlari ishlab chiqarilmagan mahsulot bilan taqqoslanib baholanadi. Iqtisodiyot ishlashni xohlagan va ishlay oladigan barcha uchun yetarli miqdorda ish joylarini yaratish holatiga ega bo'lmasa mahsulot ishlab chiqarish potensial imkoniyatining bir qismi yo'qotiladi.

Iqtisodiy adabiyotlarda bu yo'qotish yalpi ichki mahsulot (YaIM) hajmining orqada qolishi sifatida aniqlanadi hamda u haqiqiy YaIMning potensial YaIMdan kam bo'lgan hajmi sifatida ko'rinadi. Ishsizlik darajasi qanchalik yuqori bo'lsa, YaIM hajmining orqada qolishi shunchalik katta bo'ladi.

Makroiqtisodiyot sohasidagi taniqli tadqiqotchi A.Ouken ishsizlik darajasi va YaIM hajmining orqada qolishi o'rtasidagi nisbatini matematik ifodalab beradi. Bu nisbat iqtisodchilar orasida **Ouken qonuni** sifatida tanilgan bo'lib, agar ishsizlikning haqiqiy darajasi uning tabiiy darajasidan bir foizga ortiq bo'lsa, YaIM hajmining orqada qolishi 2,5 foizni tashkil qilishini ko'rsatadi. 1:2,5 yoki 2:5 bo'lgan bu nisbat, ishsizlikning har qanday darajasi bilan bog'liq ravishda mahsulotning mutlaq yo'qotilish hajmini hisoblash imkonini beradi. Masalan, faraz qilamizki, 2004 yil ishsizlik darajasi 7,5 foizga etgan yoki ko'zda tutilgan 4 foizli tabiiy darjadan 3,5 foiz yuqori bo'lgan. Bu 3,5 foizni Ouken koeffitsientiga (2,5) ko'paytirib, shu yili YaIM hajmining orqada qolishi 8,75 foizni tashkil qilishini aniqlaymiz. Boshqacha aytganda, agar 2004 yil to'liq bandlilik sharoitida ishsizlikning tabiiy darajasi ta'minlanganda, YaIM haqiqiy

darajasidan 8,75 foizga ko'paygan bo'lar edi. Agar 2004 yil nominal YaIM 330 mlrd. so'm bo'lgan deb faraz qilsak, ishsizlikning tabiiy darajasiga erishilmaganligi sababli iqtisodiyot 29 mlrd. so'mlik (330 mlrd. so'm x 8,75 foiz) mahsulotni yo'qotgan bo'ladi.

Ayrim hollarda milliy mahsulotning haqiqiy hajmi potensial hajmidan ortib ketishi ham mumkin. Bunday hol ishsizlik darajasi tabiiy darajadan ham past bo'lgan davrlarda ro'y beradi. Ishlab chiqarishga ishchilarning qo'shimcha smenalarini jalb qilish, kapital uskunalardan o'rnatilgan normativdan yuqori darajada foydalanish, ish vaqtidan ortiqcha ishlash va o'rindosh ishlarda band bo'lish kabilar buning asosiy sabablaridir.

Ishsizlik – bu nafaqat iqtisodiy, balki ijtimoiy oqibatlarga ham ega bo'ladi. Turg'unlik (depressiya) fazasi ishchi kuchining faoliyatsizligiga sabab bo'ladi, faoliyatsizlik esa malakaning yo'qolishiga hamda ijtimoiy va siyosiy tartibsizliklarga olib keladi.

Ishchi kuchi bozorida mehnat resurslari bir vaqtning o'zida turli sohalar bo'yicha harakatda bo'ladi. Ya'ni ishchi kuchi ahamiyatli qismining doimiy ravishda iqtisodiy faol aholi tarkibiga qo'shilib, undan chiqib turishi; ishga yollanib, ishdan bo'shashi; ish qidiruvchilar safiga tushib qolishi va h.k. jarayonlar takrorlanib turadi. Shunga ko'ra, ishchi kuchi bozorida quyidagi guruhlar paydo bo'ladi:

– ishchi kuchi tarkibidan chiqqanlar;
– ishchi kuchi tarkibiga kiruvchilar;
– ish qidirishdan voz kechganlar;
– o'z ishini yo'qotganlar;
– yangi ish bilan ta'minlanganlar.

Mazkur guruhlar bo'yicha yalpi ishchi kuchi tarkibida ro'y berayotgan o'zgarishlarni quyidagi chizma orqali ifodalash mumkin[9]:

---

[9] Qaralsin: Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrynina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. M.: INFRA-M, 2005, 502-503-betlar.




**2-chizma. Ishchi kuchi resurslari tarkibida ro'y beruvchi o'zgarishlar.**

Bu chizmada ishchi kuchi resurslari 3 guruhga ajratilgan: a) ishlovchilar (ish bilan bandlar – N); b) ishlamaydiganlar, biroq faol tarzda ish qidiruvchilar (ishsizlar – U); v) ishlamaydiganlar hamda ish qidirmayotganlar (N). Mehnat resurslarining doimiy ravishda bir guruhdan boshqa biriga o'tib turishi quyidagi yo'nalishlar orqali ifodalanadi:

1 – o'z mehnat faoliyatini to'xtatmasdan ish joyini o'zgartirganlar;

2 – o'z ish joyini o'zgartirish maqsadida ishdan bo'shagan, biroq darhol yangi ish topa olmaganlar;

3 – yangi ish bilan ta'minlangan ishsizlar;

4 – ish qidirishdan voz kechib, ixtiyoriy ravishda ishlamaydiganlar tarkibiga qo'shilganlar;

5 – ixtiyoriy ravishdagi ishlamayotganlarda ishlash istagi paydo bo'lgan, biroq darhol ishga joylasha olmaganlar;

6 - ixtiyoriy ravishdagi ishlamayotganlarda ishlash istagi paydo bo'lgan hamda darhol ishga joylashganlar;

7 – ishlash istagidan voz kechib, ixtiyoriy ravishda ishlamayotganlar tarkibiga qo'shilganlar.

## 5-§. O'zbekistonda ishchi kuchi bandligini ta'minlash va ishsizlarni ijtimoiy himoyalash borasidagi davlat siyosatining asosiy yo'nalishlari

Bozor munosabatlariga o'tish davrida davlatning ijtimoiy siyosati faqat jamiyat a'zolarining manfaatlarini ishonchli ravishda himoya qilishdangina iborat bo'lmasdan, balki mehnatga yaroqli aholining ish bilan bandligini ta'minlashni ham o'z ichiga oladi. Ayniqsa, aholining o'sishi yuqori sur'atlar bilan borayotgan va o'ziga xos aholi tarkibiga ega bo'lgan bizning Respublikada ish bilan bandlik masalasi eng muhim muammolardan biri hisoblanadi. Iqtisodiy islohotlar davrida ushbu masalani hal etish uchun respublikada bir qator tadbirlarni amalga oshirish rejalashtirilgan.

Birinchidan, keng faoliyat turlari, shuningdek, yakka tartibdagi tadbirkorlikni kengaytirish uchun sharoit yaratish. Birinchi navbatda, qishloq xo'jalik xom ashyosini qayta ishlash, xalq iste'mol mollarini, mahalliy xom ashyodan qurilish materialllari tayyorlovchi xususiy kichik korxonalarni faol rivojlantirishni rag'batlantirish.

Prezidentimiz I.Karimov ta'kidlab o'tganlaridek: «...kichik, o'rta va xususiy tadbirkorlikning yalpi ichki mahsulot ishlab chiqarishda nafaqat hal qiluvchi mavqe egallashi, ayni vaqtda uning aholi farovonligi va daromadlari ortishida, ishsizlik muammosini yechishda ham muhim omilga aylanishiga erishmog'imiz lozim»[10].

Respublikada bu sohada ko'rilgan chora-tadbirlar natijasida hozirgi kunda xususiy tadbirkorlar soni 3,5 mln. dan ortiq kishini tashkil qiladi. Ish bilan band bo'lganlarning umumiy sonida kichik va o'rta biznesda mashg'ul bo'lganlar ulushi 46,7 foizga teng bo'lib, ularning 1,8 foizi o'rta, 5,8 foizi kichik va 39,1 foizi xususiy korxonalar hissasiga to'g'ri kelgan. 2004 yilda xususiy tadbirkorlikni rivojlantirish hisobiga 425 mingdan ziyod yangi ish o'rinlari tashkil etildi. Bu 2003 yilga

---

[10] I.A.Karimov. Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot – pirovard maqsadimiz. T.: O'zbekiston, 2000. 17-bet.

nisbatan 14 foiz ko'p demakdir. Kichik biznesning yalpi ichki mahsulotdagi ulushi ortdi va 2004 yilda 35,6 foizni tashkil etdi. Biz 2007 yilga kelib, kichik biznesning yalpi ichki mahsulotdagi ulushini kamida 45 foizga yetkazish vazifasini o'z oldimizga qo'ymoqdamiz.[11]

Respublikada davlat tomonidan kichik biznes va xususiy tadbirkorlikni rivojlantirish bo'yicha ishlab chiqilgan dasturlarning amalga oshirilishi natijasida 2005 yilgacha bo'lgan davr davomida qo'shimcha 1215 ming kishini ish faoliyatiga jalb qilish ko'zda tutilgan.

Agar 1999 yilda kichik va o'rta biznesda band bo'lganlar sonining 5,2 foiz ortishi aholi real daromadlari qo'shimcha o'sishining 1/5 qismidan ko'prog'ini (23,2 foiz) ta'minlagan bo'lsa, 2005 yilda bu sohada band bo'lganlar sonini 1,2 mln. kishiga oshirish, ular daromadlaridagi qo'shimcha o'sishning teng yarmini berishi mumkin.

Ikkinchidan, xizmat sohasini rivojlantirish, aholiga ko'rsatiladigan ijtimoiy-maishiy xizmat va qurilish bo'yicha xizmat turlarini ancha kengaytirish. Bunda ham qishloq joylarda xizmat sohasini rivojlantirishga ustunlik beriladi.

Respublikada 2004 yilda aholiga pullik xizmat ko'rsatish hajmi 1226,4 mlrd. so'mni tashkil qildi. Uning 43,7 foizi davlat va 56,3 foizi nodavlat mulkchiligidagi korxonalar tomonidan amalga oshirildi. Xususiy korxonalar ulushiga ko'rsatilgan xizmatlarning 36,1 foizi to'g'ri keladi.

Qishloq joylarda aholiga ko'rsatilgan pullik xizmatlarning salmog'i 21,0 foizga teng bo'lib, ularning deyarli 85,0 foizi uy-joy va kommunal xo'jaligi, yo'lovchi transporti va maishiy xizmat sohalariga to'g'ri keladi.

Uchinchidan, qishloqda keng tarmoqli ijtimoiy va ishlab chiqarish infratuzilmasini yaratib, shu orqali yangi ish joylarini ochish, yangi ishlab chiqarishlarni vujudga keltirish.

---

[11] Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Islom Karimovning Oliy Majlis Qonunchilik palatasi va Senatining qo'shma majlisidagi ma'ruzasi. Xalq so'zi, 2005 yil 29 yanvar, 20-son, 3-bet.

Bu vazifalarni amalga oshirish uchun Respublikada qishloq ijtimoiy infratuzilmasini rivojlantirish dasturlarini amalga oshirish bo'yicha ishlar uzluksiz davom ettirilmoqda.

To'rtinchidan, ishdan bo'shagan xodimlarni qayta tayyorlash va qayta o'qitishni tashkil etishni tubdan o'zgartirish. Bunda ishdan bo'shayotgan va ixtisosi bo'lmagan shaxslarga qisqa davrda, bozor iqtisodiyotiga hamda iqtisodiyotning o'zgarib borayotgan tuzilishiga muvofiq keluvchi kasbkorni o'rgatishga e'tibor qaratish. Shu maqsadda, maxsus maslahat va o'quv markazlari, biznes maktablarning keng tarmog'ini yanada rivojlantirish ko'zda tutiladi.

Beshinchidan, vaqtincha ishga joylashtirish imkoni bo'lmagan mehnatga yaroqli aholini davlat tomonidan ishonchli ravishda ijtimoiy himoyalash. Bu siyosat ularning o'ta zarur ehtiyojlarini qondirish va kafolatli tirikchilik manbalariga ega bo'lishga qaratiladi.

Ishchi kuchining ish bilan bandligi muammosi ko'p qirrali bo'lib, u barcha odamlarga o'z qobiliyatlarini ishga solish, o'z ehtiyojlarini qondirish uchun dastlabki keng imkoniyatlarni ta'minlovchi davlat va bozor mexanizmini vujudga keltirish; ishchi kuchini unumli va samarali ish bilan band qilish; zarur hollarda ishchi kuchini iqtisodiyot tarmoqlari va sohalari o'rtasida qayta taqsimlash kabi masalalarni ham o'z ichiga oladi.

## Xulosalar

1. Ishchi kuchini takror hosil qilish jarayonini tadqiq etish uning miqdoriy va sifat jihatlarini ajratishni taqozo etadi. Ishchi kuchining miqdori mamlakat aholisining mehnat faoliyatiga layoqatli bo'lgan qismi orqali ifodalanib, u ishchi kuchi resurslari deb ham ataladi.

2. Ishchi kuchini takror hosil qilish insonning jismoniy kuchlari va aqliy qobiliyatlarini uzluksiz qayta tiklab va ta'minlab turish, ularning mehnat malakasini muttasil yangilab va oshirib borish, umumiy bilim va kasbiy darajasi o'sishini ta'minlash demakdir.

3. Ishchi kuchi migratsiyasi murakkab jarayon bo'lib, turli omillar ta'siri ostida (masalan, ish haqi darajasidagi o'zgarishlar, ishsizlik va h.k.) ishchi kuchining bir hududdan boshqa bir hududga ko'chib o'tishini bildiradi. Migratsiya ikki darajada, ya'ni mamlakat ichida va xalqaro darajada ro'y berishi mumkin.

4. Iqtisodiyotning barqarorligi va sog'lomligini aks ettiruvchi ko'rsatkichlardan biri ishsizlik darajasi hisoblanadi. Biroq, har qanday mamlakatda doimiy ravishda ma'lum darajada ishsizlik mavjud bo'ladi. Umuman olganda, mehnatga layoqatli bo'lib, ishlashni xohlagan, lekin ish bilan ta'minlanmaganlar ishsizlar deyiladi. Namoyon bo'lish xususiyati va vujudga kelish sabablariga ko'ra, ishsizlik friksion, tarkibiy, siklik, institutsional, texnologik, regional, yashirin va turg'un ishsizlik turlariga bo'linadi.

5. «To'liq bandlilik» tushunchasi iqtisodiyotda ishsizlikning mutlaq mavjud bo'lmasligini bildirmaydi. Chunki, friksion va tarkibiy ishsizlikning bo'lishini tabiiy deb hisoblanadi, shu sababli, «to'liq bandlilik» ishchi kuchining 100 foizdan kam qismini tashkil qiluvchi miqdor sifatida aniqlanadi. Aniqroq aytganda, to'liq bandlilik sharoitida ishsizlik darajasi friksion va tarkibiy ishsizlar soniga teng bo'ladi. Siklik ishsizlik nolga teng bo'lganda to'liq bandlilik sharoitidagi ishsizlik darajasiga erishiladi. «To'liq bandlilik» sharoitidagi ishsizlik darajasi ishsizlikning tabiiy darajasi deb ham ataladi.

6. Ishsizlikning iqtisodiy oqibatlari ishlab chiqarilmagan mahsulot bilan taqqoslanib baholanadi. Iqtisodiyot ishlashni xohlagan va ishlay oladigan barcha uchun yetarli miqdorda ish joylarini yaratish holatiga ega bo'lmasa, mahsulot ishlab chiqarish potensial imkoniyatining bir qismi yo'qotiladi. Iqtisodiy adabiyotlarda bu yo'qotish yalpi ichki mahsulot (YaIM) hajmining orqada qolishi sifatida aniqlanadi hamda u haqiqiy YaIMning potensial YaIMdan kam bo'lgan hajmi sifatida ko'rinadi. Ishsizlik darajasi qanchalik yuqori bo'lsa, YaIM hajmining orqada qolishi shunchalik katta bo'ladi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Ishchi kuchini takror hosil qilish – insonning jismoniy kuchlari va aqliy qobiliyatlarini uzluksiz qayta tiklash va ta'minlab turish, ularning mehnat malakasini muttasil yangilab va oshirib borish, umumiy bilim va kasbiy darajasi o'sishini ta'minlash, qarigan ishchilar o'rnini bosadigan yosh ishchilar avlodini yetishtirish demakdir.

Ishsizlik – mehnatga layoqatli bo'lib, ishlashni xohlagan, lekin ish bilan ta'minlanmagan ishchi kuchi.

Friksion ishsizlik – malakasiga mos ish qidirayotgan va ish o'rinlar bo'shashini kutayotganlar.

Tarkibiy ishsizlik – ishlab chiqarish va yalpi talab tarkibidagi o'zgarishlar natijasida vujudga keladigan ishsizlik.

Siklik ishsizlik – iqtisodiy siklning inqiroz fazasi bilan bog'liq ravishda vujudga keladigan ishsizlik.

Ishsizlik darajasi – ishsizlarning ishchi kuchi tarkibidagi foizli nisbati.

Ouken qonuni – ishsizlik darajasi va YaIM hajmining orqada qolishi o'rtasidagi nisbatning matematik ifodasi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Ishchi kuchini takror hosil qilish deganda nimani tushunasiz va uning xususiyatlari qanday?
2. Ishchi kuchining sifati nima? U qanday omillarga bog'liq? Fan-texnika taraqqiyotida ishchi kuchining sifatiga qanday talablar kuchayadi?
3. Ish bilan to'la bandlik nima uchun nisbiy ma'noda tushuniladi? Qanday qilib ishchi kuchidan samarali foydalanishga erishiladi?
4. Ishsizlikning asosiy turlariga tavsif bering.
5. Ishsizlik darajasi qanday hisoblanadi?
6. Ishsizlikning tabiiy darajasi nimani anglatadi va u qanday tartibda aniqlanadi?
7. Ouken qonunining mohiyati nimada namoyon bo'ladi?
8. Ishsizlikning ijtimoiy va iqtisodiy oqibatlarini tushuntirib bering.

Takror ishlab chiqarish jarayonida vujudga kelib, rivojlanadigan turli xil o'zaro bog'liq aloqalar pul vositasida amalga oshiriladi. Pul vositasida takror ishlab chiqarishning bir bosqichidan boshqasiga o'tiladi hamda ma'lum bir maqsadga qaratilgan ijtimoiy fondlar vujudga keltiriladi. Bu fondlar o'z navbatida takror ishlab chiqarishning uzluksiz davom etishini va uning kengaytirilishini ta'minlaydi. Yalpi milliy mahsulotni yaratish, taqsimlash va undan foydalanish jarayonida pul mustaqil harakat qilib, turli xo'jalik yurituvchi bo'g'inlar, uy xo'jaliklari va davlatning pul mablag'lari fondini tashkil etadi. Pul fondlarining hosil bo'lish manbalari va amal qilish tavsifi. maqsadlari va foydalanish usullariga qarab moliya va kredit shakllari tusini oladi. Biz bu bobda moliya tizimi, uning asosiy bo'g'ini bo'lgan davlat byudjeti va byudjet mablag'larining shakllanishida soliqlarning rolini qarab chiqamiz.

## 1§. Moliyaning mohiyati va vazifalari. Moliya tizimi

Har qanday mamlakat iqtisodiyotining barqaror rivojlanishi eng avvalo, davlat, uning turli mintaqa va hududlari, iqtisodiyotning tarmoq va sohalari, ishlab chiqarish birliklari, aholi turli qatlamlari o'rtasidagi pul mablag'lari oqimining samarali tashkil etilishiga bog'liq bo'ladi. Bunday pul oqimlari jamiyat real hayoti jarayonlarini aks ettirib, mamlakatdagi fuqarolar hamda yuridik muassasalar o'rtasida o'zaro munosabat va aloqalarni o'rnatadi. Davlat korxona va tashkilotlar, turli moliyaviy muassasalar, aholi ustidan o'zining barcha vazifalarini aynan moliya mexanizmi orqali amalga oshiradi. Moliya milliy iqtisodiyot va aholi farovonligining o'sishini aks ettirib, korxonalar ishlab chiqarish xarajatlarining pasayishi va ularn-

ing jahon bozoridagi raqobatbardoshligini oshishini rag'batlantiradi, ishlab chiqarish tuzilmasini, tarmoqlararo va hududiy nisbatlarni shakllantiradi.

Shunga ko'ra, **moliya — pul mablag'laridan foydalanish va uning harakatini tartibga solish bilan bog'liq bo'lgan munosabatlar tizimi bo'lib, uning vositasida turli darajada pul mablag'lari fondlari vujudga keltiriladi va ular takror ishlab chiqarish ehtiyojlari hamda boshqa ijtimoiy ehtiyojlarni qondirish maqsadida taqsimlanadi.**

Moliya iqtisodiyot doirasida o'zaro bog'liq bo'lgan bir qator **vazifalarni** bajaradi.

1. Moliya iqtisodiy jarayon va tadbirlarni **moliyaviy ta'minlash, ularga xizmat ko'rsatish vazifasini** bajaradi.

2. Moliyaning **taqsimlovchi vazifasi** moddiy ishlab chiqarish sohalarida yaratilgan yalpi milliy mahsulotni, ayniqsa, uning milliy daromadni tashkil qiluvchi qismini davlat va mulkchilikning turli shakllariga asoslangan korxonalar, iqtisodiyot tarmoqlari, moddiy ishlab chiqarish sohalari, mamlakat hududlari o'rtasida taqsimlash va qayta taqsimlashda namoyon bo'ladi. Milliy daromadning bir qismi korxona va aholi daromadlaridan turli xil soliqlar olish, renta va bojxona to'lovlari, aksiz yig'imlari kabilar orqali davlat qo'lida to'planadi. O'z qo'lida to'plangan milliy daromadning katta qismini davlat moliya vositasida aholining ijtimoiy-madaniy ehtiyojlariga (uy-joy qurilishi, tibbiy xizmat ko'rsatish, maorif, nafaqa va stipendiyalarni to'lash va boshqalar), daromadlarning me'yordagi darajasini ushlab turish, milliy mudofaani ta'minlash, atrof-muhitni muhofaza qilish va shu kabilarga sarflaydi.

3. Moliyaning **rag'batlantiruvchilik vazifasi**, birinchidan, yaratilgan mahsulot qiymatini taqsimlash jarayoni bilan, ikkinchidan, pul fondlarini tashkil qilish va sarflash mexanizmi orqali amalga oshiriladi. Har ikki holda ham moliya ishlab chiqarish samaradorligiga, uning pirovard natijasiga, mahsulot sifatiga sezilarli ta'sir ko'rsatadi.

4. Moliyadan ishlab chiqarish, taqsimlash va iste'mol ustidan **nazorat qilish vositasi** sifatida foydalaniladi. Moliyaviy nazorat korxona (firma)larning moliya intizomiga rioya qilish

uchun moddiy javobgar bo'lish tizimi, turli soliqlar undirib olish va mablag' bilan ta'minlash tizimi orqali amalga oshiriladi.

Moliyaviy munosabatlar va ularga xizmat qiluvchi maxsus muassasalar jamiyatning moliya tizimini tashkil etadi. **Moliya tizimi o'z ichiga turli darajadagi byudjetlarni, ijtimoiy, mol-mulk va shaxsiy sug'urta fondlarini, davlatning valyuta zaxiralarini, korxona va firmalar, tijorat va notijorat tuzilmalarining pul fondlarini, boshqa maxsus pul fondlarini oladi.**

Eng avvalo, korxonalar (tarmoqlar) va umumdavlat moliyasini birbiridan farqlash lozim.

Korxona va tarmoqlar moliyasi ulardagi takror ishlab chiqarish jarayonida hamda alohida fondlar yaratish yo'li bilan xodimlarning ijtimoiy ehtiyojlariga xizmat qiladi.

Umumdavlat moliyasi davlat byudjetini, ijtimoiy sug'urta fondini hamda davlat mol-mulk va shaxsiy sug'urtasi fondini o'z ichiga oladi. Davlat pul mablag'larining asosiy markazlashgan fondi bo'lmish davlat byudjeti moliya tizimining asosiy bo'g'ini bo'lib xizmat qiladi. **Davlat byudjeti – bu davlat xarajatlari va ularni moliyaviy qoplash manbalarining yillik rejasidir.** Davlat daromadlari va xarajatlarining asosiy qismi davlat byudjeti orqali o'tadi. Uning asosiy vazifasi moliyaviy vositalar yordamida iqtisodiyotni samarali rivojlantirish va umumdavlat miqyosidagi ijtimoiy vazifalarni hal qilish uchun sharoit yaratishdir.

Davlat byudjeti tarkibiga kiruvchi tashkiliy tuzilmalar majmui mamlakat byudjet tizimini namoyon etadi. Mazkur tizim eng avvalo, mamlakatning davlat tuzilishi xususiyatiga bog'liq bo'ladi. Ayrim mamlakatlarda, jumladan, O'zbekistonda byudjet tizimi ikki darajali – davlat va mahalliy byudjetdan iborat bo'ladi. Federativ davlat tuzilishiga ega bo'lgan mamlakatlarda (masalan, AQSh, Rossiya Federatsiyasi, Germaniya) yana oraliq bo'g'in – shtatlar, federatsiya subyektlari va boshqa tegishli ma'muriy tuzilmalar byudjetlari mavjud bo'ladi.

Davlat byudjetining ikki tomoni bo'lib, bir tomonda byudjetga kelib tushadigan daromadlar tarkibi va ularning manbalari, ikkinchi tomonida esa, asosiy xarajatlarning tarkibi va miqdori o'z ifodasini topadi.

O'zbekistonda davlat byudjetining tuzilishi, daromadlari va xarajatlarining tarkibi quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi:

**1-jadval**

**O'zbekiston Respublikasi davlat byudjetining daromadlari tarkibi (YaIMga nisbatan %da)**[1]

| Ko'rsatkichlar | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| Daromadlar - jami | 28.5 | 26.0 | 25.2 | 24.2 | 22.5 |
| Shu jumladan: | | | | | |
| to'g'ri soliqlar | 7,5 | 7,4 | 6,8 | 6,4 | 6,0 |
| egri soliqlar | 16,0 | 13,5 | 13,8 | 14,0 | 13,8 |
| mulk solig'i va resurs to'lovlari | 2,8 | 2,4 | 1,9 | 2,3 | 2,6 |
| ijtimoiy infratuzilmani rivojlantirish uchun soliq | 0,3 | 0,3 | 0,5 | 0,4 | 0,4 |
| Boshqa daromadlar | 1,9 | 2,4 | 2,2 | 1,1 | 0,9 |

**2-jadval**

**O'zbekiston Respublikasi davlat byudjetining xarajatlar tarkibi (YaIMga nisbatan %da)**

| Ko'rsatkichlar | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| Xarajatlar - jami | 29.5 | 27,0 | 25,8 | 24,6 | 22,9 |
| Shu jumladan: | | | | | |
| ijtimoiy sohaga | 10,4 | 10,2 | 9,8 | 9,3 | 9,1 |
| ijtimoiy himoyaga | 2,3 | 2,1 | 2,0 | 2,1 | 1,8 |
| iqtisodiyot uchun xarajatlar | 3,0 | 2,3 | 2,3 | 3,0 | 3,1 |
| markazlashtirilgan investitsiyalarni moliyalashtirish xarajatlari | 6,0 | 5,0 | 4,7 | 3,3 | 2,7 |
| davlat hokimiyati, boshqaruv va sud organlariga xarajatlar | 0,6 | 0,6 | 0,5 | 0,5 | 0,6 |
| Boshqa xarajatlar | 7,2 | 6,8 | 6,5 | 6,4 | 5,6 |

*Manba: O'zR Moliya vazirligi ma'lumotlari.*

Mahalliy byudjet hokimiyat quyi organlarining (viloyat, tuman va shahar) byudjetlaridan iborat bo'lib, bunday bo'linish mavjud moliyaviy resurslarni nisbatan to'laroq jalb

[1] O'zR Iqtisodiyot vazirligi, Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, mart 18-20-betlar.

qilish va ulardan samarali foydalanish imkonini beradi. Hokimiyat quyi organlari byudjetining daromadlari o'z hududidagi korxonalar daromadi, aholidan olinadigan soliqlar, mulk soliqlari va shu kabilar orqali shakllanadi.

Mahalliy byudjet daromadi qisman davlat byudjetidan beriladigan subsidiyalar hisobiga ham to'ldiriladi. Mahalliy byudjet mablag'lari tegishli hududda ta'lim, sog'liqni saqlash, obodonchilik, yo'l qurilishi va shu kabilarga sarflanadi.

Davlat mol-mulk va shaxsiy sug'urtasi umumdavlat moliyasining keyingi bo'g'ini hisoblanib, mulkchilikning barcha shakllaridagi korxonalar va fuqarolarga joriy qilinadi. U majburiy va ixtiyoriy bo'lishi mumkin. Bu maqsadlar uchun fondlar korxona va aholining to'lovlari hisobiga shakllanadi. Fond mablag'lari mol-mulk va shaxsiy sug'urtalarga pul to'lashni ko'zda tutadi.

Shaxsiy sug'urta aholining pul jamg'armalarini tashkil etishning shakllaridan biri bo'lib ham xizmat qiladi.

Jamiyat moliya tizimi ijtimoiysiyosiy, madaniy-ma'rifiy ishlar bilan shug'ullanuvchi tashkilot va muassasalarning moliyasini ham o'z ichiga oladi. Kasaba uyushmalari, siyosiy partiyalar, yoshlar, xotin-qizlar, faxriylar tashkilotlari, ijodiy uyushmalar, sport jamiyatlari va boshqa ilmiy-ma'rifiy jamiyatlarning ham o'ziga xos moliyasi mavjud bo'ladi. Bunday ijtimoiy tashkilotlarning moliyaviy resurslarining manbai tashkilotga a'zolik to'lovlari va davriy badallari, tijorat faoliyatidan kelgan daromad, homiylar ajratgan yoki xayriya qilgan mablag'lardan iborat bo'ladi. Jamiyat moliya tizimida maxsus va xayriya fondlari ham alohida o'rin tutadi. Bu fondlar turli xo'jalik subyektlari hamda aholining pul mablag'larini aniq bir maqsad yo'lida birlashtiradi va ishlatadi. Mazkur fondlarga respublikamizda faoliyat yuritayotgan "Mahalla", "Navro'z", "Orol", "Ulug'bek" singari fondlarini misol qilib ko'rsatish mumkin.

Bozor iqtisodiyotiga o'tib borish bilan jamiyat moliya tizimida turli xil sug'urta (ijtimoiy sug'urta, tibbiy sug'urta) fondlari va byudjetdan tashqari moliya fondlari (pensiya, aholini ish bilan ta'minlash, tabiatni muhofaza qilish, tarixiy

yodgorliklarni saqlash, tadbirkorlarga ko'mak berish fondlari va boshqalar)ning ahamiyati ortib boradi.

## 2-§. Byudjet taqchilligi va davlat qarzlari

Davlat byudjetining daromadlari va xarajatlari muvozanatda bo'lishini taqozo qiladi. Lekin ko'pchilik hollarda davlat byudjeti xarajatlarining daromadlardan ortiqchaligi kuzatiladi, buning oqibatida byudjet taqchilligi ro'y beradi. Bu holning sabablari ko'p bo'lib, ularning ichida, davlatning jamiyat hayotini barcha sohalaridagi rolining uzluksiz o'sib borishi, uning iqtisodiy va ijtimoiy vazifalarining kengayishi alohida o'rin tutadi.

Byudjet taqchilligining o'sishi yoki kamayishi mutlaq miqdorda va uning yalpi ichki mahsulot (YaIM)ga nisbatida aniq namoyon bo'ladi. 2004 yilda respublikamiz davlat byudjetining taqchilligi (defitsit) YaIMga nisbatan 0,4 foizni tashkil etdi va oldingi yillarga nisbatan kamayish tendensiyasiga ega bo'ldi.[1]

**3-jadval**

**Davlat byudjetining bajarilish darajasi (YaIMga nisbatan %da)**

| Ko'rsatkichlar | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| Defitsit () Profitsit (+) | 1,0 | 1,0 | 0,8 | 0,4 | 0,4 |

*Manba: O'zR Moliya vazirligi ma'lumotlari.*

Byudjet taqchilligining o'zgarishi xo'jalik kon'yunkturasidagi joriy tebranishlar, ishlab chiqarishdagi davriy inqiroz va yuksalishlarni ham aks ettiradi, inqirozlar davrida davlat byudjet mablag'lari hisobidan iqtisodiyotning ma'lum sektorlarini moliyaviy ta'minlab turishga, umumdavlat

---

[2] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, mart 18-20-betlar.

ahamiyatiga ega bo'lgan tarmoqlarda investitsiyalar hajmini saqlab turishga majbur bo'ladi.

O'rnatilgan xalqaro standartlarga ko'ra, byudjet taqchilligi YalMning 5 foiz darajasidan oshmasligi lozim. Byudjet taqchilligi asosan, davlat qimmatli qog'ozlarini sotish, nobyudjet fondlari (sug'urta, ishsizlik bo'yicha sug'urtalash, pensiya fondlari)dan qarz olish ko'rinishidagi davlatning ichki va tashqi qarzlari hisobiga qoplanadi.

Byudjet taqchilligini moliyalashtirish (qoplash)ning muhim ko'rinishlaridan biri davlat krediti hisoblanadi. **Davlat krediti deganda, davlat qarz oluvchi yoki kreditor sifatida maydonga tushadigan barcha moliyaviy-iqtisodiy munosabatlar yig'indisi tushuniladi.**

Moliyaviy resurslarni davlat tomonidan qarzga olishning asosiy shakli – bu davlat qarz majburiyatlari (zayomlari)ni chiqarish hisoblanadi. Ularni joylashtirish jarayonida davlat aholi, banklar, savdo va sanoat kompaniyalarining vaqtincha bo'sh turgan pul mablag'larini jalb qiladi.

Davlat o'z majburiyatlarini nafaqat xususiy sektorda joylashtirishi, balki ularni Markaziy bankda hisobga olishi ham mumkin. Bunda bank muomalaga pulning tovar hajmining ko'payishi bilan bog'liq bo'lmagan qo'shimcha miqdorini chiqaradi. Mazkur holda, davlat byudjetini moliyalashtirish pul muomalasiga to'g'ridan-to'g'ri inflyatsion ta'sir ko'rsatadi. Pul massasining o'sishi jamiyat haqiqiy boyligining ko'payishi bilan birga bormaydi.

Davlat qarzlarining to'xtovsiz ko'payib borishi, milliy daromadni foiz to'lovlari shaklida, tobora ko'proq qayta taqsimlanishga olib keladi.

Katta byudjet taqchilligi va davlat majburiyatlari bo'yicha foiz to'lovlari o'sish sharoitida, davlat qarzlarini to'lash vaqtini imkon darajada cho'zishga harakat qiladi. Buning uchun turli xil usullardan foydalanish mumkin. Jumladan, davlat o'zining qisqa muddatli majburiyatlarini, o'rta va uzoq muddatli zayomlarga almashtiradi. U o'zining qisqa muddatli majburiyatlarini, ancha yuqori foiz bo'yicha yangi, uzoq muddatli zayomlar chiqarish hisobiga ham sotib olishi mumkin. Bunday

turdagi tadbirlar qisqa davrli samara berishi va vaqtincha davlatning moliyaviy ahvolini yengillashtirishi mumkin, chunki u, odatda kelgusida foiz stavkasining oshishi va qarzlar umumiy miqdorining o'sishi bilan bog'liq.

Xo'jalik hayoti baynalmilallashuv jarayonlarining tez o'sishi, xalqaro kreditning jadal rivojlanishi natijasida davlat o'ziga zarur bo'lgan moliyaviy resurslarni jalb qilish uchun bo'sh pul mablag'larining milliy chegaradan tashqaridagi manbalaridan faol foydalanadi. Buning natijasida tashqi qarz vujudga keladi.

Shunday qilib, davlat o'z faoliyatini moliyaviy resurslar bilan ta'minlashda ssuda kapitallarining ham milliy bozoridan, ham tashqi bozoridan qarz olishi mumkin.

Xalqaro kreditning tez o'sishi kapitalning mamlakatlararo migratsiyasi, mamlakat va mintaqalar iqtisodiy o'zaro bog'liqligi chuqurlashuvining muqarrar natijasi hisoblanadi. Xalqaro kredit moliyaviy resurslarni ham xususiy sektorning ehtiyojlarini qondirish, ham davlat byudjeti taqchilligini qoplash uchun jalb qilish imkoniyatini sezilarli kengaytiradi. Shu bilan birga tashqi qarzlarning o'sishi bir qator boshqa muammolarni keltirib chiqaradi. Bu o'rinda eng asosiy muammo milliy iqtisodiyotning kreditor va debitor mamlakatlar iqtisodiyotiga bog'liqligining kuchayib borishi hisoblanib, bu jarayonni mamlakatdagi ichki moliyaviy dastaklar bilan nazorat qilish imkoniyati bo'lmay qoladi.

## 3-§. Soliq tizimi va uning vazifalari

Davlat byudjeti daromadlar qismining asosiy manbai bo'lib soliqlar hisoblanadi.

Soliq iqtisodiy kategoriya sifatida, sof daromadning bir qismini byudjetga jalb qilish shakli bo'lib, moliyaviy munosabatlarning tarkibiy qismini tashkil etadi. **Soliq – bu davlatning o'z vazifalarini amalga oshirishi uchun zarur bo'lgan moliyaviy mablag'larni shakllantirish maqsadida jismoniy va huquqiy shaxslardan byudjetga majburiy to'lovlarni undirish shaklidir.**

Soliq yordamida milliy daromadning tegishli qismi taqsimlanadi va qayta taqsimlanadi.

Davlat tomonidan olinadigan soliqlar hamda ularning tarkib topish shakli va usullari birgalikda soliq tizimini tashkil qiladi.

Milliy iqtisodiyotda soliqlar quyidagi uch muhim vazifani bajaradi:

– davlat xarajatlarini moliyalashtirish (fiskal vazifasi);

– ijtimoiy tanglikni yumshatish (ijtimoiy vazifasi);

– iqtisodiyotni tartibga solish (tartibga solish vazifasi).

Davlat sarflari soliq tushumlari hisobiga amalga oshsa-da, davlat sarflari miqyosining o'sishi o'z navbatida soliqlarning o'sishini taqozo qiladi va uning darajasini belgilab beradi.

Hozirgi davrda umumiy tendensiya bo'lgan davlat sarflarining va shunga mos ravishda soliq hajmining o'sib borishini quyidagi omillar taqozo qiladi:

**1. Aholi sonining o'sishi.** Aholi jon boshiga davlat sarflari darajasi o'zgarmay qolgan taqdirda ham, aholining o'sgan qismini ijtimoiy ne'matlar va xizmatlar bilan ta'minlash qo'shimcha mablag'larni zarur qilib qo'yadi.

**2. Ijtimoiy soha xizmatlari sifatiga talabning ortishi va urbanizatsiya.** Kishilar turmush darajasining o'sishi ijtimoiy soha xizmatlari hajmiga va sifatiga talabni oshiradi.

**3. Atrof-muhitning ifloslanishi.** Aholi sonining o'sishi va urbanizatsiyaning kuchayishi atrof-muhitning sifati muammosini keskinlashtiradi. Juda ko'p miqdordagi moddiy ne'matlarni ishlab chiqarish va iste'mol qilish havo, suv va yerning ifloslanishi shaklidagi qo'shimcha xarajatlarning o'sishini keltirib chiqaradi. Atrof-muhit muammosini hal qilishda asosiy rol davlat zimmasiga tushadi.

**4. Daromadlar tengsizligini qisqartirish dasturlarini amalga oshirish.** Bularga xususan, ijtimoiy sug'urtani rivojlantirish, ishsizlik bo'yicha nafaqalar, ijtimoiy ta'minot, bepul tibbiy yordam, davlat dasturi, oziqovqat mahsulotlariga dotatsiyalar, davlat uyjoy qurilishi kiradi.

**5. Milliy mudofaa, davlat xavfsizligini ta'minlash xarajatlari hajmining o'sishi.**

Hozirgi davrda mamlakatimizdagi davlatning soliq siyosatini O'zbekiston Respublikasi Davlat soliq qo'mitasi va uning joylardagi (viloyat, shahar, tuman) muassasalari amalga oshiradi.

Respublika hududida amal qiluvchi soliqlar, uning to'lovlari soliq undirishning obyektlari, soliq to'lash tartibi, soliq to'lash bo'yicha imtiyozlar, soliq to'lash bilan bog'liq ravishda kelib chiqadigan munozaralarni hal qilishning umumiy tartibi O'zbekiston Respublikasining soliq to'g'risidagi qonunlari bilan aniqlanadi.

Korxonalar faoliyatini soliq yordamida tartibga solish quyidagi umumiy tamoyillar asosida amalga oshiriladi:

– barcha daromadlardan, ularning manbalariga bog'liq bo'lmagan holda, soliq undirishning majburiyligi;

– soliq undirishda barcha uchun yagona umumdavlat siyosati;

– samarali ishlovchi korxonalarda hamda xo'jalik yuritishning ilg'or shakllari uchun soliq me'yorlarining rag'batlantiruvchi rolini ta'minlash;

– soliq to'lovi bo'yicha barcha subyektlar majburiyati ustidan moliyaviy nazorat.

Soliq stavkasini belgilash bir qator tamoyillarga asoslanadi.

**1. Naflilik tamoyili** – turli shaxslardan, ularning soliqlar hisobiga moliyalashtiriladigan dasturlardan foydalanishi darajasiga qarab turlicha soliq undirilishi kerakligini bildiradi.

Soliq summasining (R) soliq olinadigan summaga (D) nisbatining foizdagi ifodasi soliq stavkasi (R') deyiladi:

$$R = \frac{R}{D} \times 100\%.$$

**2. To'lovga layoqatlilik tamoyili** – soliq miqdori soliq to'lovchining boyligi va daromadlari darajasiga mos kelishi zarur. Boshqacha aytganda, soliq solish daromadlarning adolatli taqsimlanishini taqozo qilishi zarur.

**3. Adolatlilik tamoyili** – daromadlari va hukumat dasturlaridan foydalanish darajasi bo'yicha teng bo'lgan kishilar teng miqdorda soliq to'lashi zarur.

Soliq bo'yicha imtiyozlar qonunchilik bitimlarida belgilangan tartib va sharoitlar asosida o'rnatiladi. Amaliyotda soliq imtiyozlarining quyidagi turlari keng tarqalgan:

– obyektlarning soliq olinmaydigan eng kam darajasini belgilash;

– soliq to'lashdan alohida shaxs yoki ma'lum guruhlarni (masalan, urush faxriylarini) ozod qilish;

– soliq darajasi (stavkasi)ni pasaytirish;

– soliq olinadigan summadan chegirish;

– soliqli kredit (soliq olishni kechiktirish yoki soliq summasini ma'lum miqdorga kamaytirish).

Soliqlarni turkumlashga turli xil mezonlar asosida yondashiladi.

Soliq stavkasi va daromadlar o'rtasidagi nisbatga asoslanib, soliqlar odatda, progressiv (o'sib boruvchi), proporsional (mutanosib) va regressiv (kamayib boruvchi) soliqlarga bo'linadi.

**1. Daromad hajmi o'sib borishi bilan o'rtacha stavkasi o'sib boruvchi soliqlar progressiv soliqlar deyiladi.**

**2. Daromad hajmi o'sib borishi bilan o'rtacha stavkasi o'zgarishsiz qoluvchi soliqlar proporsional soliqlar deyiladi.**

**3. Daromad hajmi o'sib borishi bilan o'rtacha stavkasi pasayib boruvchi soliqlar regressiv soliqlar deyiladi.**

Soliqlarning bu turlarini alohida grafik orqali ifodalash mumkin (1-chizma).




**1-chizma. Progressiv, proporsional va regressiv soliqlarning grafik ko'rinishi.**

Soliqlar amal qilish doirasi (markaziy va mahalliy soliqlar), mahsulot tannarxiga qo'shilish usuli (to'g'ri va egri soliqlar) va iqtisodiy mazmuniga qarab ham turkumlanadi.

To'g'ri soliqlar tarkibida jismoniy shaxslardan olinadigan daromad solig'i eng katta salmoqni tashkil etmoqda. Ushbu soliqning ulushi jismoniy shaxslar daromadlaridan olinadigan soliq stavkasining pasayishi hisobiga 2004 yilda 0,5 foizga kamayib 46,2 foizni tashkil qildi. Shu bilan bir vaqtda mikrofirmalar va kichik korxonalardan olinadigan yagona soliq ulushi kamayishi ham kuzatildi (14,1 foizdan 10,2 foizgacha), bu esa, savdo va umumiy ovqatlanish korxonalarini yalpi daromad bo'yicha soliq to'lashga o'tganligi bilan izohlanadi.

**4-jadval**

**Davlat byudjeti daromadlaridagi to'g'ri soliqlar tarkibi (jamiga nisbatan %da)** [3]

| Ko'rsatkichlar | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| To'g'ri soliqlar | 100,0 | 100,0 | 100,0 | 100,0 | 100,0 |
| Korxonalar foydasidan olinadigan soliq | 49,4 | 39,7 | 34,4 | 34,1 | 29,9 |
| Savdo va umumovqatlanish korxonalarining yalpi daromadidan soliq | | | . | | 8,5 |
| Soliq to'lashning soddalashtirilgan tizimi asosida mikrofirma va kichik korxonalardan olinadigan yagona soliq | | 7,8 | 13,1 | 14,1 | 10,2 |
| Jismoniy shaxslar daromadidan olinadigan soliq | 44,5 | 44,9 | 45,6 | 46,7 | 46,2 |
| Tadbirkorlik faoliyati bilan shug'ullanuvchilar daromadidan olinadigan soliq | 6,1 | 7,6 | 6,9 | 5,1 | 5,2 |

*Manba: O'zR Moliya vazirligi ma'lumotlari.*

[3] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, mart, 18-20- betlar.

**5-jadval**

**Davlat byudjeti daromadlaridagi egri soliqlar tarkibi (jamiga nisbatan %da)**

| Ko'rsatkichlar | 2000 | 2001 | 2002 | 2003 | 2004 |
|---|---|---|---|---|---|
| Egri soliqlar | 100,0 | 100,0 | 100,0 | 100,0 | 100,0 |
| Qo'shilgan qiymat solig'i | 47,3 | 48,8 | 43,9 | 39,6 | 42,5 |
| Aksiz soliqlari | 48,4 | 46,3 | 48,3 | 51,3 | 48,2 |
| Bojxona bojlari | 2,0 | 2,7 | 2,9 | 3,0 | 3,6 |
| Jismoniy shaxslardan yagona bojxona to'lovi | 2,3 | 2,2 | 2,4 | 3,3 | 2,5 |
| Jismoniy shaxslardan benzin, dizel yoqilg'isi va transport uchun gaz iste'moli uchun olinadigan soliq | | | 2,5 | 2,8 | 3,2 |

*Manba: O'zR Moliya vazirligi ma'lumotlari.*

Egri soliqlar tarkibi tahlili shundan dalolat beradiki, tahlil qilinayotgan davrda oziq-ovqat spirtiga aksiz stavkalarining pasayishi natijasida aksizlar ulushi (51,3 foizdan 48,2 foizgacha), tabiiy gaz va benzinga aksiz yig'imlari bo'yicha tushumlarning o'sishi (2,8 foizdan 3,2 foizgacha) oqibatida qo'shilgan qiymatda soliq ulushi ko'paydi (39,6 foizdan 42,5 foizgacha).

Davlat byudjeti xarajatlari YaIMga nisbatan 24,6 foizdan 22,9 foizgacha yoki 1,7 darajaga pasaygan. Bu asosan, xarajatlarning markazlashtirilgan investitsiyalarni moliyalashtirish tendensiyalarining saqlanishi (3,3 foizdan 2,7 foizgacha) va boshqa xarajatlarning (6,4 foizdan 5,6 foizgacha) pasayishi hisobiga sodir bo'ldi. Iqtisodiyotda sarf qilingan xarajatlar ulushi (3,0 foizdan 3,1 foizgacha) ortishi ma'lum darajada elektroenergiyaga tariflarning oshishi natijasida sodir bo'ldi.

Soliqlar takror ishlab chiqarish jarayoniga ta'sir ko'rsatib, iqtisodiy faollikni tartibga solishning vositalaridan biri bo'lib ham hisoblanadi.

Bunda davlat butun xo'jalik kon'yunkturasiga umumiy ta'sir ko'rsatish maqsadida soliq mexanizmidan keng foydalanadi. Davlat iqtisodiyotdagi turg'unlik holatini bartaraf qilish uchun imtiyozli soliqlar yordamida kapital qo'yilmalarni rag'batlantiradi hamda shu orqali shaxsiy iste'mol va investit-

sion tovarlarga yalpi talabni kengaytirish uchun ancha qulay sharoit yaratadi. Soliqlarni pasaytirish iqtisodiy yuksalish va davlat daromadlarining o'sishiga olib kelishini birinchi bo'lib amerikalik iqtisodchi A.Laffer asosladi. A.Lafferning mulohazalariga ko'ra, korporatsiyalar daromadiga soliqlar stavkasini haddan tashqari oshirish ularning kapital qo'yilmalariga bo'lgan rag'batini susaytiradi, fan-texnika taraqqiyotini to'xtatadi, iqtisodiy o'sishni sekinlashtiradi va bular oxir-oqibatda, davlat byudjeti tushumlariga salbiy ta'sir ko'rsatadi.

Davlat byudjetining daromadlari va soliq stavkasi o'sishi o'rtasidagi bog'liqlikning grafikda tasvirlanishi **"Laffer egri chizig'i"** nomini oldi (2-chizma). Grafik tik o'qida soliq stavkasi (R), yotiq o'qida – davlat byudjetiga tushumlar (V) aks etgan. Soliq stavkasining optimal miqdori ($R_1$) davlat byudjetiga eng yuqori tushum ($V_1$) ni ta'minlaydi. Soliqlar yanada oshirilganda ishlashga va tadbirkorlikka qiziqish susayadi, 100 foizli soliq olishda davlat daromadi nolga teng bo'ladi, chunki hech kim tekinga ishlashni xohlamaydi. Boshqacha aytganda, uzoq muddatli istiqbolda haddan tashqari yuqori o'rnatilgan soliqlarni pasaytirish jamg'armalar, investitsiyalar, bandlilikning ortishi orqali soliq undiriladigan yalpi daromad hajmining o'sishini ta'minlaydi. Natijada soliq tushumlari summasi ko'payadi, davlat daromadlari hajmi o'sadi, taqchillik kamayadi va inflyatsiyaning susayishi ro'y beradi. Lekin o'z-o'zidan tushunarliki, Laffer samarasi faqat erkin bozor mexanizmi me'yorida amal qilgan holdagina namoyon bo'ladi.




**2-chizma. Laffer egri chizig'i.**

Laffer nazariyasining haqiqatga yaqinligi shundaki, soliq stavkasining oshishi yoki pasayishi shubhasiz kapital qo'yilmalar o'sish sur'atiga to'siq bo'luvchi yoki aksincha, rag'batlantiruvchi ta'sir ko'rsatadi. Ammo umuman, bozor iqtisodiyoti sharoitida investitsiyalarga soliq stavkasidan tashqari ko'plab omillar ta'sir ko'rsatadi. Bu omillar ichida muhim o'rinni siklning xususiyatlari, u yoki bu korxona mahsulotiga talab va taklif nisbati, ular foydasining darajasi egallaydi.

Shuningdek, mamlakatning turli mintaqalarida soliq yukining bir xil darajada bo'lishi ham muhim ahamiyat kasb etadi. Bu borada YUNESKO xalqaro tashkiloti tomonidan tavsiya etilgan taqqoslama usullardan foydalaniladi. Soliq yuki darajasini miqdoran aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi soliqlar miqdorini to'lovga layoqatlilik ko'rsatkichiga nisbati yoki soliq to'langandan keyingi daromad miqdorini to'lovga layoqatlilik ko'rsatkichiga nisbati sifatida ifodalash mumkin:

$$K_{soliq\ yuki} = \sum N_x / P = DN / PN ,$$

bu yerda: $N_{1}$ – aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi soliqlarning o'rtacha miqdori; $DN$ – aholining soliqlar to'langandan keyingi daromadi; $PN$ – aholining to'lovga layoqatliligi.

Soliq yuki darajasini soliqlarning yalpi ichki mahsulotdagi salmog'i bo'yicha ham aniqlash mumkin:

$$K_{soliq.yuki} = \Sigma N / \Sigma YAIM,$$

bu yerda: N – soliqlar miqdori;
YaIM – yalpi ichki mahsulot hajmi.

## 4-§. O'zbekistonda byudjet va soliq tizimini takomillashtirish masalalari

Bozor iqtisodiyotiga o'tish jarayonida umumiqtisodiy barqarorlikka erishish moliyaviy barqarorlikni ta'minlash, shu jumladan, davlat byudjeti barqarorligini mumkin bo'lgan darajada ushlab turish vazifasini ham o'z ichiga oladi.

Shunga muvofiq moliya siyosati respublika davlat byudjetidagi taqchillikni yo'l qo'yilgan eng kam daraja doirasida ushlab turishga qaratiladi. Hozirgi davrda ham moliya siyosatining asosiy vazifasi byudjet taqchilligini cheklash hisobiga iqtisodiyotni barqarorlashtirishga qaratilgan. Bunga erishish uchun respublika iqtisodiyotida zarur tarkibiy o'zgarishlarni o'tkazish bilan bir qatorda ishlab chiqarishning orqaga ketishiga barham berish va iqtisodiy o'sishga erishish eng asosiy maqsad deb qarab kelindi. Shu sababli keyingi yillarda ishlab chiqarishning orqaga ketishi tamoyillari ijobiy tavsif kasb etib, butunlay barham topdi. Respublikada yalpi ichki mahsulot ishlab chiqarishning oldingi yillarga nisbatan pasayishi 1992 yil 11,1 foiz, 1993 yil 2,4 foiz, 1994 yil 3,5 foiz, 1995 yil 4,0 foizni tashkil qildi. 1996 yildan boshlab dastlab 1,6 foiz, 1998 yil 4,4 foiz, 2000 yil 4,0 foiz, 2004 yil yilda esa, 7,7 foiz o'sishga erishildi. [4]

Moliyaviy ahvolni mustahkamlash orqali iqtisodiyotni barqarorlashtirishga erishishda soliq siyosatini takomillashtirish ham muhim ahamiyatga ega bo'ladi. Bu vazifalarni real

---

[4] O'zR Iqtisodiyot vazirligi ma'lumotlari.

bajarish uchun amaldagi soliq tizimini sezilarli darajada isloh qilish talab etiladi. Mamlakatimiz Prezidenti I.Karimov tomonidan soliq siyosatining yanada takomillashtirilishini 2005 yilda iqtisodiy islohotlarni amalga oshirishning ustuvor vazifalaridan biri sifatida belgilab berilishi ham buning yaqqol dalilidir.[5]

Eng avvalo, shuni qayd etish lozimki, 1997 yilda ishlab chiqilgan va qabul qilingan Soliq Kodeksi iqtisodiy islohotlar sohasida bugungi kunning yangi va ustuvor vazifalari talablariga javob bermaydi. Faqat so'nggi ikki yil davomida Soliq Kodeksi va soliq qonunchiligiga yuzdan ortiq o'zgartish hamda qo'shimchalar kiritilgani ham shundan dalolat beradi.

Bunda soliq tizimi o'ziga xos vazifalarni — xazinani to'ldirish, qayta taqsimlash va rag'batlantirish vazifalarini to'la darajada bajarishi zarur. Soliqlarning birinchi vazifasi, davlat byudjeti daromad qismining eng muhim umumdavlat, xalq xo'jalik vazifalarini hal etish uchun zarur bo'lgan miqdorda shakllanishini ta'minlashga qaratilishi lozim. Uning ikkinchi vazifasi, YaIMning bir qismini qayta taqsimlash va shu orqali iqtisodiyot tuzilishini o'zgartirish, aholini ijtimoiy himoyalash kafolatini ta'minlashda bevosita ishtirok etishdan iborat. Soliqlarning uchinchi vazifasi ishlab chiqarishni rivojlantirishga, moddiy xom ashyo, moliyaviy va mehnat resurslaridan samarali foydalanishga rag'batlantiruvchi ta'sir ko'rsatishdir. Soliqqa tortish masalasida amaliyotda sinalgan tamoyil va yondashuvlarni ishlab chiqish, bu borada boshqa mamlakatlarning ilg'or tajribasidan foydalanish o'ta muhim ahamiyatga ega. Soliq tizimi nafaqat soliqlarni undirish, balki birinchi galda, rag'batlantirish xususiyatiga ega bo'lishi lozim.

Soliq tizimini isloh qilishga asos qilib olingan asosiy tamoyil — korxonalar zimmasidagi soliq yukini kamaytirishdir. Bu ularning o'z mablag'larini ishlab chiqarishni rivojlantirish, texnika bilan qayta qurollantirish va aylanma mablag'larni

---

[5] Bizning bosh maqsadimiz — jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Islom Karimovning Oliy Majlis Qonunchilik palatasi va Senatining qo'shma majlisidagi ma'ruzasi. «Xalq so'zi», 2005 yil 29 yanvar, 20- son, 3- bet.

to'ldirishga sarflash imkoniyatini beradi. Bu esa, oqibat natijada ishlab chiqarishning yuksalishiga olib keladi.

Korxonalar zimmasidagi soliq yukini kamaytirishda daromad solig'idan foydadan undirilgan soliqqa o'tish ko'zda tutiladiki, bu ishlab chiqarish va tadbirkorlik faoliyatini kuchaytirish imkoniyatini beradi. Foydaning ishlab chiqarishni kengaytirishga qaratilgan umumiy miqdori ko'payishi bilan birga, ayni vaqtda mehnatkashlar ish haqini ko'paytirish imkoniyati ham yaratiladi. Natijada faol mehnatni rag'batlantiruvchi iqtisodiy muhit yaratiladi.

Korxonalar zimmasidagi soliq yukini yengillashtirishga erishishda qo'shilgan qiymatdan olinadigan soliq stavkasini kamaytirishga ham e'tibor qaratiladi. Shunga erishmog'imiz kerakki, har bir soliq to'lovchi, u xoh jismoniy, xoh yuridik shaxs bo'lsin, soliq to'lashdan bo'yin tovlamasdan, daromadlarini yashirishga urinmasdan, aksincha, o'z ishlab chiqarishini rivojlantirish va daromadini oshirishga intilsin.

Respublikada soliq tizimini isloh qilishda uning tarkibini tubdan o'zgartirish, resurslar, mol-mulk solig'ining rolini oshirish, jismoniy shaxslardan soliq undirishning progressiv tizimini joriy etish vazifasi qo'yiladi.

Tabiiy resurslarni qayta tiklash imkoniyatini yaratish va ulardan ehtiyotkorona foydalanish maqsadini amalga oshirish uchun yer, yer osti boyliklari, suv va qayta tiklanmaydigan boshqa resurslarga to'lov o'rnatish soliq siyosatining navbatdagi yo'nalishidir.

Respublika ahamiyatiga ega bo'lgan soliqlar bilan mahalliy soliq o'rtasida aniq chegarani belgilash soliq tizimini takomillashtirishning eng muhim yo'nalishidir.

Bunda asosiy e'tibor davlat byudjeti daromadining katta qismini joylarga berish, mahalliy byudjetlarni mustahkamlashga qaratiladi.

Davlat byudjeti mutanosibligini kuchaytirish maqsadida, soliq tizimini takomillashtirish bilan bir qatorda, korxonalarning moliya intizomini mustahkamlash, to'lov majburiyatlarini bir me'yorga keltirish, qarzlarning salbiy oqibatini tugatish muhim ahamiyatga ega bo'ladi.

Soliq organlarini tashkil etishning butun tizimida ham tub o'zgarishlarni amalga oshirish zarur. Bu idoralarning bosh vazifasi soliqlarning byudjetga o'z vaqtida va to'liq tushishini ta'minlashgina emas, balki, eng muhimi, soliqqa doir jinoyatlarning oldini olish maqsadida soliq to'lovchilarga yordam berish va ularning bu boradagi bilimlarini oshirishga ko'maklashish, ular bilan muntazam ish olib borishdan iboratdir.

## Xulosalar

1. Moliya milliy iqtisodiyot va aholi farovonligining o'sishini aks ettirib, korxonalar ishlab chiqarish xarajatlarining pasayishi va ularning jahon bozoridagi raqobatbardoshligi oshishini rag'batlantiradi, ishlab chiqarish tuzilmasini, tarmoqlararo va hududiy nisbatlarni shakllantiradi.

2. Moliyaviy munosabatlar va ularga xizmat qiluvchi maxsus muassasalar jamiyatning moliya tizimini tashkil qiladi. Moliya tizimi o'z ichiga turli darajadagi byudjetlarni, ijtimoiy, mol-mulk va shaxsiy sug'urta jamg'armalarini, davlatning valyuta zaxiralarini, korxona va firmalar, tijorat va notijorat tuzilmalarining pul hamda boshqa maxsus pul jamg'armalarini oladi.

3. Umumdavlat moliyasi davlat byudjetini, ijtimoiy sug'urta jamg'armasini hamda davlat mol-mulk va shaxsiy sug'urtasi jamg'armasini o'z ichiga oladi. Davlat pul mablag'larining asosiy markazlashgan jamg'armasi bo'lmish davlat byudjeti moliya tizimining asosiy bo'g'ini bo'lib xizmat qiladi.

4. Davlat byudjetining daromadlari va xarajatlari muvozanatda bo'lishini taqozo etadi. Lekin ko'pchilik hollarda davlat byudjeti xarajatlarining daromadlardan ortiqchaligi kuzatiladi, buning oqibatida byudjet taqchilligi tez sur'atlar bilan o'sadi.

5. Byudjet taqchilligi asosan, davlat qimmatli qog'ozlarini sotish, nobyudjet jamg'armalari (sug'urta jamg'armasi, ishsizlik bo'yicha sug'urtalash jamg'arma, pensiya jamg'arma)dan qarz olish ko'rinishidagi davlatning ichki va tashqi qarzlari hisobiga qoplanadi.

6. Davlat byudjeti daromadlar qismining asosiy manbai bo'lib soliqlar hisoblanadi. Soliq iqtisodiy kategoriya sifatida, sof daromadning bir qismini byudjetga jalb qilish shakli bo'lib, moliyaviy munosabatlarning tarkibiy qismini tashkil etadi.

7. Soliq stavkasi va daromadlar o'rtasidagi nisbatga asoslanib, soliqlar odatda, progressiv (o'sib boruvchi), proporsional (mutanosib) va regressiv (kamayib boruvchi) soliqlarga bo'linadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Moliya — pul mablag'larining harakati, ya'ni ularning shakllanishi, taqsimlanishi va foydalanilishi bilan bog'liq ravishda vujudga keladigan munosabatlar.

Moliya tizimi — moliyaviy munosabatlar va turli darajada ularga xizmat qiluvchi moliyaviy muassasalardir.

Davlat byudjeti — davlat xarajatlari va ularni moliyaviy ta'minlash manbalarining tartiblashtirilgan rejasi.

Byudjet taqchilligi — byudjet xarajatlarining daromadlar qismidan ortiqcha bo'lishi natijasida vujudga kelgan farq.

Davlat qarzlari — byudjet taqchilligini qoplash maqsadida davlat tomonidan jalb qilingan moliyaviy resurslar.

Soliqlar — jamiyatda vujudga keltirilgan sof daromadning bir qismini byudjetga jalb qilish shakli.

Soliq stavkasi — soliq summasining soliq olinadigan summaga nisbatining foizdagi ifodasi.

Laffer egri chizig'i — davlat byudjeti daromadlari va soliq stavkasi o'rtasidagi bog'liqlikning tasvirlanishi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Moliyaning iqtisodiy mazmunini tushuntiring va uning iqtisodiy vazifalarini bayon qiling.

2. Jamiyat va davlat moliya tizimlari asosiy bo'g'inlarining tavsifini bering. Moliya tizimida davlat byudjetining o'rni qanday?

3. O'zbekiston davlat byudjeti mablag'larining shakllanish va taqsimlanish xususiyatlari to'g'risida mulohaza yuriting.

4. Davlat byudjeti milliy daromadni taqsimlash va qayta taqsimlashda qanday rol o'ynaydi? Bunda qanday usullardan foydalaniladi?

5. Byudjet taqchilligi nima? Ijobiy va salbiy byudjet taqchilligini tushuntiring.

6. Soliqlarning iqtisodiy mohiyatini tushuntiring va uning turlarini, asosiy vazifalarini ko'rsating.

7. O'zbekistonda byudjet va soliq tizimini isloh qilish qanday yo'nalishlarda amalga oshirilishi ko'zda tutilgan?

# XXII BOB. PUL-KREDIT TIZIMI. BANKLAR VA ULARNING BOZOR IQTISODIYOTIDAGI ROLI

Pul va u bilan bog'liq munosabatlarni tahlil qilish iqtisodiyot nazariyasi fanining eng muhim sohasini tashkil etadi.

Pulning harakati bozor iqtisodiyotining moliyaviy asoslaridan biri bo'lib, uning barqarorligi pul tizimi, daromadlar va xarajatlar aylanishiga hayotiy tus bag'ishlaydi, butun iqtisodiyotning rivojlanishini ta'minlab beradi, ishlab chiqarish quvvatlaridan to'liq foydalanishga imkon tug'diradi va to'la bandlikka erishishni ta'minlaydi. Aksincha, beqaror amal qiluvchi pul tizimi ishlab chiqarish, bandlik va narx darajasining keskin tebranishiga asosiy sabab bo'lib, iqtisodiy rivojlanishga to'siq bo'lishi mumkin. Shu sababli bu bob pul muomalasi qonuniyatlarining tahlili bilan boshlanadi. Pulga bo'lgan talab va taklif tahlil qilinib, inflyatsiyaning mohiyati ochib beriladi.

Tahlilning keyingi bosqichi kredit tizimi, banklar va ularning bozor iqtisodiyotidagi roliga bag'ishlanadi. Nihoyat bob respublikada milliy valyutani mustahkamlash vazifalarini tahlil qilish bilan yakunlanadi.

## 1-§. Pul muomalasi va uning amal qilish qonuniyatlari. Pulga bo'lgan talab va pul taklifi

Bozor iqtisodiyoti sharoitida pul mablag'lari to'xtovsiz harakatda bo'ladi, tovarlar va xizmatlar ayirbosh qilish jarayonida resurslar uchun to'lovlarni amalga oshirishda, ish haqi hamda boshqa majburiyatlarni to'lashda pul qo'ldan-qo'lga o'tib, aylanib turadi. Pulning o'z vazifalarini

bajarish jarayonidagi bu to'xtovsiz harakati **pul muomalasi** deyiladi.

Jahonda tarixan shakllangan hamda har bir mamlakat tomonidan qonuniy ravishda mustahkamlab qo'yilgan pul muomalasining turli tizimlari amal qiladi. Mamlakat **pul tizimi**ning muhim tarkibiy qismlari quyidagilardan iborat:

1) milliy pul birligi (so'm, dollar, iena, funt sterling, marka va h.k.);

2) naqd pul muomalasida qonuniy to'lov vositasi sifatida amal qiluvchi qog'oz, tanga va kredit pullar tizimi;

3) pul emissiyasi, ya'ni belgilangan qonuniy tartibda pulni muomalaga chiqarish tizimi;

4) pul muomalasini tartibga soluvchi davlat idoralari.

Pul muomalasi naqd va kredit pullar yordamida amalga oshiriladi. Naqd pul muomalasiga bank biletlari va metall tangalar (pul belgilari) xizmat qiladi. Naqd pulsiz hisoblar cheklar, kredit kartochkalari, veksellar, akkreditivlar, to'lov talabnomalari kabilar yordamida amalga oshiriladi. Ularning hammasi **pul agregati** deb yuritiladi. Muomalada mavjud bo'lgan pul massasi ularni (naqd va kredit pullarni) qo'shish yo'li bilan aniqlanadi.

Pul muomalasi o'ziga xos qonunlarga asoslangan holda amalga oshiriladi. Uning qonunlaridan eng muhimi muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdorini aniqlash va shunga muvofiq muomalaga pul chiqarishdir.

Muomalani ta'minlash uchun zarur bo'lgan pul miqdori quyidagi omillarga bog'liq:

1. Muayyan davrda, aytaylik, bir yil davomida sotilishi va sotib olinishi lozim bo'lgan tovarlar summasiga. Tovarlar va xizmatlar qancha ko'p bo'lsa, ularning narxi qancha baland bo'lsa, ularni sotish va sotib olish uchun shuncha ko'p pul miqdori talab qilinadi.

2. Pul birligining aylanish tezligiga. Pul bir xil bo'lmagan tezlik bilan aylanadi. Bu ko'p omillarga, jumladan, sotilayotgan tovarlar turiga, ularning

xaridorgirligiga bog‘liq bo‘ladi. Pul qanchalik tez aylansa, muomala uchun zarur bo‘lgan pul miqdori shuncha kam bo‘ladi.

3. Muomala uchun zarur bo‘lgan pul miqdori kreditning rivojlanishiga, puldan to‘lov vositasi vazifasida foydalanishga ham bog‘liq. Ko‘pincha tovarlar qarzga (kreditga) sotiladi va ularning haqi kelishuvga muvofiq keyingi davrlarda to‘lanadi. Demak, muomala uchun zarur bo‘lgan pul miqdori kredit miqdoriga muvofiq kamroq bo‘ladi. Ikkinchi tomondan, bu davrda ilgari kreditga sotilgan tovarlar haqini to‘lash vaqti boshlanadi. Bu pul miqdoriga ehtiyojni ko‘paytiradi. Undan tashqari hozirgi vaqtda ko‘pgina oldi-sotdi jarayonlari naqd pulsiz, bir-biriga bank orqali pul o‘tkazish yo‘li bilan amalga oshiriladi. Biz ularni o‘zaro hisob-kitoblar deb ataymiz.

Mazkur holatlarni hisobga olganda, muomala uchun zarur bo‘lgan pul miqdori quyidagi formula bo‘yicha aniqlanadi:

$$P_m = \frac{T_b - X_k + X_T - O'_{x-k}}{A_T},$$

bu yerda:

$P_m$ – muayyan davrda muomala uchun zarur bo‘lgan pul miqdori;

$T_b$ – sotilishi lozim bo‘lgan tovarlar summasi (tovarlar miqdori x narxi);

$X_k$ kreditga sotilgan tovarlar summasi;

$X_t$ – to‘lash muddati kelgan tovarlar va xizmatlar hamda boshqa to‘lovlar summasi;

$O'_{x-k}$ – naqd pulsiz o‘zaro hisob-kitoblar;

$A_t$ – pulning aylanish tezligi.

Masalan, sotilgan tovarlar summasi 100 mln. so‘mni, kreditga sotilgan tovarlar — 20 mln. so‘mni, ilgari kreditga sotilib, ayni paytda to‘lash muddati kelgan tovarlar va boshqa to‘lovlar — 40 mln. so‘mni, naqd pulsiz o‘zaro

hisob-kitoblar summasi 30 mln. so'mni tashkil qilib, pulning aylanish tezligi 6 marta bo'lsa, u holda, muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdori 15 mln. so'mga teng bo'ladi. Ya'ni:

$$P_m = \frac{100 - 20 + 40 - 30}{6} = 15\, m\ln.so'm.$$

Muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdori pul muomalasi qonunini miqdoran ifodalaydi. Chunki muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdoriga nisbatan muomalaga kam pul chiqarilsa, ko'pgina xo'jaliklarda pul etishmasligi, me'yorida xo'jalik yuritib bo'lmay qolish holati yuz beradi. Yoki aksincha, muomalada bo'lgan pul miqdori sotilayotgan tovarlar va xizmatlar summasiga nisbatan oshib ketishi hamda buning natijasida tovarlar bilan ta'minlanmagan pulning paydo bo'lishi uning qadrsizlanishi, ya'ni inflyatsiyani bildiradi.

Pul miqdoriga ta'sir etuvchi omillarni hisobga olib, pul muomalasi qonuniga quyidagicha ta'rif berish mumkin: **boshqa sharoitlar o'zgarmay qolganda, muayyan davrda muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdori sotishga chiqariladigan tovarlar narxi summasiga to'g'ri mutanosib, pulning aylanish tezligiga teskari mutanosibdir.**

Ta'kidlash lozimki, pulning hamma tizimlari uchun pul muomalasi qonuni umumiy bo'lib, shu bilan birga oltin va qog'oz pul muomalasi qonunlarining o'ziga xos xususiyatlari hamda bir-biridan farqlari mavjud.

Masalan, 1) oltin pul muomalada bo'lganda:

a) ortiqcha oltin pul xazinaga jalb qilinadi va har xil bezaklar uchun foydalanishga chiqariladi;

b) tovarlar hajmi ko'payib, muomala uchun qo'shimcha pul zarur bo'lganda xazinadagi oltin pullar muomalaga kiritiladi. Shu yo'l bilan muomala uchun zarur bo'lgan oltin pul miqdori o'z-o'zidan tartiblanadi.

2) Muomala uchun zarur bo'lgan oltin pul miqdori tovarlar qiymatining miqdoriga teskari mutanosiblikda, oltinning o'z qiymatiga nisbatan esa, to'g'ri mutanosiblikda o'zgaradi:

a) oltin pul qiymati va tovarlar hajmi o'zgarmagan taqdirda tovarlar qiymati qancha past bo'lsa, muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdori ham shuncha kam bo'ladi. Agar tovarlar qiymati o'zgarmasa, pulning miqdori tovarlar hajmining ortishiga qarab unga mutanosib ravishda ko'payadi;

b) agar tovarlar hajmi va qiymati o'zgarmaydi, deb faraz qilsak, muomaladagi oltin pul miqdori oltinning o'z qiymatiga qarab o'zgaradi, ya'ni uning qiymati oshsa, pul miqdori kamayadi, qiymati pasaysa, pul miqdori ko'payadi.

Qog'oz pul muomalasi qonunlari oltin pul muomalasidan farq qilib, uni quyidagicha ifodalash mumkin:

– qog'oz pul qancha miqdorda chiqarilmasin, unda belgilangan qiymat miqdori muomala uchun zarur bo'lgan oltin pul miqdorining qiymatiga teng bo'ladi;

– qog'oz pulning har birligida belgilangan qiymat miqdori muomala uchun zarur bo'lgan oltin pul qiymatining muomalaga chiqarilgan qog'oz pul miqdori nisbatiga mos keladi.

Qog'oz pul tizimi amal qilib turgan davrdan buyon o'tgan real iqtisodiy hayot shuni ko'rsatadiki, oltin pul muomaladan chiqarilgan va qog'oz pullarning oltin pul bilan aloqasini yo'qotishga rasman urinilgan bo'lsa-da, uning nominal qiymat belgisi sifatidagi harakatida oltin pul bilan bo'lgan aloqasi hozirgacha obyektiv ravishda saqlanib qolgan. Faqat u modifikatsiyalashib, murakkablashib bormoqdaki, natijada uni mantiqiy mushohada qilish orqali tushunish ancha qiyinlashadi. Shuning uchun ham qog'oz pullar har bir davlatning maxsus qonuni bilan muomalaga chiqariladi. Bu qonunda pulning belgisi, birliklari,

miqyoslari va chet el valyutalari bilan rasmiy almashuv tartibi o'rnatiladi. Ammo uning qiymat belgisi sifatida qancha qiymatga ega ekanligini hech qanday davlat qonuni bilan o'rnatib bo'lmaydi, u faqat obyektiv iqtisodiy qonun – pul muomalasi qonuni asosida o'rnatiladi va amal qiladi.[1]

Milliy iqtisodiyotda davlatning, tijorat banklari va boshqa moliyaviy muassasalarning majburiyatlari pul sifatida foydalanadi. Pul operatsiyalarining asosiy ko'pchilik qismi naqd pulsiz, cheklar va unga tenglashtirilgan moliyaviy aktivlar yordamida amalga oshiriladi. Shu sababli muomalada bo'lgan pul miqdorini hisoblash uchun $M_1$ ...$M_n$ pul agregatlari yoki tarkibiy qismi tushunchasidan foydalaniladi. Barcha pul agregatlari yig'indisi yalpi pul massasi yoki yalpi pul taklifini tashkil qiladi.

Bizning respublikamizda umumiy pul miqdori quyidagi (tarkib)lar asosida hisoblanadi:

**M0** – muomaladagi naqd (qog'oz va metall) pullar.

**M1** = M0 + aholining joriy hisob varaqlaridagi pul qoldiqlari, korxonalarning hisob varaqlaridagi pul mablag'lari, banklardagi talab qilib olish mumkin bo'lgan pul omonatlari.

**M2** = M1 + tijorat banklaridagi muddatli omonatlar va jamg'arma hisob varaqlaridagi pullar, ixtisoslashtirilgan moliyaviy muassasalardagi depozitlar va boshqa aktivlar. Mazkur agregat tarkibiga kiruvchi pul mablag'larini bevosita bir shaxsdan boshqa biriga o'tkazish hamda ayirboshlash bitimlarida foydalanish mumkin emas. Ular asosan, jamg'arish vositasi vazifasini bajaradilar.

**M3** = M2 + bank sertifikatlari + aniq maqsadli zayom obligatsiyalari + davlat zayom obligatsiyalari + xazina majburiyatlari.

---

[1] R.A.Yusupov. Bozor munosabatlariga o'tish jarayonida milliy valyuta barqarorligini ta'minlashning nazariy asoslari. I.f.n: ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya avtoreferati. T.: 2001, 12-13-betlar.

Bundan ko'rinadiki, pul massasining har bir alohida agregati o'zining likvidligi darajasiga ko'ra farqlanadi. **Likvidlik** – bu turli aktivlarning o'z qiymatini yo'qotmasdan (ya'ni eng kam xarajatlar asosida) tezlik bilan naqd pulga aylana olish qobiliyatidir. Pullar (metall tanga va qog'oz pullar) eng yuqori likvidlikka ega bo'ladi. Mijoz o'zi istagan vaqtida olishi mumkin bo'lgan bank hisobvaraqlaridagi pul omonatlari ham likvidli hisoblanadi. Pul massasi tarkibiga to'lov vositasi vazifasini bajarish layoqati pastroq bo'lgan aktivlar qo'shilib borishi bilan, ularning likvidlik darajasi ham pasayib boradi.

Naqd pullar rivojlangan bozor iqtisodiyoti mamlakatlarida umumiy pul massasining 9-10 foizini, bozor iqtisodiyotiga o'tayotgan mustaqil hamdo'stlik davlatlarida 35–40 foizni tashkil qiladi.

**Pul bozori** – bu mamlakatdagi pul miqdori hamda foiz stavkasining turli darajalarida pul mablag'lariga bo'lgan talab va pul taklifining o'zaro nisbatini ifodalovchi mexanizm.

**Pul taklifi** – bu bozorda pul sifatida muomalada bo'lgan turli-tuman moliyaviy mablag'lar, ya'ni pul agregatlari yig'indisi hisoblanadi. Mamlakatdagi pul taklifi asosan, Markaziy bank tomonidan tartibga solinadi.

Pul taklifi asosan, Markaziy bank tomonidan tartibga solinsada, u iqtisodiyotdagi barcha taklifni qamrab ololmaydi. Chunki bu jarayonga uy xo'jaligi xatti-harakati hamda tijorat banklarining siyosati ham ta'sir ko'rsatadi.

Tijorat banklari o'z ixtiyorlarida bo'lgan aktivlari hisobiga yangi pullarni hosil qilishlari, ya'ni ularni bank krediti sifatida mijozlariga berishlari mumkin. To'g'ri, ularning bu faoliyatlari Markaziy bank tomonidan o'rnatiluvchi majburiy zaxira me'yorlari orqali cheklanadi. Ya'ni tijorat banki o'zining joriy xarajatlarini qoplashi hamda mijozlar tomonidan kreditlar qaytarilmasligi xavfining oldini olish maqsadida ma'lum miqdordagi pul

mablag'larini zaxira sifatida saqlashi lozim. Aktivlarning qolgan qismi esa, muomalaga chiqarilib, u ma'lum muddatdan so'ng yana bankka qaytishi hamda majburiy zaxira me'yoridan ortiqcha qismi yana muomalaga chiqarilishi mumkin. To'xtovsiz ravishda takrorlanuvchi bu jarayon pul taklifi multiplikatori yoki bank multiplikatori deyiladi.

**Pul taklifi multiplikatori** – bu bankdagi pul depozitlari qo'shimcha ravishda o'sgan hajmining majburiy zaxiralar qo'shimcha hajmiga nisbati bo'lib, pul mablag'larining bir birlikka ko'payishi iqtisodiyotdagi pul taklifining qanchaga o'sishini ko'rsatadi:

$$m = \frac{M_s}{R} \quad yoki \quad m = \frac{1}{r},$$

bu yerda:

m – pul taklifi multiplikatori koeffitsienti;

$M_s$ – bankdagi pul depozitlarining qo'shimcha ravishda o'sgan hajmi;

R – majburiy zaxiralar qo'shimcha hajmi;

r – majburiy zaxiraning foizdagi me'yori.

Masalan, Markaziy bank tomonidan o'rnatilgan majburiy zaxira me'yori 20 foizni tashkil etsin. Agar tijorat bank aktivi 100 mln. so'm deb olsak, u holda, pul taklifi multiplikatori 5 ga teng bo'ladi (100 mln. so'm/20 mln. so'm). Bu esa, tijorat banki 500 mln. so'm hajmida (100 mln. so'm x 5) yangi pullarni muomalaga chiqarish imkoniga ega ekanligini ko'rsatadi.

Pulga talab ikki qismdan iborat bo'lishi mumkin: ayirboshlash hamda aktivlar sotib olish uchun zarur bo'lgan pulga talab.

Ayirboshlash uchun zarur bo'lgan pulga talab aholining kundalik shaxsiy ehtiyojlari, korxonalarning ish haqi to'lash, material, yoqilg'i va shu kabilarni sotib olishga kerak bo'lgan pul miqdorini ifodalaydi. Ayirboshlash uchun

zarur bo'lgan pul miqdori biz yuqorida ko'rsatgan formula bilan aniqlanadi. Ushbu formulaga asosan, aholi va korxonalarga ikki holda ayirboshlash uchun ko'proq pul talab qilinadi: narxlar o'sganda va ishlab chiqarish hajmi ko'payganda.

Kishilar o'zlarining moliyaviy aktivlarini har xil shakllarda, masalan, korporatsiya aksiyalari, xususiy yoki davlat obligatsiyalari shaklida ushlab turish mumkin. Demak, aktivlar tomonidan, ya'ni investitsiyalar uchun pulga talab ham mavjud bo'ladi.

Aktivlar tomonidan pulga talab foiz stavkasiga teskari mutanosiblikda o'zgaradi. Foiz stavkasi past bo'lsa, kishilar ko'proq miqdoridagi naqd pulga egalik qilishni afzal ko'radi. Aksincha, foiz yuqori bo'lganda pulni ushlab turish foydasiz va aktivlar shaklidagi pul miqdori ko'payadi. Shunday qilib, pulga bo'lgan umumiy talab, aktivlar tomonidan pulga bo'lgan talab va ayirboshlash uchun pulga bo'lgan talabning miqdori bilan aniqlanadi.

Xullas, pul muomalasi qonunlarini, pulning harakat shakllarini bilish inflyatsiyaning mohiyatini, turlarini va qonuniyatlarini bilishda uslubiy ahamiyatga egadir.

## 2-§. Inflyatsiya, uning mohiyati va turlari

Inflyatsiya makroiqtisodiy beqarorlikning ko'rinishlaridan biri bo'lib, hozirgi davrda barcha mamlakatlar uchun umumiy bo'lgan holat hisoblanadi.

**«Inflyatsiya»** atamasi (lotincha inflation – shishmoq, kengaymoq) ilk bora Shimoliy Amerikada 1861-1865 yillardagi fuqarolar urushi davrida qo'llanilib, muomalada qog'oz pullarning haddan ortiq ko'payib ketishini ifodalagan edi. Iqtisodiy adabiyotlarda esa, bu atama XX asrda, birinchi jahon urushidan keyin keng tarqaldi.

Inflyatsiya tushunchasi juda serqirra bo'lib, iqtisodiy adabiyotlarda uning ko'plab izohlari mavjud. Jumladan:

Inflyatsiya – bu pul massasining tovar aylanmasi ehtiyojlariga nisbatan ortib ketishi natijasida pul birligining qadrsizlanishi va shunga mos ravishda tovar narxlarining o'sishidir.[2]

Inflyatsiya – bu muomala sohasining pul belgilari bilan milliy xo'jalik haqiqiy ehtiyojlaridan ortiqcha miqdorda to'lib ketishi.[3]

Inflyatsiya – bu iqtisodiy tizimda narx o'sishining barqaror tendensiyasi orqali ifodalanuvchi makroiqtisodiy hodisa.[4]

Inflyatsiya – bu:

– muomalada mavjud bo'lgan naqd qog'oz pullar yoki naqd bo'lmagan qog'oz pul hajmining tovarlarning real taklifiga nisbatan haddan tashqari ko'payib ketishi;

– pullarning xarid qobiliyatini pasayishi;

– uzoq davr mobaynida narxlarning umumiy o'sishi.[5]

Bu ta'riflardan ko'rinib turibdiki, inflyatsiya tushunchasini yoritishda bir tomonlama yondashishga yo'l qo'yilib, uning mazmunini to'la va yetarli darajada ochib bera olinmagan. Inflyatsiyani to'g'ri tushunish uchun pulning qadrsizlanishini va uning sabablarini bilish muhim ahamiyatga egadir.

Pulning qadrsizlanishi faqatgina qog'oz pullargagina xos bo'lgan hodisa emas, u hamma pullarga, jumladan, metall (oltin) pullarga ham xosdir. Oltin pul quyidagi ikki holatda qadrsizlanadi:

1) Oltin qazib olish texnologiyasi takomillashib, yangi texnikalarni qo'llagan holda, mehnat unumdorligining oshishi va binobarin, oltin qiymatining pasayishi natijasida.

---

[2] Kurs ekonomicheskoy teorii. Uchebnoe posobie pod red. M.N.Chepurina, E.A.Kiselevoy. Kirov, izd. «ASA», 1995, 423-bet.

[3] E.F.Borisov. Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. – 2-e izd., pererab. i dop. M.: TK Velbi, Izd-vo «Prospekt», 2005, 170-bet.

[4] Ekonomicheskaya teoriya: Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamaeva. – 10-e izd., pererab. i dop. - M.: Gumanit. izd. sentr «VLADOS», 2004, 416-bet.

[5] Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. - Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. – M.: INFRA-M, 2005, 538-bet.

Agar boshqa tovarlar qiymati o'zgarmagan holda, oltin qiymati ikki barobar pasaygan, deb faraz qilsak, unda tovarlarning odatdagi hajmlari muomalasi uchun ikki barobar ko'proq oltin pul kerak bo'ladi. Demak, bu holatda tovarlar narxi oshib, oltin pulning qadrsizlanishi ro'y beradi.

2) Ba'zi iqtisodchilar metall pullarning qadrsizlanishini qadimdan ma'lum bo'lgan metall pullarni soxtalashtirish jarayoni bilan ham bog'laydilar. Qadimgi Gretsiya, Rim imperiyasida eramizga qadar va keyinchalik boshqa davlatlarda ham oltin va kumush tangalar tarkibini nisbatan arzon metallar aralashtirish yoki ularning og'irligini o'zgartirish orqali soxtalashtirish holatlari uchrab turgan. Bu esa, metall pullarning o'z qadrini yo'qotishini keltirib chiqargan.

Boshqa holatlarda oltin yoki kumush pullar muomalada bo'lgan chog'da ularning qadrsizlanishi, ya'ni inflyatsiya jarayoni ro'y bermaydi. Iqtisodiyotdagi tovar va xizmatlar hajmidan ortiqcha bo'lgan pul massasi – oltin va kumush tangalar xazinaga aylanadi. Aksincha, iqtisodiyotda tovarlar ko'payib, muomala vositasini bajarish uchun pul yetishmagan taqdirda ular osonlik bilan jamg'arma tarkibidan chiqarilib, muomalaga kiritilgan. Bu esa, boshqa sharoitlar o'zgarmagan holda, oltin va kumush pullar inflyatsiyaga uchramasligini anglatadi.

Real qiymatga ega bo'lmagan qog'oz pullarning muomalaga kirib kelishi esa, inflyatsiyaning kelib chiqishi uchun asosiy manba hisoblanadi. Chunki qog'oz pullarni jamg'arma sifatida muomaladan chiqarish kam samarali va ishonchsiz vosita bo'lib, ular pullarning ortiqchaligi sharoitida ham muomalada qoladilar. Natijada muomalada ortiqcha qog'oz pullarning ko'payishi mavjud yalpi talabni yanada kuchaytirib, narxlarning o'sishini tezlashtiradi.

Inflyatsiya bozor xo'jaligining har xil sohalarida takror ishlab chiqarish nomutanosibliklari tug'diradigan murakkab

ijtimoiy-iqtisodiy hodisadir. Biroq shuni ham nazarda tutish kerakki, alohida tovar bozorlaridagi talab va taklif nisbatining har qanday buzilishi ham inflyatsiyani keltirib chiqaravermaydi. Shuningdek, iqtisodiyotdagi davriy o'zgarishlar, masalan, talabning mavsum bilan bog'liq holda oshishi yoki tabiiy ofatlar natijasida tovarlarga talabning kuchayishi keltirib chiqargan narxlarning o'sishi inflyatsiyani anglatmaydi. Bu narxlar ma'lum muddat o'tgach, bozordagi talab va taklif nisbati muvozanatga kelgach, yana pasayishi mumkin.

Yuqoridagilardan xulosa qilib, inflyatsiyaga quyidagicha ta'rif berishimiz mumkin: **inflyatsiya deb pul muomalasi qonunlari buzilishi bilan bog'liq holda, qog'oz pullarning qadrsizlanishiga aytiladi.**

Bu yerda qog'oz pul miqdorining nisbatan ortib ketib, uning qadrsizlanishiga pulning ortiqcha emissiya qilinishi, pul emissiyasi o'zgarmasdan, uning aylanish tezligining oshishi, muomaladagi pul miqdori o'zgarmasa ham tovar ishlab chiqarish va xizmat ko'rsatish hajmining kamayib ketishi, tovarlar hamda xizmatlar ijtimoiy qiymatining binobarin, narxining pasayishi va nihoyat, pul qiymatining pasayishi kabi omillar ta'sir qiladi. Mana shu omillar yana bir bor inflyatsiya – tovarlar narxining o'sishidir, degan ta'rifning to'liq va yetarli emasligini ko'rsatadi. Qog'oz pullar Inflyatsiyaga uchraganda uch xil narsaga nisbatan qadrsizlanadi:

1) oltinga nisbatan – bu oltinning qog'oz pullarda bozor narxining oshishida o'z ifodasini topadi;

2) tovarlarga nisbatan – bu tovarlar narxining oshishida o'z ifodasini topadi;

3) bardoshli chet el valyutalariga nisbatan – bu chet el valyutalariga nisbatan milliy pul kursining tushib ketishida o'z ifodasini topadi.

Real iqtisodiy hayotda barcha kishilar tomonidan har kuni tovar va xizmatlar sotib olinayotganligi uchun qog'oz

pullarning tovar va xizmatlarga nisbatan inflyatsiyasiga alohida e'tibor qaratiladi hamda adabiyotlarda inflyatsiya darajasi narxlarning o'zgarishiga qarab o'lchanadi.

Inflyatsiya narx indeksi yordamida bazis davrga nisbatan o'lchanadi. **Narxlar indeksi** esa, joriy davrdagi iste'mol narxlarini bazis davrdagi iste'mol narxlariga nisbati orqali aniqlanadi:

$$NI = \frac{TN_j}{TN_b} \times 100\%,$$

bu yerda:

NI – narxlar indeksi;

$TN_j$ – joriy davrdagi iste'mol tovarlari narxi;

$TN_b$ – bazis davrdagi iste'mol tovarlari narxi.

Narxlar o'zgarishini hisobga olish qamroviga ko'ra, narxlar indeksining quyidagi turlarini hisoblash mumkin:

– iste'mol narxlari indeksi;

– ulgurji narxlar indeksi;

– narxlar indeksi – YaIM deflyatori;

– eksport va import narxlar indeksi.

Narxlar indeksidan foydalangan holda, **inflyatsiya sur'atini (IS)** quyidagi formula orqali aniqlash mumkin:

$$IS = \frac{TN_j - TN_b}{TN_b} \times 100\% \cdot$$

Masalan, iste'mol tovarlarining narx indeksi 2003 yilda 112,6 foizga, 2004 yilda 116,8 foizga teng bo'lsa, inflyatsiya sur'ati quyidagicha bo'ladi:

Inflyatsiya sur'ati $= \frac{116{,}8 - 112{,}6}{112{,}6} \bullet 100 = 3{,}7\%$ foiz.

Ba'zi bir mamlakatlarda inflyatsiya sur'ati juda yuqori bo'lganligi sababli, narxlarning qancha vaqt mobaynida 2 baravar o'sishi mumkinligi «70 miqdori qoidasi» yordamida aniqlanadi. Buning uchun 70 sonini inflyatsiyaning o'rtacha

yillik darajasiga bo'linadi. Bizning misolimizda bu ko'rsatkich deyarli 19 yilni (70/3,7 =18,9) tashkil etadi, ya'ni inflyatsiyaning yillik 3,7 foiz darajasida 19 yildan so'ng iqtisodiyotdagi narxlar 2 baravarga o'sadi.

**1-jadval**

**O'zbekiston Respublikasida 2000-2004 yillarda inflyatsiyaning asosiy ko'rsatkichlari (o'tgan yilning mos davriga nisbatan narxlarning o'sishi, %da)** [6]

| Yillar | Iste'mol tovarlari narxlari yig'ma indeksi (INI) | Oziq-ovqat tovarlari | Nooziq-ovqat tovarlari | Xizmatlar |
|---|---|---|---|---|
| 2000 | 24,9 | 18,9 | 36,6 | 47,1 |
| 2001 | 27,4 | 27,9 | 21,1 | 36,9 |
| 2002 | 27,6 | 28,0 | 19,3 | 41,3 |
| 2003 | 10,3 | 5,4 | 13,9 | 30,9 |
| 2004 | 1,6 | -4,7 | 6,3 | 23,6 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi ma'lumotlari.*

Kelib chiqish sabablari va o'sish sur'atlariga qarab, inflyatsiyaning bir qancha turlarini farqlash mumkin.

**1. Talab inflyatsiyasi.** Narx darajasining an'anaviy o'zgarishi jami talab ortiqchaligi bilan tushuntiriladi. Iqtisodiyotning ishlab chiqarish sohasi mahsulotning real hajmini ko'paytirib, ortiqcha talabni qondira olmaydi. Chunki barcha mavjud resurslar to'liq foydalanilgan bo'ladi. Shu sababli bu ortiqcha talab narxning oshishiga olib keladi va talab inflyatsiyasini keltirib chiqaradi. Talab inflyatsiyasini quyidagi chizma orqali ham izohlash mumkin (1-chizma).

Chizmadan ko'rinadiki, iqtisodiyotdagi pul hajmining ko'payishi qisqa muddat ichida yalpi talabni $AD_1$ dan $AD_2$ ga siljishiga olib keladi. Agar bu vaqtda iqtisodiyotning

---

[6] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, mart, 25-bet.

holati yalpi taklif egri chizig'ining oraliq (2) yoki tik (klassik) (3) kesmasiga mos kelsa, bu narx darajasining o'sishiga, ya'ni talab inflyatsiyasining ro'y berishiga olib keladi.




**1-chizma. Talab inflyatsiyasi.**

**2. Taklif inflyatsiyasi.** Inflyatsiya ishlab chiqarish xarajatlari va bozordagi taklifning o'zgarishi natijasida ham kelib chiqishi mumkin. Ishlab chiqarish xarajatlarining o'sishi keltirib chiqadigan inflyatsiya mahsulot birligiga qilinadigan xarajatlarning ko'payishi hisobiga narxlarning oshishini bildiradi. Bu holatni ham chizma orqali ko'rib chiqamiz (2-chizma).

. Chizmadan ko'rinadiki, xarajatlarning o'sishi natijasida yalpi taklif egri chizig'ining $AS_1$ dan $AS_2$ ga qisqarishi mahsulot birligiga to'g'ri keluvchi xarajat miqdorini oshirib, narxlarning $R_1$ dan $R_2$ darajaga qadar ko'tarilishiga, real ishlab chiqarish hajmining esa, $Q_1$ dan $Q_2$ ga qadar qisqarishiga olib keladi. 2004 yilda taklif inflyatsiyasini talab inflyatsiyasidan yuqori bo'lganligi qayd etildi: sanoat mahsulotlari ishlab chiqaruvchilarning o'rtacha oylar

bo'yicha ulgurji narxlari 2 foizga, iste'mol buyumlari esa, 0,3 foizga o'sgan.[7]

Shuningdek, inflyatsiyaning quyidagi sabablarini ham ko'rsatish mumkin:

– monopolistik faoliyatlarning paydo bo'lishi va amal qilishi;

– noto'g'ri soliq siyosati yuritish;

– jahon bozorlaridagi narxlarning o'sishi;

– harbiy sohadagi xarajatlarning o'sishi va hokazo.




**2-chizma. Taklif inflyatsiyasi.**

Mahsulot birligiga ishlab chiqarish xarajatlarining ortishi iqtisodiyotda foydani va mahsulot hajmini qisqartiradi. Natijada tovarlar taklifi ham qisqaradi. Bu o'z navbatida narx darajasini oshiradi. Ishlab chiqarish xarajatlari nominal ish haqi, xom ashyo va energiya narxlarining o'sishi hisobiga ortib boradi.

Inflyatsiyaning o'rmalab boruvchi, jadal va giperinflyatsiya kabi turlari ham mavjud. **O'rmalab boruvchi inflyatsiya** holatida narxlar yiliga 10 foizgacha, **jadal**

---

[7] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, mart, 26-bet.

**inflyatsiyada** 20 dan 200 foizgacha, **giperinflyatsiyada** 200 foizdan yuqori darajada o'sishi kuzatiladi.

Bashorat qilish mumkinligiga qarab kutilayotgan va kutilmagan inflyatsiya farqlanadi. **Kutilayotgan inflyatsiya** va uning oqibatlarini oldindan bashorat qilish mumkin, **kutilmagan inflyatsiyani** oldindan aytib bo'lmaydi. Birinchi holda, Inflyatsiyaning kutilayotgan salbiy oqibatlariga tayyorlanib, uni sezilarli darajada yumshatish mumkin. Ikkinchi holda, narxlarning kutilmagan o'sishi natijasida mamlakat iqtisodiy ahvolining sezilarli yomonlashuvi ro'y berishi mumkin.

## 3-§. Kreditning mohiyati, manbalari va vazifalari

Bozor iqtisodiyoti sharoitida pul doimiy va uzluksiz harakatda bo'lishi lozim. Buning uchun esa, bo'sh pul mablag'lari ham pul-kredit muassasalari orqali to'planib, iqtisodiyotga investitsiyalar sifatida yo'naltirilishi lozim. Bu jarayonlarni amalga oshirishda **kredit munosabatlari** muhim ahamiyat kasb etadi.

**Kredit** bo'sh turgan pul mablag'larini ssuda fondi shaklida to'plash va ularni pulga muhtoj bo'lib turgan huquqiy hamda jismoniy shaxslarga ishlab chiqarish va boshqa ehtiyojlari uchun ma'lum muddatga, foiz to'lovlari bilan qaytarish shartida qarzga berish munosabatlarini ifodalaydi.

Pul shaklidagi kapital **ssuda kapitali** deyilsa, uning harakati **kreditning mazmunini** tashkil qiladi.

Kredit munosabatlari ikki subyekt o'rtasida, ya'ni pul egasi (qarz beruvchi) va qarz oluvchi o'rtasida yuzaga keladi.

Turli xil korxonalar (firmalar), tashkilotlar, davlat va uning muassasalari hamda aholining keng qatlami kredit munosabatlarining subyektlari hisoblanadi. Sanab o'tilgan

subyektlarning aynan har biri bir vaqtning o'zida ham qarz oluvchi va ham qarz beruvchi o'rnida chiqishi mumkin.

Kredit munosabatlarining obyekti jamiyatda vaqtincha bo'sh turgan pul mablag'laridir.

Takror ishlab chiqarish jarayonida tovarlar, iqtisodiy resurslar va pul mablag'larining doiraviy aylanishi **kredit munosabatlarining** mavjud bo'lishini taqozo qiladi. Shu bilan birga doiraviy aylanish jarayonida muqarrar ravishda vaqtincha bo'sh turadigan pul mablag'lari va boshqa pul resurslari kredit mablag'larining manbaini tashkil qiladi.

Kredit resurslarining **asosiy manbalari** quyidagilardan iborat:

1)korxonalarning amortizatsiya ajratmalari;

2)mahsulot sotishdan olingan pul tushumlari;

3)korxonalarning ishlab chiqarish, fan va texnikani rivojlantirish fondlari, moddiy rag'batlantirish fondlari;

4)korxonalar foydasi. Ular davlat byudjeti va kredit tizimi bilan hisob-kitob qilinguncha, shuningdek, uning tegishli qismi korxona ehtiyojlari uchun foydalanguncha bankdagi hisoblarida saqlanadi;

5)bankdagi byudjet muassasalari, kasaba uyushmalari va boshqa ijtimoiy tashkilotlarning joriy pul resurslari;

6)aholining bo'sh pul mablag'lari.

Takror ishlab chiqarish jarayonida vaqtincha bo'sh pul resurslari hosil bo'lishi bilan bir vaqtda, iqtisodiyotning ayrim bo'g'inlari va sohalarida qo'shimcha pul mablag'lariga ehtiyoj paydo bo'ladi.

Avvalo, kredit **qayta taqsimlash vazifasini** bajaradi. Uning yordamida korxonalar, davlat va aholining bo'sh pul mablag'lari ssuda fondi shaklida to'planib, keyin bu mablag'lar kredit mexanizmi orqali iqtisodiyot tarmoqlari ehtiyojlarini hisobga olib qayta taqsimlanadi. Shu orqali kredit ishlab chiqarish jarayonining uzluksizligini ta'minlashga xizmat qiladi.

Ikkinchidan, kredit pulga tenglashtirilgan to'lov vositalarini (veksel, chek, sertifikat va h.k.) yuzaga chiqarib, ularni **xo'jalik amaliyotiga joriy etish vazifasini** bajaradi.

Uchinchidan, kredit naqd pullar o'rniga kredit pullarni rivojlantirish va pul muomalasini jadallashtirish bilan **muomala xarajatlarini tejash vazifasini** bajaradi.

To'rtinchidan, kredit ssuda fondining harakati (qarz berish va qarzni undirish) orqali **iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish vazifasini** bajaradi.

Beshinchidan, kredit o'z muassasalari orqali iqtisodiy subyektlar faoliyati ustidan **nazorat qilish vazifasini** bajaradi.

Nihoyat, kreditning o'ziga xos vazifasi **iqtisodiyotni tartibga solish** hisoblanadi. Bunda kredit uchun foiz stavkalarini tabaqalashtirish, davlat tomonidan kafolatlar va imtiyozlar berish kabi usullardan foydalaniladi. Kredit bir qator turlarda amalga oshiriladi.

Tarixiy taraqqiyot davomida kreditning ikki – pul va tovar shakllaridan foydalanib kelingan. Hozirgi vaqtda mamlakat ichki aylanmasida pul kreditidan kengroq foydalanib, u bank, tijorat, davlat, iste'mol va xalqaro kredit shakllarini oladi.

**Bank krediti** – kreditning asosiy va yetakchi shakli sifatida chiqadi. U pul egalari – banklar va maxsus kredit muassasalari tomonidan qarz oluvchilarga (tadbirkorlar, davlat, uy xo'jaligi sektori) pul ssudalari shaklida beriladi.

Bank krediti yo'nalishi, muddati va kredit bitimlari summasi bo'yicha cheklanmaydi. Uning foydalanish sohasi ham juda keng, tovar muomalasidan tortib kapital jamg'arilishigacha xizmat qiladi.

**Xo'jaliklararo kredit** bir korxona (muassasa) tomonidan ikkinchisiga beriladi va ularning kapital qurilish, qishloq xo'jalik sohalaridagi munosabatlariga, shuningdek, ichki xo'jalik hisobi bo'g'inlari bilan munosabatlariga xizmat qiladi.

**Tijorat krediti** – bu korxonalar, birlashmalar va boshqa xo'jalik yurituvchi subyektlarning bir-biriga beradigan kreditlaridir. Tijorat krediti, avvalo, to'lovni kechiktirish yo'li bilan tovar shaklida beriladi.

**Iste'mol krediti** – xususiy shaxslarga, hammadan avvalo, uzoq muddat foydalanadigan iste'mol tovarlari (mebel, avtomobil, televizor va boshqalar) sotib olish uchun ma'lum muddatga beriladi. U chakana savdo magazinlari orqali tovarlarning haqini kechiktirib to'lash bilan sotish shaklida yoki iste'mol maqsadlarida bank ssudalari berish shaklida amalga oshiriladi. Iste'mol kreditidan foydalanganlik uchun ancha yuqori foiz undiriladi.

**Ipoteka krediti** – ko'chmas mulklar (yer, bino) hisobiga uzoq muddatli ssudalar shaklida beriladi. Bunday ssudalar berish vositasi, banklar va korxonalar tomonidan chiqariladigan ipoteka obligatsiyalari hisoblanadi.

**Davlat krediti** – kredit munosabatlarining o'ziga xos shakli bo'lib, bunda davlat pul mablag'lari qarzdori, aholi va xususiy biznes esa, kreditorlari bo'lib chiqadi. Davlat krediti mablag'lari manbai bo'lib, davlat qarz obligatsiyalari xizmat qiladi. Davlat kreditning bunday shaklida, avvalo, davlat byudjeti kamomadini qoplash uchun foydalanadi.

**Xalqaro kredit** – ssuda kapitalining xalqaro iqtisodiy munosabatlar sohasidagi harakatini namoyish qiladi. Xalqaro kredit tovar yoki pul (valyuta) shaklida beriladi. Kreditor va qarz oluvchilar banklar, xususiy firmalar, davlat, xalqaro va mintaqaviy tashkilotlar hisoblanadi.

So'nggi vaqtlarda kreditlashning lizing, faktoring, farfeyting, trast kabi shakllari keng rivojlanib bormoqda.

**Lizing** – bu kreditning pulsiz shakli bo'lib, odatda, ishlab chiqarish vositalari va boshqa moddiy boyliklarni keyinchalik foydalanuvchilar tomonidan muntazam ravishda haq to'lab borib, sotib olish sharti bilan uzoq muddatli ijaraga berishdan iborat. Lizing bo'yicha bitimlar 1 yildan to 10 yilga qadar tuzilishi mumkin. Odatda, ishlab

chiqarish vositalarini ularning egalari bevosita emas, balki maxsus lizing kompaniyalari orqali ijaraga beradilar.

**Faktoring** – bu boshqa iqtisodiy subyektlarning qarzdorlik bo'yicha majburiyatlarini sotib olish yoki qayta sotish munosabatlarini anglatadi. Bunda bank korxonalarning «debitorlik hisob varaqlari»ni o'zi uchun foydali shartlar asosida naqd pulga sotib oladi, keyin esa, bu qarzlarni qarzdordan undiradi.

**Farfeyting** – bu uzoq muddatli faktoring munosabatlari bo'lib, qarzdorlik bo'yicha huquqlarni sotib olgan bank ularni odatda, 1-5 yil vaqt o'tgandan so'ng undirishi mumkin bo'ladi.

**Trast** – bu mijozlarning kapitallarini boshqarish bo'yicha operatsiyalarni bildiradi.

Kredit berish bir qator **tamoyillarga** asoslanadi.

Bular quyidagilar: ssuda berishning maqsadli tavsifi, kreditning rasmiylashtirilgan muddatda qaytarilishi, ssudaning moddiy ta'minlanganligi va to'lovliligi.

Qarzga berilgan ssudaning albatta, qaytarilib berilishi, undan foydalanilganlik uchun olingan foydadan ssuda foizini to'lash zarurati korxonalarni xo'jalik yuritishning eng samarali usullarini izlab topishga undaydi.

Qarzga (ssudaga) berilgan pul hisobiga olinadigan daromad foiz yoki foizli daromad deyiladi. Shu daromad (foiz)ning qarzga berilgan pul summasiga nisbatining foizda ifodalanishi **foiz stavkasi** yoki **foiz me'yorini** tashkil qiladi:

$$r' = \frac{r}{K_{ssuda}} \cdot 100,$$

bu yerda:

r' – foiz me'yori;

r – foiz summasi;

$K_{ssud}$ – qarzga berilgan pul (kapital) summasi.

Agar 100 ming so'm yiliga 20 ming ssuda foizi to'lash sharti bilan qarzga berilgan bo'lsa, ssuda foizi me'yori 20 foiz ni tashkil qiladi.

## 4-§. Bank tizimi. Markaziy va tijorat banklar hamda ularning vazifalari

Bozor iqtisodiyoti sharoitida pul muomalasini ta'minlashda banklar muhim rol o'ynaydi. **Banklar** pul mablag'larini to'plash, joylashtirish va ularning harakatini tartibga solish bilan shug'ullanuvchi iqtisodiy muassasadir.

Banklar faoliyatining asosiy tomonlaridan biri kredit munosabatlariga xizmat qilish bo'lib, ular kredit muassasalarining asosini tashkil etadi.

Banklar tizimi odatda ikki bosqichli bo'lib, o'z ichiga **markaziy (emission) bank** va **tijorat (depozitli) banklarning** tarmoq otgan shaxobchalarini oladi. «Markaziy bank boshchiligida hamda keng tarmoqli mustaqil tijorat va xususiy banklar ikki bosqichli bank tizimini vujudga keltirish...» ustuvor yo'nalishlardan hisoblanadi[8].

**Davlat banki** mamlakat pul-kredit tizimini markazlashgan tartibda boshqaradi va davlatning yagona kredit siyosatini amalga oshiradi.

Davlat banki **Markaziy bank** hisoblanadi. Buning mazmuni shundan iboratki, birinchidan, ko'pchilik mamlakatlarda davlat banki yagona markaziy bankdan iborat bo'lib, u o'tkazadigan siyosat tartiblari yuqori davlat organlari tomonidan o'rnatiladi.

Ikkinchidan, Markaziy bank tijorat banklari va jamg'arma muassasalaridan mablag'larni qabul qilib, ularga kredit beradi. Xususan, shu sababga ko'ra, Markaziy bank "banklar banki" deyiladi.

Uchinchidan, Markaziy bank faqat foyda olishga intilib faoliyat qilmaydi, davlatning butun iqtisodiyot holatini

---

[8] I.A.Karimov. O'zbekiston buyuk kelajak sari. T.: «O'zbekiston», 1999, 120- bet.

yaxshilash siyosatini amalga oshiradi va ijtimoiy siyosatini olib borishga ko'maklashadi.

Markaziy bank ko'plab xilma-xil **vazifalarni** bajaradi.

Birinchidan, boshqa bank muassasalarining majburiy zaxiralarini saqlaydi. Bu zaxiralar pul taklifini boshqarish uchun hal qiluvchi ahamiyatga ega bo'ladi. Markaziy bank mamlakatning rasmiy oltin-valyuta zaxiralarini saqlash vazifasini ham bajaradi.

Ikkinchidan, cheklarni qayd (inkassatsiya) qilish mexanizmini ta'minlaydi va banklararo hisob-kitoblarni amalga oshiradi, ularga kreditlar beradi.

Uchinchidan, davlatning monetar siyosatini amalga oshiradi.

To'rtinchidan, barcha banklar faoliyatini uyg'unlashtiradi va ular ustidan nazoratni amalga oshiradi.

Beshinchidan, xalqaro valyuta bozorlarida milliy valyutalarni ayirboshlaydi.

Oltinchidan, pul taklifi ustidan nazorat qilish ma'suliyatini oladi, milliy valyutani muomalaga chiqaradi.

Iqtisodiyotning ehtiyojlariga mos ravishda pul muomalasini tartibga soladi.

Monetar siyosatning asosiy maqsadi inflyatsiyani past darajada ushlab turish va so'mning barqaror ayirboshlash kursini ta'minlashdan iborat. Mazkur vazifalar makroiqtisodiy barqarorlikni mustahkamlash va iqtisodiy o'sishni rag'batlantirishga yo'naltirilgan umumiqtisodiy siyosat bilan uzviy bog'langandir.

O'zbekiston Markaziy banki o'zining asosiy vazifalarini bajarish bilan bir qatorda, bank xizmatlarini erkinlashtirishga qaratilgan siyosatni ham olib boradi. Bank tomonidan pul-kredit siyosatining vositalari sifatida ochiq bozorda qimmatli qog'ozlar operatsiyasi, ichki valyuta bozoridagi operatsiyalar, qayta moliyalashtirish stavkasi va tijorat banklariga majburiy zaxira talablari vositalari ham ishga solinadi.

O'zbekiston Markaziy banki pul bozorlarida qisqa muddatli likvidlikni tartibga solish maqsadida ochiq bozorda operatsiyalarni amalga oshiradi. Xususan, 2004 yil mobaynida tijorat banklarining bo'sh pul mablag'larini depozitlarga jalb qilish va muomalaga qimmatli qog'ozlarni chiqarish hajmi 100 mlrd. so'mni tashkil etdi. 2004 yilda xorijiy valyutani sotish va sotib olish operatsiyalari birjadan tashqari bozorda amalga oshirildi. Valyutani erkinlashtirish natijasida milliy valyuta konvertatsiyasining joriy qilinishi evaziga ichki valyuta bozoridagi operatsiyalar salmog'i sezilarli darajada ortdi. Shu bilan bir qatorda, tashqi savdo jumladan, eksport operatsiyalarining kengayishi tashqi savdo balansining ijobiy qoldig'i (1,037 mlrd. AQSh dollari) bo'lishiga va O'zbekiston Markaziy bankining oltin-valyuta zaxirasining ortishiga (30 foizdan ortiq) olib keldi.

O'zbekiston Markaziy banki keyingi yillarda qulay foiz stavkasi siyosatini olib bormoqda. Jumladan, 2004 yil mobaynida qayta moliyalash stavkasi ikki marotaba qisqardi: birinchi marta iyul oyida 20 foizdan 18 foizga va ikkinchi marta 2004 yilning dekabr oyida – 18 foizdan 16 foizga. O'zbekiston Markaziy banki stavkalarining pasayishi avvalo, bank tizimining qo'shimcha resurslarga bo'lgan talabi va inflyatsiyaning past darajasi bilan moslashtirildi. Markaziy bankning qayta moliyalashtirish stavkasining pasayishi jarayonida tijorat banklarining foiz stavkalarini pasayishi ham kuzatildi.[9]

Bozor iqtisodiyotiga o'tish sharoitida banklar va korxonalar teng huquqli sheriklar sifatida chiqadi. Kredit berishda fantexnika taraqqiyotini jadallashtirishni, ishlab chiqarishni rivojlantirishning yangi sifat darajasiga erishishni ta'minlaydigan tadbirlarga ustunlik beriladi.

Banklar o'z tasarrufldagi resurslardan foydalanish samaradorligi uchun moddiy jihatdan mas'ul hisoblanadi va

---

[9] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil, 8-son, 2005 yil, mart, 21-bet.

shu sababli kredit-pul operatsiyalari ko'proq ularning iqtisodiy foydaligiga va samaradorligiga qarab beriladi.

**2-jadval**

**O'zbekiston tijorat banklari foiz stavkalarining o'zgarishi (%)***

| Yillar | Qayta moliyalash stavkasining yillik ko'rsatkichi | Qisqa muddatli kreditlar bo'yicha olingan o'rtacha stavka, so'mda | Yuridik shaxslarning tezkor depozitlari bo'yicha olingan o'rtacha stavka, so'mda | Jismoniy shaxslarning tezkor depozitlari bo'yicha olingan o'rtacha stavka, so'mda |
|---|---|---|---|---|
| 2000 | 32,3 | 25,7 | 12,9 | 32,2 |
| 2001 | 26,8 | 28,0 | 16,0 | 38,1 |
| 2002 | 34,5 | 32,2 | 19,2 | 40,2 |
| 2003 | 27,1 | 28,1 | 17,1 | 36,2 |
| 2004 | 18,8 | 21,2 | 11,3 | 34,5 |

**Manba: O'zR Markaziy banki ma'lumotlari.*

**Tijorat banklari** o'zlarining xo'jalik mavqeiga ko'ra aksionerlik turidagi muassasalar hisoblanadi. Huquqiy mavqeiga ko'ra, faoliyatning biron-bir turiga xizmat ko'rsatuvchi, ixtisoslashgan yoki milliy bank bo'lishi mumkin.

Tijorat banklar sanoat, savdo va boshqa xil korxonalarni omonat tarzida jalb etilgan pul mablag'lari hisobidan kreditlaydi, korxonalar o'rtasida hisob-kitobni amalga oshiradi, shuningdek, vositachilik va valyuta operatsiyalari bilan shug'ullanadi.

O'zbekiston Respublikasining "Banklar va bank faoliyati to'g'risida"gi Qonunida aytilishicha, tijorat banklari va aksiyali pay asosida tashkil topgan xususiy banklar bo'ladiki, ular "kredit hisob-kitob va o'zga xil bank xizmatini ko'rsatadilar". Tijorat banklar faoliyatining asosiy maqsadi foyda chiqarib olishni ko'zda tutadi. Tijorat

banklari daromadining manbai mijozlarining bank xizmati uchun to'lovi va aktivlardan - zayom, kredit, qimmatli qog'ozlardan olinadigan foiz hisoblanadi.

**Ixtisoslashgan tijorat banklari** – iqtisodiyotning turli sohalarida tijorat tamoyillarida kredit-pul operatsiyalarining muayyan turlarini amalga oshiradi. Jumladan, bizning respublikada Sanoat-qurilish banki – sanoat, transport, aloqa va moddiy-texnika ta'minoti sohalarida; «Zamin», «G'alla», «Paxta» banklar – agrosanoat kompleksi tarmoqlari va sohalarida; Tadbirkor banki mayda va o'rta biznes, kooperativ va yakka tartibdagi mehnat faoliyati sohasida kredit-pul operatsiyalarini amalga oshiradi.

**Xalq banki** - mamlakatda omonat ishlarini tashkil etishni, naqd pulsiz hisob-kitob qilishni va aholi uchun kassa vazifasini amalga oshirishni, aholiga shaxsiy ehtiyojlarga kredit berishni va shu kabi operatsiyalarni ta'minlaydi.

**Tashqi iqtisodiy faoliyat milliy banki** eksport-import operatsiyalarini bevosita amalga oshiruvchi korxona va muassasalarga kredit beradi, qo'shma korxonalarga kredit berishda qatnashadi, yig'ma valyuta rejasining ijrosini, valyuta resurslaridan tejab foydalanishini nazorat qiladi, shuningdek, tashqi iqtisodiy operatsiyalarga oid hisob-kitoblarni tashkil etadi va amalga oshirishni ta'minlaydi.

Tijorat banklari tizimida tor ixtisoslashishi bo'yicha investitsion va ipoteka banklarini ajratib ko'rsatish lozim.

**Investitsion banklar** - maxsus kredit muassasalari bo'lib, obligatsiya hamda qarz majburiyatlari boshqa turlarini chiqarish yo'li bilan uzoq muddatli ssuda kapitalini jalb qiladi va ularni mijozlar (asosan davlat va tadbirkorlar)ga taqdim etadi.

**Investision kompaniyalar** o'zlarining qimmatli qog'ozlarini chiqarish yo'li bilan huquqiy investorlar pul resurslarini to'playdi va ularni korxona (milliy va chet el)lar aksiya va obligatsiyalariga joylashtiradi. Bunday

kompaniyalar to'liq investorlar manfaatini ifodalaydi va ularning asosiy maqsadi qo'yilgan kapital hisobiga foyda olish hisoblanadi.

**Ipoteka banklar** – bu ko'chmas mulk (yer va inshoot) hisobiga uzoq muddatli ssuda berishga ixtisoslashgan kredit muassasalaridir. Ipoteka bankning resurslari o'zlarining ipoteka obligatsiyalari hisobiga shakllanadi. Olingan ssudadan uy-joy va boshqa inshootlar qurish, korxonalarning ishlab chiqarish quvvatlarini kengaytirish uchun foydalaniladi.

Barcha tijorat banklari zaxira (rezerv)larining hajmi va tarkibi bo'yicha Markaziy bank tomonidan o'rnatiladigan ma'lum talablarga javob berishi zarur.

2005 yil yanvar holatiga ko'ra, O'zbekistonning bank tizimi O'zbekiston Markaziy banki va respublika bo'yicha 805 ta bo'limlariga ega bo'lgan 32 tijorat banklari tashkil etildi. Tijorat banklari tarkibiga 11 ta xususiy banklar, 5 ta xorijiy kapital ishtirokidagi banklar, 13 ta turli mulk shakllari birlashgan banklar kiradi. 2005 yil 1 yanvar holatiga ko'ra mini banklar soni 1122 taga yetdi.

Hukumat va O'zbekiston Markaziy banki tomonidan davlat ehtiyojlari uchun fermer xo'jaliklardan paxta va bug'doy yetishtirish xarajatlarini maqsadli kreditlashga bosqichma-bosqich o'tkazish bo'yicha bir qancha chora-tadbirlar amalga oshirildi.

2005 yildan tijorat banklari tomonidan respublikaning barcha hududlarida mazkur tizim joriy qilina boshlanadi. Bunga qo'shimcha ravishda tijorat banklari tomonidan fermer xo'jaliklarini kelasi yil hosili va yer uchastkasi hukuqini garovga qo'yish bo'yicha kreditlash mexanizmi ishlab chiqilgan. Shuni ta'kidlash kerakki, kreditlarni ta'minlashning yangi garov mexanizmi fermer xo'jaliklarini qarz mablag'laridan keng foydalanishga imkoniyat yaratadi.

Qarzdorlarning kreditlari haqidagi ma'lumotlarni hisobga olish maksadida O'zbekiston Markaziy banki

tomonidan Kredit ma'lumotlari milliy institutini (KMMI) tashkil etish bo'yicha nizom qabul qilinib, kredit ma'lumotlari Banklararo kredit byurosiga (BKB) va tijorat banklariga taqdim etildi. Kredit ma'lumotlarining yagona reestri tijorat banklarining kredit, lizing va faktoringli shartnomalari, garovga qo'yilgan mol-mulk va kafolatlar hamda davlat statistika idoralari, nodavlat tashkilotlar va xo'jalik subyektlaridan olingan ma'lumotlar asosida shakllantiriladi. Qarz oluvchilarning krediti haqidagi ma'lumotlardan samarali foydalanish bank nazorati sifatini oshirishga va kredit xatarlarining kamayishiga olib keladi.

2005 yil 1 yanvar holatiga tijorat banklarining jami aktivlari summasi 5,4 trln.so'mni tashkil etdi, bu banklarni kredit qo'yilmalarining sezilarli darajada ortganligi bilan bog'liq. 2004 yilda aktivlar 22 foiz o'sgan, bu esa, aksariyat jihatdan banklarning kreditlar berishga qo'yilmalarning oshganligi bilan izohlanadi. 2004 yilda kredit qo'yilmalarining umumiy qoldig'i 751 mlrd. so'mga yoki 13,4 foizga, shu jumladan, milliy valyutada 320,4 mlrd.so'm yoki 22,3 foizga o'sdi. 2004 yil mobaynida milliy valyutada jismoniy shaxslar mablag'larini depozit hisoblarga jalb etish 32 foizga ortib, 323 mlrd. so'mni tashkil etdi.[8]

## 5-§. O'zbekistonda milliy valyutani mustahkamlash vazifalari

Respublikada milliy valyutani mustahkamlash ishida so'mning xarid quvvatini oshirib borish va uning barqarorligini ta'minlash asosiy vazifa hisoblanadi. Bunga bozorni raqobatdosh mahsulotlar bilan to'ldirish va zarur ehtiyojlar hosil qilish orqali erishiladi. Bozorni iste'mol mollari bilan to'ldirishda milliy ishlab chiqarishni imkoni boricha kengaytirib borish hal qiluvchi ahamiyatga ega.

---

[8] O'zR Iqtisodiyot vazirligi. Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son. 2005 yil mart. 22-bet.

Chunki shu orqali iste'mol mollari sotishning umumiy hajmida milliy mahsulotlar hissasi oshirib boriladi. Bu yerda shuni ta'kidlash lozimki, milliy ishlab chiqarishni kengaytirish orqali so'mning barqarorligini ta'minlash chetdan mahsulot keltirishni inkor qilmaydi. Aholini sifatli chet el mollari bilan ta'minlash maqsadida import ham rag'batlantirib boriladi.

So'mning barqaror amal qilishi, uning har qanday valyutaga erkin almashilishi yetarli valyuta zaxirasi bo'lishiga bog'liq. Unga erishishda korxonalar va barcha subyektlarning, jahon bozoriga raqobatga bardosh beradigan mahsulot ishlab chiqarishi uchun zarur bo'lgan rag'batlantiruvchi omillarni vujudga keltirish alohida ahamiyatga ega.

So'mning barqarorligini ta'minlashda undan ehtiyotkorona va tejab tergab foydalanish, ishlab chiqarishga sarflangan mablag'larning eng ko'p samara berishiga, olingan kreditlarning o'z vaqtida qaytarilishiga erishish muhim o'rin tutadi.

Inflyatsiyaga qarshi puxta o'ylangan siyosat o'tkazish milliy valyutani mustahkamlanishning muhim shartlaridan biridir. Bu siyosat eng avvalo, inflyatsiya darajasini keskin kamaytirishga qaratilishi lozim. Bunda pulning qadrsizlanish darajasi ustidan qat'iy nazorat o'rnatish hamda unga qarshi samarali tadbirlar qo'llash hal qiluvchi ahamiyatga ega bo'ladi. Shu orqali pulning qadrsizlanishda maqbul sur'atni tanlashga erishiladi.

Inflyatsiyaga qarshi siyosat negizini pul miqdorining o'sishini tovarlar va xizmatlar miqdorining tegishli darajada o'sishi bilan bog'lab olib borishga qaratilgan tadbirlar tashkil qilish zarur. Chunki xarid qilish uchun mollar yetarli bo'lmagan holda aholi qo'lida pulning ortiqcha ko'payib ketishi inflyatsiyaning yanada avj olishiga sabab bo'ladi. Pul miqdori bilan birga narxlarning ham tobora o'sib borishi muqarrar ravishda, uzoq davom etadigan

giperinflyatsiyani keltirib chiqaradi. Bu o'z navbatida, milliy ishlab chiqarishning izidan chiqishi aholi keng tabaqalarining qashshoqlashishi va butun ijtimoiy tizimning barbod bo'lishi xavfini tug'diradi.

Tovarlar taqchilligi mavjud bo'lib turgan hozirgi bosqichda giperinflyatsiyani oldining olish uchun aholi iste'mol fondining o'sishini ishlab chiqariladigan mahsulot, ko'rsatiladigan xizmatning moddiy hajmi ko'payishiga bevosita bog'liq qilib qo'yish zarur bo'ladi. Ichki bozorni mollar va xizmatlar bilan to'ldirish, muomalaga o'rinsiz ortiqcha pul chiqarilishiga yo'l qo'ymaslik, milliy valyuta barqarorligini ta'minlash va xalq turmush darajasini o'stirishning muhim shartidir.

So'mning barqarorligini ta'minlashda naqd pul emissiyasining o'sishiga, aholi qo'lida pulning harakatsiz turib qolishiga yo'l qo'ymaslik birinchi darajali ahamiyatga ega. Bunda muomalaga chiqarilgan pul miqdorining o'z vaqtida qaytarilishiga erishish, mahsulot ishlab chiqarishning o'sishi ta'minlamagan korxonalarga kreditlar berilishiga yo'l qo'ymaslik choralari ko'rilishi kerak.

Inflyatsiyani pasaytiruvchi qudratli omil milliy valyuta almashuv kursining barqarorlashuviga erishishdir. Bu o'z navbatida, import narxlarning barqarorlashuviga olib keladiki, natijada ichki bozordagi narxlar o'zgaradi.

Valyuta birjalarida valyuta operatsiyalarining barcha turlari uchun talab va taklif natijasida shakllanadigan yagona almashuv kursini belgilash, valyuta kursi barqarorligiga erishishning dastlabki shartidir.

Milliy valyuta kursi barqarorligini ta'minlashning navbatidagi sharti daslabki bosqichda valyutani naqd pulsiz almashtirish hajmini ko'paytirishga ustunlik berishidir. Plastik kartochkalar asosida naqd pulsiz hisob-kitoblar tizimini rivojlantirishni rag'batlantirish, naqd pullarni bankdan tashqarida aylanishini qisqaritirish va ulardan chakana savdoda foydalanish maqsadida O'zbekiston

Respublikasi Vazirlar Mahkamasining 2004 yil 24 sentyabrda «Plastik kartochkalar asosida hisob-kitoblar tizimini yanada takomillashtirish chora-tadbirlari to'g'risida»gi Qarori qabul qilindi. Shunga binoan, 2007 yilda muomalaga 3 mln. dona plastik kartochkalar kiritish va plastik kartochkalar bilan operatsiyalarni amalga oshirish bo'yicha 10 ming dona terminallar o'rnatish bashorat qilinmoqda.

Istiqbolda esa, bu sohadagi siyosat banklararo valyuta birjasidagi aylanma miqdorini korxona va fuqarolar o'z pulini xohlagan miqdorda xohlagan valyutaga erkin almashtirish imkoniyatini beradigan darajaga yetkazishga qaratiladi. Bunga erishishda milliy ishlab chiqarishda eksport ulushini kengaytirish bilan birga, Prezidentimiz I.Karimov ta'kidlaganidek, «... milliy valyutamizning joriy operatsiyalar bo'yicha erkin almashuvini, ya'ni konvertatsiyasini ta'minlash uchun barcha zaruriy shart-sharoitlarni yaratish»[1] alohida ahamiyatga ega.

Shunday qilib, yuqorida qarab chiqilgan chora va tadbirlarning muvaffaqiyatli amalga oshirilishi milliy valyutamiz almashuv kursining barqarorlashuviga, uning xarid qilish quvvatining oshishiga ijobiy ta'sir ko'rsatadi.

## Xulosalar

1. Pulning iqtisodiyotda o'z vazifalarini bajarish jarayonida to'xtovsiz harakatda bo'lishi, tovarlar va xizmatlar ayirbosh qilish jarayonida qo'ldan-qo'lga o'tib, aylanib turishi, uning bu to'xtovsiz harakati pul muomalasi deyiladi.

2. Jahonda tarixan shakllangan hamda har bir mamlakat tomonidan qonuniy ravishda mustahkamlab qo'yilgan pul muomalasining turli tizimlari amal qiladi. Mamlakat pul

---

[1] I.A. Karimov Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot pirovard maqsadimiz. T.: «O'zbekiston», 2000, 18-bet.

tizimining muhim tarkibiy qismlari quyidagilardan iborat: milliy pul birligi; naqd pul muomalasida qonuniy to‘lov vositasi sifatida amal qiluvchi qog‘oz, tanga va kredit pullar tizimi; pul emissiyasi, ya’ni belgilangan qonuniy tartibda pulni muomalaga chiqarish tizimi; pul muomalasini tartibga soluvchi davlat idoralari.

3. Pul muomalasi naqd va kredit pullar yordamida amalga oshiriladi. Naqd pul muomalasiga bank biletlari va metall tangalar (pul belgilari) xizmat qiladi. Naqd pulsiz hisoblar cheklar, kredit kartochkalari, veksellar, akkreditivlar, to‘lov talabnomalari kabilar yordamida amalga oshiriladi. Bularning hammasi birgalikda pul agregati deb yuritiladi.

4. Muomalani ta’minlash uchun zarur bo‘lgan pul miqdori muayyan davr davomida sotilishi va sotib olinishi lozim bo‘lgan tovarlar summasi, pul birligining aylanish tezligi va kreditning rivojlanishi kabi omillarga bog‘liq bo‘ladi.

5. Makroiqtisodiy beqarorlikning ko‘rinishlaridan biri inflyatsiya hisoblanib, u pul muomalasi qonunlarining buzilishi natijasida qog‘oz pul birliklarining qadrsizlanishi va shunga mos ravishda turli tovar narxlarining o‘sishida ifodalanadi.

6. Kelib chiqish sabablariga ko‘ra, talab inflyatsiyasi va taklif inflyatsiyasi farqlanadi. Talab inflyatsiyasi iqtisodiyotdagi barcha mavjud resurslar to‘liq foydalanilgan sharoitda ishlab chiqarish sohasi ortiqcha talabni qondira olmasligi natijasida kelib chiqadi. Taklif inflyatsiyasi ishlab chiqarilayotgan mahsulot birligiga qilinadigan xarajatlarning ko‘payishi hisobiga narxlarning oshishi natijasida kelib chiqadi. Shuningdek, o‘sish sur’atiga ko‘ra inflyatsiyaning o‘rmalab boruvchi, jadal va giperinflyatsiya; bashorat qilish mumkinligiga qarab kutilayotgan va kutilmagan inflyatsiya kabi turlari farqlanadi.

7. Kredit bo'sh turgan pul mablag'larini ssuda jamg'armasi shaklida to'plash va ularni pulga muhtoj bo'lib turgan huquqiy hamda jismoniy shaxslarga ishlab chiqarish va boshqa ehtiyojlari uchun ma'lum muddatga, foiz to'lovlari bilan qaytarish shartida qarzga berish munosabatlarini ifodalaydi.

Kredit resurslarining asosiy manbalari korxonalarning amortizatsiya ajratmalari; mahsulot sotishdan olingan pul tushumlari; korxonalarning ishlab chiqarish, fan va texnikani rivojlantirish fondlari, moddiy rag'batlantirish fondlari; korxonalar foydasi; bankdagi byudjet muassasalari, kasaba uyushmalari va boshqa ijtimoiy tashkilotlarning joriy pul resurslari; aholining bo'sh pul mablag'laridan iborat.

8. Banklar pul mablag'larini to'plash, joylashtirish va ularning harakatini tartibga solish bilan shug'ullanuvchi iqtisodiy muassasadir. Ular kredit munosabatlariga xizmat qilib, kreditning har xil shakllarini o'z ichiga olib, kredit muassasalarining asosini tashkil etadi. Banklar tizimi odatda, ikki bosqichli bo'lib, o'z ichiga markaziy (emission) bank va tijorat (depozitli) banklarning tarmoq otgan shaxobchalarini oladi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Pul muomalasi – tovarlar aylanishiga hamda notovar tavsifidagi to'lovlar va hisoblarga xizmat qiluvchi naqd pullar hamda unga tenglashtirilgan moliyaviy aktivlarning harakati.

Pul tizimi – tarixan tarkib topgan va milliy qonunchilik bilan mustahkamlangan, mamlakatda pul muomalasini tashkil qilish shakli.

Inflyatsiya – qog'oz pul birligining qadrsizlanishi.

Kredit – bo'sh turgan pul mablag'larini ssuda fondi shaklida to'plash va ularni takror ishlab chiqarish ehtiyojlari uchun qarzga berish.

Foiz normasi (stavkasi) – foiz yoki foizli daromadning qarzga berilgan pul summasiga nisbatining foizda ifodalanishi.

Bank krediti – pul egalari (banklar va maxsus kredit muassasalari) tomonidan qarz oluvchilarga (tadbirkorlar, davlat, uy xo'jaligi sektori) beriluvchi pul ssudalari.

Xo'jaliklararo kredit – bir korxona (muassasa) tomonidan ikkinchisiga berilib, ularning kapital qurilish, qishloq xo'jalik sohalaridagi munosabatlariga, shuningdek, ichki xo'jalik hisobi bo'g'inlari bilan munosabatlariga xizmat qiluvchi qarz mablag'lari.

Tijorat krediti – korxonalar, birlashmalar va boshqa xo'jalik yurituvchi subyektlarning bir-biriga beradigan kreditlari. Tijorat krediti, avvalo, to'lovni kechiktirish yo'li bilan tovar shaklida beriladi.

Iste'mol krediti – xususiy shaxslarga, avvalo, uzoq muddat foydalanadigan iste'mol tovarlari (mebel, avtomobil, televizor va boshqalar) sotib olish uchun ma'lum muddatga beriluvchi qarz mablag'lari.

Ipoteka krediti – ko'chmas mulklar (yer, bino) hisobiga uzoq muddatli ssudalar shaklida beriluvchi qarz mablag'lari.

Davlat krediti – kredit munosabatlarining o'ziga xos shakli bo'lib, bunda davlat pul mablag'lari qarzdori, aholi va xususiy biznes esa kreditorlari bo'lib chiqadi.

Xalqaro kredit – ssuda kapitalining xalqaro iqtisodiy munosabatlar sohasidagi harakati.

Lizing – kreditning pulsiz shakli bo'lib, odatda ishlab chiqarish vositalari va boshqa moddiy boyliklarni keyinchalik foydalanuvchilar tomonidan muntazam ravishda haq to'lab borib, sotib olish sharti bilan uzoq muddatli ijaraga berishdan iborat.

Faktoring – boshqa iqtisodiy subyektlarning qarzdorlik bo'yicha majburiyatlarini sotib olish yoki qayta sotish munosabatlari.

Farfeyting – uzoq muddatli faktoring munosabatlari bo'lib, qarzdorlik bo'yicha huquqlarni sotib olgan bank

ularni odatda, 1-5 yil vaqt o'tgandan so'ng undirishi mumkin bo'ladi.

Trast – mijozlarning kapitallarini boshqarish bo'yicha operatsiyalari.

Banklar – kredit munosabatlariga xizmat qilib, kredit tizimining negizini tashkil qiluvchi maxsus muassasalar.

Bank operatsiyalari – mablag'larni jalb qilish va ularni joylashtirish bo'yicha amalga oshiriladigan operatsiyalar.

Bank foydasi (marja) – olingan va to'langan foiz summalari o'rtasidagi farq.

Bank foyda me'yori – bank sof foydasining uning o'z kapitaliga nisbatining foizdagi ifodasi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Pul muomalasining mazmunini tushuntiring.
2. Muomala uchun zarur bo'lgan pul miqdori qanday omillarga bog'liq?
3. Pul agregatlari nima va uning tarkibiga nimalar kiradi?
4. Inflyatsiyaning mazmunini va turlarini tushuntiring.
5. Talab va taklif inflyatsiyalarining grafikdagi ko'rinishlarini tasvirlang va izohlang.
6. Giperinflyatsiya qanday qilib turg'unlikka olib kelishi mumkinligini tushuntiring.
7. Kreditni nima zarur qilib qo'yadi? Kredit tushunchasining mazmunini bayon qiling.
8. Kreditning asosiy turlarini sanab ko'rsating va ularning tavsifini bering. Kredit qanday vazifalarni bajaradi?
9. Markaziy va tijorat banklarining vazifalarini ko'rsating.
10. Hozirda O'zbekistonda milliy valyutaning barqarorligini ta'minlash borasida qanday chora-tadbirlar tizimi qo'llanilmoqda?

# XXIII BOB. BOZOR IQTISODIYOTINI TARTIBGA SOLIShDA DAVLATNING IQTISODIY ROLI

Barcha iqtisodiy tizimlarda davlat va bozor tizimi ma'lum o'ringa ega bo'lib, har biri mustaqil amal qiladi. Shu bilan birga, dunyodagi turli xil iqtisodiy tizimlar bir-biridan iqtisodiyotini boshqarish va tartibga solishda davlat hamda bozor rolining nisbati bo'yicha keskin farqlanadi. Masalan, bir iqtisodiy tizim ko'proq davlat tomonidan boshqarishga tayansa, boshqasi bozor mexanizmi orqali tartiblashga ustunlik beradi. Iqtisodiyotni tartiblashda bozor mexanizmining roli V bobda qarab chiqilgan edi. Bu bobda bozor iqtisodiyotini tartibga solishda davlatning rolini ochib berishga harakat qilinadi.

Dastlab davlatning milliy iqtisodiyotdagi roli qarab chiqilib, keyin uning iqtisodiy vazifalari tavsifi beriladi.

Bob davlatning iqtisodiyotga ta'sir qilish usullarini yoritib berish bilan yakunlanadi.

## 1-§. Davlatning milliy iqtisodiyotni tartibga solishdagi roli haqidagi nazariya va qarashlar

Milliy iqtisodiyotning samaradorligi ko'p omilli ko'rsatkich bo'lib, bunda samaradorlikning erishilgan darajasi ko'p jihatdan iqtisodiyotdagi davlat yoki bozor tizimining tutgan roliga bog'liq bo'lishi mumkin. Chunki ancha yuqori samaradorlikka, birinchidan, bozorni tartibga solish usullari orqali; ikkinchidan, iqtisodiyotni faqatgina yagona markazdan ongli ravishda markazlashgan boshqarish yo'li bilan; uchinchidan, takror ishlab chiqarish jarayonida davlatning aralashuvi va bozor usullarini uyg'unlashtirish orqali

erishiladi. Hozirgi davrda respublikamizning milliy iqtisodiyoti rivoji uchun ko'proq uchinchi yo'l xususiyatli hisoblanadi.

Iqtisodiy tafakkur tarixida birinchi marta davlatning iqtisodiyotdagi roli masalasi A.Smit tomonidan ilmiy asosda ko'rib chiqilgan. Uning "Xalqlar boyligining tabiati va sabablarini tadqiq qilish haqida" (1776 yil) degan kitobida bozor usullari orqali iqtisodiyotning o'z-o'zini tartibga solishning zarurligi ta'kidlab o'tilgan. A.Smitning fikricha, xususiy tovar ishlab chiqaruvchilar bozori davlat nazoratidan to'liq ozod bo'lishi zarur. Ana shundagina iste'molchilar talabiga mos ravishda ishlab chiqarishni tashkil qilish imkoni mavjud bo'ladi. Bunda bozor vositasida tartibga solish, har qanday chetdan aralashuvsiz ishlab chiqaruvchilarni butun jamiyat manfaatlari uchun harakat qilishga majbur etadi.

A.Smit davlatning iqtisodiy jarayonlarga har qanday aralashuvi oxir-oqibatda faqat vaziyatni yomonlashtiradi deb hisoblaydi. Masalan, davlat tomonidan belgilangan tashqi savdo tartib-qoidalari milliy iste'molchilarga faqat zarar keltirishi mumkin. Haqiqatan ham importga boj to'lovi milliy ishlab chiqaruvchilarga ustunlik berib, ularning chet el sheriklariga nisbatan raqobatlashuv qobiliyatini oshiradi. Ammo, bu oxir-oqibatda ishlab chiqarishning ancha yuqori xarajatlari va past sifatini saqlab qolishiga olib keladi. Bunda past sifatli va narxi qimmat tovarlarni sotib olishga majbur bo'lgan milliy iste'molchilar yutqazadi.

A.Smitning "Tinch qo'yish" nazariyasi, 1929-1933 yillarda bozor iqtisodiyotiga asoslangan, deyarli barcha mamlakatlarni qamrab olgan iqtisodiy inqiroz davrida tanqidga uchradi. Iqtisodiy tanazzul va ommaviy ishsizlik davlatning iqtisodiy jarayonlarga aralashuvini kuchaytirishni taqozo qildi.

Davlatni iqtisodiyotdagi rolini oshirish masalasi J.M.Keynsning "Ish bilan bandlik, foiz va pulning umumiy

nazariyasi" (1936 yil) nomli kitobida o'z aksini topdi. Bu kitobda muallif davlat fiskal (xazinaviy) va kreditli tartibga solish vositalaridan foydalanib, jamiyatning yalpi talabini rag'batlantirishni va aholining ish bilan bandligini ta'minlash zarurligini isbotladi.

Amalda gap davlatning uzluksiz ravishda inqirozga qarshi siyosat o'tkazishi, iqtisodiy inqirozning salbiy oqibatlarini tugatish va sanoat siklining o'zgarishini yo'qotish haqida ketadi. Keyns nazariyasi ancha tugal shaklda AQShda amalga oshirildi.

Urushdan keyingi davrda Keyns nazariyasidagi ko'rsatmalar u yoki bu darajada bozor iqtisodiyoti amalda ustun bo'lgan barcha mamlakatlarda foydalanildi. Shu bilan birga davlatning iqtisodiyotdagi rolini yanada ko'proq oshib borishi ro'y berdi. Hozirgi davrda davlat tomonidan tartibga solishning muhim maqsadi sifatida nafaqat siklga qarshi tartibga solish va ish bilan bandlikni ta'minlash, balki iqtisodiy o'sishning yuqori darajasini va yaxlit takror ishlab chiqarish jarayonini optimallashtirishni rag'batlantirish tan olinadi.

Ma'muriy-buyruqbozlikka asoslangan tizimdan bozor iqtisodiyotiga o'tish sharoitida davlatning milliy iqtisodiyotga aralashuvi quyidagi holatlar orqali izohlanadi:

*Birinchidan*, davlat o'ziga milliy iqtisodiyotda bozor vositasida o'zini-o'zi tartibga solish orqali bajarish mumkin bo'lmagan yoki samarali ravishda amalga oshirib bo'lmaydigan vazifalarni oladi. Bunga mudofaani ta'minlash, mamlakatda ichki tartibni saqlash va aholining kam ta'minlangan qismini ijtimoiy himoyalash kabilarni misol qilib keltirish mumkin.

*Ikkinchidan,* bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqarish va iste'molning xususiy tavsifi bir qator ijobiy va salbiy oqibatlarni tug'diradi.

Bu oqibatlar bevosita uchinchi tomon manfaatida aks etadi va demak, kishilarning alohida guruhi hamda umu-

man jamiyat manfaatiga ta'sir qiladi. Masalan, chiqitli texnologiyaga asoslangan ishlab chiqarishlarda tozalash qurilmalariga xarajatlarni tejash, xususiy ishlab chiqaruvchilar nuqtai nazaridan (u yoki bu kompaniya yoki individual ishlab chiqaruvchi uchun) foydali, atrof-muhitni ifloslanishiga olib kelishi esa, boshqa kishilar uchun qo'shimcha salbiy oqibatga ega.

Davlat yakka tadbirkor yoki iste'molchidan farqli, jamiyat manfaatini ifodalab, qo'shimcha ijobiy samarani rag'batlantirishga va aksincha, salbiy samara bilan bog'liq faoliyatni tartibga solishi hamda cheklashga harakat qilishi zarur.

*Uchinchidan*, davlatning iqtisodiy jarayonlariga aralashuvi shu sababli ro'y beradiki, individual iste'molchilar hamma vaqt u yoki bu tovarni iste'mol qilishning oqibatlarini obyektiv baholay olmaydi. Shu nuqtai nazardan, davlat foydali iste'molni kengaytirish va aksincha, sog'liqqa salbiy ta'sir ko'rsatuvchi tovarlar iste'molini cheklash vazifasini o'z zimmasiga oladi. Masalan, davlat tamaki mahsulotlari uchun yuqori aksiz (egri) solig'ini o'rnatib, bir tomondan o'zining daromadini oshirsa, boshqa tomondan shu mahsulotni sotib olish talabini cheklaydi.

*To'rtinchidan*, davlat o'z zimmasiga bozorning tabiatidan kelib chiqadigan ayrim holatlarni qisman engillashtirish vazifasini oladi. Bozor hamma uchun to'lovga qobil talabini qondirishga teng imkoniyatni ta'minlaydi. Ammo bu bozorning milliy boylikni ijtimoiy-adolatli taqsimlashni ta'minlashini bildirmaydi. Bunday sharoitda davlat aholining kam ta'minlangan qatlamining turmush darajasi haqida g'amxo'rlik qilishi, bepul (yoki imtiyozli) bilim berish, tibbiy xizmat ko'rsatish va shu kabilarni o'z zimmasiga oladi.

*Beshinchidan*, hozirgi sharoitda barqaror, izchil iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish vazifasi ham davlatning zimmasiga tushadi.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning ma'lum chegaralari ham mavjud bo'lib, ular ishlab chiqarish samaradorligiga davlatning ta'siridan kelib chiqadi. Iqtisodiyotga davlatning har qanday aralashuvi ma'lum xarajatlarni taqozo etadi. Ularga eng avvalo, tartibga solishni tashkil etish va amalga oshirish bo'yicha xarajatlarni kiritish mumkin. Shuningdek, tartibga solishning u yoki bu shakli bozor muvozanati, ishlab chiqarish hajmi, resurslarning qayta taqsimlanishiga ko'rsatishi mumkin bo'lgan ta'sirni ham hisobga olish lozim. Bunda tartibga solishni amalga oshirish bilan bog'liq bo'lgan sarf-xarajatlarning miqdori davlatning iqtisodiyotni tartibga solishi natijasida olinadigan samaradan kam bo'lishi lozim. Ularning nisbati davlatning iqtisodiyotga aralashuvi chegaralarini belgilab beradi.

XX asrning 80-yillarida rivojlangan mamlakatlarda yangi konservativ konsepsiyalar asosida iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishni cheklash jarayonlari boshlandi. Bunda tartibga solishning an'anaviy shakllaridan voz kechildi, davlat mulkini xususiylashtirish yo'li bilan davlat sektori ulushi qisqartirildi, xo'jalik qarorlarini qabul qilishda nomarkazlashuv jarayonlari kuchaytirildi, iqtisodiyotdagi bozor mexanizmlarining ahamiyati oshirildi. Jumladan, AQShda bu tadbirlar «Amerikaning yangi rivojlanish yo'li: iqtisodiy jihatdan yangilanish dasturi» nomli yo'nalish asosida amalga oshirilib, unda daromad solig'i stavkalarining pasaytirilishi, iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish maqsadida yirik korporasiyalar investitsiyalari uchun soliq imtiyozlarini qo'llash, federal hukumat xarajatlarini cheklash, xususiy biznes faoliyatining davlat tomonidan tartibga solinishini kamaytirish, inflyatsiyaga qarshi pul-kredit siyosatini o'tkazish ko'zda tutilgan edi.

Biroq, olib borilgan tadbirlar kutilgan natijani bermadi. Masalan, AQShda YaMMdagi davlat sarflari ulushi 1980

yilda 22,6foiz bo'lsa, 1987 yilga kelib 27 foiz ga qadar o'sdi. Davlat qarzlari kamayish o'rniga o'sib ketdi, inflyatsiyaning pasayishi moliya tizimining izdan chiqishdan saqlab qola olmadi. Aksincha, inflyatsiyaning cheklanganligi uchun o'sish sur'atlarining pasayishi, ishsizlikning ko'payishi, real ish haqining pasayishi kabi holatlar yuzaga keldi. Bunday jarayonlar Angliya, Yaponiya, Avstriya, Italiya va boshqa mamlakatlarda ham ro'y berdi.[1]

90-yillardan boshlab iqtisodiyotni tartibga solishda keynscha tendensiyalar yangidan kuchaya boshladi. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning yangi turi davlat va xususiy sektor o'rtasidagi munosabatlarni ro'yobga chiqarish, davlat tomonidan tartibga solishning moslashuvchanligini oshirish, to'g'ridan-to'g'ri aralashuv shakllari va byurokratik nazoratning kamayishi bilan tavsiflanadi.

## 2-§. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish, uning maqsadi va vazifalari

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish ob'ektiv ravishda shartlanadi. Ko'plab iqtisodchilar iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solinishining zarurligini faqat bozorning kamchiliklari, uning ko'plab iqtisodiy muammolarni hal eta olmaslik holati bilan izohlaydilar. Bu ma'lum ma'noda to'g'ri bo'lsada, biroq iqtisodiyotga davlat ta'sirining ob'ektiv zarurligini eng avvalo, ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanishi bilan belgilanadi. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning ob'ektiv asosi bo'lib ham milliy iqtisodiyot darajasida, ham xalqaro miqyosda ijtimoiy mehnat taqsimotining rivojlanishi negizida ishlab chiqarishning umumlashuvi jarayoni xizmat qiladi.

---

[1] Osnovы ekonomicheskoy teorii. Politekonomiya: Uchebnik / Pod red. D.D.Moskvina. – M.: Editorial URSS, 2003, 392-393-betlar.

Bu jarayon quyidagilarda namoyon bo'ladi:

—chuqurlashib borayotgan ijtimoiy mehnat taqsimoti asosida ishlab chiqarishning ixtisoslashgan tarmoqlarining o'zaro aloqasi va o'zaro bog'liqligi yanada kuchayadi;

—ishlab chiqarishning kooperatsiyalashuvi va markazlashuvi natijasida alohida xo'jalik birliklarining mayda bo'laklarga ajralib ketish holatlari barham topadi;

—ishlab chiqarishning yirik korxonalarda to'planuvi jarayoni o'sadi;

—turli iqtisodiy mintaqalar o'rtasidagi iqtisodiy aloqalar va faoliyat almashuvi jadallashadi.

Ishlab chiqarishning umumlashuvi darajasining oshishi bilan o'zaro muvofiqlashtirilgan holda, xo'jalik yuritish, takror ishlab chiqarish nisbatlarini ongli ravishda tartibga solish, yirik ishlab chiqarish majmualari, yaxlit iqtisodiyotni markazlashtirilgan holda, boshqarishga ob'ektiv ehtiyoj paydo bo'ladi. Shunga ko'ra, iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish ishlab chiqarish munosabatlarining har qanday tizimida ishlab chiqarish umumlashuvining ma'lum darajasida ob'ektiv zaruriyatga aylanadi.

**Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish deganda, jamiyat a'zolarining ehtiyojlarini qondirish darajasini oshirish uchun cheklangan ishlab chiqarish resurslaridan yanada samarali foydalanishni ta'minlovchi, umumiy iqtisodiy muvozanatga erishishga yo'naltirilgan, ijtimoiy takror ishlab chiqarish jarayonini tashkil etish bo'yicha davlatning faoliyati tushuniladi.**

Bozor xo'jaligi sharoitida iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish qonunchilik, ijro etish va nazorat qilish xususiyatidagi tadbirlar tizimidan iborat bo'ladi.

Hozirgi sharoitda iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish takror ishlab chiqarish jarayoniga tegishli bir qator vazifalarni hal qilishga qaratiladi. Bular jumlasiga iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish, bandlikni tartibga solish,

tarmoq va mintaqaviy tuzilmalardagi ijobiy siljishlarni qo'llab-quvvatlash, eksportni himoya qilish kabilarni kiritish mumkin.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish mexanizmi to'g'risida to'laroq tasavvurga ega bo'lish uchun uning maqsadi, vazifalari va tartibga solish usullari hamda vosita yoki dastaklarini to'laroq tavsiflash lozim.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning **asosiy maqsadi** iqtisodiy va ijtimoiy barqarorlikni ta'minlash, mavjud tuzumni mamlakat ichida va xalqaro maydonda mustahkamlash hamda uni o'zgarib turuvchi sharoitga moslashtirish hisoblanadi.

Bu asosiy maqsaddan bir qator aniq maqsadlar kelib chiqadi. Ular jumlasiga iqtisodiy siklni barqarorlashtirish, milliy xo'jaliklaming tarmoq va mintaqaviy tuzilishini takomillashtirish, atrof-muhit holatini yaxshilash kabilami kiritish mumkin. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning maqsadi uning vazifalarida aniq namoyon bo'ladi. Bozor xo'jaligi sharoitida davlatning iqtisodiy vazifalari asosan, bozor tizimining amal qilishini engillashtirish va himoya qilish maqsadiga ega bo'ladi. Bu sohadagi **davlatning iqtisodiy vazifalaridan** quyidagi ikki turini ajratib ko'rsatish mumkin:

1) bozor tizimining samarali amal qilishiga imkon tug'diruvchi huquqiy asos va ijtimoiy muhitni ta'minlash;

2) raqobatni himoya qilish.

Davlatning boshqa vazifalari iqtisodiyotni tartibga solishning umumiy tamoyillaridan kelib chiqadi. Bu yerda **davlatning uchta vazifasi** alohida ahamiyatga ega:

1) daromad va boylikni qayta taqsimlash;

2) resurslarni qayta taqsimlash;

3) iqtisodiyotni barqarorlashtirish, ya'ni iqtisodiy tebranishlar vujudga keltiradigan inflyatsiya va bandlilik darajasi ustidan nazorat qilish hamda iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish.

Davlat bozor iqtisodiyotining samarali amal qilishining shart-sharoiti hisoblangan **huquqiy asosni ta'minlash vazifalarini** o'z zimmasiga oladi. Bozor iqtisodiyoti uchun zarur bo'lgan huquqiy asosni ta'minlash quyidagi tadbirlarning amalga oshirilishini taqozo qiladi: xususiy korxonalarning huquqiy mavqeini mustahkamlash; xususiy mulkchilik huquqini ta'minlash va shartnomalarga amal qilishni kafolatlash; korxonalar, resurslarni etkazib beruvchilar va iste'molchilar o'rtasidagi munosabatlarni tartibga soluvchi qonuniy bitimlarni ishlab chiqish va boshqalar. O'zbekiston Respublikasining «Korxonalar to'g'risida», «Tadbirkorlik faoliyati to'g'risida» va «Aksionerlik jamiyatlari to'g'risida»gi Qonunlari hamda ularga kiritilgan qo'shimcha va tuzatishlar, mulkni davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish bґyicha tadbirlar bozor iqtisodiyoti uchun zarur huquqiy asosni ta'minlashga qaratilgan.

Davlat tomonidan **ijtimoiy muhitni ta'minlash** o'z ichiga ichki tartibni saqlash, mahsulot sifati va og'irligini o'lchash standartlarini belgilash, tovar va xizmatlar ayirboshlashni engillashtirish uchun milliy pul tizimini muomalaga kiritish kabilarni oladi.

Raqobat bozor iqtisodiyotida asosiy tartibga soluvchi mexanizm bo'lib xizmat qiladi. Bu shunday kuchki, u xaridorlar yoki iste'molchilarning ehtiyojlariga ishlab chiqaruvchi va resurs etkazib beruvchilarni bo'ysundiradi. Raqobat sharoitida ko'plab xaridorlar tomonidan bildirilgan talab va sotuvchilarning taklifi bozor narxlarini belgilaydi. Bu shuni bildiradiki, ishlab chiqaruvchilar va resurs etkazib beruvchilar iste'molchilarning faqat bozor orqali hisobga olinadigan xohishlariga moslashishi mumkin. Bozor tizimining irodasiga bo'ysunuvchi, raqobatlashuvchi ishlab chiqaruvchilar foyda olishni va o'z mavqelarining mustahkamlashini kutadi, kim bozor qonunlarini buzsa, zarar ko'radi va oxir-oqibatda sinadi. Raqobat sharoitida xaridor — bu

xo'jayin, bozor ularning gumashtasi, korxona esa, ularning xizmatkori hisoblanadi.

Iqtisodiyotda sotuvchilar o'rtasidagi raqobat o'rnini monopoliyalar egallaganda, ularning bozorga ta'sir ko'rsatish yoki undagi narxlarni o'z manfaatlarini ko'zlab o'zgartirish imkoniyati paydo bo'ladi. Monopoliyalar o'zlarining takliflari umumiy hajmini tartibga solish layoqatidan foydalanib, mahsulot hajmini sun'iy cheklash orqali ularga ancha yuqori narx belgilash va shu orqali ancha barqaror foyda olishi mumkin.

Bozor munosabatlari rivojlangan sharoitda monopoliyalar ustidan ikki usulda nazorat o'rnatiladi. *Birinchi usulda*, texnologiya va iqtisodiy sharoitlar raqobatli bozor mavjud bo'lish imkoniyatini yo'qqa chiqaradigan tabiiy monopoliyalar deb nomladigan tarmoqlarda davlat narxlarini tartibga soladi va ko'rsatiladigan xizmatlarga standartlarni o'rnatadi. Transport, aloqa, elektr energiyasi ishlab chiqarish va boshqa ijtimoiy foydalanishdagi korxonalar ma'lum darajada shunday tartibga solinadi. *Ikkinchi usulda*, samarali ishlab chiqarish juda ko'pchilik bozorlarda raqobat rivojining juda yuqori darajasida ta'minlanishi sababli davlat raqobatini kuchaytirish va himoya qilish maqsadida monopoliyalarga qarshi qonunlar qabul qiladi.

Respublikamizda ham monopol faoliyatni cheklash, tovarlar bozorida raqobatni rivojlantirish, iste'molchilar va tadbirkorlar manfaatini himoya qilishga qaratilgan qator qonunlar qabul qilingan.

Bozor tizimi kishilarning tabiiy qobiliyati, orttirgan bilimi va malakasi hamda mulkka egaligini hisobga olib, ularning yuqori daromad olishini ta'minlaydi. Shu bilan birga jamiyatning moddiy vositalarga ega bo'lmagan, bilim va malaka darajasi past, layoqati ham yuqori bo'lmagan a'zolari, qariyalar, nogironlar, ishsizlar yolg'iz va qaramog'ida bolalari bo'lgan ayollar juda kam daromad oladi yoki bozor tizimi doirasida ishsizlar kabi umuman

daromadga ega bo'lmaydi. Qisqasi, bozor tizimi pul daromadlarini va milliy mahsulotni jamiyat a'zolari o'rtasida taqsimlashda birmuncha tengsizliklarni keltirib chiqaradi. Shu sababli davlat o'z zimmasiga **daromadlar tengsizligini kamaytirish vazifasini** oladi. Bu vazifa bir qator tadbir va dasturlarda o'z ifodasini topadi.

*Birinchidan*, transfert to'lovlari muhtojlarni, nogironlarni va birovning qaramog'ida bo'lganlarni nafaqalar, ishsizlarni ishsizlik nafaqalari bilan ta'minlaydi. Ijtimoiy ta'minot dasturlari orqali pensionerlar va qariyalarga moliyaviy yordam ko'rsatiladi.

Bu barcha dasturlar davlat byudjeti mablag'larini jamiyatning kam daromad olgan yoki umuman daromadga ega bo'lmagan a'zolari hisobiga qayta taqsimlaydi.

*Ikkinchidan*, davlat bozorni tartibga solish, ya'ni talab va taklif ta'sirida o'rnatiladigan narxlarni o'zgartirish yo'li bilan ham daromadlarning taqsimlanishiga ta'sir ko'rsatadi. Me'yordagi oziq-ovqat tovarlariga o'rnatiladigan imtiyozli narxlar va ish haqining eng kam (minimal) darajasi haqidagi qonunchilik davlatning, aholining ma'lum qatlami daromadlarini oshirishga qaratilgan tadbirlarning yana bir misolidir.

Davlat jamiyat a'zolari o'rtasida daromadlarni qayta taqsimlashda soliq imtiyozlarini belgilash orqali soliq tizimidan ham keng foydalanadi.

Bozor mexanizmining resurslarni qayta taqsimlashdagi layoqatsizligi ikki holatda ko'rinadi, ya'ni raqobatli bozor tizimi: 1) ma'lum tovarlar va xizmatlarning kam miqdorini ishlab chiqaradi; 2) ishlab chiqarishi o'zini oqlagan ayrim tovarlar va xizmatlarga resurslarning har qanday turini ajratish holatida bo'lmaydi.

Resurslarning qayta taqsimlanishi tovarlarni ishlab chiqarish yoki iste'mol qilish bilan bog'liq foyda yoki zarar, uchinchi tomonga, ya'ni bevosita xaridor yoki sotuvchi hisoblanmaganlar tomonga "joyini o'zgartirgan" chog'da

vujudga keladi. Bu **qo'shimcha samara** deb ataladi, chunki u bozor qatnashchisi hisoblanmaganlar hissasiga to'g'ri keluvchi foyda yoki zararni ifodalaydi. Bunga atrof-muhitning ifloslanishini misol qilib keltirish mumkin. Kimyo korxonasi o'zining sanoat chiqindilarini ko'l yoki daryoga oqizsa, bu cho'miluvchilar, baliqchilar va atrofdagi aholiga zarar keltiradi.

Ishlab chiqaruvchi esa, muhofazalovchi inshoot va uskunalar o'rnatmaganligi hisobiga o'z ishlab chiqarish xarajatlarining ancha past darajasini ta'minlaydi. Davlat resurslarining nomutanosib taqsimlanishi vujudga keltiradigan bu holatlarni tartibga solish uchun qonunchilik tadbirlarini qo'llaydi yoki maxsus soliq va jarimalardan foydalanadi.

Masalan, atrof-muhit va suv havzalarining ifloslanishini taqiqlovchi yoki cheklovchi qonunlar, ishlab chiqaruvchilarni o'zlarining sanoat chiqindilarini ishlab chiqarish jarayonida ifloslangan suvni tozalovchi qurilmalar sotib olish hamda o'rnatish bilan yo'qotishga majbur qiladi.

Boshqa holda, davlat maxsus soliqlarni kiritish yordamida atrof-muhitni ifloslantiruvni korxonalarga boshqalarga keltirishi mumkin bo'lgan zararni yuklashga harakat qiladi.

Davlat bir qator yo'llar bilan resurslarning nomutanosib taqsimlanishi keltirib chiqaradigan oqibatlarni yumshatishga ham harakat qiladi.

*Birinchidan,* iste'molchilarning aniq tovar va xizmatlarni xarid qilish qobiliyatini oshirish yo'li bilan ularning talabi kengaytirildi. Malasan, bizning respublikamizda islohotlarning dastlabki davrida oziq-ovqat mahsulotlariga talon tizimi joriy etilishi past daromadli oilalarning oziq-ovqat mahsulotlariga bo'lgan talabini oshirdi va shu orqali resurslarning nomutanosib taqsimlanishini bartaraf qildi.

*Ikkinchidan,* davlat taklifni oshirish maqsadida ishlab chiqarishni subsidiyalashi mumkin. Subsidiyalar ishlab chiqaruvchilarning zararlarini qisqartiradi va mahsulotlar

ishlab chiqarishda resurslarning etishmasligi muamosini bartaraf qiladi.

*Uchinchidan,* davlat ayrim tovarlar va ijtimoiy ne'matlarning ishlab chiqaruvchisi sifatida chiqadi. Bunday tarmoqlar davlat mulkchiligiga asoslanadi va davlat tomonidan bevosita boshqariladi yoki ularni moliyalashtirishni davlat o'z zimmasiga oladi. Fan, ta'lim, sog'liqni saqlash, milliy mudofaa, favqulodda ro'y beradigan tabiiy hodisalarga qarshi kurash, ichki tartibni saqlash shular jumlasidandir.

Davlat byudjet mablag'lari hisobiga resurslarni xususiy sohada qo'llanilishdan bo'shatadi hamda ularni ijtimoiy ne'mat va xizmatlar ishlab chiqarishga yo'naltirishi mumkin. Shunday qilib, davlat mamlakat milliy mahsuloti tarkibida muhim o'zgarishlarni amalga oshirish maqsadida resurslarni qayta taqsimlaydi.

Iqtisodiyotni barqarorlashtirish, ya'ni iqtisodiyotning barcha sohalarini resurslar bilan ta'minlash, to'liq bandlik va narxlarning barqaror darajasiga erishishda yordam berish hamda iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish davlatning eng muhim vazifasi hisoblanadi.

Iqtisodiyotda to'liq bandlikni ta'minlash uchun umumiy sarflar, ya'ni xususiy va davlat sarflarining hajmi etarli bo'lmasa, davlat bir tomondan ijtimoiy ne'matlar va xizmatlarga o'z xarajatlarini ko'paytiradi, boshqa tomondan xususiy sektorning sarflarini rag'batlantirish maqsadida soliqlarni qisqartiradi.

Agar jami sarflar to'liq bandlik sharoitida taklif hajmidan oshib ketsa, bu narxlar darajasining ko'tarilishiga olib keladi. Jami sarflarning mazkur ortiqcha darajasi inflyasion xususiyat kasb etadi. Bunday holda davlat soliqlarni oshirish orqali xususiy sektor sarflarini qisqartirish va shu yo'l bilan ortiqcha sarflarni tugatishga harakat qiladi. Iqtisodiyotda ishsizlik mavjud bo'lganda davlat sarflarining ko'payishi jami sarflar, ishlab chiqarish hajmi va bandlilikning

o‘sishiga olib keladi. O‘z navbatida, soliqlarning qisqarishi yoki transfert to‘lovlarining ko‘payishi daromadlarni ko‘paytiradi. Bu daromadlar shaxsiy sarflarning o‘sishini rag‘batlantirishga xizmat qiladi.

Davlat o‘z ishlab chiqarishini moliyalashtirishdan tashqari ijtimoiy sug‘urta va ta'minotning bir qator dasturlarini amalga oshiradi, iqtisodiyotning xususiy va kooperativ sektorida daromadlarni qayta taqsimlaydi. Davlat tartibga soluvchi xususiyatga ega bo‘lgan bir qator vaziyatlarni ham amalga oshiradi. Bularga atrof-muhitni himoya qilish, aholi sog‘lig‘ini saqlash, bo‘sh ishchi o‘rinlariga ega bo‘lishning teng sharoitini ta’minlash hamda ma’lum sohalarda narx belgilash amaliyoti ustidan nazorat qilish va shu kabilarni kiritish mumkin.

## 3-§. Davlatning iqtisodiyotga ta’sir qilish usullari va vositalari

Davlat milliy iqtisodiyotni tartibga solishda bir qator usullardan foydalanadi. Bu usullarni umumlashtirib quyidagicha guruhlash mumkin:

—bevosita ta’sir qilish usullari;
—bilvosita ta’sir qilish usullari;
—tashqi iqtisodiy usullar.

Markazdan boshqarish tartibi ustun bo‘lgan mamlakatlarda davlatning iqtisodiy jarayonlarga aralashuvida bevosita ta’sir qilish usullari ustun bo‘lsa, bozor iqtisodiyoti esa, birinchi navbatda iqtisodiy jarayonlarni bilvosita tartibga solish bilan bog‘langan. Shu bilan birga barcha mamlakatlarda iqtisodiyotning **davlat sektori** mavjud. Davlat sektorini boshqarish mulkchilikning davlat shakliga asoslanib, u asosan, quyidagi uch yo‘l orqali shakllanadi:

1) ishlab chiqarish vositalari egalariga pul yoki qimmatli qog‘ozlar bilan tovon to‘lash orqali mulkni milliylashtirish;

2) davlat byudjeti mablag'lari hisobiga yangi korxonalar, ba'zi hollarda yaxlit tarmoqlarni barpo etish;

3) davlat tomonidan xususiy korporasiyalarning aksiyalarini sotib olish va aralash davlat-xususiy korxonalarini tashkil etish.

Hozirda so'nggi uchinchi yo'l ustun ravishda amal qilmoqda.

Davlat xilma-xil shakldagi kapitalga egalik qiladi, kreditlar beradi, korxonalarga mulkdor hisoblanadi. Bu davlatning ijtimoiy kapitalning bir qismiga egalik qilishiga olib keladi.

Davlat iqtisodiyotni bevosita tartibga solishda ma'muriy vositalardan foydalanadi. Ma'muriy vositalar davlat hokimiyati kuchiga tayanadi va taqiqlash, ruxsat berish va majbur qilish xususiyatidagi tadbirlarni o'z ichiga oladi.

Tartibga solishning ma'muriy vositalaridan foydalanilganda yaxlit takror ishlab chiqarish jarayoni yoki uning alohida tomonlarini to'g'ridan-to'g'ri tartibga solish ko'zda tutiladi. Ayniqsa, ishlab chiqarish tanazzulga uchragan davrda iqtisodiyotga bilvosita ta'sir qilish tadbirlari kam samarali bo'lib, ma'muriy vositalardan foydalanishga ustunlik beriladi. Bu usullardan quyidagilarni alohida ko'rsatish mumkin:

**a) iqtisodiyotning ayrim bo'g'inlari – transport, aloqa, atom va elektr energetikasi, kommunal xizmat hamda boshqa sohalarni bevosita boshqarish.** Bunda davlat mulk sohibi va tadbirkor sifatida o'ziga qarashli korxona va tashkilotlar iqtisodiy hayotida faol qatnashadi. Davlat tadbirkorligi, ma'lum doirada amal qilib, ko'pincha texnologiya sharoiti xususiy kapital uchun qulay bo'lmagan korxonalar doirasi bilan cheklanadi. Davlat tadbirkorligi bir tomondan, ma'lum sharoitlarda iqtisodiy o'sish uchun zarur bo'lsa, ikkinchi tomondan, vaqt o'tishi bilan samarasiz bo'lib qolishi ham mumkin. Bunday holda, ular xususiy tadbirkorlik ob'ektiga aylantiriladi.

Respublikada «iqtisodiyotni erkinlashtirishdagi bosh vazifa – eng avvalo, davlatning boshqaruvchilik vazifalarini-funksiyalarini qisqartirish uning korxonalar xo'jalik faoliyatiga, birinchi galda xususiy biznes faoliyatiga aralashuvini cheklash»[2] hisoblanadi;

**b) narxlar va ish haqini «muzlatib» qo'yish siyosati.** Bu iqtisodiyotga aralashishning antiinflyasion tadbirlari hisoblanib, inflyatsiyani yumshatishga qaratiladi. Mazkur siyosatni yuritishda narxlar va ish haqini oshirish qonun bilan taqiqlanadi yoki ma'lum doira bilan cheklanadi. Antiinflyasion tadbirlar orqali inflyatsiya darajasining pasayishi investitsiyalarga rag'bat beradi;

**v) ish bilan bandlik xizmati faoliyati (mehnat birjalari)ni tashkil qilish.** Davlat bu faoliyatni tashkil qilish bilan ishsizlikni qisqartirish choralarini ko'radi. Ularni zarur kasblarga qayta tayyorlaydi, ish bilan ta'minlanmaganlarga nafaqa beradi, muhtojlarga yordam ko'rsatadi;

**g) iqtisodiy sohani tartibga solishni ko'zda tutuvchi qonunlarni ishlab chiqish va qabul qilish** (monopoliyaga qarshi qonunchilik, tadbirkorlik to'g'risidagi, bank sohalari, qimmatli qog'ozlar bozorining faoliyatini tartibga solishni ko'zda tutuvchi qonunlar).

Shu orqali bozor munosabatlarining rivojlanishi qonun yo'li bilan kafolatlanadi, turli mulk shakllarining daxlsizligi ta'minlanadi, monopoliyalarga yo'l berilmaydi va erkin raqobatga sharoit yaratiladi.

Iqtisodiyotni bilvosita tartibga solishda iqtisodiy dastak va vositalarga ustunlik beriladi. U davlatning pul-kredit va byudjet siyosatida o'z ifodasini topadi.

**Pul-kredit siyosatining** asosiy vositalari quyidagilardan iborat bo'ladi:

– hisob stavkasini tartibga solish;

---

[2] Milliy istiqlol g'oyasi: asosiy tushuncha va tamoyillar. T.: «Yangi asr avlodi», 2001, 62-bet.

—moliya-kredit muassasalarining Markaziy bankdagi zaxiralari minimal hajmini o'rnatish va o'zgartirish;

—davlat muassasalarining qimmatli qog'ozlar bozoridagi operasiyalari (davlat majburiyatlarini chiqarish, ularni sotish va to'lash).

Davlat bu dastaklar yordamida moliya bozorida talab va taklif nisbatini kutilgan yo'nalishda o'zgartirishga harakat qiladi. Jumladan, ssudaga beriladigan pul miqdorini o'zgartirish uchun foiz stavkasi vositasidan foydalanadi. Davlat kreditga bo'lgan talab va taklifni markaziy bank orqali quyidagi yo'llar bilan o'zgartiradi.

*Birinchidan*, davlat markaziy bank ehtiyojlari orqali banklar mablag'larining qarzga beriladigan va zaxirada turadigan qismlari ulushini o'zgartiradi. Natijada qarzga beriladigan pul miqdori o'zgaradi, ya'ni uning taklifi oshsa, foiz kamayadi, aksincha, u kamaysa, foiz oshadi. Foizning kamayishi kredit olishga intilishni kuchaytiradi va bu investitsiya faolligi orqali iqtisodiy o'sishni rag'batlantiradi.

*Ikkinchidan*, Markaziy bank boshqa banklarga past foiz stavkasida qarz berib, ularning kreditlash ishida faol qatnashib, iqtisodiy o'sishiga ta'sir qilishini ta'minlaydi.

*Uchinchidan*, davlat markaziy bank orqali xazina majburiyatlarini tarqatadi, o'z obligasiyalarini sotadi yoki qimmatli qog'ozlarini sotib oladi. Natijada taklif etilgan pul miqdori o'zgarib, bu foizga ta'sir etadi. Davlatning pulga bo'lgan talab va taklifini o'zgartirish borasidagi siyosati **monetar siyosat** deb yuritiladi.

Davlat **byudjet siyosati** uning daromadlar va harajatlar qismini o'zgartirishga qaratiladi. Davlat xarajatlarini qoplash uchun moliyaviy mablag'larni jalb qilishning eng asosiy dastagi soliqlar hisoblanadi. Ulardan xo'jalik sub'eklari faoliyatiga va ijtimoiy barqarorlikka ta'sir ko'rsatishda ham keng foydalaniladi.

Soliqlar yordamida davlat tomonidan tartibga solish tanlangan soliq tizimiga, soliq stavkasi darajasiga hamda

soliq turlari va soliq to'lashda berilgan imtiyozlarga bog'liq bo'ladi.

Davlat iqtisodiyotni tartibga solish vositasi sifatida **byudjet xarajatlaridan** ham foydalanadi.

Bunga birinchi navbatda, davlat kreditlari, subsidiyalari va kafolatlari hamda xususiy sektordan tovarlarni sotib olishga qilinadigan sarflar misol bo'ladi.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishda asosiy kapitalga hisoblanadigan **jadallashgan amortizasiya** ajratmalari alohida rol o'ynaydi. U hozirgi sharoitda jamg'arish va iqtisodiyotdagi tarkibiy o'zgarishlarni rag'batlantirishning asosiy vositasi hamda iqtisodiy sikli va bandlikka ta'sir ko'rsatuvchi muhim dastak hisoblanadi.

Iqtisodiyotni tartibga solishda davlat kapital qo'yilmalari muhim rol o'ynaydi. Jumladan, bozor kon'yunkturasi yomonlashgan, turg'unlik yoki inqiroz sharoitida xususiy kapital qo'yilmalar qisqaradi, davlat investitsiyalari esa, odatda, o'sadi. Shu orqali davlat ishlab chiqarishda tanazzul va ishsizlikning o'sishiga qarshi turishga harakat qiladi.

Davlat kapital qiymatlari iqtisodiyot tarkibiy tuzilishidagi o'zgarishlarda ham sezilarli o'ringa ega bo'ladi, masalan, davlat xususiy kapitalining oqib kelishi etarli bo'lmagan mintaqalar, tarmoqlar yoki faoliyat sohalarida yangi ob'ektlar qurish va eskilarini qayta qurollantirish orqali iqtisodiyot tarkibiy tuzilishiga ta'sir ko'rsatadi. Bulardan tashqari davlat kapital qo'yilmalari ilmiy-tadqiqot ishlarida, kadrlar tayyorlashda, tashqi savdo va chetga kapital chiqarishda ham katta rol o'ynaydi.

Shuningdek, iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishda bir qator shakllarini ham ajratib ko'rsatish mumkin:

—davlat iqtisodiy dasturlarining ishlab chiqilishi;

—ilmiy tadqiqotlar va ilmiy-tadqiqot konstruktorlik ishlanmalari, ixtirolarni davlat tomonidan rag'batlantirish hamda iqtisodiyotdagi ijobiy tarkibiy siljishlarni ta'minlash;

– investitsiya jarayoni va iqtisodiy o'sishni davlat tomonidan tartibga solish;

– ishchi kuchi bozoriga davlat tomonidan ta'sir ko'rsatish;

– qishloq xo'jaligini davlat tomonidan tartibga solish va boshqalar.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning oliy shakli **davlat iqtisodiy dasturlari** hisoblanadi. Uning vazifasi tartibga solishning barcha usuli va vositalaridan kompleks foydalanishdan iborat.

Iqtisodiy dasturlar o'rta muddatli, favquloddagi va maqsadli bo'lishi mumkin. O'rta muddatli umumiqtisodiy dasturlar odatda besh yilga tuziladi. Favquloddagi dasturlar tig'iz vaziyatlarda, masalan, inqiroz, ommaviy ishsizlik va kuchli inflyatsiya sharoitlarida ishlab chiqilib, qisqa muddatli xususiyatga ega bo'ladi. Bunday maqsadli dasturlarning ob'ekti tarmoqlar, mintaqalar, ijtimoiy sohalar va ilmiy tadqiqotlarning har xil yo'nalishlari bo'lishi mumkin.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish **tashqi iqtisodiy usullar** yordamida ham amalga oshiriladi. Bunda maxsus vosita va dastaklar orqali mamlakatning tashqi dunyo bilan amalga oshiriladigan xo'jalik aloqalariga bevosita ta'sir ko'rsatiladi.

Tovarlar, xizmatlar, kapital va fan-texnika yutuqlari eksportini rag'batlantirish tadbirlari, eksportni kreditlash, chet ellardan investitsiyalar va eksport kreditlarini kafolatlash, tashqi iqtisodiy aloqalarga cheklashlar kiritish yoki bekor qilish, tashqi savdoda boj to'lovlarini o'zgartirish, mamlakat iqtisodiyotiga chet el kapitalini jalb qilish yoki cheklash bo'yicha tadbirlar, mamlakatga chetdan ishchi kuchini jalb qilish, xalqaro iqtisodiy tashkilotlarda va davlatlararo uyushmalarda qatnashish mamlakatlarning tashqi iqtisodiy aloqalarini tartibga solishning asosiy vositalaridir.

Shunday qilib, iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning qarab chiqilgan barcha ichki va tashqi iqtisodiy usullari

(vosita va dastaklari) birgalikda milliy iqtisodiyotdagi takror ishlab chiqarish jarayoniga va mamlakatning tashqi iqtisodiy aloqalariga o'z ta'sirini ko'rsatadi.

## Xulosalar

1. Ma'muriy-buyruqbozlikka asoslangan tizimdan bozor iqtisodiyotiga o'tish sharoitida davlatning milliy iqtisodiyotga aralashuvi uning milliy iqtisodiyotda bozor vositasida o'zini-o'zi tartibga solish orqali bajarish mumkin bo'lmagan yoki samarali ravishda amalga oshirib bo'lmaydigan vazifalarni o'z zimmasiga olishi; bozor iqtisodiyoti sharoitida ishlab chiqarish va iste'molning xususiy tavsifi keltirib chiqaruvchi salbiy oqibatlarni bartaraf etish zarurligi; iste'molchilarning manfaatlarini himoyalash; bozorning tabiatidan kelib chiqadigan ayrim holatlarni qisman engillashtirish, jumladan, aholining kam ta'minlangan qatlamining turmush darajasi haqida g'amxo'rlik qilish, bepul (yoki imtiyozli) bilim berish, tibbiy xizmat ko'rsatish va shu kabilarni o'z zimmasiga olishi; hozirgi sharoitda barqaror, izchil iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish vazifasini ham o'z zimmasiga olishi orqali izohlanadi.

2. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish deganda, jamiyat a'zolarining ehtiyojlarini qondirish darajasini oshirish uchun cheklangan ishlab chiqarish resurslaridan yanada samarali foydalanishni ta'minlovchi, umumiy iqtisodiy muvozanatga erishishga yo'naltirilgan, ijtimoiy takror ishlab chiqarish jarayonini tashkil etish bo'yicha davlatning faoliyati tushuniladi.

3. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning maqsadi uning vazifalari orqali ifodalanib, ular asosan bozor tizimining amal qilishini engillashtirish va himoya qilish, iqtisodiyotni tartibga solishning umumiy tamoyillaridan kelib chiqadi, ya'ni: bozor tizimining

samarali amal qilishiga imkon tug'diruvchi huquqiy asos va ijtimoiy muhitni ta'minlash; raqobatni himoya qilish; daromad va boylikni qayta taqsimlash; resurslarni qayta taqsimlash; iqtisodiyotni barqarorlashtirish, ya'ni iqtisodiy tebranishlar vujudga keltiradigan inflyatsiya va bandlilik darajasi ustidan nazorat qilish hamda iqtisodiy o'sishni rag'batlantirish.

4. Davlat milliy iqtisodiyotni tartibga solishda bevosita va bilvosita ta'sir qilish usullari hamda tashqi iqtisodiy usullardan foydalanadi. Tartibga solishning bevosita ta'sir qilish usullari foydalanilganda yaxlit takror ishlab chiqarish jarayoni yoki uning alohida tomonlarini to'g'ridan-to'g'ri, ma'muriy tartibga solish ko'zda tutiladi. Bu usullar qatoriga quyidagilarni kiritish mumkin: iqtisodiyotning ayrim bo'g'inlari – transport, aloqa, atom va elektr energetikasi, kommunal xizmat va boshqa sohalarni bevosita boshqarish; narxlar va ish haqini «muzlatib» qo'yish siyosati; ish bilan bandlik xizmati faoliyati (mehnat birjalari)ni tashkil qilish; iqtisodiy sohani tartibga solishni ko'zda tutuvchi qonunlarni ishlab chiqish va qabul qilish va h.k.

5. Iqtisodiyotni bilvosita tartibga solishda iqtisodiy dastak va vositalarga ustunlik beriladi. U davlatning pul-kredit va byudjet siyosatida o'z ifodasini topadi. Pul-kredit siyosatining asosiy vositalari quyidagilardan iborat bo'ladi: hisob stavkasini tartibga solish; moliya-kredit muassasalarining Markaziy bankdagi zahiralari minimal hajmini o'rnatish va o'zgartirish; davlat muassasalarining qimmatli qog'ozlar bozoridagi operasiyalari (davlat majburiyatlarini chiqarish, ularni sotish va to'lash). Davlat byudjet siyosati uning daromadlar va harajatlar qismini o'zgartirishga qaratilib, bu usulning eng asosiy dastagi soliqlar hisoblanadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish - qonunchilik, ijro va nazorat qilish xususiyatidagi tadbirlar tizimini ishlab chiqish va amalga oshirish.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning maqsadi iqtisodiy va ijtimoiy barqarorlikni ta'minlash, iqtisodiy tizimni mustahkamlash va uni o'zgarib turuvchi sharoitga moslashtirishga qaratiladi.

Davlatning iqtisodiy vazifalari iqtisodiy tizimning amal qilishiga shart-sharoit yaratish va iqtisodiyotni tartibga solish hamda iqtisodiy o'sishni ta'minlashga qaratilgan chora-tadbirlardan iborat bo'ladi.

Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning usullari - tartibga solishning ma'muriy va iqtisodiy vositalari birligi.

Bevosita usullar - iqtisodiyotni tartibga solishning taqiqlash, ruxsat berish va majbur qilish xususiyatidagi ma'muriy vositalari.

Bilvosita usullar - iqtisodiyotni tartibga solishning iqtisodiy vosita va dastaklari.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Davlatning iqtisodiyotdagi roliga turlicha qarashlarni baholang.
2. Davlat asosiy iqtisodiy vazifalarini sanab chiqing va ularning qisqacha tavsifini bering.
3. Bozor iqtisodyoti sharoitida iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning zarurligini nima taqozo qiladi?
4. Tartibga solish o'z oldiga qanday maqsad va vazifalarni qo'yadi?
5. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishning bevo sita va bilvosita usullariga tavsif bering.

6. Tartibga solishning ma'muriy va iqtisodiy vositalarini sanab ko'rsating.

7. Iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solishda davlat sektori qanday rol o'ynaydi? Davlat iqtisodiy dasturlari qanday amalga oshiriladi?

# XXIV BOB. AHOLI DAROMADLARI VA DAVLATNING IJTIMOIY SIYOSATI

Bundan oldingi boblarda turli korxonalar, davlat, jismoniy va huquqiy shaxslarning daromadlari hamda ularning shakllari haqida tushunchalar berilgan edi.

Bu bob esa, aholi daromadlarining iqtisodiy mazmuni, turlarini bayon qilish hamda uning darajasini belgilab beruvchi asosiy omillarni qisqacha tavsiflash bilan boshlanadi. Keyin bozor iqtisodiyoti sharoitida daromadlar tengsizligining asosiy sabablari ko'rib chiqiladi. Daromadlar tengsizligi borasida bildirilgan fikrlar tahlil qilinib, tengsizlik va samaradorlik o'rtasidagi nisbat ko'rsatib beriladi. Bob kambag'allik muammosi, aholi daromadlarining yetarli darajasini ta'minlash bo'yicha davlat dasturlarini qarab chiqish bilan yakunlanadi.

## 1-§. Aholi daromadlari va uning tarkibi. Aholi turmush darajasi va uning ko'rsatkichlari

«Daromad» iqtisodiy faoliyat natijalarini ifodalovchi ko'rsatkich bo'lib, u serqirra va murakkab mazmunga ega hisoblanadi. Chunki daromad bir vaqtning o'zida biron-bir faoliyat natijasida olingan tushumni, pul mablag'larini, natural ko'rinishda olingan mahsulotlarni, iqtisodiy resurslar keltiruvchi nafni va boshqa tushunchalarni ifodalashi mumkin. Shuningdek, daromad umumiy tushuncha bo'lib, uning tarkibida aholi daromadlari muhim o'rin tutadi.

**Aholi daromadlari ma'lum vaqt oralig'ida (masalan, bir yilda) ular tomonidan olingan pul va natural shakldagi tushumlar miqdorini anglatadi.**

Iqtisodiy adabiyotlarda aholi daromadlarining tarkibiy tuzilishi turlicha ko'rsatiladi. Jumladan, V.I.Vidyapin va boshqalarning umumiy tahriri ostidagi "Iqtisodiyot nazariyasi" darsligida bu tarkibiy tuzilish quyidagi jadval ko'rinishida keltirilgan:[1]

**1-jadval**

**Aholi shaxsiy daromadining tarkibiy tuzilishi**

| | |
|---|---|
| 1) Pul va natural shakldagi ish haqi va maosh<br>2) Qurolli kuchlar xizmatchilarining pul va natural ko'rinishdagi ta'minotlari<br>3) Tadbirkorlarning ajratmalari:<br>a) ijtimoiy sug'urta va shu kabilarga;<br>b) boshqa maqsadlarga. | Ijtimoiy bandlikdan olinadigan daromadlar |
| 4) Erkin kasblardagi shaxslar<br>5) Fermerlar<br>6) Boshqa yakka tartibdagi tadbirkorlar va savdogarlar | O'zini-o'zi band qilishdan daromadlar |
| 7) Renta, sof foiz, dividendlar | Mulkdan olinadigan daromadlar |
| 8) Joriy transfertlar, kompaniyalarning xayriyalari<br>9) Davlat nafaqalari va boshqa to'lovlar | Transfert daromadlari |

Shu o'rinda ta'kidlash lozimki, daromad tarkibining yuqorida keltirilgan tasnifida ma'lum chalkashliklar mavjud. Jumladan, qurolli kuchlar xizmatchilarining pul va natural ko'rinishdagi ta'minotlarini alohida bandda berilishi mantiqqa ziddir, chunki harbiy xizmatchilar ham o'z faoliyatlari natijalarini ish haqi yoki maosh ko'rinishida oladilar. Shuningdek, 4-6 tartib raqamlari bo'yicha keltirilgan bandlar daromad turini emas, balki faoliyat turini ko'rsatadi va h.k.

Aholi **pul daromadlari** ish haqi, tadbirkorlik faoliyatidan olinadigan daromad, nafaqa, pensiya, stipendiya shaklidagi

---

[1] Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik. Izd., ispr. i dop. / Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, A.I.Dobrinina, G.P.Juravlevoy, L.S.Tarasevicha. – M.: INFRA-M, 2005, 584-bet.

barcha pul tushumlarini, mulkdan foiz, dividend, renta shaklida olinadigan daromadlarni, qimmatli qog'ozlar, ko'chmas mulk, qishloq xo'jalik mahsulotlari, hunarmandchilik buyumlarini sotishdan va har xil xizmatlar ko'rsatishidan kelib tushadigan daromadlarni o'z ichiga oladi.

**Natural daromad** mehnat haqi hisobiga olinadigan va uy xo'jaliklarining o'z iste'mollari uchun ishlab chiqargan mahsulotlaridan iborat bo'ladi.

Jamiyat a'zolari daromadlari darajasi ular turmush farovonligining muhim ko'rsatkichi hisoblanib, shu bilan birga alohida shaxslarning dam va, bilim olishi, sog'lig'ini saqlashi, eng zarur ehtiyojlarini qondirishi imkoniyatlarini belgilab beradi. Aholi daromadlari darajasiga bevosita ta'sir ko'rsatuvchi omillar orasida ish haqidan tashqari chakana narx dinamikasi, iste'mol bozorining tovarlar bilan to'yinganlik darajasi kabilar muhim o'rin tutadi.

Prezidentimiz I.Karimov ta'kidlab o'tganlaridek: «Mustaqillik yillarida odamlarimizning tafakkuri, dunyoqarashi, hayotga bo'lgan munosabati ham tubdan o'zgardi. Turmush darajasi, oilasining farovonligi, eng avvalo, o'ziga bog'liq ekanligini tushunib yetayotgan odamlar tobora ko'payib bormoqda».[2]

Aholi daromadlari darajasiga baho berish uchun nominal, ixtiyorida bo'lgan va real daromad tushunchalaridan foydalaniladi.

**Nominal daromad – aholi tomonidan ma'lum vaqt oralig'ida olingan daromadlarning pul ko'rinishidagi miqdori hisoblanadi.**

**Ixtiyorida bo'lgan daromad – shaxsiy iste'mol va jamg'arma maqsadlarida foydalanish mumkin bo'lgan daromad. Bu daromad nominal daromaddan soliqlar va majburiy to'lov summasiga kam bo'ladi.**

---

[2] I.A.Karimov. Islohotlar va investitsiyalar bo'yicha idoralararo muvofiqlashtiruvchi kengash yig'ilishidagi ma'ruza. «Xalq so'zi». 2000 yil 2 fevral.

**Real daromad – narx darajasi o'zgarishini hisobga olib, aholining ixtiyorida bo'lgan daromadga sotib olish mumkin bo'lgan tovar va xizmatlar miqdorini ko'rsatadi, ya'ni daromadning xarid quvvatini bildiradi.**

Aholining nominal pul daromadlari turli manbalar hisobiga shakllanib, ulardan asosiylari quyidagilar hisoblanadi:

a) ishlab chiqarish omillari hisobiga olinadigan daromad;

b) davlat yordam dasturlari bo'yicha to'lov va imtiyozlar shaklidagi pul tushumlari;

v) moliya-kredit tizimi orqali olinadigan pul daromadlari.

Respublikamizda 2004 yilda aholining nominal pul daromadlari 2003 yilga nisbatan 17,6 foizga o'sib, 7571,4 mlrd. so'mni tashkil etdi. Iste'mol narxlari indeksi bo'yicha hisoblangan aholining real daromadlari esa, 16 foizga o'sgan. Aholi real daromadlarining oshishida asosiy omil bo'lib makroiqtisodiy sharoitning qulayligi, iqtisodiy o'sishning tez sur'atlarda oshishi, inflyasiyaning sezilarli darajada pasayganligi, iqtisodiyotdagi tarkibiy o'zgarishlar va aholini aniq ijtimoiy himoya qilishning kuchayganligi hisoblanadi.

Aholining yollanib ishlovchi qismi oladigan daromadlarining asosiy ulushini **ish haqi** tashkil qiladi. Daromadning bu turi istiqbolda ham pul daromadlari umumiy hajmining shakllanishida o'zining etakchi rolini saqlab qoladi.

Aholi pul daromadlari darajasi davlat yordam dasturlari bo'yicha to'lovlar sezilarli ta'sir ko'rsatadi. Bu manbalar hisobiga pensiya ta'minoti amalga oshiriladi va turli xil nafaqalar to'lanadi.

Aholining moliya-kredit tizimi orqali olinadigan pul daromadlari quyidagilardan iborat: davlat sug'urtasi bo'yicha to'lovlar; shaxsiy uy qurilishiga va matlubot jamiyati a'zolariga bank ssudalari; jamg'arma bankiga qo'yilmalar bo'yicha foizlar; aksiya, obligatsiya narxining

o'sishidan olinadigan daromad va zayom bo'yicha to'lovlar; lotereya bo'yicha yutuqlar; tovarlarni kreditga sotib olish natijasida tashkil topadigan, vaqtincha bo'sh mablag'lar; har xil turdagi kompensatsiya to'lovlar va h.k.

Keyingi yillarda mamlakatimiz aholisining pul daromadlari shakllanish manbalari bo'yicha quyidagi ma'lumotlar orqali tavsiflanadi (2-jadval).

**Aholi turmush darajasi tushunchasini ularning hayot kechirishi uchun zarur bo'lgan moddiy va ma'naviy ne'matlar bilan ta'minlanishi hamda kishilar ehtiyojining bu ne'matlar bilan qondirilishi darajasi sifatida aniqlash mumkin.**

**2-jadval**

**O'zbekiston aholi pul daromadlarining tarkibi va uning o'zgarishi [3]**

| Ko'rsatkichlar | 2003 yil | | | 2004 yil | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | Respublika bo'yicha | Shahar aholisi | Qishloq aholisi | Respublika bo'yicha | Shahar aholisi | Qishloq aholisi |
| Yalpi daromadlar | 100 | 100 | 100 | 100 | 100 | 100 |
| Pul daromadlari | 82,2 | 93,9 | 74,2 | 83,7 | 93,8 | 76,8 |
| Ish haqi | 28,6 | 39,2 | 21,4 | 29,6 | 39,9 | 22,5 |
| Pensiya, nafaqa, stipendiya | 15,7 | 17,3 | 14,6 | 15,8 | 17,1 | 15,1 |
| Qishloq xo'jaligi mahsulotlarini sotishdan tushgan daromad | 18,0 | 7,9 | 24,9 | 17,4 | 5,8 | 25,3 |
| Mulkdan tushgan daromad | 1,4 | 2,6 | 0,5 | 1,2 | 1,3 | 1,1 |
| Tadbirkorlik faoliyatidan tushgan daromad | 13,1 | 17,3 | 10,3 | 15,2 | 21,4 | 10,9 |
| Boshqa pul daromadlari | 5,4 | 9,6 | 2,5 | 4,5 | 8,3 | 1,9 |
| Natural ko'rinishdagi daromadlar | 17,8 | 6,1 | 25,8 | 16,3 | 6,2 | 23,2 |

[3] O'zbekiston Respublikasi Davlat statistika qo'mitasi. O'zbekiston Respublikasining 2004 yil statistik axborotnomasi. T., 2005.

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi. Uy xo'jaliklari byudjetlarini tahlil qilish materiallari.*

Aholi turmush darajasining BMT tomonidan tavsiya etilgan ko'rsatkichlari tizimi o'z ichiga quyidagi guruhlarni oladi:

1. Tug'ilish va o'lish darajasi hamda boshqa demografik ko'rsatkichlar.
2. Hayot kechirishning sanitar-gigiena jihatidan sharoitlari.
3. Oziq-ovqat tovarlarini iste'mol qilish.
4. Turar joy sharoitlari.
5. Ma'lumot va madaniyat.
6. Mehnat qilish va bandlik sharoitlari.
7. Aholining daromadlari va xarajatlari.
8. Hayot kechirish qiymati va iste'mol narxlari.
9. Transport vositalari.
10. Dam olishni tashkil etish.
11. Ijtimoiy ta'minot.
12. Inson erkinligi.

Bu asosiy ko'rsatkichlardan tashqari yana ba'zi bir axborotga oid ko'rsatkichlar ham ajratib ko'rsatiladi: aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi YaIM, aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi milliy daromad, aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi iste'mol hajmi va boshqalar.

Kishilar hayot faoliyati uchun zarur ne'matlar to'plami mehnat sharoiti, ta'lim, sog'liqni saqlash, oziq-ovqat va uy-joy sifati kabi xilma-xil ehtiyojlarni o'z ichiga oladi. Kishilar ehtiyojlarini qondirish darajasi jamiyat a'zolarining alohida olgan va oilaviy daromadlari darajasiga bog'liq. Turmush darajasini mamlakat darajasida (butun aholi uchun) va tabaqalashgan mikrodarajada (aholining alohida guruhi uchun) qarab chiqish mumkin. Birinchi yondashuv turli mamlakatlarda aholining turmush darajasini aholi jon boshiga to'g'ri keladigan yalpi ichki mahsulot ko'rsatkichi bo'yicha aniqlab, qiyosiy tahlil qilish imkonini beradi.

O‘zbekistonda aholi jon boshiga to‘g‘ri keladigan YaIM ko‘rsatkichining o‘sish sur’atlari 2000 yilda 2,5 foizni, 2003 yilda 3,2 foizni, 2004 yilda 6,7 foizni tashkil qilgan. 2004 yilda mazkur ko‘rsatkichning yuqori bo‘lishi aholi o‘sishi soniga nisbatan (1,1 foiz) real YaIMni (7,7 foiz) yuqori sur’atlarda o‘sishi hisobiga ta’minlandi. O‘zbekistonda real YaIM 2004 yilda 1995 yilga nisbatan 42,2 foizga o‘sdi.

Aholi guruhlari bo‘yicha daromadlar taqsimlanishi dinamikasini taqqoslash iste’molchi byudjeti asosida amalga oshiriladi. Iste’molchi byudjetlarining bir qator turlari mavjud bo‘ladi: o‘rtacha oila byudjeti, yuqori darajada ta’minlangan byudjet, minimal darajada moddiy ta’minlanganlar byudjeti, nafaqaxo‘rlar va aholi boshqa ijtimoiy guruhlari byudjeti shular jumlasidandir.

Farovonlikning eng quyi chegarasini oila daromadining shunday chegarasi bilan belgilash mumkinki, daromadning bundan past darajasida ishchi kuchini takror hosil qilishni ta’minlab bo‘lmaydi. Bu daraja moddiy ta’minlanganlik minimumi yoki kun kechirish darajasi (qashshoqlikning boshlanishi) sifatida chiqadi.

**3-jadval**

**Aholining pul xarajatlari tarkibi (pul daromadlariga nisbatan %)**

| Yillar | Aholining pul daromadlari | Shulardan pul xarajatlari | | | Naqd pul qoldig‘i |
|---|---|---|---|---|---|
| | | Iste’mol xarajatlari | Majburiy to‘lovlar | Banklarga qo‘yilgan pullar, sotib olingan qimmatbaho qog‘ozlar va valyuta | |
| 2002 | 100 | 84,4 | 7,7 | 8,8 | -1,0 |
| 2003 | 100 | 78,7 | 7,8 | 9,2 | 4,3 |
| 2004 | 100 | 76,9 | 7,8 | 14,3 | 1,0 |

*Manba: O‘zR Davlat statistika qo‘mitasi ma’lumotlari.*

Bozor iqtisodiyoti sharoitida o‘rtacha daromad «o‘rtacha sinf» deb ataladigan tabaqalar daromadlari bo‘yicha aniqlanadi. Bunday guruh iste’mol savati to‘plamiga uy, avtomashina, dala hovli, zamonaviy uy jihozlari, sayr qilish va bolalarini o‘qitish imkoniyati, qimmatli qog‘ozlar va

zebu-ziynat buyumlari kiradi. Masalan, O'zbekistonda aholining uzoq muddatli foydalanish vositalari bilan ta'minlanganligini 4-jadval orqali tasavvur etish mumkin.

**4-jadval**

**O'zbekistonda aholining uzoq muddatli foydalanish vositalari bilan ta'minlanganligi (uy xo'jaliklariga nisbatan %)**

| Vositalar nomi | 2003 yil | 2004 yil |
|---|---|---|
| Rangli televizorlar | 32,9 | 37,8 |
| Oq-qora televizorlar | 60,2 | 60,0 |
| Magnitofonlar | 30,1 | 27,7 |
| Muzlatgichlar | 50,8 | 52,3 |
| Kir yuvish mashinalari | 21,1 | 20,1 |
| Tikish mashinalari | 39,0 | 34,6 |
| Engil avtomobillar | 13,4 | 14,1 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi. Uy xo'jaliklari byudjetlarini tahlil qilish materiallari.*

Bozor iqtisodiyoti aholining yuqori ta'minlangan yoki "boy" qatlamining mavjud bo'lishini taqozo qilib, ularga aholining yuqori sifatli tovar va xizmatlar xarid qilishga layoqatli bo'lgan juda oz miqdori kiradi. AQShda aholi bu qismining shaxsiy imkoniyati 8-10 mln. dollar baholanadi.

Turmush darajasi kishilarning turmush tarzi bilan uzviy bog'liq. **Turmush tarzi – bu kishilar (jamiyat, ijtimoiy qatlam, shaxs)ning milliy va jahon hamjamiyatidagi hayot faoliyati turi hamda usullarini aks ettiruvchi ijtimoiy-iqtisodiy kategoriya.** Turmush tarzi inson hayot faoliyatining turli jihatlarini qamrab oladi, ya'ni:

– mehnat, uni tashkil etishning ijtimoiy shakllari;

– turmush va bo'sh vaqtdan foydalanish shakllari;

– siyosiy va ijtimoiy hayotda ishtirok etish;

– moddiy va ma'naviy ehtiyojlarni qondirish shakllari;

– kishilarning kundalik hayotdagi xulq-atvori me'yorlari va qoidalari.

## 2-§. Daromadlar tengsizligi va uning darajasini aniqlash

Dunyodagi barcha mamlakatlar aholi jon boshiga to'g'ri keladigan o'rtacha daromadlar darajasi bilan bir-biridan keskin farqlanadi. Bu turli mamlakatlar aholisining daromadlari darajasi o'rtasida tengsizlik mavjudligini bildiradi. Shu bilan birga alohida olingan mamlakatlar aholisining turli qatlam va guruhlari o'rtacha daromadlari darajasida ham farq mavjud bo'ladi. Mamlakatning iqtisodiy rivojlanishi darajasi ham daromadlaridagi farqlarni bartaraf qilmaydi.

O'z-o'zidan aniqki, iqtisodiy o'sish daromadlarning ko'payishiga olib keladi. Bunda butun aholi daromadlari mutlaq miqdorda asta-sekin o'sib boradi. Daromadlarning mutlaq miqdori ko'payib borsa-da, har doim ham daromadlar tengsizligi darajasiga ta'sir ko'rsatmasligi mumkin.

Daromadlar tengsizligi darajasini miqdoriy aniqlash uchun jahon amaliyotida **Lorens egri chizig'idan** foydalaniladi (1-chizma). Chizmaning yotiq chizig'ida aholi guruhlarining foizdagi ulushi, tik chizig'ida esa, bu guruhlar tomonidan olinadigan daromadning foizdagi ulushi joylashtirilgan. Nazariy jihatdan daromadlarning **mutlaq teng taqsimlanishi imkoniyati** (burchakni teng ikkiga bo'luvchi) 0E chizig'ida ifodalangan bo'lib, u oilalarning har qanday tegishli foizi daromadlarning mos keluvchi foizini olishini ko'rsatadi. Ya'ni aholining 20 foizi barcha daromadlarning 20 foizini, aholining 40 foiz daromadlarning 40 foizini, aholining 60 foizi daromadlarning 60 foizini olishini bildiradi va h.k. Demak, 0E chizig'i daromadlarning taqsimlanishidagi mutlaq tenglikni ifodalaydi.




**1-chizma. Lorens egri chizig'i.**

Shuningdek, nazariy jihatdan **mutlaq tengsizlikni** ham ajratib ko'rsatish mumkin. Bunda aholining ma'lum guruhlari (20 foiz, 40 yoki 60 foiz va h.k.) hech qanday daromadga ega bo'lmay, faqat bir foizi barcha 100 foiz daromadga ega bo'ladi. Chizmadagi 0FE siniq chizig'i mutlaq tengsizlikni ifodalaydi.

Real hayotda mutlaq tenglik va mutloq tengsizlik holatlari mavjud bo'lmaydi. Balki aholining ma'lum guruhlari o'rtasida daromadlarning taqsimlanishi notekis ravishda boradi. Bunday taqsimlanishini Lorens egri chizig'i deb nomlanuvchi 0E egri chizig'i orqali kuzatish mumkin. Aholi guruhlari ulushi va daromad ulushini birlashtiruvchi egri chiziqdan ko'rinadiki, aholining dastlabki 20 foiziga daromadlarning juda oz (taxminan 3-4 foizgacha) qismi to'g'ri keladi. Keyingi guruhlarga to'g'ri keluvchi daromad ulushi ortib boradi. Daromadning eng katta qismi (deyarli 60 foiz) aholining so'nggi 20 foizga to'g'ri keladi. Bu guruh chegarasi ichida ham daromadlar notekis taqsimlangan, ya'ni dastlabki 10 foiz taxminan 20foiz daromadga ega bo'lsa, keyingi 10 foizga daromadning deyarli 40 foizi to'g'ri keladi va h.k.

Mutlaq tenglikni ifodalovchi chiziq va Lorens egri chizig'i o'rtasidagi tafovut daromadlar tengsizligi darajasini aks ettiradi. Bu farq qanchalik katta bo'lsa, ya'ni Lorens egri chizig'i 0E chizig'idan qanchalik uzoqda joylashsa, daromadlar tengsizligi darajasi ham shunchalik katta bo'ladi. Agar daromadlarning haqiqiy taqsimlanishi mutlaq teng bo'lsa, bunda Lorens egri chizig'i va bissektrisa o'qi bir-biriga mos kelib, farq yo'qoladi.

Daromadlar tabaqalanishini aniqlashning ko'proq qo'llaniladigan ko'rsatkichlaridan **bir dizel koeffitsienti** hisoblanadi. Bu ko'rsatkich 10 foiz eng yuqori ta'minlangan aholi o'rtacha daromadlari va 10 foiz eng kam ta'minlanganlar o'rtacha daromadi o'rtasidagi nisbatni ifodalaydi. Masalan, AQSh va Buyuk Britaniyada bu nisbat 13:1ga, Shvetsiyada esa, 5,5:1ga teng.

Yalpi daromadning aholi guruhlari o'rtasida taqsimlanishini tavsiflash uchun **aholi daromadlari tengsizligi indeksi (Djini koeffitsienti)** ko'rsatkichi qo'llaniladi. Djini koeffitsienti chizmadagi Lorens egri chizig'i bilan mutlaq tenglik chizig'i o'rtasidagi yuzaning 0FE uchburchak yuzasiga nisbati orqali aniqlanadi. Bu ko'rsatkich qanchalik katta bo'lsa, (ya'ni 1,0 ga yaqinlashsa) tengsizlik shuncha kuchli bo'ladi. Jamiyat a'zolari daromadlari tenglashib borganda bu ko'rsatkich 0 (nol)ga intiladi. Masalan, keyingi yarim asr davomida Djini indeksi Buyuk Britaniyada 0,39 dan 0,35 ga qadar, AQShda esa, 0,38 dan 0,34 ga qadar pasaygan.

Bozor iqtisodiyotiga o'tish davrida iqtisodiy beqarorlik tufayli qarab chiqilgan bu ko'rsatkich o'sish tamoyiliga ega bo'ladi. Umumiy daromadning tabaqalanishi alohida tarmoqlar va faoliyat sohalarida ish haqi darajasidagi farqlarning ortishi bilan birga boradi. Milliy iqtisodiyotda o'rtacha ish haqining tarmoqlar, korxonalar va ishlovchilar toifalari bo'yicha yuqori tengsizligi tarkib topadi.

Jumladan, O‘zbekistonda o‘rtacha oylik nominal ish haqiga nisbatan alohida tarmoqlarda ish haqi darajasining o‘zgarishi quyidagi ma’lumotlar bilan tavsiflanadi:

**5-jadval**

**Respublika iqtisodiyotining asosiy tarmoqlarida oylik nominal ish haqi nisbatlarining o‘zgarishi (o‘rtacha ish haqi –100%)[1]**

| Yillar | Sanoat | Qishloq xo‘jaligi | Transport | Qurilishi | Maorif | Bank sohasi |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1994 | 148,2 | 85,4 | 126,6 | 153,6 | 60,9 | 189,4 |
| 1996 | 139,2 | 54,4 | 136,0 | 166,7 | 70,4 | 184,9 |
| 1998 | 155,3 | 46,1 | 152,8 | 152,3 | 68,2 | 210,7 |
| 1999 | 165,2 | 51,6 | 143,3 | 162,3 | 57,2 | 227,6 |
| 2000 | 189,6 | 60,9 | 174,0 | 164,4 | 71,3 | 257,1 |

Daromadlar tengsizligida katta farqlar mavjud bo‘lishining asosiy sababi bozor tizimiga asoslangan iqtisodiyotning o‘z xususiyatlaridan kelib chiqadi. Bizning respublikada ham bozor iqtisodiyotiga o‘tish daromadlar tengsizligi muammosini keskinlashtiradi. Bu yerda asosiy rolni mol-mulkka (uy-joy, ko‘chmas mulk, aksiya va boshqalarga) ega bo‘lish omili o‘ynay boshlaydi. Daromadlarning tabaqalanish jarayoni etarli darajada tez boradi, minimal darajadan bir necha o‘n baravar yuqori daromadga ega bo‘lgan ijtimoiy qatlam shakllanadi. Daromadlarning tabaqalanishi mulkiy tabaqalanishni keltirib chiqaradi. Vaqt o‘tishi bilan oilalarning to‘plagan mol-mulki meros qoldirishi sababli daromadlar tabaqalanishining kuchayishi ro‘y beradi. Har xil oilalar uchun turlicha iste’mol muhiti yaratiladi. Ijtimoiy tenglik va daromadlar taqsimotida adolatlikni ta’minlab berishning muhim muammolari kelib chiqadi.

[1] O‘zR Makroiqtisodiyot va statistika vazirligi Statistika departamenti ma’lumotlari.

Bozor iqtisodiyoti sharoitida daromadlar tengsizligini keltirib chiqaruvchi umumiy omillar ham mavjud bo'ladi. Bularning asosiylari quyidagilar:

– kishilarning umumiy (jismoniy, aqliy va estetik) layoqatidagi farqlar;

– ta'lim darajasi va malakaviy tayyorgarlik darajasidagi farqlar;

– tadbirkorlik mahorati va tahlikaga tayyorgarlik darajasidagi farqlar;

– ishlab chiqaruvchilarning bozorda narxlarni o'rnatishga layoqatliligi (bozordagi hukmronlik darajasidan kelib chiqib) darajasidagi farqlar.

Bunday sharoitda davlatning daromadlarni qayta taqsimlash vazifasi daromadlar tengsizligidagi farqlarni kamaytirish va jamiyat barcha a'zolari uchun ancha qulay moddiy hayot sharoitini ta'minlashga qaratiladi.

Daromadlar tengsizligi kamayishining taxminan 80 foizini asosan transfert to'lovlari taqozo qiladi. Aniqroq aytganda, davlat transfert to'lovlari eng past daromad oluvchi kishilar guruhi daromadining asosiy qismi (70-75%)ni tashkil qiladi va qashshoqlikni yumshatishning eng muhim vositasi hisoblanadi.

## 3-§. Davlatning ijtimoiy siyosati. O'zbekistonda ijtimoiy siyosatning asosiy yo'nalishlari

Davlatning ijtimoiy siyosati tegishli markazlashgan daromadlarni tabaqalashgan soliq solish yo'li bilan shakllantirish va uni byudjet orqali aholi turli guruhlari o'rtasida qayta taqsimlashdan iborat. Davlat daromadlarni qayta taqsimlashda ijtimoiy to'lovlar bilan birga bozor narxlarini o'zgartirish (masalan, fermerlarga narxlarni kafolatlash) va ish haqining eng kam darajasini belgilash usullaridan foydalanadi.

Ijtimoiy to‘lovlar — kam ta’minlanganlarga pul yoki natural yordam ko‘rsatishga qaratilgan tadbirlar tizimi bo‘lib, bu ularning iqtisodiy faoliyatda qatnashishi bilan bog‘liq bo‘lmaydi. Ijtimoiy to‘lovlarning maqsadi jamiyatdagi munosabatlarni insonparvarlashtirish hamda ichki talabni ushlab turish hisoblanadi.

Aholi real daromadlari darajasiga inflyasiya sezilarli ta’sir ko‘rsatishi sababli daromadlarni davlat tomonidan tartibga solishning muhim vazifasi iste’mol tovarlariga narxning o‘sishini hisobga olish va daromadlarni indeksatsiyalash, ya’ni nominal daromadlarni narxlar o‘sishiga bog‘liqlikda oshirib borish hisoblanadi.

Shaxsiy daromadni himoya qilishda ijtimoiy siyosatning muhim yo‘nalishi aholi kambag‘al qatlamini qo‘llab-quvvatlash hisoblanadi.

Amaliy hayotda qashshoqlikning o‘zi hayot kechirish minimumi yordamida aniqlanadi. Bu ijtimoiy va fiziologik (jismoniy) minimumda ifodalanadi. Ijtimoiy minimum jismoniy ehtiyojlarni qondirishning minimal me’yori bilan birga ijtimoiy talablarning minimal xarajatlarini ham o‘z ichiga oladi. Fiziologik minimum esa, faqat asosiy jismoniy ehtiyojlarni qondirishni ko‘zda tutadi.

Bozor iqtisodiyoti rivojlangan mamlakatlarda aholining ijtimoiy yordamiga muhtoj qismini aniqlashda turli xil mezonlar asos qilib olinadi. Ular jumlasiga daromad darajasi, shaxsiy mol-mulki miqdori, oilaviy ahvoli va shu kabilar kiritiladi.

**Ijtimoiy siyosat** — bu davlatning daromadlar taqsimotidagi tengsizlikni yumshatishga va bozor iqtisodiyoti qatnashchilari o‘rtasidagi ziddiyatlarni bartaraf qilishga yo‘naltirilgan siyosatdir.

Respublikada bozor munosabatlariga o‘tish davrida ijtimoiy siyosat aholini ijtimoiy qo‘llab-quvvatlash va himoya qilishga qaratiladi hamda alohida yirik yo‘nalishlarda amalga oshiriladi. Bu yo‘nalishlar I.A.Karimovning

"O'zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo'lida"[1] kitobida to'liq bayon qilib berilgan.

Aholini ijtimoiy himoyalash chora-tadbirlari tizimidagi eng asosiy yo'nalish – bu narxlar erkinlashtirilishi va pulning qadrsizlanish darajasi ortib borishi munosabati bilan daromadlarning eng kam va o'rtacha darajasini muntazam oshirib borish hisoblanadi. Bunda respublikaning o'ziga xos yondashuvi ishlab chiqilib, daromadlar nisbatini o'zgartirish, ish haqi, pensiyalar, stipendiyalarning, jamg'arma banklardagi aholi omonatlari stavkalarining eng oz miqdorini bir vaqtning o'zida qayta ko'rib chiqish yo'li bilan amalga oshiriladi. Daromadlar nisbatini o'zgartirishda 1993 yil joriy etilgan yangi yagona ta'rif setkasi katta ahamiyatga ega bo'ldi. Bu barcha toifadagi xodimlarning mehnat haqi miqdorlarini tarif koeffitsientlari orqali, eng kam ish haqi vositasi bilan bevosita o'zaro bog'lash imkonini berdi.

Aholini ijtimoiy himoyalashning ikkinchi yo'nalishi - ichki iste'mol bozorini himoya qilish, hamda oziq-ovqat mahsulotlari va nooziq-ovqat mollari asosiy turlari iste'molini muayyan darajada saqlab turish bo'ldi. Bunga erishishda muhimi mahsulotlar eksportini bojxona tizimi orqali nazorat qilish va ularga yuqori boj to'lovlari joriy etish, kundalik zarur tovarlarni me'yorlangan tarzda sotishni tashkil qilish kabi tadbirlar katta ahamiyatga ega bo'ldi. Milliy valyuta joriy etilishi bilan oziq-ovqat mahsulotlarini me'yorlangan tarzda sotishdan voz kechish erkin narxlarga o'tish imkoniyatini yaratadi.

Iqtisodiy islohotlarning ilk bosqichida ijtimoiy siyosatni amalga oshirishning uchinchi yo'nalishi – aholining kam ta'minlangan tabaqalarini ijtimoiy himoyalash va qo'llab - quvvatlash borasida kuchli chora-tadbirlar o'tkazilganligi bo'ldi. Bu yo'nalishda aholining ijtimoiy jihatdan nochor qat-

---

[1]Qarang: I.A. Karimov. O'zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo'lida. - T.: "O'zbekiston", 1995, 119-138- betlar.

lamlari - pensionerlar, nogironlar, ko‘p bolali va kam daromadli oilalar, ishsizlar, o‘quvchi yoshlar hamda qayd etilgan miqdorda daromad oluvchi kishilar turli xil yo‘llar bilan himoya qilib borildi.

Yalpi ijtimoiy himoyalash tizimidan ishonchli ijtimoiy kafolatlar va aholini ijtimoiy qo‘llab-quvvatlash tizimiga izchillik bilan o‘tish – ijtimoiy siyosatni amalga oshirishga, ijtimoiy himoya vositasini kuchaytirishda sifat jihatdan yangi bosqich boshlashni bildiradi.

Yangilangan ijtimoiy siyosat adolat tamoyillariga izchillik bilan rioya qilishga asoslanib, ijtimoiy ko‘maklashishning mavjud usullarini va pul bilan ta’minlash manbalarini tubdan o‘zgartirishni taqozo qiladi. Bu siyosat ijtimoiy himoya aniq maqsadi va aholining aniq tabaqalarini qamrab olishni ko‘zda tutadi. Yordam tizimi faqat kam ta’minlangan va mehnatga layoqatsiz fuqarolarga nisbatan qo‘llanilib, shu maqsad uchun davlat manbalari bilan bir qatorda mehnat jamoalari, turli tashkilot hamda jamg‘armalarning mablag‘laridan ham foydalaniladi.

Ijtimoiy ko‘maklashishning yangi tizimida bolalar va kam daromadli oilalar yordamdan bahramand bo‘luvchi asosiy kishilar hisoblanib, ular uchun hamma nafaqa va moddiy yordamlar faqat mahalla orqali etkazib beriladi. Bu tizimda kam daromadli oilalarga beriladigan moddiy yordam mahalla orqali etkaziladi. Shu maqsadda mahallalarda byudjet mablag‘lari, korxona va tashkilotlar, tadbirkorlik tuzilmalari va ayrim fuqarolarning ixtiyoriy o‘tkazgan mablag‘lari hisobidan maxsus jamg‘armalar hosil qilindi.

Ijtimoiy ko‘maklashishning yangi tizimi mehnatga rag‘batlantiradigan omillar va vositalar yangi tuzilmasi paydo bo‘lishini ham taqozo qiladi.

Shunday qilib, islohotlar davrida davlat aholining muhtoj tabaqalarini qo‘llab-quvvatlash bilan birga, o‘z mehnat faoliyati orqali oilasining farovonligini ta’minlashga

intiluvchi kishilar uchun teng sharoit va qulay imkoniyat yaratishga harakat qiladi.

## Xulosalar

1.Aholi pul daromadlari ish haqi, tadbirkorlik faoliyatidan olinadigan daromad, nafaqa, pensiya, stipendiya shaklidagi barcha pul tushumlarini, mulkdan foiz, dividend, renta shaklda olinadigan daromadlarni, qimmatli qog'ozlar, ko'chmas mulk, qishloq xo'jalik mahsulotlari, hunarmandchilik buyumlarini sotishdan va har xil xizmatlar ko'rsatishidan kelib tushadigan daromadlarni o'z ichiga oladi. Natural daromad mehnat haqi hisobiga olinadigan va uy xo'jaliklarining o'z iste'mollari uchun ishlab chiqargan mahsulotlaridan iborat bo'ladi.

2.Aholi turmush darajasi tushunchasini ularning hayot kechirishi uchun zarur bo'lgan moddiy va ma'naviy ne'matlar bilan ta'minlanishi hamda kishilar ehtiyojining bu ne'matlar bilan qondirilishi darajasi sifatida aniqlash mumkin.

3.Farovonlikning eng quyi chegarasini oila daromadining shunday chegarasi bilan belgilash mumkinki, daromadning bundan past darajasida ishchi kuchini takror hosil qilishni ta'minlab bo'lmaydi. Bu daraja moddiy ta'minlanganlik minimumi yoki kun kechirish darajasi (qashshoqlikning boshlanishi) sifatida chiqadi.

4.Dunyodagi barcha mamlakatlar aholi jon boshiga to'g'ri keladigan o'rtacha daromadlar darajasi bilan bir-biridan keskin farqlanadi. Bu turli mamlakatlar aholisining daromadlari darajasi o'rtasida tengsizlik mavjudligini bildiradi.

5.Davlatning ijtimoiy siyosati tegishli markazlashgan daromadlarni tabaqalashgan soliq solish yo'li bilan shakllantirish va uni byudjet orqali aholi turli guruhlari o'rtasida qayta taqsimlashdan iborat.

6.Aholini ijtimoiy himoyalash chora-tadbirlari tizimidagi eng asosiy yo'nalish – bu narxlar erkinlashtirilishi va pulning qadrsizlanish darajasi ortib borishi munosabati bilan daromadlarning eng kam va o'rtacha darajasini muntazam oshirib borish hisoblanadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Aholi daromadlari – aholining ma'lum vaqt davomida pul va natural shaklda olgan daromadlari miqdori.

Nominal daromad – aholi tomonidan pul shaklida olingan daromadlari summasi.

Ixtiyorida bo'lgan daromad – barcha soliqlar to'langandan keyin qolgan daromad, ya'ni shaxsiy iste'mol va jamg'arma maqsadlarida foydalanish mumkin bo'lgan daromad.

Real daromad – narx darajasi o'zgarishini hisobga olib aholi ixtiyoridagi daromadning zarur bo'lgan moddiy va ma'naviy ne'matlarni sotib olishga yetadigan quvvatidir. Qisqa qilib aytganda aholi daromadining xarid quvvatidir.

Lorens egri chizig'i – daromadlar tengsizligi darajasini miqdoriy aniqlashni xarakterlaydi.

Ijtimoiy to'lovlar – kam ta'minlanganlarga pul yoki natural shaklda yordam ko'rsatishga qaratilgan turli xil to'lovlar.

Ijtimoiy siyosat – bu davlatning daromadlar taqsimotidagi tengsizlikni iqtisodiyot qatnashchilari o'rtasidagi ziddiyatlarni bartaraf qilishga yo'naltirilgan siyosat.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Davlatning aholi daromadlarini shakllantirish siyosati deganda nimani tushunasiz?
2. Ijtimoiy adolatni ta'minlashda davlat siyosatining roli qanday?
3. Aholi daromadlari tushunchasini va uning darajasiga ta'sir ko'rsatuvchi omillarni sanab ko'rsating.

4. Turmush darajasi va uning tushunchasiga izoh bering.

5. Turmush darajasini qanday ko'rsatkichlar xarakterlab beradi?

6. Daromadlar tengsizligining asosiy sabablarini sanab ko'rsating va ularga tushuntirish bering.

7. O'zbekistonda davlat yordam dasturlari tizimini isloh qilish va uni hozirgi davrdagi asosiy yo'nalishlariga o'z fikringizni bildiring.

# IV B O' L I M

# J A H O N   X O' J A L I G I

## XXV BOB. JAHON XO'JALIGI VA UNING EVOLYUTSIYASI

Oldingi boblarda iqtisodiy munosabatlarning namoyon bo'lish xususiyatlari va qonuniyatlari alohida olingan xo'jalik subyektlari va milliy iqtisodiyotlarga nisbatan ko'rib chiqilgan edik. Shuningdek, bu munosabatlarni nafaqat alohida xo'jalik subyektlari va iqtisodiyotlar, balki butun jahon xo'jaligiga nisbatan ham ko'rib chiqish muhim hisoblanib, bunda mazkur munosabatlarning namoyon bo'lish shakllari mazmun jihatdan farqlanadi.

Hozirgi zamon jahon xo'jaligi rivojining muhim tamoyili milliy xo'jaliklarning baynalmilallashuvi, shu asosda jahon xo'jaligi va avvalo, jahon bozorining shakllanishi va rivojlanishidan iborat. Bu insoniyat taraqqiyoti uchun ijobiy bo'lgan jarayonga yetmish yildan ortiq davr davomida dunyoning ikki qarama-qarshi ijtimoiy-siyosiy tizimiga bo'linganligi qarshi ta'sir ko'rsatib keldi. Hozir yangi davr boshlandi, dunyoning iqtisodiy rivojlanishi va shunga mos ravishda O'zbekiston bilan jahon hamjamiyati mamlakatlari o'rtasidagi aloqalarning butunlay yangi imkoniyatlari vujudga keldi.

O'zbekiston va jahon hamjamiyati mamlakatlari o'rtasidagi har tomonlama aloqalarning kengayishi va chuqurlashuvi har ikki tomon uchun iqtisodiy va siyosiy jihatdan foydali hisoblanadi. Shu bilan birga, har bir mamlakat iqtisodiyotining rivojlanishi, uning milliy xo'jaligi

ko‘p darajada nafaqat bu mamlakatning ichki imkoniyatlari bilan, balki uning xalqaro ijtimoiy mehnat taqsimotida qatnashish darajasi va miqyosi, butun insoniyat resurslari bilan aniqlanadi.

Bu holatlar jahon xo‘jaligi aloqalari va milliy xo‘jaliklarning iqtisodiy rivojlanish muammolarini alohida tahlil qilishni taqozo qiladi. Shunga ko‘ra ushbu bobda jahon xo‘jaligining tarkib topishi, bunda ishlab chiqarishning baynalmilallashuvi va globallashuv jarayonlarining o‘rni, xalqaro iqtisodiy munosabatlarning shakllari, jahon infratuzilmasining rivojlanishi, jahon xo‘jaligi aloqalarini xalqaro tartibga solish masalalari bayon etiladi.

## 1-§. Iqtisodiy rivojlanishning umumjahon tomonlari va ishlab chiqarishning baynalmilallashuvi

Hozirgi davrda jahon iqtisodiy rivojlanishining eng muhim o‘ziga xos xususiyatlaridan biri – turli mamlakatlar va xo‘jalik mintaqalari o‘rtasidagi o‘zaro bog’liqlikning o‘sib borishi hisoblanadi.

Jahon xo‘jaligi uzoq davrlar mobaynida shakllanib va rivojlanib keldi. E.F.Borisov jahon xo‘jaligi shakllanishining to‘rtta bosqichini ajratib ko‘rsatadi:

**Birinchi bosqich** ishlab chiqarishning sanoatlashuvidan oldingi davrda vujudga kelib, dastlab o‘sha davrdagi kishilar jamoalari yoki qabilalari o‘rtasida paydo bo‘lgan savdo ayirboshlashuvi, keyinchalik tovar ishlab chiqarishning rivojlanishi bilan turli mamlakatlar o‘rtasidagi doimiy tovar almashuvi – **xalqaro savdo**ning paydo bo‘lishi va rivojlanishiga olib keldi.

**Ikkinchi bosqich** ishlab chiqarishning sanoatlashuv davriga to‘g’ri kelib, yirik mashinalashgan ishlab chiqarishning vujudga kelishi va tadbirkorlarning ko‘proq foyda olishga intilishi tashqi savdoni deyarli barcha milliy

xo'jaliklarning tarkibiy qismiga aylantirib qo'yishi natijasida XVIII-XIX asrlarda rivojlangan **jahon bozori** paydo bo'ldi.

**Uchinchi bosqich** XIX-XX asrlarga to'g'ri kelib, bu davrda **jahon xo'jaligi tizimi** shakllandi.

**To'rtinchi bosqich** XX asrning 60-yillaridan boshlab, ya'ni ko'plab mustamlaka mamlakatlarning siyosiy qaramlikdan ozod bo'lishi natijasida zamonaviy jahon iqtisodiyotida ijobiy o'zgarishlarning yangi tendensiyalarini paydo bo'lishi bilan bog'liq. Bu tendensiyalar quyidagilardan iborat:

– iqtisodiy manfaatdorlik asosidagi xalqaro hamkorlik;
– ishlab chiqarishning baynalmilallashuvi;
– jahon miqyosidagi bozor makonlarining kengayishi;
– jahon xo'jaligi aloqalari majmuining rivojlanishi.[1]

"Jahon xo'jaligi", "butunjahon xo'jaligi", "jahon iqtisodiyoti" tushunchalari bir xil ma'noni anglatib, ba'zi manbalarda ularning keng va tor ma'nolari farqlanadi.[2] Keng ma'nosiga ko'ra, jahon xo'jaligi – bu jahondagi barcha milliy iqtisodiyotlarning yig'indisidir. Tor ma'nosiga ko'ra – bu milliy iqtisodiyotlarning faqat tashqi dunyo bilan o'zaro aloqada bo'lgan qismlari majmuidir. Biroq bu ikkala ma'no o'rtasidagi tafovut borgan sari sezilmay qolmoqda, chunki barcha mamlakatlarda tashqi dunyo bilan bevosita yoki bilvosita aloqaga kirishmagan tarmoq yoki sohalar tobora kamayib bormoqda.

Demak, **jahon xo'jaligi – bu xalqaro mehnat taqsimoti, savdo-ishlab chiqarish, moliyaviy va ilmiy-texnikaviy aloqalar orqali birlashgan turli mamlakatlar xo'jaliklari tizimidir.**

Jahon xo'jaligi **subyektlari** bo'lib quyidagilar hisoblanadi:

– o'z ichiga xalq xo'jaligi majmuini oluvchi davlat;

---

[1] Qaralsin: E.F. Borisov. Ekonomicheskaya teoriya. Ucheb. – 2-ye izd., pererab. i dop. – M.: TK Velbi, Izd-vo Prospekt, 2005, s.497-499.

[2] Qaralsin: Ekonomika. Uchebnik, 3-ye izd., pererab. i dop. / Pod red. d-ra ekon. nauk, prof. A.S.Bulatova. – M.: Ekonomist, 2005, s.691.

– transmilliy korporatsiyalar;

– xalqaro tashkilot va institutlar;

– milliy iqtisodiyot chegarasidan chiqqan, xo'jalik barcha sohalari tarkibidagi firmalar.

Jahon xo'jaligi milliy xo'jalikdan yagona jahon bozorining mavjudligi bilan farqlanadi. Jahon bozorining amal qilishiga rivojlangan mamlakatlarning iqtisodiy siyosati ahamiyatli ta'sir ko'rsatadi. Jahon bozorining o'ziga xos xususiyati bo'lib jahon narxlari va xalqaro raqobat tizimining amal qilishi hisoblanadi. Aynan xalqaro raqobatning mavjudligi turli darajadagi milliy qiymatlarni yagona baynalmilal qiymatga keltiradi. Jahon narxi jahon bozoriga ne'matlarning asosiy hajmini yetkazib beruvchi mamlakatlardagi shart-sharoitlar orqali aniqlanadi. Mamlakatlar o'rtasida sotish bozorlarini egallash uchun keskin raqobat kurashi olib boriladi.

Jahon xo'jaligida har bir o'zgarishlar (jahon bozoridagi narxlar harakati va alohida mamlakatning eksport imkoniyatidan tortib dunyo iqtisodiyotidagi tarkibiy siljishlar va xalqaro monopoliyalar faoliyatigacha) dunyodagi barcha mamlakatlar manfaatini o'ziga tortadi. Mamlakatning savdo, ishlab chiqarish, valyuta-moliya sohalaridagi jahon tamoyillariga bog'liqlik obyektiv reallik hisoblanadi. Hozirgi davrda har qanday mamlakatni uning iqtisodiyoti qanday rivojlangan bo'lishidan qat'iy nazar, jahon xo'jaligi aloqalariga jalb qilmasdan to'laqonli iqtisodiy rivojlanishini ta'minlash mumkin emas.

Shu sababli Prezidentimiz I.Karimov «Mamlakatning jahon xo'jalik aloqalarida, xalqaro mehnat taqsimotida keng miqyosda ishtirok etishi ochiq turdagi iqtisodiyotni barpo etishning asosidir»[3], deb ta'kidlaydi.

Dunyo bir-biridan maqsadlari, amal qilish mexanizmi bilan farqlanuvchi turli xil ijtimoiy-iqtisodiy tuzumlar, xalqaro guruhlarga bo'lingan. Jahon hamjamiyati mam-

---

[3] I.A. Karimov. «O'zbekiston buyuk kelajak sari.» T.: «O'zbekiston», 1998. 267-bet.

lakatlarini turkumlash har xil mezonlar asosida amalga oshiriladi.

Turli mamlakatlaming **iqtisodiy rivojlanish ko'rsatkichlari**ning turli-tumanligi ular taraqqiyot darajasini qandaydir bitta nuqtai-nazardan baholash imkonini bermaydi. Shunga ko'ra, mazkur maqsadda bir necha asosiy ko'rsatkich va mezonlardan foydalaniladi:

– mutloq va nisbiy YaIM;

– milliy daromad va uning aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi miqdori;

– milliy iqtisodiyotning tarmoq tuzilmasi;

– mamlakat eksporti va importi tarkibiy tuzilmasi;

– aholining turmush darajasi, sifati va boshqalar.

Mamlakatning jahon xo'jaligidagi o'rnini aniqlashda bir necha yondashuvlar mavjud. Ulardan eng oddiylari – mamlakatlarni **aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi daromad darajasi** bo'yicha guruhlarga ajratish hisoblanadi. Bunday yondashuv BMT, Xalqaro valyuta fondi (XVF), Jahon tiklanish va taraqqiyot banki (JTTB) tomonidan qo'llaniladi. Masalan, JTTB daromad darajasiga ko'ra mamlakatlarning uchta guruhini farqlaydi. 1995 yili aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi milliy daromadlarning quyidagi chegaraviy miqdorlari belgilangan edi:

– daromadlarning past darajasi – 765 dollargacha (49 ta mamlakat);

– daromadlarning o'rtacha darajasi – 766 dollardan 9385 dollargacha (58 ta mamlakat);

– daromadlarning yuqori darajasi – 9386 dollar va undan yuqori (26 ta mamlakat).

Jahon hamjamiyati mamlakatlarini turkumlashga umumiy asosda yondashib, **xo'jalik tizimlarining xususiyatlariga** mos ravishda davlatlarning uchta guruhini ajratib ko'rsatish mumkin: rivojlangan, bozor iqtisodiyotiga asoslangan holda rivojlanayotgan va bozor iqtisodiyoti mavjud bo'lmagan mamlakatlar. **Rivojlanganlik darajasi**

bo'yicha ham o'z navbatida uchta guruh farqlanadi: past, o'rtacha va yuqori rivojlangan mamlakatlar. Shimoli-sharqiy Osiyo va Lotin Amerikasidagi yangi industrial mamlakatlar (YaIM), yuqori daromadli neft eksport qiluvchi mamlakatlar (Saudiya Arabistoni, Quvayt va boshqalar), eng kam rivojlangan mamlakatlar (EKRM), shu jumladan eng kambag'al mamlakatlar (Chad, Bangladesh, Efiopiya), har xil mintaqaviy ittifoqlar va baynalmilal guruhlarga ajratiladi.

Bu barcha turli-tumanlik bir butun yaxlitlikka o'zaro iqtisodiy bog'liqlikning har xil jihatlari orqali tortiladi. Hozirgi xo'jalik aloqalarining chuqurlashib borayotganligi baynalmilallashuvining kuchayishi hamda fan-texnika revolyutsiyasining keng qamrovli tavsifi, aloqa va kommunikatsiya vositalarining butunlay yangi roli sharoitida milliy iqtisodiyot o'z-o'zini ta'minlash orqali samarali amal qilishi mumkin emas.

Jahon xo'jalik aloqalarining tez o'sishi shunday davrlarga to'g'ri keladiki, bu davrda ishlab chiqarish omillarining harakati tezlashadi, kapital milliy chegaradan o'sib chiqadi, ishchi kuchi migrasiyasi kuchayadi, xalqaro mehnat taqsimotining shakllanish jarayoni tezlashadi. Bu shundan guvohlik beradiki, xo'jalik aloqalarining baynalmilallashuvini ko'p jihatdan ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish mantiqi taqozo qiladi, ya'ni u milliy chegaradan o'sib chiqadi va obyektiv ravishda ishlab chiqarishning baynalmilallashuvini zarur qilib qo'yadi.

**Ishlab chiqarish yoki iqtisodiy hayotning baynalmilallashuvi – bu mamlakatlarning jahon miqyosida iqtisodiy aloqalarining kuchayishi hamda iqtisodiy munosabatlarning tobora kengroq jabhalarini qamrab olish jarayoni hisoblanadi.**

Barcha iqtisodiy jarayonlarning baynalmillalashuvi natijasida jahon xo'jaligining quyidagi tarkibi vujudga keldi:

1) tovar va xizmatlar jahon bozori;
2) kapitallar jahon bozori;

3) ishchi kuchi jahon bozori;
4) xalqaro valyuta tizimi;
5) xalqaro kredit-moliya tizimi.

Bundan tashqari, baynalmilallashuv axborotlar, ilmiy-tadqiqot va tajriba-konstruktorlik ishlanmalari, madaniyat sohalarida ham rivojlanmoqda. Yagona ilmiy-axborot makoni shakllanmoqda.

Xalqaro savdo milliy davlatlarning paydo bo'lishi bilan ular orasidagi iqtisodiy va siyosiy aloqalarning ifodasi sifatida qadimdan amal qilib kelgan bo'lsada, bu hali jahon bozori mavjudligini anglatmas edi. Jahon bozori faqat yirik mashinalashgan sanoatning paydo bo'lishi bilan dastlab bir qator mamlakatlar o'rtasida vujudga kelib, XX asrning boshlarida jahonning barcha mamlakatlarini qamrab oldi.

Alohida mamlakatlar milliy bozori hamda jahon bozori farqlanadi. Jahon bozori bir qator o'ziga xos xususiyatlarga ega. Agar milliy bozorda tovarlar harakati iqtisodiy omillar (ishlab chiqarish aloqalari, transport, xom ashyo, mehnat resurslari va h.k.) bilan bog'liq bo'lsa, tovarlarning jahon bozoriga bu omillardan tashqari alohida davlatlarning tashqi iqtisodiy siyosati ahamiyatli ta'sir ko'rsatadi.

Milliy xo'jaliklar va ular o'rtasidagi iqtisodiy aloqalar negizida shakllangan jahon xo'jaligi asosida xalqaro mehnat taqsimoti yotadi.

**Xalqaro mehnat taqsimoti (XMT) alohida mamlakatlarning tovar va xizmatlarning ma'lum turlarini ishlab chiqarish bo'yicha ixtisoslashuvini ifodalaydi.** Alohida mamlakatlarning bunday ixtisoslashuvi mahsulotlari ustun darajada eksportga yo'naltirilgan xalqaro ixtisoslashgan tarmoqlarning shakllanishiga olib keladi.

Dastlabki vaqtlarda xalqaro mehnat taqsimotining rivojlanishi asosan, tabiiy sharoitlardagi tafovutlarga asoslangan edi. Binobarin, faqat sanoat to'ntarishidan keyin, ya'ni ishlab chiqaruvchi kuchlar baynalmilal xususiyat kasb etib, milliy xo'jaliklar doirasidan tashqariga o'sib chiqa boshla-

gach, ularning negizidan barqaror mehnat taqsimoti va jahon bozori tarkib topadi. Hozirgi vaqtda xalqaro mehnat taqsimoti turli ijtimoiy tizimlarni o'z ichida oluvchi umumjahon xo'jaligi doirasida rivojlanmoqda.

Xalqaro mehnat taqsimoti va ayirboshlashda qatnashayotgan mamlakatlar bir xil sharoitda emas. Bu hol ularning turli geografik ahvoli, tabiiy resurslarining tarkibi va miqdori, rivojlanish ko'lami, darajasi va iqtisodiyotining tuzilishi, ichki bozorning hajmi bilan belgilanadi.

Ana shu farqlar sababli ayrim mamlakatlarda bir xil tovarlarni ishlab chiqarishdagi xarajatlar darajasi ham turlicha bo'ladi. Shuning uchun har bir mamlakat o'zi nisbatan qulayroq, kamroq xarajat bilan ishlab chiqaradigan tovarlarni boshqa mamlakatlarga sotishga va aksincha, jahon bozoridan o'zidan ishlab chiqarish uchun xarajat ko'proq bo'ladigan yoki tabiiy yoxud boshqa sharoitlarga ko'ra umuman ishlab chiqarib bo'lmaydigan tovarlarni sotib olishga intiladi.

Tovarlar mamlakatlar o'rtasida jahon narxlari asosida ayirboshlanadi. Ular baynalmilal qiymatga asoslanadi. Buning ma'nosi shuki, ijtimoiy zaruriy baynalmilal mehnat sarflari jahon bozorida e'tirof qilinadi.

Umuman olganda, jahon narxlarining tashkil topishi odatda, sof holda amalga oshmaydi. Baynalmilal qiymatning hosil bo'lishiga to'sqinlik qiluvchi maxsus omillar jahon narxlariga ta'sir qiladi. Tashqi savdo va valyuta cheklashlari, valyutalar qiymatining o'zgarib turishi, xalqaro monopoliyalar siyosati, birjadagi chayqovchiliklar va hokazolar shular jumlasidandir. Shu sababli ayrim mamlakatlarning jahon bozoridagi raqobatlashuv qobiliyatidagi farqlar, pirovard natijada mehnat unumdorligining milliy darajadagi farqlarini aks ettiradi.

Rivojlangan mamlakatlarda keyingi o'n yilliklarda yangi texnologik asoslarga o'tish jahon xo'jalik aloqalarining tez o'sishi bilan birga bordi. Takror ishlab chiqarish

jarayonlarining baynalmilallashuvi o'zining har ikkala shaklida: **integratsion** (milliy xo'jaliklarning yaqinlashuvi, o'zaro moslashuvi orqali) va **transmilliy** (xalqaro ishlab chiqarish majmuasining tuzilishi orqali) shakllarida kuchayadi. Jumladan, butun dunyoda mintaqaviy davlatlararo iqtisodiy integratsiyaning qaror topish tamoyili kuzatiladi. Xususan, rivojlangan Yevropa integratsion hamjamiyati (YeIH) doirasida tovarlar, xizmatlar va ishchi kuchining erkin harakati amalga oshiriladi. Shimoliy Amerika umumiy iqtisodiy hamkorligi AQSh, Kanada va Meksika iqtisodiyotining integratsiyasini ko'zda tutadi. Davlatlararo integratsiyaning kuchayishi Janubiy-sharqiy Osiyo, O'rta Osiyo, arab dunyosi, Afrika va Markaziy Amerika mamlakatlari uchun ham xususiyatli bo'lmoqda.

## 2-§. Jahon xo'jaligining globallashuvi yo'nalishlari va ziddiyatlari

Iqtisodiy hayotning baynalmilallashuvi bilan bir qatorda globallashuvi jarayoni ham muhim o'rin tutadi. Bu har ikkala tushuncha o'zaro bog'liq bo'lib, ular jahon xo'jaligi subyektlarining umumiy maqsadlarga erishish yo'lidagi hatti-harakatlarining birlashuvi jarayonini aks ettiradi.

Shuningdek, bu tushunchalar bir-biridan farqlanadi. Birinchidan, ular bir xilda bo'lmagan xo'jalik birlashmalari miqyoslarini ifodalaydilar. Baynalmilallashuv — bu jahon xo'jaligining bir necha subyektlari o'rtasidagi o'zaro aloqalarni o'rnatilishi va rivojlanishining dastlabki bosqichidir. **Globallashuv** (lotincha globus — yer kurrasi) jahon xo'jaligining butun makonini qamrab oluvchi iqtisodiy munosabatlar yagona tarmog'ining tashkil topishi va rivojlanishini anglatadi.

Bugungi kunda globallashuv jarayoni ahamiyatining tobora oshib borishi iqtisodiy adabiyotlarda uning

rivojlanish yo'nalishlari va ziddiyatlari kabi masalalarning ham ko'rib chiqilishini taqozo etmoqda.[4]

Globallashuv uzoq vaqt davomida tarkib topuvchi hamda butun borliqni qamrab oluvchi bashariyat miqyosidagi iqtisodiy tizimni namoyon etadi. Hozirda u jahon xo'jaligining umumjahon tavsifiga ega hamda yaxlit holda butun insoniyatga taalluqli bo'lgan ma'lum bir unsurlarini o'z ichiga olishi mumkin. Shunga ko'ra, hozirgi vaqtda jahon xo'jaligining globallashuv yo'lidagi rivojlanishining dastlabki qadamlari, yo'nalishlari amalga oshmoqda.

Globallashuvning yo'nalishlari makroiqtisodiyotga nisbatan sifat jihatidan yangi bo'lgan iqtisodiy munosabatlar turining tarkib topishiga olib keladi. Globallashuv jararyonining quyidagi yo'nalishlarini ajratib ko'rsatish mumkin.

*Birinchi yo'nalish* – **mulkchilik munosabatlarining globallashuvi.** Hozirda mulkiy o'zlashtirishning mamlakatlar hududidan chetga chiquvchi, ko'plab davlatlarning ishtiroki asosida ro'y beruvchi ko'rinishlari amal qilmoqda. Bularga transmilliy korporatsiyalar (TMK), shuningdek, TMKning xalqaro birlashmalarini misol keltirish mumkin.

Yevropa ittifoqi tajribasi shuni ko'rsatadiki, mintaqaviy integratsiyalashuv milliy tuzilmalardan yuqori turuvchi organlarni tarkib toptirishi mumkin. Bu organlar EIga a'zo davlatlarning mulkchilik munosabatlarini ham ma'lum darajada tartibga soladi.

*Ikkinchi yo'nalish* – **kooperatsiya va mehnat taqsimotining nisbatan yuqori darajasiga o'tish.** Yuqori darajada rivojlangan mamlakatlar hozirgi zamon murakkab mehnat kooperatsiyasiga xos bo'lgan xo'jalik o'zaro aloqalarining juda katta tarmog'iga kirishib ketganlar. Eng mukammal texnika vositalarini yaratishda turli

[4] Qaralsin: E.F. Borisov. Ekonomicheskaya teoriya. Ucheb. – 2-ye izd., pererab. i dop. – M.: TK Velbi, Izd-vo Prospekt, 2005, s.514-524.

mamlakatlardan yetkazib beriluvchi ko'plab butlovchi qismlardan foydalaniladi. Masalan, AQSh "Boing" samolyotini ishlab chiqarishda butlovchi qism va detallarni mingga yaqin xorijiy firmalardan oladi.

*Uchinchi yo'nalish* – **xo'jalikni tashkil etishning butunlay yangi shakllarining paydo bo'lishi va rivojlanishi.** Jahonda xo'jalik aloqalarini tashkil etish shakllarining tubdan o'zgarishi ko'p jihatdan axborot tarqatishning globallashuvi bilan bog'liq. Jumladan, yangi asrimizning dastlabki davri uchun quyidagi jarayonlar xos bo'ladi: a) butun jahonni to'liq kompyuterlashtirishni taqozo etuvchi global axborot tizimlari (Internet singari) yanada rivojlanadi; b) sun'iy yo'ldoshlar imkoniyatlaridan foydalanishning yangi tizimi uyali telefon aloqasidan yo'ldoshlar orqali ta'minlanuvchi global aloqaga o'tish imkonini beradi; v) insoniyat ochiq axborotlashgan jamiyat tomon intiladi; g) Internet orqali savdo tizimi keng rivojlanadi.

*To'rtinchi yo'nalish* – **xalqaro iqtisodiy tashkilotlarning tartibga soluvchi roli rivojlanadi.** Jahon xo'jaligi subyektlarining o'zaro aloqasi hamda o'zaro bog'liqligining kengayishi va kuchayishi global muammolarni hal etishda tobora ko'proq davlatlarning ishtirok etishini taqozo etadi. Bu muammolarning murakkablashuvi ularning o'z vaqtida va tezkorlik bilan hal etilishida hukumatlararo va nohukumat (ishlab chiqaruvchilar, kompaniyalar va firmalar, ilmiy jamiyatlar va boshqa tashkilotlarning birlashmalari) xalqaro iqtisodiy tashkilotlarining faoliyatini zaruriyatga aylantiradi.

Shuningdek, jahon xo'jaligi globalashuvi jarayonlarining **ziddiyatli tomonlari** ham mavjud. Bu ziddiyatlarning asosiylari quyidagilardan iborat:

**1) turli mamlakatlardagi iqtisodiy rivojlanishning bir tekisda bormasligi.**

Iqtisodiy o'sishning jadallashuvida ilmiy-texnika inqilobi (ITI) hal qiluvchi rol o'ynaydi. XX asrning ikkinchi

yarmiga kelib yangi texnika va texnologiyalarga “sakrab” o‘tilishi o‘ziga xos “tutash zanjir” hosil qildi. Global miqyosdagi axborotlashtirish natijasida turli mamlakatlarning texnologik jihatdan baravarlashuvi tendensiyasi kuchaydi. Axborot, aloqa va transport vositalari rivojlanishidagi texnikaviy to‘ntarish yer sharining barcha mintaqalarida ITI yutuqlarini tezlik bilan o‘zlashtirish imkonini berdi. Natijada, bir mamlakatda yaratilgan yangi texnika va texnologiyalar, sun’iy to‘siqlarni bartaraf etgan holda, jahon bo‘yicha tezlik bilan tarqalmoqda.

Biroq XX asrning oxiriga kelib, jahon xo‘jaligidagi iqtisodiy o‘sish sur’atlarida jiddiy tafovutlar sezilmoqda. Birinchidan, rivojlanayotgan mamlakatlarda ishlab chiqarishning ko‘payishi tezligi juda o‘sib ketdi. Aholi jon boshiga YaIM o‘sish tendensiyasiga ega bo‘lgan rivojlanayotgan mamlakatlar soni ko‘paydi. Ikkinchidan, iqtisodiy rivojlanish sur’atlaridagi tafovutlar natijasida g’arb mamlakatlari iqtisodiy qudratining sekin-asta, biroq muntazam ravishdagi nisbatan pasayishi tendensiyasi kuzatilmoqda.

Ba’zi mamlakatlar o‘zlarining iqtisodiy o‘sish sur’atlarini sezilarli darajada oshirgan holda zamonaviy sanoatlashgan ishlab chiqarishning eng yuqori darajasiga erishishga harakat qilmoqdalar. Masalan, 1970-1980 yillarda yangi industrial mamlakatlarning “dastlabki avlodi” – Koreya Respublikasi, Tayvan, Singapur va Gonkong ancha tez sur’atlarda rivojlandi. 1990 yillarning oxiriga kelib yangi industrial mamlakatlarning “ikkinchi avlodi” – Indoneziya, Filippin, Malayziya, Tayland jadal sur’atda taraqqiy etdi. Ular rivojlangan mamlakatlar bilan nafaqat an’anaviy ishlab chiqarish sohalari, balki murakkab texnika mahsulotlari, jumladan ishlab chiqarish vositalari bozori bo‘yicha raqobatlasha boshladilar.

Biroq hali jahon xo'jaligi tarkibida ishlab chiqarishning sanoatlashuvi darajasiga yetmagan, taraqqiyotda ilgarilab ketgan mamlakatlarga yetib olish uchun zarur resurslarga ega bo'lmagan ko'plab mamlakatlar ham mavjud.

**2) boy va qashshoq mamlakatlar o'rtasidagi farqning kuchayishi.**

Jahon miqyosida yaratilgan mahsulot va daromadlarning turli mamlakatlar o'rtasidagi taqsimoti o'ta darajada notekis bormoqda. XX asrda yer shari aholisining eng boy chorak qismi YaIMning o'rtacha jon boshiga 6 baravar o'sishiga erishgan bo'lsa, eng kambag'al chorak qismi esa, bu ko'rsatkichning 3 baravar o'sishiga erishgan xolos.

BMTning oziq-ovqat va qishloq xo'jaligi tashkiloti ma'lumotlariga ko'ra, hozirgi davrda jahonda ochlikka mahkum kishilar soni 500 mln.ga etadi, ularning deyarli yarmi ochlik va to'yib ovqatlanmaslik hamda buning oqibatida kelib chiquvchi turli kasalliklar natijasida o'limga mahkumdirlar. 1 mlrd.dan ortiq kishilar yetarli darajada ovqatlanmaslik muammosiga duch kelmoqdalar. Shuningdek, "yashirin ochlik" – sifatli va to'liq ovqatlanmaslik ham keng tarqalgan.

Shunga qaramay, fan va texnikaning zamonaviy darajasi oziq-ovqat mahsulotlari ishlab chiqarishni ahamiyatli darajada ko'paytirish imkonini berib, u nafaqat hozir, balki kelgusida yashashi mumkin bo'lgan barcha aholining oziq-ovqat mahsulotlariga bo'lgan ehtiyojlarini qondira oladi.

**3) ekologik halokat tahdidlarining kuchayib borishi.**

Insoniyat taraqqiyotining butun tarixi davomida xo'jalik faoliyatining tabiatga ta'siri u qadar ahamiyatli bo'lmay, tabiat o'zining ekologik muvozanatini qayta tiklashga qodir bo'lib kelgan. Biroq hozirga kelib, atrof-muhitga ko'rsatilayotgan ta'sir shunchalik kuchayib ketdiki, natijada tabiat o'zini-o'zi qayta tiklash qobiliyatini yo'qotib bormoqda. Hisob-kitoblarga ko'ra, keyingi 200 yil ichida

yer yuzidagi 900 mingga yaqin turdagi o'simlik va hayvonlar qirilib ketgan.

Foydali qazilmalarning ba'zi bir qayta tiklanmas zaxiralari tugab bormoqda, o'rmon materiallari resurslari va xom ashyoning boshqa turlari qayta tiklanib ulgurmayapti. Yer yuzidagi iqlimning o'zgarishi, azon qatlamining siyraklashuvi, boshqa halokatli jarayonlarning kuchayishi sivilizatsiyaga jiddiy tahdid solmoqda.

Ishlab chiqarishning tabiiy muhitga salbiy ta'sirining oldini olish uchun tozalash qurilmalari va boshqa ekologik himoya vositalarini barpo etish uchun yirik kapital qo'yilmalar talab etiladi. Global ekologik muammolarni hal etish uchun butun dunyo mamlakatlari va xalqlarining kuchlarini birlashtirish lozim bo'ladi.

**4) turli mamlakatlarda aholi soni o'zgarishining farqlanishi.**

Yana bir global ziddiyat sifatida XX asrning ikkinchi yarmida boshlangan demografik "portlashlar", ya'ni yer shari aholisi sonining jadal o'sishi ko'rsatiladi. Ayniqsa, rivojlanayotgan mamlakatlar aholisining tez o'sishi bir qator jiddiy ijtimoiy-iqtisodiy ziddiyatlarni keltirib chiqaradi. Ba'zi bir mamlakatlardagi aholi sonining ko'payishi natijasida ratsional xo'jalik yuritishga to'sqinlik qiluvchi aholining nisbiy ortiqchaligi belgilari ko'zga tashlanadi. Ishlab chiqarish hajmining ko'payishiga qaramay aholi jon boshiga ist'emol, ayniqsa rivojlangan mamlakatlardagi iste'mol darajasi bilan taqqoslaganda, kishilarning haqiqiy ehtiyojlariga qaraganda past darajada qolmoqda.

Bu kabi holatlardan ba'zi bir demograf-olimlar asossiz ravishda, keskin xulosalar chiqarib, aholi nufusi jarayonlari ustidan davlat miqyosidagi nazoratlarning o'rnatilishi, jumladan oilani rejalashtirish dasturlarini ishlab chiqish kabi da'volarini kuchaytirmoqdalar. Bunday assosiz dasturlardan ko'ra, ular bu mamlakatlarda yangi texnika va texnologiya asosida ishlab chiqarishni jadal rivojlantirish dasturini taklif

qilsalar yaxshiroq bo‘lar edi. Aholi nufusi borasidagi barcha fikr-mulohazalar ham real asosga ega bo‘lmay, biz ularning ba’zi birlarini XX bobda tanqidiy jihatdan ko‘rib chiqqan edik.

Yuqoridagilardan ko‘rinadiki, hozirda jahon miqyosida yuz berayotgan globallashuv jarayonlari o‘zining ijobiy yo‘nalishlari va ziddiyatlariga ega bo‘lib, bu jihatlarning nisbatini tartibga solishda dunyoning barcha mamlakatlarining faol ishtiroki va birlashuvi talab etiladi.

## 3-§. Xalqaro iqtisodiy munosabatlarning shakllari. Jahon infratuzilmasining rivojlanishi

Jahon xo‘jaligi murakkab tizim hisoblanadi. Turli milliy iqtisodiyotlar (yoki ularning tashqi iqtisodiy qismlari) ning barcha majmui tovarlar, xizmatlar va ishlab chiqarish omillarining harakati bilan mustahkamlangan bo‘ladi. Shu asosda mamlakatlar o‘rtasida xalqaro iqtisodiy munosabatlar vujudga keladi. **Xalqaro iqtisodiy munosabatlar (ba’zida ularni tashqi iqtisodiy aloqalar, jahon xo‘jaligi aloqalari deb ham yuritiladi) — bu jahonning turli mamlakatlari o‘rtasidagi xo‘jalik aloqalari majmuidir.**

Xalqaro iqtisodiy munosabatlar quyidagi shakllarda namoyon bo‘ladi:

- tovar va xizmatlarning xalqaro savdosi;
- kapital va chet el investitsiyalarining harakati;
- ishchi kuchi migrasiyasi;
- ishlab chiqarishning davlatlararo kooperatsiyasi;
- fan va texnika sohasidagi ayirboshlash;
- valyuta-kredit munosabatlari.

Tovar va xizmatlarning xalqaro savdosi eng avvalo, milliy xo‘jaliklarning xalqaro mehnat taqsimotidagi ishtirokiga bog’liq. Xalqaro mehnat taqsimoti rivojlanishi natijasida jahon bozori tarkib topadi. Jahon bozoriga tovar va xizmatlarning xalqaro harakati sifatida qarash mumkin.

Jahon bozori o'zining rivojlanishida bir qator bosqichlardan o'tadiki, ulardan har biri milliy xo'jalikning xalqaro iqtisodiy munosabatlarga jalb qilinishining ma'lum darajasi bilan tavsiflanadi. Tovar va xizmatlarning xalqaro savdosi hamda jahon bozorining asosiy belgi va xususiyatlarini XXVII bobda batafsil ko'rib chiqamiz.

Kapitalning xalqaro harakati – **bu kapitalning chet elda joylashtirilishi va harakat qilishi.** U chet elga quyidagi shakllarda chiqariladi:

–xususiy yoki davlat kapitali shaklida. Kapitalning xalqaro tashkilotlar yo'li bilan harakati ko'pincha mustaqil shakl sifatida ajratiladi;

–pul va tovar shaklida. Jumladan, kapital chiqarish mashina va uskunalar, patentlar, nou-xau hamda tovar kreditlari shaklida bo'lishi mumkin;

–qisqa va uzoq muddatli kreditlar shaklida;

–ssuda va tadbirkorlik kapitali shaklida. Ssuda shaklidagi kapital quyilmalar bo'yicha foiz, tadbirkorlik shaklidagi kapital esa foyda keltiradi. Tadbirkorlik kapitali to'g'ridan-to'g'ri va portfelli investitsiyalardan iborat bo'ladi. To'g'ridan-to'g'ri investitsiyalar shu kapital hisobiga qurilgan obyekt (korxona)lar ustidan nazorat qilish huquqini beradi, portfelli investitsiyalar esa, bunday huquqni bermaydi. U odatda, aksiya paketlari hamda obligatsiya va boshqa qimmatli qog'ozlar shaklida beriladi.

Xalqaro iqtisodiy munosabatlarning ancha murakkab jihatlaridan biri **ishchi kuchining xalqaro migratsiyasi** hisoblanib, u o'z ifodasini ishchi kuchi resurslarining ancha qulay sharoitda ish bilan ta'minlash maqsadida bir mamlakatdan boshqasiga ko'chib o'tishida topadi.

Xalqaro migratsiya jarayonini iqtisodiy omillar bilan birga siyosiy, etnik, madaniy, oilaviy va boshqa tavsifdagi omillar ham taqozo qiladi.

Xalqaro migratsiya ikkita asosiy tarkibiy qismni o'z ichiga oladi: emigratsiya va immigratsiya. **Emigratsiya** –

mamlakatlardan doimiy yashash joyiga chiqib ketishni, **immigratsiya** – mamlakatga doimiy yashash uchun kirib kelishni bildiradi. Xalqaro migrasiya shuningdek **repatriatsiya** – ya'ni fuqarolarni ilgari chiqib ketgan mamlakatlariga qaytarilishi jarayonini ham o'z ichiga oladi.

Xalqaro migrantlar beshta asosiy toifaga ajratiladi:

1) immigrantlar va noimmigrantlar;
2) shartnoma bo'yicha ishlashga kelgan migrantlar;
3) nolegal, yashirin immigrantlar;
4) boshpana so'rovchi shaxslar;
5) qochoqlar.

**Fan-texnika yutuqlari bilan xalqaro ayirboshlash** bir qator shakllarda amalga oshiriladi. U ilmiy-texnikaviy axborotlar, mutaxasislar, fan sohasi xodimlari bilan ayirboshlashni, tadqiqot va yangiliklarni litsenziya asosida berishni, ilmiy-tadqiqot ishlari o'tkazishni, umumiy fan-texnika va texnologiyani ishlab chiqarish bo'yicha qo'shma tadbirkorlikni o'z ichiga oladi.

Ilmiy-texnikaviy hamkorlikning muhim shakllaridan biri **xalqaro injiniring** hisoblanadi. Xalqaro injiniring bir davlat tomonidan boshqasiga sanoat va boshqa obyektlarni loyihalashtirish va qurish jarayoniga kerakli hisob-kitob loyihalarini berish hamda injenerlik-qurilish xizmati ko'rsatishdan iborat bo'ladi.

**Jahon infratuzilmasi.** Tovarlar, ishchi kuchi, moliyaviy vositalarning milliy chegaralar orqali to'xtovsiz o'sib boruvchi harakati butun jahon infratuzilmasining rivojlanishi va takomillashuvini tezlashtiradi. Muhim transport tizimi (dengiz, daryo, havo, temir yo'l transporti) bilan bir qatorda jahon iqtisodiyotining rivojlanishida axborot kommunikatsiyalar tarmog'i tobora ko'proq ahamiyat kasb etib boradi. Munosib umumjahon infratuzilmasi bo'lmasa, hozirgi ishlab chiqaruvchi kuchlarning baynalmilallashuvini rivojlantirib bo'lmaydi. Bunday infratuzilmaning ayrim tarkibiy qismlari jahon

savdosi vujudga kelayotgan, jahon bozori tashkil topayotgan vaqtda paydo bo'lgan.

Hozirgi davrda birjalar, moliya markazlari, yirik sanoat va savdo birlashmalari misli ko'rilmagan tezlik bilan operativ ma'lumotlar olishga va ularni ishlab chiqishga imkon beruvchi eng yangi texnik vositalar bilan jihozlangan. Rivojlangan mamalakatlarda keng tarmoqli axborot majmuasi tashkil topmoqda, uning ta'siri amalda iqtisodiyotning barcha tarmoqlari va sohalariga yoyilmoqda.

Hozirgi sharoitda ilmiy va tijorat axborotlari ayniqsa, qimmatlidir. Shu sababli turli xalqaro darajalarda maxsus «ma'lumotlar banklari» tashkil topmoqda, bular ilmiy va ishlab chiqarish maqsadlari uchun zarur axborotni qidirib topishni ancha engillashtiradi. Jahon infratuzilmasi turli ziddiyatlarni bartaraf qilish orqali rivojlanadi.

Xalqaro ayirboshlash tovarlarda moddiylashgan shakllardan nomoddiy aloqalarga tobora ko'proq o'rin bo'shatadi, ya'ni fan-texnika yutuqlari, ishlab chiqarish va boshqarish tajribasi, xizmatning boshqa turlari bilan ayirboshlash o'sib boradi. Hisob-kitoblarga ko'ra hozirgi kunda xizmatlar jahon yalpi ichki mahsulotining 46 foizini tashkil qiladi.

## 4-§. Jahon xo'jaligi aloqalarini xalqaro tartibga solish

Butun jahon xo'jalik hayotining baynalmilallashuvi davlatlararo xo'jalik aloqalarni tartibga solishning mexanizmini yaratish zarurligiga olib keldi. Hozirgi davrda qandaydir tartibga soluvchi tuzilma amal qilmaydigan xalqaro iqtisodiy munosabatlar sohasini topish qiyin. Jumladan, moliya, valyuta va kredit sohalarida Xalqaro valyuta fondi (XVF), Xalqaro ta'mirlash va rivojlanish banki (XTRB), jahon savdosi sohasida – Tariflar va savdo bo'yicha bosh kelishuv (TSBK)ni ko'rsatish mumkin.

Xalqaro iqtisodiy munosabatlarni tartibga solish milliy-tashkiliy shakllardan boshlanadi. Xo'jalik hayotining baynalmilallashuv jarayoni dastlab milliy davlatlar faoliyatini xalqaro uyg'unlashtirishga, keyin esa, davlatlararo va xalqaro tashkilotlar tuzilishiga olib keldi.

Huquqiy ma'noda tartibga solish xalqaro tartiblarni o'rnatishga, ya'ni me'yoriy chegaralar va qoidalarni aniqlovchi kelishuvlarni ishlab chiqarishni yoki xalqaro aloqalarning qandaydir sohasini hal qilishda tomonlar zimmasiga majburiyatlarga amal qilishni yuklaydi. Umumqabul qilingan andozalar va qoidalarni o'z ichiga oluvchi xalqaro tartiblar o'z navbatida milliy tartibga solishga ta'sir ko'rsatishi mumkin.

Birinchi xalqaro tashkilotlar XX asrning 20-yillarida tuzilgan bo'lsada (Millatlar ligasi - 1919 yil, Xalqaro hisob-kitoblar banki - 1929 yil), xalqaro darajada jahon xo'jalik aloqalarini ko'p tomonlama tartibga soluvchi tuzilmalar ikkinchi jahon urushidan keyin shakllana boshladi.

1945 yil maxsus xalqaro uyg'unlashtiruvchi muassasalar – Xalqaro valyuta fondi (XVF) va Xalqaro ta'mirlash va rivojlantirish banki (XTRB) tashkil topdi. Hozirgi davrda ham ularning ikkalasi muhim xalqaro tashkilot hisoblanib, jahon savdosi, xalqaro kredit va valyuta munosabatlari sohalarini davlatlararo tartibga solishning tartib-qoidalarini aniqlab beradi. Urushdan keyingi davrda tuzilgan Tariflar va savdo bo'yicha bosh kelishuv (TSBK), Yevropa iqtisodiy hamkorligi tashkiloti (YeIHT), NATOning iqtisodiy masalalarni uyg'unlashtiruvchi komiteti (IMUK) xalqaro iqtisodiy munosabatlarni erkinlashtirish davriga to'g'ri keldi.

Jahon savdosini erkinlashtirish ko'p tomonlama shart-noma asosida harakat qiluvchi, xalqaro savdo tartib-qoidalarini qayd qiluvchi xalqaro tashkilot TSBK doirasidagi faoliyat bilan bog'liq. Hozirgi davrda TSBK jahon savdo aylanmasining 4/5 qismidan ko'prog'ini tartibga soladi. TSBK milliy va mintaqaviy darajada vaqti-vaqti bilan

kuchayib boruvchi proteksionizmga qarshi turadi, milliy manfaatlarni o'zaro kelishtirishga yordam beradi. Uning faoliyati savdoda kamsitmaslik, savdoda tarifli va tarifsiz cheklashlarni aniqlashda teng asosda maslahatlashish kabi tamoyillarga asoslanadi. TSBK faoliyatining asosiy shakli qatnashuvchi tomonlarining ko'p tomonlama savdo muzokaralarini o'tkazish hisoblanadi.

Ammo, jahon savdosi raqobat kurashi asosida boradi, shu sababli o'zaro maqbul qarorlarni qidirib topishga va savdoni xalqaro darajada tartibga solishga ko'plab qiyinchiliklar bilan erishiladi.

Xalqaro iqtisodiy munosabatlarning yana bir ahamiyatga molik sohasi — bu valyuta-moliya sohasidir. Xalqaro moliyaviy munosabatlarni uyg'unlashtirish XVF, XTRB, iqtisodiy xamkorlik va rivojlanish tashkiloti (IHRT), xalqaro rivojlanish uyushmasi (XRU), Xalqaro moliyaviy korporatsiya (XMK) va shu kabilar doirasida amalga oshiriladi. G'arbdagi etti yetakchi mamlakatlarning har yillik kengashi bu sohada muhim rol o'ynaydi.

Valyuta-moliyaviy sohani xalqaro uyg'unlashtirishning kuchayishi ko'p jihatdan XVFning faoliyati bilan bog'liq. U o'zining nizomiga muvofiq valyuta kurslari va a'zo mamlakatlar to'lov balanslarini tartibga soladi, ko'p tomonlama to'lov tizimlari va rivojlanayotgan mamlakatlar tashqi qarzlarini nazorat qiladi, a'zo mamlakatlarga ularning valyuta-moliya muammolarini hal qilish uchun kredit beradi.

Rivojlanayotgan mamlakatlarda tarkibiy qayta qurishlarni moliyalashtirish bilan XTRB faol shug'ullanadi. XTRB va u bilan birga jahon banki tarkibiga kiruvchi Xalqaro rivojlanish uyushmasi (XRU), Xalqaro moliyaviy korporatsiya (XMK) har xil investitsion obyektlarni o'rta va uzoq muddatli kreditlash bilan shug'ullanadi, loyihalarning moliyaviy-iqtisodiy asoslarini tayyorlaydi, rivojlanayotgan mamlakatlardagi tarkibiy qayta o'zgartirishga yordam beradi.

Davlatlararo tashkilotlar ichida barcha sanoat jihatdan rivojlangan mamlakatlarni birlashtiruvchi IHRT muhim rol o'ynaydi. Uning doirasida ichki iqtisodiy tadbirlarning boshqa mamlakatlar milliy iqtisodiyoti samaradorligiga ta'sirini, ularning to'lov balansi holatini o'rganish amalga oshiriladi, milliy iqtisodiyotning jahon xo'jaligi tamoyillariga tez moslashishini ta'minlash maqsadida makroiqtisodiy tartibga solish bo'yicha tavsiyanomalar beriladi. IHRT jahon xo'jaligi doirasida ko'p omilli funksional aloqalarni o'rganishni amalga oshiradi, valyuta va byudjet siyosati, narxlar, savdo va boshqa sohalar bo'yicha ilmiy asoslangan iqtisodiy prognozlar tavsiya etadi.

Sharqiy Yevropa mintaqasida tarkibiy qayta qurishga moliyaviy ta'sir ko'rsatish va yordam tashkil qilish maqsadida 1991 yil Yevropa tiklanish va taraqqiyot banki (YeTTB) tuzildi.

Shuni ta'kidlash lozimki, jahon iqtisodiy munosabatlarini xaqaro tartibga solish tizimida doimiy o'zgarishlar ro'y berib turadi.

80-yillarda iqtisodiy, ijtimoiy, siyosiy sabablar taqozo qilgan dunyo siyosiy vaziyatdagi o'zgarishlar, jahon xo'jalik aloqalari tizimini ko'p tomonlama tartibga solish shakllari evolyutsiyasiga olib keldi. Bular ichida sobiq sosialistik mamlakatlarda vaziyatning o'zgarishi, tashqi faoliyatida mustaqil subyektlarni tashkil qiluvchi davlatlar sonining keskin ko'payishi hamda dunyo mamlakatlari ichida ro'y beradigan o'zgarishlar muhim o'rin tutadi.

80-yillarning o'rtalarida dunyoda AQSh, G'arbiy Yevropa va Yaponiyadan iborat ancha qudratli raqobatlashuv markaz vujudga keldiki, bu ham jahon iqtisodiy munosabatlarini tartibga solishga o'z ta'sirini ko'rsatadi.

Jahon xo'jalik aloqalarini tartibga solishga xalqaro tashkilotlar a'zolar tarkibidagi o'zgarishlarning ham ta'siri bo'ldi. XVF, XTRB, TSBKga Osiyo, Afrika, Lotin Ameri-

kasidagi ozod bo'lgan mamlakatlar va keyin qator sobiq sosialistik mamlakatlar faol kira bordiki, bu ham jahon xo'jaligi aloqalarini tartibga solishda ma'lum o'zgarishlarga olib keladi.

Yevropa Ittifoqi (YeI) doirasida yagona bozorni bunyod etishga harakat tufayli yagona umumevropa fuqaroligi, iqtisodiy, valyuta va siyosiy ittifoq ta'sis etiladi. Bu Ittifoqning shartnomada belgilangan vazifalarini bajarish uchun bir qator Yevropa muassasalari tuzildi.

Yevropa Ittifoqining ijroiya organi Yevropa Hamjamiyati Komissiyasi (YeHK)dir. Uning a'zolarini milliy hukumatlar tayinlaydi, lekin ular o'z faoliyatlarida mutlaqo mustaqildir.

Ittifoqning qarorlar qabul qilish organi Vazirlar Kengashi hisoblanadi. Uning tarkibida ichki ishlar, moliya, ta'minot, qishloq xo'jaligi kabi Vazirlar Kengashi mavjud bo'ladi.

Yevropa Hamjamiyati Komissiyasi faoliyatini nazorat qilish, hamjamiyat byudjeti va qonunlarini ma'qullash hamda ularga o'zgartirish kiritish huquqi Yevropalament zimmasiga yuklatiladi.

Yevropa Ittifoqida 1999 yildan boshlab yagona pul-kredit siyosati o'tkazila boshlandi. Shu munosabat bilan yagona valyuta – YeKYu, 2004 yildan boshlab Yevro joriy etildi va yangi muassasa – Yevropa Markaziy banki tuzilib, u milliy banklar bilan birga Yevropa banklar tizimining asosini tashkil qildi.

## Xulosalar

1.Jahon xo'jaligi milliy xo'jalikdan iqtisodiy aloqalarning xalqaro miqyosga chiqishi va yagona jahon bozorining mavjudligi bilan farqlanadi. Jahon bozorining amal qilishiga rivojlangan mamlakatlarning iqtisodiy siyosati ahamiyatli ta'sir ko'rsatadi. Jahon bozorining o'ziga xos xususiyati bo'lib jahon narxlari va xalqaro raqobat tizimining amal

qilishi hisoblanadi. Aynan xalqaro raqobatning mavjudligi turli darajadagi milliy qiymatlarni yagona baynalmilal qiymatga keltiradi. Jahon narxi jahon bozoriga ne'matlarning asosiy hajmini yetkazib beruvchi mamlakatlardagi shart-sharoitlar orqali aniqlanadi.

2. Ishlab chiqarish yoki iqtisodiy hayotning baynalmilallashuvi – bu iqtisodiy aloqalarining jahon miqyosida kuchayishi hamda iqtisodiy munosabatlarning tobora kengroq jabhalarini qamrab olishi jarayoni hisoblanadi.

3. Iqtisodiy hayotning baynalmilallashuvi bilan bir qatorda globallashuvi jarayoni ham muhim o'rin tutadi. Globallashuv jahon xo'jaligining butun makonini qamrab oluvchi iqtisodiy munosabatlar yagona tarmog'ining tashkil topishi va rivojlanishini anglatadi. Globallashuv jararyonining mulkchilik munosabatlarining globallashuvi; kooperatsiya va mehnat taqsimotining nisbatan yuqori darajasiga o'tish; xo'jalikni tashkil etishning butunlay yangi shakllarining paydo bo'lishi va rivojlanishi; xalqaro iqtisodiy tashkilotlarning tartibga soluvchi rolining rivojlanishi kabi yo'nalishlarini ajratib ko'rsatish mumkin. Shuningdek, jahon xo'jaligi globalashuvi jarayonlarining turli mamlakatlardagi iqtisodiy rivojlanishning bir tekisda bormasligi; boy va qashshoq mamlakatlar o'rtasidagi farqning kuchayishi; ekologik halokat tahdidlarining kuchayib borishi; turli mamlakatlarda aholi sonining o'zgarishining farqlanishi kabi ziddiyatli tomonlari ham mavjud.

4. Xalqaro mehnat taqsimoti (XMT) alohida mamlakatlarning tovar va xizmatlarning ma'lum turlarini ishlab chiqarishga ixtisoslashuvini ifodalaydi. Alohida mamlakatlarning bunday ixtisoslashuvi mahsulotlari ustun darajada eksportga yo'naltirilgan xalqaro ixtisoslashgan tarmoqlarning shakllanishiga olib keladi.

5. Xalqaro mehnat taqsimoti rivojlanishi natijasida jahon bozori tarkib topadi. Jahon bozoriga tovar va xizmatlarning xalqaro harakati sifatida qarash mumkin. Jahon bozori

o‘zining rivojlanishida bir qator bosqichlardan o‘tadiki, ulardan har biri milliy xo‘jalikning xalqaro iqtisodiy munosabatlarga jalb qilinishining ma’lum darajasi bilan tavsiflanadi.

6.Xalqaro iqtisodiy munosabatlarning ancha murakkab jihatlaridan biri ishchi kuchining xalqaro migratsiyasi hisoblanib, u o‘z ifodasini ishchi kuchi resurslarining ancha qulay sharoitda ish bilan ta’minlash maqsadida bir mamlakatdan boshqasiga ko‘chib o‘tishida topadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Jahon xo‘jaligi – xalqaro mehnat taqsimoti, savdo-ishlab chiqarish, moliyaviy va ilmiy-texnikaviy aloqalar orqali birlashgan turli mamlakatlar xo‘jaliklari tizimi.

Ishlab chiqarish yoki iqtisodiy hayotning baynalmilallashuvi – mamlakatlarning jahon miqyosida iqtisodiy aloqalarining kuchayishi hamda iqtisodiy munosabatlarning tobora kengroq jabhalarini qamrab olishi jarayoni.

Xalqaro mehnat taqsimoti – alohida mamlakatlarning tovar va xizmatlarning ayrim turlarini ishlab chiqarishga ixtisoslashuvi.

Globallashuv – jahon xo‘jaligining butun makonini qamrab oluvchi iqtisodiy munosabatlar yagona tarmog’ining tashkil topishi va rivojlanishi.

Xalqaro iqtisodiy munosabatlar – jahonning turli mamlakatlari o‘rtasidagi xo‘jalik aloqalari majmui.

Kapitalning xalqaro harakati – kapitalning chet elda joylashtirilishi va harakat qilishi.

Ishchi kuchining xalqaro migratsiyasi – ishchi kuchi resurslarining ancha qulay sharoitda ish bilan ta’minlanish maqsadida bir mamlakatdan boshqasiga ko‘chib o‘tishi.

Emigratsiya – ishchi kuchining mamlakatdan doimiy yashash joyiga chiqib ketishi.

Immigratsiya – ishchi kuchining mamlakatga doimiy yashash uchun kirib kelishi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Hozirgi davrda jahon iqtisodiy rivojining eng muhim o'ziga xos xususiyati nimadan iborat? Jahon xo'jaligining milliy iqtisodiyotga ta'siri qanday?
2. Jahon hamjamiyati mamlakatlarini turkumlash qanday mezonlarga asoslanadi? Ularni turkumlash bo'yicha hozirgi davrdagi yondashuvlarga asoslanib davlatlarning asosiy guruhlarini ajratib ko'rsating.
3. Iqtisodiy hayotning baynalmilallashuvi jarayonining mohiyati nimadan iborat?
4. Globallashuv jarayoni nima va uning qanday yo'nalishlari mavjud? Globallashuv jarayonining ziddiyatli jihatlarini gapirib bering.
5. Xalqaro mehnat taqsimoti qanday tamoyillarga asoslanadi? Unda tabiiy sharoitdagi tafovutlar qanday rol o'ynaydi?
6. Jahon narxlari qanday qiymatga asoslanadi? Jahon narxlariga ta'sir ko'rsatuvchi omillar tavsifini bering.
7. Xalqaro iqtisodiy munosabatlar nima uchun turli shakllarga ega bo'ladi? Ularning asosiy shakllarini sanab ko'rsating.
8. Ishchi kuchining xalqaro migrasiyasi to'g'risida tushuncha bering. Xalqaro migrantlar qanday toifalarga ajratiladi?
9. Jahon infratuzilmasi tarkibiy qismlarining tavsifini bering va ularning har birining ahamiyatini ko'rsating.
10. Xalqaro iqtisodiy munosabatlarni tartibga solishni nima zarur qilib qo'yadi? Hozirda xalqaro iqtisodiy munosabatlarni tartibga soluvchi qanday xalqaro tuzilmalarni bilasiz?

# XXVI BOB. XALQARO IQTISODIY INTEGRATSIYA VA O'ZBEKISTONNING JAHON HAMJAMIYATIGA KIRIB BORIShI

Oldingi bobdan ma'lum bo'ldiki, hozirgi vaqtda jahon iqtisodiyotida ikki tendensiya amal qilmoqda. Bir tomondan, mamlakatlar o'rtasidagi iqtisodiy aloqalarning rivojlanishi, xalqaro savdoning erkinlashuvi, kommunikatsiya va axborot zamonaviy tizimi, texnik jihatdan jahon andozalari va me'yorlarining yaratilishi natijasida jahon xo'jaligining yaxlitligi, uning globallashuvi kuchaymoqda. Ayniqsa, bu jarayon transmilliy korporatsiyalarning faoliyatlari orqali aniq namoyon bo'lmoqda.

Ikkinchi tomondan, mintaqaviy darajada mamlakatlarning iqtisodiy jihatdan yaqinlashuvi va o'zaro aloqadorligi ro'y berib, jahon xo'jaligining nisbatan mustaqil markazlarini tashkil etish yo'nalishida rivojlanayotgan yirik mintaqaviy integratsion tuzilmalar shakllanmoqda.

Shunga ko'ra, ushbu bobda xalqaro integratsiyaning mohiyati, maqsad va shakllari bayon etiladi. Xalqaro iqtisodiy integratsiyaning turlicha nazariyalari tahlil etilib, jahondagi asosiy integratsion guruhlar ko'rib chiqiladi. Bob so'ngida hozirda O'zbekistonning jahon hamjamiyatiga kirib borishi va tashqi iqtisodiy faoliyatining asosiy yo'nalishlari ochib beriladi.

## 1-§. Xalqaro iqtisodiy integratsiyaning mohiyati, shakllari va ob'yektiv asoslari

Xalqaro iqtisodiy integratsiya jarayonlarini tadqiq etish, unda vujudga kelishi mumkin bo'lgan muammolarni hal etish va mazkur jarayonning eng samarali shakllarini ko'rsatib berishga intilish bu boradagi turli nazariyalarning

paydo bo‘lishi va rivojlanishiga olib keldi. Bunday nazariyalar qatorida neoliberalizm, korporatsionalizm, strukturalizm, neokeynschilik, dirijistlik yo‘nalishi kabilarni ajratib ko‘rsatish mumkin.

Erta **neoliberalizm** (1950-1960 yillar) vakillari V.Repke va M.Alle to‘liq integratsiya deganda, bir necha mamlakatlar miqyosida yagona bozor makonining tashkil etilishini tushunib, bu makonda erkin raqobat va bozorning stixiyali kuchlari amal qilib, davlat siyosati unga o‘z ta’sirini o‘tkaza olmaydi. Bu olimlarning fikricha, xalqaro iqtisodiy munosabatlar sohasiga davlatning aralashuvi inflyatsiya, xalqaro savdo va to‘lov nisbatlarining buzilishi kabi salbiy holatlarni keltirib chiqaradi.

Biroq, davlat ishtirokidagi mintaqaviy davlatlararo ittifoqlarning shakllanishi asosidagi xalqaro iqtisodiy integratsiyaning rivojlanishi erta neoliberallarning fikri asossiz ekanligini ko‘rsatdi. Shunga ko‘ra, keyingi neoliberalizm vakili B.Balass iqtisodiy integratsiya davlatning iqtisodiy hayotdagi ishtirokining faollashuviga olib kelishini tadqiq etdi.

**Korporatsionalizm** (namoyandalari S.Rolf, YU.Rostou) XX asrning 60-yillarida paydo bo‘lib, bozor mexanizmi va davlat tomonidan tartibga solishga qarama-qarshi holda transmilliy korporatsiyalarning faoliyat ko‘rsatishi xalqaro iqtisodiyotning integratsiyalashuvini, uning ratsional va muvozanatli rivojlanishini ta’minlashga qodirligi to‘g‘risidagi g‘oyalarni ilgari surdi.

**Strukturalizm** (asosiy vakili G.Myurdal) yo‘nalishi tarafdorlari tovarlar, kapital va ishchi kuchi harakatining to‘la liberallashuvi g‘oyasiga qarshi chiqib, bozor mexanizmining erkin amal qilishi ishlab chiqarishning rivojlanishi va joylashuvida ma’lum nomutanosibliklarni, daromadlardagi tengsizlikning chuqurlashuvini keltirib chiqaradi, deb hisoblaydilar. Bu oqim vakillari iqtisodiy

integratsiyaga integratsiyalashayotgan mamlakatlar iqtisodiyotidagi tarkibiy o'zgarishlarning chuqur jarayoni sifatida qarab, buning natijasida sifat jihatidan yangi integratsiyalashgan makon, nisbatan takomillashgan xo'jalik organizmi paydo bo'lishini ta'kidlaganlar.

**Neokeynschilik** (asosiy vakili R.Kuper) yo'nalishi xalqaro iqtisodiy hamkorlikning markaziy muammosini mamlakatlarning erkinligini maksimal darajada saqlab qolgan holda integratsiya jarayonlaridan olinadigan turli-tuman naflikni ko'paytirishga asosiy e'tibor qaratgan. Neokeynschilar xalqaro integratsiyani rivojlantirishning mumkin bo'lgan ikkita variantini ilgari surdilar: birinchisi – iqtisodiy maqsad va siyosatni muvofiqlashtirgan holda milliy erkinlikni yo'qotish asosidagi integratsiya; ikkinchisi – milliy mustaqillikni imkon qadar saqlab qolish shartiga asoslangan integratsiya. Bu variantlarning hech biri sof holda mavjud bo'lmasligini anglagan holda, ular integratsiyalashuvchi tomonlarning ichki va tashqi siyosatlarini muvofiqlashtirish yo'li bilan bu variantlarni uyg'unlashtirish zarurligini ko'rsatganlar.

Neokeynscha yo'nalishning yana bir ko'rinishi **dirijizm** (asosiy vakili Ya.Tinbergen) bo'lib, uning namoyandalari integratsiya jarayonlarida bozor mexanizmining hal qiluvchi rolini inkor etadilar. Ular xalqaro iqtisodiy tuzilmalarning tashkil etilishi va amal qilishi integratsiyalashayotgan mamlakatlar tomonidan umumiy iqtisodiy siyosatning ishlab chiqilishi, sotsial qonunchilik bo'yicha kelishuv, kredit siyosatining muvofiqlashtirilishi asosida amalga oshirilishi mumkin deb hisoblaydilar.

Yuqoridagi turli-tuman nazariyalarning umumiy tavsifi shuni ko'rsatadiki, ularning har biri xalqaro iqtisodiy munosabatlarning ma'lum jihatlarini ochib berishga, bu boradagi muammolarni hal etish va yangi g'oyalarni rivojlantirishga qaratilgan. Mazkur nazariyalarning to'g'ri va ilmiy asoslangan tomonlaridan foydalangan holda xalqaro

iqtisodiy munosabatlarni yanada takomillashtirishga intilish iqtisodiyot nazariyasi oldidagi muhim vazifalardan hisoblanadi.

**Xalqaro iqtisodiy integratsiya – bu turli mamlakatlar iqtisodiy aloqalarining barqarorlashib, chuqurlashib rivojlanishi, ular xo'jaliklarining chambarchas birlashish jarayonlaridir.** Mikrodarajada bu jarayon hudud jihatdan yaqin joylashgan mamlakatlar alohida firmalarining o'zaro ta'siri orqali, ular o'rtasidagi turli-tuman iqtisodiy munosabatlarning shakllanishi, shu jumladan chet ellardagi filiallarini tashkil etish asosida boradi. Davlatlararo darajada integratsiya davlatlar iqtisodiy birlashmalarining shakllanishi hamda iqtisodiy siyosatlarning kelishuvi asosida amalga oshadi.

Xalqaro iqtisodiy integratsiyaning asosiy shakllari quyidagilar:

– **erkin savdo hududlari.** Bu iqtisodiy integratsiyaning eng oddiy shakli bo'lib, uning doirasida qatnashuvchi mamlakatlar o'rtasidagi savdo cheklashlari bekor qilinadi. Erkin savdo hududlarining tashkil etilishi ichki bozorda milliy va xorijiy tovar ishlab chiqaruvchilar o'rtasidagi raqobatni kuchaytirib, bu bir tomondan, milliy ishlab chiqaruvchilarning bankrot bo'lishi xavfini kuchaytirsa, boshqa tomondan ishlab chiqarishni takomillashtirish va yangiliklarni joriy etish uchun rag'bat yaratadi. Bunga Yevropa erkin savdo uyushmasi va MDH mamlakatlari o'rtasidagi o'zaro bitim misol bo'la oladi;

– **bojxona ittifoqi.** Iqtisodiy integratsiyaning bu shakli erkin savdo hududlarining faoliyat qilishi bilan birga yagona tashqi savdo tariflari o'rnatishni va uchinchi mamlakatga nisbatan yagona tashqi savdo siyosati yuritishni taqozo qiladi. Yevropa Ittifoqi (YEI) bojxona ittifoqiga yorqin misoldir;

– **to'lov ittifoqi.** Bu milliy valyutalarning o'zaro erkin almashuvini va hisob-kitobda yagona pul birligining amal qilishini ta'minlaydi. Yevropa hamjamiyati, Janubi-Sharqiy

Osiyo va MDH mamlakatlari uchun to'lov ittifoqi pirovard maqsaddir;

– **umumiy bozor.** Bu iqtisodiy integratsiyaning ancha murakkab shakli bo'lib, uning qatnashchilariga erkin o'zaro savdo va yagona tashqi savdo tarifi bilan birga kapital va ishchi kuchining erkin harakati hamda o'zaro kelishilgan iqtisodiy siyosat ta'minlanadi. Bunga Yevropa iqtisodiy ittifoqi yoki Yevropa umumiy bozorini misol qilib keltirish mumkin. Uning doirasida barcha boj to'lovlari va import me'yor (kvota)lari bekor qilinadi, boshqa mamlakatlardan Yevropa bozoriga tovarlar kirishi bir xil tartibga solinadi, pul mablag'lari va ishchi kuchining chegaradan erkin o'tishi ta'minlanadi hamda umumiy muammolarni hal etishda yagona siyosat o'tkaziladi;

– **iqtisodiy va valyuta ittifoqi**. Bu davlatlararo iqtisodiy integratsiyaning eng oliy shakli hisoblanadi. Bunda iqtisodiy integratsiyaning barcha shakllari umumiy iqtisodiy va valyuta-moliyaviy siyosat o'tkazish bilan birga uyg'unlashadi.

Xalqaro iqtisodiy integratsiya jarayonini ob'yektiv tavsifdagi bir qator omillar taqozo qiladiki, ularning ichidan quyidagilar asosiy o'rinni egallaydi:

– xo'jalik aloqalarining baynalminallashuvi va globallashuvi;

– xalqaro mehnat taqsimotining chuqurlashuvi;

– umumjahon fan-texnika revolyutsiyasi;

– milliy iqtisodiyot ochiqligining kuchayishi.

Integratsiya jarayonlarini rag'batlantiruvchi asosiy omillardan biri – milliy iqtisodiyot ochiqlik darajasining oshishidir. Ochiq iqtisodiyotning o'ziga xos belgisi bo'lib quyidagilar hisoblanadi:

– mamlakat iqtisodiyotining jahon xo'jalik munosabatlari tizimiga chuqur kirishganligi;

– tovarlar, kapital, ishchi kuchining mamlakatlararo harakati yo'lidagi to'siqlarning kamaytirilishi yoki to'liq bartaraf etilishi;

– milliy valyuta konvertatsiyasining ta'mnlanganligi.

Shunday qilib, integratsiya milliy darajadagi iqtisodiy o'sish jarayonlarining o'zaro birikishi orqali tavsiflanib, buning natijasida yagona xo'jalik organizmi shakllanadi. Real hayotda bir vaqtning o'zida integratsiyalashuv va integratsiyalashdan qaytishdan iborat ikki tendensiya amal qiladi. Bundan tashqari, ba'zi bir sabablarga ko'ra, ayrim mamlakatlardagi integratsiyaning turli elementlari bir xilda rivojlanmaydi. Shunga ko'ra, integratsiyaning quyidagi turlarini ajratib ko'rsatish mumkin:

– qat'iy **(bir tomonlama nafli) integratsiya.** Bu turdagi integratsiya tashqi tavsif holatlari bilan shartlangan bo'lib, mazkur jarayonlardan ba'zi mamlakatlar naf ko'ruvchi hisoblansa, boshqa birlari donor hisoblanadi;

– **moslashuvchan (ikki tomonlama nafli) integratsiya.** Bu turdagi integratsiyada har bir mamlakat bir vaqtning o'zida ham donor, ham naf ko'ruvchi hisoblanadi.

Davlatlararo iqtisodiy integratsiyaning rivojlanishida quyidagi bir qator shart-sharoitlarning mavjudligi ta'sir ko'rsatadi:

– integratsion aloqaga kirishayotgan mamlakatlarning iqtisodiy taraqqiyot jihatidan bir xil darajada bo'lishi hamda bir turdagi xo'jalik tizimlariga ega bo'lishi;

– ularning hududiy jihatdan yaqinligi, yagona mintaqada joylashganligi va umumiy chegaraga egaligi;

– ularning tarixan tarkib topgan va yetarli darajada mustahkam iqtisodiy aloqalarga egaligi;

– iqtisodiy manfaatlar va muammolarning umumiyligi hamda ularni hal etishda birgalikdagi harakatning samaradorligi va h.k.

## 2-§. Jahondagi asosiy integratsion guruhlarning amal qilish xususiyatlari

Integratsiya jarayonlari ob'yektiv tavsif kasb etishiga qaramay, u o'z-o'zicha, stixiyali tarzda bormaydi. Balki, bugungi kunda tashkil etilgan va faoliyat yuritayotgan mintaqaviy integratsion tuzilmalar ularga kiruvchi mamlakatlar o'rtasida qonuniy kelishuv hamda o'zaro shartnomalar asosida amal qiladi.

Hozirda dunyoda juda ko'plab integratsion guruhlar mavjud. Biz turli mintaqalardagi asosiy integratsion guruhlar sifatida quyidagi tuzilmalarni ko'rsatishimiz mumkin:

– G'arbiy Yevropada – Yevropa Ittifoqi (YEI);

– Shimoliy Amerikada – Erkin savdo to'g'risida Shimoliy Amerika bitimi (NAFTA);

– Osiyo – Tinch okeani mintaqasida – Janubi-Sharqiy Osiyo mamlakatlari assotsiatsiyasi (ASEAN);

– Yevroosiyoda – Mustaqil Davlatlar Hamdo'stligi (MDH).

Yevropa Ittifoqi 1993 yil 1 noyabrda Maastrixt kelishuvlari (bu kelishuvlar 1991 va 1992 yillarda iqtisodiy va valyuta ittifoqini shakllantirish to'g'risida imzolangan edi) kuchga kirishi asosida yangi nom bilan paydo bo'ldi. Bunga qadar u Yevropa hamjamiyati deb atalib, o'z ichiga 1967 yilda birlashgan uchta mustaqil mintaqaviy tashkilotlarni olar edi, ya'ni:

– 1951 yilda tashkil etilgan ko'mir va po'lat ishlab chiqarish bo'yicha Yevropa birlashmasi;

– 1957 yilda tashkil etilgan Yevropa iqtisodiy hamjamiyati;

– 1958 yilda tashkil etilgan atom energiyasi bo'yicha Yevropa hamjamiyati.

YEI doirasidagi integratsiyaning rivojlanishi bosqichma-bosqich bormoqda. Jumladan, dastlab erkin

savdo hududi, bojxona ittifoqi, umumiy bozorning, keyinchalik esa iqtisodiy va valyuta ittifoqining tashkil etilishi bu tuzilmalar shakllanishining quyidan yuqoriga tomon harakatini bildiradi.

1995 yilning 1 yanvaridan boshlab YEI tarkibiga to'la huquqli a'zo sifatida 15тa mamlakat kiradi: Avstriya, Belgiya, Buyuk Britaniya, Germaniya, Gretsiya, Daniya, Irlandiya, Ispaniya, Italiya, Lyuksemburg, Niderlandiya, Portugaliya, Fransiya, Finlyandiya, Shvetsiya.

Hozirda YEIda yagona bozor hamda davlatlararo boshqaruv tizimini tashkil etish jarayoni yakunlanib, mamlakatlar iqtisodiy valyuta va siyosiy ittifoqlarni rasmiylashtirdilar.

**Iqtisodiy ittifoqning** amal qilishi YEI Vazirlar kengashi tomonidan YEI iqtisodiy siyosatining asosiy yo'nalishlari ishlab chiqilishini ko'zda tutadi hamda ularga har bir a'zo mamlakatning iqtisodiy rivojlanishi muvofiq tushishini nazorat qiladi.

**Siyosiy ittifoq** yagona tashqi siyosatni olib borish hamda ichki qonunchilik doirasida umumiy yondashuvlarni ishlab chiqishga yo'naltirilgan.

**Valyuta ittifoqi** YEI doirasida yagona pul-kredit siyosatini olib borish hamda barcha mamalakatlar uchun umumiy bo'lgan valyutaning amal qilishini anglatadi.

1999 yil 1 yanvardan YEI mamlakatlari hududida yevro hisob-kitob birligi sifatida amal qila boshladi. Biroq, bu paytda valyuta ittifoqiga YEIning barcha a'zolari kirmay, Buyuk Britaniya, Gretsiya, Daniya va Shvetsiya yevro hududidan tashqarida qoldi.

Hozirda YEIning kengayishi ko'zda tutilib, yaqin orada unga a'zo mamlakatlar soni Markaziy va Sharqiy Yevropa, shuningdek, Boltiqbo'yi mamlakatlari hisobiga 26 taga yetkazilishi mo'ljallanmoqda. Biroq, YEIga a'zo bo'lish uchun bu mamlakatlar quyidagi talablarga javob berishlari kerak:

–demokratiyani kafolatlovchi tashkilotlarning barqaror faoliyati;

–huquqiy tartibning o'rnatilishi va unga amal qilinishi;

–inson huquqlariga amal qilinishi va kam sonli millatlarning himoya qilinishi;

–bozor iqtisodiyotining amal qilishi;

–Ittifoq ichidagi raqobat kurashi va bozor kuchlarining ta'siriga bardosh bera olish;

–o'z zimmasiga a'zolik majburiyatlarini, shu jumladan, siyosiy, iqtisodiy va valyuta ittifoqi vazifalarini olishga tayyorlik.

Yevropa Ittifoqining kengayishi o'zining ijobiy va salbiy tomonlariga ega. Bir tomondan, yangi hududlar va aholining qo'shilishi hisobiga YEIning resurs salohiyati o'sadi, mavjud a'zolar uchun bozorlar ahamiyatli darajada kengayadi, YEIning jahondagi siyosiy mavqyei kuchayadi. Boshqa tomondan, YEIdan katta hajmdagi sarf-xarajatlar, jumladan, uning yangi a'zolari uchun subsidiya va transfert to'lovlari uchun byudjet sarflarining o'sishi talab etiladi. Yangi a'zolar iqtisodiyotining tarmoq bo'yicha tarkibi talabga javob bermaganligi sababli, YEIda beqarorlik xavfi kuchayadi.

**Erkin savdo to'g'risida Shimoliy Amerika bitimi (NAFTA)** 1994 yildan boshlab amalda bo'lib, o'z ichiga AQSH, Kanada va Meksikani qamrab oladi.

Bu mamlakatlarning o'zaro savdo va kapital harakati asosidagi iqtisodiy aloqalarining miqyoslarini quyidagi ma'lumotlar orqali tasavvur etish mumkin: AQSHda Kanada eksportining 75-80% (yoki Kanada YAMMning 20%) sotiladi. Kanadadagi to'g'ridan-to'g'ri xorijiy investitsiyalar tarkibida AQSHning ulushi 75%dan, Kanadaning AQSHdagi ulushi esa 9%dan ortiq. AQSHga Meksika eksportining 70%dan ortig'i yo'naltirilib, AQSHdan Meksikaga 65% import kelib tushadi.

Shimoliy Amerika integratsion guruhining mavjud tarkibi Yevropadagi integratsiya modelidan farq qilib, bu quyidagilarda namoyon bo'ladi:

– AQSH, Kanada va Meksika o'rtasidagi iqtisodiy o'zaro aloqalarning teng nisbatlarda emasligi;

– bu guruh a'zolari rivojlanganlik darajasining keskin farq qilishi.

– Erkin savdo to'g'risida Shimoliy Amerika bitimi (NAFTA)ning asosiy jihatlari quyidagilardan iborat:

– 2010 yilga qadar barcha bojxona to'lovlarini bekor qilish;

– tovar va xizmatlar savdosidagi tarifsiz to'siqlarning ahamiyatli qismini bosqichma-bosqich tugutib borish;

– Meksikadagi Shimoliy Amerika kapital qo'yilmalari uchun shart-sharoitlarni yaxshilash;

– Meksika moliya bozorida AQSH va Kanada banklarining faoliyatini erkinlashtirish;

– AQSH, Kanada va Meksika arbitraj komissiyasini tashkil etish.

Shuningdek, kelgusida nafaqat NAFTA doirasida ichki mintaqaviy hamkorlikni chuqurlashtirish, balki boshqa Lotin Amerikasi mamlakatlari hisobiga uning tarkibini kengaytirish ham ko'zda tutilmoqda.

**Janubi-Sharqiy Osiyo mamlakatlari assotsiatsiyasi (ASEAN)** 1967 yilda tashkil topganligiga qaramay, faqat 1992 yilga kelib uning ishtirokchilari (Indoneziya, Malayziya, Filippin, Singapur, Tailand, Bruney, Vyetnam, Myanma, Laos) o'z oldilariga 2008 yilga qadar yagona mintaqaviy erkin savdo hududini tashkil etish vazifasini qo'ydilar. ASEANning a'zosi hisoblangan har bir mamlakatning iqtisodiyoti Yaponiya, AQSH, Osiyoning yangi industrial mamlakatlari iqtisodiyoti bilan chambarchas bog'liq.

## 3-§. O'zbekistonning jahon iqtisodiyotiga integratsiyalashuvi va tashqi iqtisodiy faoliyati

O'zbekistonning jahon iqtisodiyotiga qo'shilishining shart-sharoitlari va tashqi iqtisodiy faoliyatini amalga oshirish imkoniyatlari Respublika davlat mustaqilligini qo'lga kiritishi bilan vujudga kela boshladi. Bunday vaziyatda tashqi iqtisodiy majmuani boshqarishning o'ziga xos tizimini shakllantirish, tashqi aloqalarni yo'lga qo'yish borasida qoida va tamoyillarni ishlab chiqish, respublikaning jahon iqtisodiy tizimiga qo'shilish yo'llarini belgilash taқозо etiladi.

Respublika tashqi siyosatini amalga oshirishning asosiy tamoyillari teng huquqlilik va o'zaro manfaatdorlik negizida qurilsa, uning qoidalari ikki tomonlama va ko'p tomonlama shartnoma munosabatlarida o'zaro manfaatli aloqalar o'rnatish, xalqaro iqtisodiy ittifoqlar doirasidagi hamkorlikni chuqurlashtirishga asoslanadi.[1]

O'zbekistonning xalqaro mehnat taqsimoti va jahon xo'jalik aloqalarida ishtirok etishning asosi ochiq turdagi iqtisodiyotni vujudga keltirishdir. Shu sababli respublikamiz mustaqillikka erishgandan keyin qisqa davr ichida 80 dan ortiq davlat bilan diplomatiya munosabatlarini o'rnatdi, dunyoning 20 dan ortiq davlatida diplomatiya elchixonalarini ochdi, ko'pgina xalqaro tashkilotlar – BMT iqtisodiy muassasalari, Jahon banki, Xalqaro bank, Xalqaro valyuta fondi, Xalqaro moliya korporatsiyasi, Iqtisodiy taraqqiyotga ko'maklashuvchi tashkilot kabi boshqa xalqaro moliyaviy-iqtisodiy tashkilotlarga a'zo bo'lib kirdi.

O'zbekistonning jahon xo'jaligiga integratsiyalashuvi jarayonlarining o'ziga xos xususiyatlari to'g'risida to'xtalib, Prezidentimiz I.A.Karimov shunday degan edi:

---

[1] I.A. Karimov. «O'zbekiston buyuk kelajak sari». T.: «O'zbekiston», 1998. 266-267- betlar.

"Integratsiya haqida gapirar ekanmiz, manfaatlar birikuvining xilma-xil mexanizmlari va shakllari hamda integratsiya turlari mavjudligiga asoslanamiz. Bunga sherikchilik va hamkorlik qilishga intilayotgan mamlakatlarning boshlang'ich shart-sharoitlari turlichaligi sababdir. O'zbekiston bir vaqtning o'zida turli darajalarda – dunyo miqyosida va mintaqa ko'lamida – integratsiya jarayonlarida qatnashsa-da, ammo bir muhim qoidaga: **bir davlat bilan yaqinlashish hisobiga boshqasidan uzoqlashmaslikka** amal qiladi. Biz bir sub'yekt bilan sherikchilikning mustahkamlanishi boshqalar bilan sherikchilik munosabatlarining zaiflashuviga olib kelishiga qarshimiz. Shu sababli O'zbekistonning jahon hamjamiyatidagi integratsiyalashuvi serqirra jarayondir".[2]

Bugungi kunda O'zbekistonning jahon xo'jaligiga integratsiyalashuvi ko'p darajali tizim sifatida amal qilib, uni quyidagi beshta darajaga ajratish mumkin: global; transkontinental; mintaqalararo; mintaqaviy; mahalliy.[3] har bir darajadagi integratsion aloqalarning o'ziga xos vazifalari mavjud.

O'zbekistonning **global darajada** amalga oshiriluvchi strategik integratsion vazifasi – bu mamlakatdagi barcha xo'jalik sub'yektlarining tashqi bozor bilan o'zaro aloqasini ta'minlash uchun teng huquqli va milliy manfaatlarga mos keluvchi shart-sharoitlarni yaratish asosida uning xalqaro valyuta-moliya va savdo mexanizmlariga bevosita qo'shilishidir. O'zbekistonning BMT, Yevropada xavfsizlik va hamkorlik tashkiloti (OBSE), Yevropa hamjamiyati, NATO, Jahon banki, Xalqaro valyuta fondi, Iqtisodiy hamkorlik tashkiloti (EKO) kabi tashkilotlar faoliyatidagi faol ishtiroki uning jahon xo'jaligiga yanada kengroq integratsiyalashuvini ta'minlaydi.

---

[2] I.A. Karimov. O'zbekiston XXI asr bo'sag'asida: xavfsizlikka tahdid, barqarorlik shartlari va taraqqiyot kafolatlari. – T.: «O'zbekiston», 1997, 299-bet.
[3] Qaralsin: Uzbekistan: desyat let po puti formirovaniya rinochnoy ekonomiki / Pod red. A.X.Xikmatova. – T.: "O'zbekiston", 2001, 292-bet.

O'zbekistonning **transkontinental darajada** amalga oshiriluvchi integratsion vazifasi – bu xalqaro transosiyo Iqtisodiy hamkorlik tashkiloti (EKO) doirasidagi o'zaro aloqalarni yanada kuchaytirishdan iborat. Bu tashkilot 1992 yilda tashkil etilgan bo'lib, o'z ichiga Osiyo qit'asining 10 ta davlati (Turkiya, Eron, Pokiston, Afg'oniston, O'zbekiston, Qozog'iston, Qirg'iziston, Tojikiston, Turkmaniston va Ozarbayjon)ni oladi. Uning asosiy maqsadi – xo'jalikning transport, kommunikatsiyalar, sanoat, qishloq xo'jaligi, savdo, turizm, ishchi kuchi resurslarini rivojlantirish kabi sohalarida mintaqaviy va xalqaro iqtisodiy hamkorlikni yo'lga qo'yishdan iborat.

O'zbekistonning **mintaqalararo darajada** yangi mustaqil davlatlar – MDH mamlakatlari bilan integratsiyaga kirishadi. O'zbekiston birinchilar qatorida MDHni tashkil etish g'oyasini qo'llab-quvvatladi, uning tashkilotchilari tarkibiga kirdi, integratsion va kooperatsion aloqalarini mustahkamlash hamda uning Xalqaro iqtisodiy qo'mita (MEK), Davlatlararo bank (MGB), MDH Statistika qo'mitasi kabi institutsional tuzilmalarini shakllantirishda faol ishtirok etmoqda.

O'z o'rnida ta'kidlash lozimki, keyingi paytlarda MDH o'zining tashkil topishi chog'idagi dastlabki maqsadi – ya'ni mavjud xo'jalik aloqalari va imkoniyatlardan foydalanishda o'zaro manfaatli hamkorlik munosabatlarini yo'lga qo'yish va shu asosda iqtisodiy rivojlanishni ta'minlash maqsadi hamda undan kelib chiquvchi vazifalarga mos kelmay qoldi. Bu tashkilot faoliyat yo'nalishida ko'proq siyosiy masalalar, "integratsion aloqalarni kuchaytirish" shiori ostida kuchli mamlakatlarning nisbatan kuchsiz mamlakatlar ichki ishlariga aralashuvi, ular manfaatlarining siqib qo'yilishi, iqtisodiy va siyosiy tazyiq o'tkazish holatlari ustunlik kasb eta boshladi. Bunday holatlarga Prezidentimiz I.A.Karimov MDHga a'zo mamlakatlarning turli darajadagi yig'ilishlarida tanqidiy nuqtai

nazardan qarab, uni tubdan isloh qilish borasida o'zlarining amaliy takliflarini berdilar.

O'zbekistonning **mintaqaviy darajadagi** integratsiyasi – bu umumiy tarixga, yagona madaniy an'analarga, o'xshash turmush tarzi va mentalitetga ega bo'lgan qardosh xalqlarni birlashtiruvchi Markaziy Osiyo mamlakatlari o'rtasidagi hamkorlikni mustahkamlash va rivojlantirishdan iborat. Bunday integratsion aloqaning aniq shakli sifatida 1992 yilning yanvar oyida tashkil etilgan Markaziy Osiyo mintaqaviy hamkorligi (SARS) tashkil etildi.

Yana bir istiqbolli, kuchli salohiyatga ega bo'lgan mintaqaviy birlashmalardan biri – Shanxay hamkorlik tashkiloti (SHOS)dir. Bu tashkilot 2001 yilning 15 iyunida oltita – O'zbekiston, Qozog'iston, Qirg'iziston, Tojikiston, Rossiya va Xitoy mamlakatlari hamkorligida tashkil etildi.

O'zbekistonning Shanxay hamkorlik tashkiloti mamlakatlari bilan iqtisodiy integratsiyasining kuchayishi ko'p jihatdan mazkur mamlakatlarning milliy manfaatdorligi bilan belgilanadi. Eng avvalo, O'zbekiston raqobat jihatidan nisbatan ustunlikka ega bo'lgan ishlab chiqarish sohalari tovarlari – paxta xom ashyosi, mashinasozlik, kimyo sanoati, qurilish materiallari sanoati, elektr energetikasi tovarlarining savdosini kengaytirishi maqsadga muvofiqdir. Shuningdek, telekommunikatsiyalar, suv va energiya resurslaridan foydalanish, xalqaro turizm, hamkorlikdagi ekologik loyihalarni amalga oshirish borasida integratsiya aloqalarini kuchaytirish lozim.

O'zbekistonning jahon hamjamiyatiga qo'shilish talablaridan kelib chiqib, tashqi iqtisodiy faoliyat bilan shug'ullanishi zarur bo'lgan barcha muassasalar (Tashqi iqtisodiy aloqa vazirligi, Tashqi iqtisodiy faoliyat Milliy banki, bojxonalar xizmati va boshqalar) amalda yangidan tashkil etildi. Vazirlar Mahkamasidan tortib, boshqaruvning mahalliy darajasi va korxonalargacha bo'lgan xo'jalik sub'yektlarida tegishli tashqi iqtisodiy

bo'limlar tuzildi. Dunyoning bir qancha mamlakatlarida savdo uylari ochildi va savdo-sanoat palatalari barpo etildi.

Tashqi savdo bilan birga iqtisodiy hamkorlikning boshqa shakllari ham sezilarli darajada rivojlandi. Jumladan, 2004 yilga kelib Respublika hududida ro'yxatdan o'tgan xorijiy sarmoya ishtirokidagi korxonalar soni 2412 tadan oshdi, ularning eksporti hajmi mamlakat umumiy eksportining 16,2 foizini tashkil qildi. Bunday korxonalarning asosiy qismi sanoat tarmoqlari (50,1%), savdo va umumiy ovqatlanish (29,9%) sohalarida to'plangan. Mamlakatimizda xorijiy investitsiyalar ishtirokidagi qo'shma korxonalar faoliyatining keyingi yillardagi asosiy ko'rsatkichlarini 1-jadval orqali kuzatish mumkin.

Xalqaro iqtisodiy integratsiya jahon xo'jaligi rivojining tarixiy jihatdan uzoq davr davom etgan natijasi hisoblansa-da, Prezidentimiz I.Karimov ta'kidlab o'tganlaridek, hozirgi kunda ham mamlakatlarning jahon iqtisodiyotiga integratsiyalashuv jarayonida hal etilmagan ko'pdan-ko'p muammolar mavjudki, bizning Respublikamiz uchun bu tashqi iqtisodiy va valyuta siyosatini yanada erkinlashtirishdan iborat.[4]

**1-jadval**

**O'zbekiston Respublikasida xorijiy investitsiyalar ishtirokidagi qo'shma korxonalar faoliyatining asosiy ko'rsatkichlari[5]**

| Ko'rsatkichlar | O'lchov birligi | 2002 yil | 2003 yil | 2004 yil |
|---|---|---|---|---|
| Mahsulotlar ishlab chiqarish hajmi, mehnat va xizmatlar | mlrd.so'm | 1049,5 | 1441,3 | 1958,4 |
| Faoliyat yuritayotgan korxonalar soni | dona | | 2209 | 2412 |
| Tashqi savdo aylanmasi | mln.doll. | 1147,7 | 1422,8 | 1950,9 |
| eksport | mln.doll. | 442,9 | 564,4 | 785,2 |
| import | mln.doll. | 704,8 | 858,4 | 1165,7 |

---

[4] Karimov I.A. Islohotlar va investitsiyalar bo'yicha idoralararo muvofiqlashtiruvchi kengash yig'ilishidagi ma'ruzasi. «Xalq so'zi», 2000 yil 2 fevral.

[5] O'zbekiston Respublikasi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 68-bet.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Respublika tashqi savdo aylanmasida XIKlarning ulushi | % | 20,1 | 21,3 | 22,5 |
| Respublika jami eksportida XIKlarning ulushi | % | 14,8 | 15,2 | 16,2 |
| Jami mahsulotlar ishlab chiqarishda XIKlarning eksport ulushi, mehnat va xizmatlar | % | 32,7 | 38,1 | 41,0 |
| Respublika jami importida XIKlarning ulushi | % | 26,0 | 29,0 | 30,5 |
| Eksportning importga nisbatan koeffitsiyenti | koef-t | 0,63 | 0,66 | 0,67 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi.*

Dastlabki davrlarda respublikamizda tashqi savdo ikki yo'nalish bo'yicha: MDH mamlakatlari bilan hukumatlararo bitimlar va xorijiy mamlakatlar bilan erkin muomaladagi valyutada hisob-kitob qilish asosida amalga oshirildi.

2004 yil respublikamiz tashqi savdo aylanmasi 8,7 mlrd. AQSH dollarini tashkil etib, uning 35,0 foizi MDH mamlakatlari, 65,0 foizi uzoq xorijiy mamlakatlar hissasiga to'g'ri keladi. Xorijiy mamlakatlarga mahsulot eksporti hajmi to'xtovsiz ko'payib borib, 2004 yilda 4872,0 mln. dollarni tashkil qildi, uning asosiy qismi (68,5%) uzoq chet el davlatlari hissasiga to'g'ri keldi.[6]

Tashqi iqtisodiy faoliyatda Markaziy Osiyo davlatlarining ko'p tomonlama aloqalari va hamkorligini rivojlantirishga birinchi darajali ahamiyat berilmoqda. O'zbekiston, Qozog'iston va Qirg'iziston o'rtasidagi yagona iqtisodiy makon to'g'risida tuzilgan shartnoma samara bera boshladi. Ularning sanoatini integratsiyalashtirishga qaratilgan dastur ishlab chiqildi.

[6] O'zbekiston Respublikasi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 64-bet.

MDH mamlakatlari bilan bevosita va ko'p tomonlama munosabatlarni rivojlantirish tashqi siyosatning asosiy yo'nalishlaridan biridir. O'zbekiston Hamdo'stlik davlatlari muassasalari — Davlatlararo iqtisodiy qo'mita, Davlatlararo bank va boshqa muassasalarni tashkil etishda faol qatnashmoqda. MDHdagi mamlakatlar (Rossiya, Ukraina, Belorus, Moldova va boshqalar) bilan ikki tomonlama tashqi siyosiy, savdo-iqtisodiy va boshqa shartnoma hamda bitimlar imzolanib, ular kuchga kirdi.

Respublika tashqi iqtisodiy aloqalarini rivojlantirishda iqtisodiyotga xorijiy sarmoyalarni jalb etish uchun qulay sharoit yaratishga hamda zarur bo'lgan tashkilot va muassasalar tuzishga katta ahamiyat berilmoqda. Bular jumlasiga tavakkalchilik xatarlaridan keladigan zararni qoplaydigan «O'zbekinvest» milliy sug'urta kompaniyasini, turli qo'shma sug'urta kompaniyalarini, Vazirlar Mahkamasi huzurida BMT bilan birgalikda tashkil qilingan investitsiyalarga ko'maklashuvchi xizmatni, Davlat mulk qo'mitasi huzuridagi ko'chmas mulk va xorijiy investitsiyalar agentligi kabilarni kiritish mumkin. Bu muassasa va tashkilotlar hamda respublikada vujudga keltirilgan huquqiy me'yorlar xorijiy investitsiya faoliyati uchun qulay sharoitlarni yaratib, ularning huquqlarini himoya qiladi va sarflangan sarmoyasini kafolatlaydi. Shu sababli respublikamiz iqtisodiyoti tarmoqlari bo'yicha xorijiy investitsiyalar tarkibida ma'lum o'zgarishlar sodir bo'ldi. 2004 yilda uning hajmi 596 mln. AQSh dollarini tashkil etdi va ishlab chiqarish sohasidagi ulushi 2003 yilga nisbatan 3,0 foiz darajaga pasaydi yoki investitsiyalar umumiy hajmining 82,7%ni tashkil qildi (2-jadval).

**2-jadval**

**O'zbekistonda iqtisodiyot tarmoqlari bo'yicha xorijiy investitsiyalar tarkibi, foizda**[7]

| Ko'rsatkichlar | 2002 yil | 2003 yil | 2004 yil |
|---|---|---|---|
| Jami | 100,0 | 100,0 | 100,0 |
| Ishlab chiqarish yo'nalishiga | 84,7 | 85,7 | 82,7 |
| Sanoat | 69,4 | 46,5 | 39,0 |
| Qishloq xo'jaligi | 6,1 | 3,0 | 0,7 |
| Qurilish | 0 | 0 | 0 |
| Trasnport va aloqa | 7,3 | 32,1 | 37,8 |
| Savdo va umumovqatlanish | 0,1 | 1,1 | 0,3 |
| Boshqa tarmoqlar | 1,8 | 3,0 | 4,9 |
| Noishlab chiqarish yo'nalishiga | 15,3 | 14,3 | 17,3 |

*Manba: O'zR Davlat statistika qo'mitasi.*

O'zbekistonning jahon hamjamiyatiga kirib borishi BMTning respublikada amalga oshirayotgan iqtisodiy, ta'lim, sog'liqni saqlash, madaniyat, fan sohalarida amalga oshirilayotgan loyihalarida ham namoyon bo'ladi.

Yevropa Ittifoqiga a'zo bo'lgan mamlakatlar bilan iqtisodiy va savdo sohasidagi hamkorlik, NATOning «Tinchlik yo'lidagi sheriklik» dasturida mamlakatimiz ishtiroki uning jahon xo'jaligi qo'shilishning navbatdagi yo'nalishidir. Jumladan, Yevropa Ittifoqi bilan Respublikamiz o'rtasida imzolangan Sheriklik va hamkorlik to'g'risidagi bitim (1996 yil iyun) tashqi iqtisodiy faoliyatining ustuvor yo'nalishidir.

Respublika iqtisodiyotining alohida tarmoqlarida, jumladan sanoat tarmog'ida chet el investitsiyalari va kreditlaridan foydalanish quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi (3-jadval):

---

[7] O'zbekiston Respublikasi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 55-bet

**3-jadval**

**O‘zbekistonda sanoat tarmoqlari bo‘yicha xorijiy investitsiyalar tarkibi, foizda**[8]

| Ko‘rsatkichlar | 2002 yil | 2003 yil | 2004 yil |
|---|---|---|---|
| Sanoat jami | 100,0 | 100,0 | 100,0 |
| Elektrenergetika | 6,4 | 9,5 | 6,6 |
| YOqilg‘i | 29,0 | 8,7 | 4,4 |
| Metallurgiya | 14,5 | 16,8 | 5,5 |
| Mashinasozlik | 10,9 | 2,0 | 1,5 |
| Yengil sanoat | 14,1 | 46,3 | 49,2 |
| Oziq-ovqat | 14,1 | 3,1 | 3,6 |
| Kimyo va neft kimyo | 11,1 | 8,1 | 9,2 |
| Qurilish materiallari | 1,2 | 0,2 | 0,8 |
| Boshqa tarmoqlar | 6,8 | 5,3 | 19,1 |

*Manba: O‘zR Davlat statistika qo‘mitasi.*

O‘zbekistonning Xalqaro valyuta fondi va jahon banki bilan hamkorligi tashqi iqtisodiy faoliyatini amalga oshirishdagi navbatdagi yo‘nalishdir. Bu yo‘nalishda XVF bilan tizimli qayta qurilishlarni mablag‘ bilan ta’minlash, tizimli va makroiqtisodiy siyosat sohasidagi tadbirkorlarni qo‘llab-quvvatlash dasturlari ma’qullandi.

Jahon bank tashkilotlari – Xalqaro ta’mirlash va rivojlanish banki (XTRB), Xalqaro rivojlanish uyushmasi (XRU), Xalqaro moliya korporatsiyasi (XMK) va Investitsiyalarni kafolatlash xalqaro agentligi (IKXA) bilan hamkorlik O‘zbekistonning tashqi iqtisodiy strategiyasini amalga oshirishda muhim rol o‘ynaydi. Xususan XRRB yo‘li bilan O‘zbekistonga paxta yetishtirish usullarini zamonaviylashtirib, uning jahon bozoriga chiqishiga ko‘maklashish va unumdorlikni oshirish uchun asos yaratish maqsadida 66 mln. dollar, institutsional islohotlarni davom ettirish uchun 120 mln. dollar mablag‘ ajratildi. Xalqaro moliya korporatsiyasi (XMK) ham

[8] O‘zbekiston Respublikasi Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O‘zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil, 56-bet.

O‘zbekistonda bir qator loyihalarni amalga oshirishda ishtirok etmoqda.

O‘zbekistonning tashqi iqtisodiy faoliyatini amalga oshirishda Yevropa tiklanish va taraqqiyot banki (YETTB) alohida rol o‘ynaydi. Respublikada amalga oshirilayotgan umumiy qiymati 536 mln. dollarga teng 9 ta loyihada YETTBning ulushi 253,1 mln. dollarni tashkil qiladi.

YETTBning O‘zbekistonda amalga oshirish ko‘zda tutilgan, umumiy summasi bir mlrd.dollardan ortiq bo‘lgan yana 8 ta loyihani ko‘rib chiqishi mo‘ljallangan.

O‘zbekistonning tashqi iqtisodiy va savdo faoliyatida Osiyo rivojlanishi Banki (ORB) hamda jahon savdo tashkiloti (JST) bilan hamkorligi istiqbolli yo‘nalishlardan hisoblanadi.

Shunday qilib, O‘zbekistonning jahon hamjamiyatiga qo‘shilishida dunyo mamlakatlari, xalqaro va mintaqaviy tashkilotlar bilan hamkorlik hal qiluvchi o‘ringa ega bo‘lib, bu milliy iqtisodiyotning baynalmilallashuvini kuchaytiradi hamda iqtisodiy taraqqiyotini yuqori bosqichga ko‘tarishning asosiy tashqi omillari hisoblanadi.

## Xulosalar

1. Xalqaro iqtisodiy integratsiya – bu mamlakatlarning chuqur, barqaror o‘zaro iqtisodiy aloqalarining rivojlanishi, milliy xo‘jaliklar o‘rtasidagi mehnat taqsimoti asosida ular xo‘jalik va siyosiy aloqalarining birlashish jarayonlaridir. Xalqaro iqtisodiy integratsiyaning asosiy shakllari sifatida erkin savdo hududlari, bojxona ittifoqi, to‘lov ittifoqi, umumiy bozor, iqtisodiy va valyuta ittifoqini ko‘rsatish mumkin.

2. Xalqaro iqtisodiy integratsiya jarayonini ob’yektiv tavsifdagi bir qator omillar taqozo qiladiki, ularning ichida xo‘jalik aloqalarining baynalminallashuvi va globallashuvi; xalqaro mehnat taqsimotining chuqurlashuvi; umumjahon

fan-texnika revolyutsiyasi; milliy iqtisodiyot ochiqligining kuchayishi kabilar asosiy o'rinni egallaydi.

3. Turli mamlakatlardagi integratsiyaning turli elementlari bir xilda rivojlanmaydi. Shunga ko'ra, integratsiyaning qat'iy (bir tomonlama nafli) integratsiya, tasodifiy integratsiya, moslashuvchan (ikki tomonlama nafli) integratsiya kabi turlari farqlanadi.

4. Milliy xo'jaliklarning xalqaro iqtisodiy munosabatlar tizimida ishtirok etishi, ularning shakllari va samaradorlik darajasi kabi muammolarning uzoq davr mobaynida turli olimlar tomonidan tadqiq etilishi bu boradagi turlicha nazariyalarning shakllanishiga olib keldi. Bu nazariyalar orasida mutlaq va qiyosiy (nisbiy) ustunlik nazariyalari, Xeksher-Olin-Samuelson modeli, ishchi kuchi malakasi modeli, muqobil xarajatlar modeli, tovarning hayotiy sikli nazariyalari muhim ahamiyat kasb etadi.

5. O'zbekiston Respublikasi tashqi siyosatini amalga oshirishning asosiy tamoyillari teng huquqlilik va o'zaro manfaatdorlik negizida qurilib, uning qoidalari ikki tomonlama va ko'p tomonlama shartnoma munosabatlarida o'zaro manfaatli aloqalar o'rnatish, xalqaro iqtisodiy ittifoqlar doirasidagi hamkorlikni chuqurlashtirishga asoslandi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Xalqaro iqtisodiy integratsiya – jahon mamlakatlari o'zaro iqtisodiy aloqalarining chuqurlashtirish va barqaror rivojlanishi hamda milliy xo'jaliklar o'rtasidagi mehnat taqsimoti asosida ular xo'jalik aloqalarining birlashish jarayoni.

Erkin savdo hududlari - iqtisodiy integratsiyaning eng oddiy shakli bo'lib, uning dorasida savdo cheklashlari bekor qilinadi.

Bojxona ittifoqi – yagona tashqi savdo ta'riflari o'rnatishni va uchunchi mamlakatga nisbatan yagona tashqi savdo siyosati yuritishini taqozo qiladi.

To'lov ittifoqi – milliy valyutalarning o'zaro almashinuvi va hisob-kitobda yagona pul birligining amal qilishi.

Umumiy bozor – bunda uning qatnashchilari o'zaro erkin savdoni amalga oshirish va yagona tashqi savdo siyosati o'tkazish bilan birga kapital va ishchi kuchining erkin harakati ta'minlanadi.

Iqtisodiy va valyuta ittifoqi – iqtisodiy integratsiyaning eng oliy shakli bo'lib, bunda iqtisodiy integratsiyaning barcha qarab chiqilgan shakllari iqtisodiy va valyuta-moliyaviy siyosat o'tkazish bilan birga uyg'unlashadi.

Qat'iy (bir tomonlama nafli) integratsiya – integratsiya jarayonlaridan ba'zilari naf ko'ruvchi, boshqa birlari donor mamlakatlar hisoblanadigan integratsiyaning tashqi tavsif holatlari bilan shartlangan turi.

Tasodifiy integratsiya – integratsiyaning tez va stixiyali ravishda paydo bo'ladigan va tugaydigan turi.

Moslashuvchan (ikki tomonlama nafli) integratsiya – har bir mamlakat bir vaqtning o'zida ham donor, ham naf ko'ruvchi hisoblanadigan integratsiya turi.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Xalqaro iqtisodiy integratsiya nima va uning qanday shakllari mavjud?
2. Erkin savdo hududlarining mohiyatini tushuntiring. Bunday tuzilmalarning integratsiyalashuv jarayonidagi o'rni qanday?
3. Bojxona ittifoqi va to'lov ittifoqi bir-biridan nimasi bilan farq qiladi?

4. Umumiy bozorning amal qilish tamoyillari qanday va bugungi kunda uning faoliyati uchun qanday shart-sharoitlar talab qilinadi?

5. Integratsiyaning qanday turlarini bilasiz? Har biriga misollar keltiring.

6. Xalqaro mehnat taqsimotini mutlaq va qiyosiy ustunlik nazariyasidan foydalanib tahlil qiling. Qiyosiy ishlab chiqarish xarajatlari nima?

7. Xalqaro iqtisodiy munosabatlarni ifodalovchi yana qanday nazariyalarni bilasiz? Bu nazariyalarning afzal va kamchilik tomonlarini taqqoslang.

8. O‘zbekistonda tashqi iqtisodiy aloqalarning ustuvor yo‘nalishlarini ko‘rsating.

9. Mamlakatimizning keyingi yillardagi tashqi iqtisodiy faoliyatiga baho bering.

# XXVII BOB. JAHON BOZORI. XALQARO VALYUTA VA KREDIT MUNOSABATLARI

Bu bob milliy iqtisodiyotning dunyo mamlakatlari bilan bog'langan murakkab iqtisodiy munosabatlari tizimida xalqaro savdo munosabatlarining tutgan o'rnini tahlil qilish bilan boshlanadi. Avvalo, xalqaro savdoning rivojlanishi, omillari va tuzilishi qarab chiqiladi.

Bobning ikkinchi qismida xalqaro munosabatlarning moliyaviy yoki valyutaga oid tomonlari bayon etiladi. Bunda dastlab valyuta munosabatlari va hozirgi zamon valyuta tizimi asoslari ko'rib chiqiladi. So'ngra mamlakatning to'lov balansi, uning tarkibi va taqchilligi muammolari o'rganiladi. Bobning yakunida xalqaro vayuta-kredit munosabatlari, valyuta tizimi, valyuta kursi va valyuta siyosati, ularga ta'sir ko'rsatuvchi omillar bayon etiladi.

## 1-§. Xalqaro mehnat taqsimoti va xalqaro savdo to'g'risidagi turlicha nazariyalar

Milliy xo'jaliklarning xalqaro iqtisodiy munosabatlar tizimida ishtirok etishi, ularning shakllari va samaradorlik darajasi kabi muammolarning uzoq davr mobaynida turli olimlar tomonidan tadqiq etilishi bu boradagi turlicha nazariyalarning shakllanishiga olib keldi. Bu nazariyalar orasida, eng avvalo, mamlakatlarning xalqaro mehnat taqsimoti va ixtisoslashuvda ishtirok etishi zarurligini nazariy jihatdan asoslab beruvchi mutlaq va qiyosiy (nisbiy) ustunlik nazariyalari muhim ahamiyat kasb etadi.

**Mutlaq ustunlik nazariyasi.** Iqtisodiy rivojlanishning milliy andozasidan jahon andozasiga o'tish, xalqaro iqtisodiy integratsiyaning rivojlanishi, mamlakatlarning xalqaro iqtisodiy munosabatlarda qatnashishi milliy iqtisodiy manfaatlarga qanday darajada javob beradi, degan savolni qo'yadi. Bu savolga javob topishga iqtisodiyot fani ilgaridan qiziqib kelgan. Jumladan, A.Smit xalqaro mehnat taqsimoti masalasini tahlil qilib, qanday tovarlarni eksport qilish va qaysilarini import qilish qulayligi to'g'risidagi o'z qarashlarini bayon qilish asosida «mutlaq ustunlik» nazariyasini ilgari surgan. Mazkur nazariyaga ko'ra, A.Smit har bir mamlakatning qandaydir mahsulot turini ishlab chiqarishga ixtisoslashuvida bozorning ahamiyatli rol o'ynashini ta'kidlash bilan birga, ular quyidagi ikki ko'rinishdagi ustunlikka ega, deb hisoblaydi: 1) tabiiy, ya'ni iqlim sharoitining qulayligi, ba'zi bir tabiiy resurslarning mavjudligi va shu kabi holatlar bilan shartlangan ustunlik; 2) erishilgan, ya'ni mamlakatdagi ishlab chiqaruvchi kuchlarning rivojlanish darajasi, ishlab chiqarish texnologiyasi bilan shartlangan ustunlik. Bu ustunliklardan foydalangan holda ishlab chiqarilgan mahsulot o'z sifati jihatidan yuqori va tannarxi jihatidan past darajada bo'ladi. Shunga ko'ra, mahsulotlarning barcha turlari har bir mamlakat tomonidan ishlab chiqarilishi shart emas, balki ularning ba'zilarini ustunlikka ega bo'lgan mamlakatdan sotib olish samarali hisoblanadi. Uni sotib olish mehnat sarflari esa mazkur mamlakatning o'zi uchun ustun hisoblangan sohadagi mehnat orqali qoplanadi.

A.Smit nazariyasi bo'yicha har bir mamlakat o'zida boshqalarga qaraganda arzonga tushgan, ya'ni kam mehnat sarflangan tovarni eksport qilib, ularga nisbatan ko'p sarf talab qiladigan tovarlarni import qilish foydalidir.

**Qiyosiy ustunlik nazariyasi.** D.Rikardo o'zaro foydali savdo va xalqaro ixtisoslashuvning ancha umumiy tamoyillarini shakllantirib, A.Smitning qarashlarini

takomillashtirgan holda «qiyosiy ustunlik» nazariyasini ishlab chiqdi. U mazkur nazariya yordamida, hatto barcha mahsulotlarni ishlab chiqarishda ayrim mamlakatning mutlaq ustunligi mavjudligida ham o'zaro foydali savdoning nafaqat mumkinligini, balki zarurligini isbotlab berdi. Bu mamlakat nisbatan past samarali mahsulotni ishlab chiqarishdan voz kechib, nisbatan yuqori samarali mahsulotni ishlab chiqarishga o'tish orqali ishlab chiqarish hajmini oshirishi mumkin.

Mazkur nazariyaga ko'ra, mahsulot umumiy hajmini mamlakatning xarajatlardagi ustunlik yuqori bo'lgan mahsulotni ishlab chiqarishga ixtisoslashuvida paydo bo'luvchi qo'shimcha ustunliklari hisobiga oshirish mumkin. Rikardoning fikricha, mamlakat uchun ishlab chiqarish xarajatlari boshqa mamlakatlardagiga nisbatan past bo'lgan, biroq mamlakatdagi samarali tarmoq mahsulotlariga nisbatan xarajatlardagi tafovut kam bo'lgan tarmoqlarni ham rivojlantirish foydali emas. U yoki bu mamlakat ko'plab turli-tuman tovarlarni ishlab chiqarish imkoniga ega bo'lishiga qaramay, u faqat mahsulotning ma'lum turlarini ishlab chiqarish bo'yicha qiyosiy ustunlikka ega bo'ladi. Bu vaqtda boshqa mamlakatlar uchun qandaydir boshqa mahsulotlarni ishlab chiqarish nisbatan ustunlik kasb etadi. Har bir mamlakat o'zi uchun ishlab chiqarish afzal bo'lgan mahsulotni eksport qiladi hamda boshqa mamlakatlar ishlab chiqarishda afzallikka ega bo'lgan mahsulotlarni import qiladi.

Mamlakatlar o'rtasida xalqaro savdo munosabatlari o'rnatilganda ayirboshlash qanday nisbatlar asosida ro'y beradi, degan savol tug'iladi. Rikardoning xalqaro ixtisoslashuv ustunliklari haqidagi xulosalari, bu muammoni chuqurroq tadqiq qilish uchun boshlang'ich nuqta bo'ladi. Jumladan, J.Mill ishlab chiqarish xarajatlarining turli nisbatlari o'rtasida o'rnatiladigan almashuv mutanosibligi

tovarning har biriga jahon taklifi va talabi hajmiga bog'liq ekanligini ko'rsatadi.

Iqtisodiy nazariyada xalqaro ixtisoslashuvning ustunliklarini asoslash Rikardoning klassik sxemasi bilan cheklanmagan. XX asrda xalqaro ixtisoslashuvning qonuniyatlarini ko'plab iqtisodchilar: jumladan, E.Xeksher, B.Olin, P.Samuelson, J.Keyns, V. Leontyev, G.Xaberler va boshqalar tomonidan tadqiq qilindi. Jumladan, iqtisodiy adabiyotlarda **Xeksher-Olin-Samuelson modeli** deb yuritiluvchi model alohida ahamiyat kasb etadi. Bu model asoschilari E.Xeksher va B.Olin xalqaro tovar oqimlarining yo'nalish va tarkibiy tuzilishi qay tarzda belgilanishi to'g'risidagi zamonaviy tasavvurlarni ishlab chiqqan bo'lib, P.Samuelson esa bu fikrlari amaliyotda o'z tasdig'ini topuvchi matematik shartlarini ochib berdi. Mazkur model asosida ishlab chiqarish omillari nisbati nazariyasi yotadi. Ma'lumki, turli mamlakatlar ishlab chiqarish omillari – ishchi kuchi, yer va kapital bilan turli darajada ta'minlanganlar. Agar mamlakat faqat qandaydir bitta omil bilan yetarli darajada ta'minlangan bo'lsa, bu mamlakatda shunday omil sig'imi katta bo'lgan tovarlarni ishlab chiqarish arzonga tushadi. Bu mamlakat uchun ularni ishlab chiqarish va eksport qilish nisbatan foydali hisoblanadi.

Xalqaro ixtisoslashuvning qonuniyatlarini yanada chuqurroq tushunish qiyosiy xarajatlar tahlili asosida ko'p omilli andoza tuzishga olib keldiki, unda tovarlar harakati bilan birga ishlab chiqarish omillarining davlatlararo erkin harakati imkoniyatlari hisobga olindi. O'tkazilgan tadqiqotlarda nafaqat tarmoqlararo, balki tarmoqlar ichida va mintaqa o'rtasidagi ixtisoslashuvning qonuniyatlari, mamlakatning material, kapital, mehnat va fan sig'imli tovarlarga ixtisoslashuv sabablari ochib berildi. Ixtisoslashuvga fan va texnika taraqqiyoti hamda texnologik

o‘zgarishlar sur’ati va tavsifi ta’sirining xususiyatlari aniqlandi.

1954 yili amerikalik iqtisodchi V.Leontyevning maqolasi e’lon qilinib, unda o‘sha davrda kapital ortiqchaligiga ega bo‘lgan mamlakat hisoblanuvchi AQSh eksporti va importida mehnat va kapital to‘liq sarfining hisob-kitobi asosida Xeksher-Olin nazariyasini tekshirishga urinib ko‘rilgan. Bunda AQSh kapital sig‘imi yuqori bo‘lgan tovarlarni eksport qilib, mehnat sig‘imi yuqori bo‘lgan tovarlarni esa import qilishi taxmin qilinar edi. Natija teskari bo‘lib chiqib, **Leontyev paradoksi** degan nom oldi. Ma’lum bo‘ldiki, AQShdagi kapitalning nisbiy ortiqchaligi Amerika tashqi savdosiga ta’sir ko‘rsatmaydi. AQSh ko‘proq mehnat sig‘imi yuqori, kapital sig‘imi esa past bo‘lgan tovarlarni eksport qilar ekan. V.Leontyev amerikadagi mehnatning yuqori unumdorligi amerikalik ishchilarning nisbatan yuqori malakasi bilan bog‘liqligini ta’kidlab, bu yerdagi mehnatning xorijdagi mehnat bilan nisbati 1:3 ekvivalentlikda ekanligini ko‘rsatdi. Bu esa ishchi kuchi malakasi modelining paydo bo‘lishiga olib keldi.

**Ishchi kuchi malakasi modeliga** ko‘ra, ishlab chiqarishda uchta emas, balki to‘rtta: malakali ishchi kuchi, malakasiz ishchi kuchi, kapital va yer ishtirok etadi. Kasbiy mahoratga ega bo‘lgan xodimlar va yuqori malakali ishchi kuchining nisbatan ko‘pligi malakali mehnatning katta miqdorini taqozo etuvchi tovarlarning eksport qilinishiga olib keladi. Malakasiz ishchi kuchining ko‘pligi esa ishlab chiqarishda yuqori malaka talab etilmaydigan tovarlarning eksportiga imkon yaratadi.

. Hozirgi zamon iqtisodiy fani Xeksher-Olin nazariyasining faqat yutuqli jihatlarini emas, balki cheklangan tomonlarini ham ochib beradi. Jumladan, quyidagi jarayonlar bu nazariyaga muvofiq kelmaydi:

—yuqori rivojlangan mamlakatlarning sanoati va savdosidagi tarkibiy siljishlarning yaqinlashuvi;

—daromadlarning bir xilda yuqori darajasiga ega bo‘lgan mamlakatlar o‘rtasidagi savdoning ahamiyatli va muntazam o‘sib boruvchi solishtirma salmog‘i;

—jahon savdosida o‘xshash sanoat tovarlarini bir-biriga yetkazib berishning yuqori va o‘sib boruvchi solishtirma salmog‘l.

Sanab o‘tilgan holatlar iqtisodiy fan oldiga Xeksher-Olin nazariyasini kengaytirish yoki asosiy qoidalarini yangilash yo‘llarini qidirish vazifasini qo‘yadi. Bu, bir tomondan, nazariyaning kengayishiga, ishlab chiqarish omillarining yangicha talqin etilishiga, ikkinchi tomondan esa, uning to‘liq inkor etilishiga hamda XMT samaradorligi muammosiga mutlaq yangi yondashuvlarning paydo bo‘lishiga olib keladi.

Xalqaro mehnat taqsimoti neoklassik nazariyalari o‘rtasida amerikalik iqtisodchi **G.Xaberlerning muqobil xarajatlar modeli** yetakchi o‘rin tutadi. U har bir mamlakat uchun barcha resurs va eng yaxshi texnologiyalardan foydalangan holda ikki turdagi tovarni qanday nisbatda ishlab chiqara olishi mumkinligini ko‘rsatuvchi ishlab chiqarish imkoniyatlari egri chizig‘idan foydalanishni taklif etadi. Bu qarashlarga ko‘ra, har bir mamlakat boshqa mamlakatlarga taqqoslaganda yuqori texnologiyaga ega bo‘lgan tarmoqlardagi mahsulotlarni eksport qiladi. Keyinchalik ilg‘or texnologiya muqarrar ravishda dunyo bo‘ylab tarqalib, texnologiyadagi farqlar yo‘qoladi, eksport pasayib, jahon savdosi tarkibiy tuzilishida keyingi o‘zgarishlarni keltirib chiqaradi.

**R.Vernonning tovarning hayotiy sikli nazariyasida** mamlakatning jahon savdosidagi muvaffaqiyati ichki bozorga bog‘liqligi ta’kidlanadi. Vernon nazariyasiga ko‘ra, mahsulotlarning ba’zi bir turlari to‘rt bosqichdan iborat sikldan o‘tadi (joriy etish, o‘sish, yetuklik, pasayish), ularni

ishlab chiqarish esa xalqaro miqyosda siklning bosqichidan kelib chiqqan holda siljiydi. R.Vernon AQShning yangi va istiqbolli tovarlarning ahamiyatli miqdorini ishlab chiqarishda yetakchilik qilishi sabablarini ochib berishga harakat qildi. U milliy bozorda xorijiy bozorga nisbatan ertaroq paydo bo'lgan tovarlarga talab AQShning texnologik ustunligiga olib kelishini ta'kidladi. Amerika firmalari ishlab chiqarishning rivojlanishi bosqichida bu yangiliklarni eksport qiladi, ularga bo'lgan talabning o'sishi bilan esa xorijiy mamlakatlarda ishlab chiqarishni tashkil etadi. Yangi texnologiyaning tarqalishi bilan xorijiy korxonalar ham yangi tovarlarni ishlab chiqarishni o'zlashtirib, ularni AQShga olib kela boshlaydilar. «Tovar sikli» tushunchasi milliy va tashqi bozorlarning o'zaro bog'liqligini izohlovchi nazariyaning asosiga aylandi. Xalqaro mehnat taqsimoti va jahon savdosi tarkibiy tuzilishining samaradorligi mustaqillik, o'zaro bog'liqlik va bog'liqlik konsepsiyalarini tushuntirishga yordam beradi.

Yuqori iqtisodiy mustaqillik ba'zi bir tovar, xizmat va texnologiyalarni mavjud bo'lmasligini bildiradi, shunga ko'ra, hozirda hech bir mamlakat to'liq mustaqillikka intilmaydi. Biroq, ko'plab mamlakatlar xalqaro mehnat taqsimoti tizimiga kirish hamda tashqi savdo tarkibini shakllantirishda talab va taklif ustidan xorijiy nazoratning o'rnatilishi xavfini past darajada bo'lishiga harakat qiladilar.

Xorijdagi o'zgarishlardan himoyalanganlikning o'sishini o'zaro ehtiyoj asosidagi savdo aloqalarini rivojlantirish orqali ta'minlash mumkin. Mamlakatlar (masalan, Fransiya va Germaniya)ning savdo sheriklari sifatidagi o'zaro bog'liqligi holatida ulardan birining tovarlarni yetkazib berish yoki bozor hajmini qisqartirishi ehtimoldan uzoq, chunki boshqa tomon ham bunga darhol javob qaytaradi. O'ta yuqori darajadagi bog'liqlik mamlakatning boshqa mamlakatlarda ro'y beruvchi o'zgarishlarga bog'liqligini keltirib chiqaradi.

Xalqaro mehnat taqsimotining chuqurlashuvi barcha nazariyalarning hayotiy layoqatliligini va ularni doimiy ravishda modifikatsiyalab, yangi qirralarni qo'shib turish zarurligini tasdiqlaydi. Xalqaro aloqalarning jahon amaliyotida esa bu nazariyalardan keng foydalanilmoqda.

## 2-§. Xalqaro savdoning mazmuni, tuzilishi va xususiyatlari

Hozirgi jahon rivojining xususiyatli belgisi tashqi iqtisodiy aloqalarning, avvalo, tashqi savdoning tez o'sishi hisoblanadi. Tashqi savdo xalqaro hamkorlikning ishlab chiqarish, ilmiy-texnika va boshqa shakllari (kadrlarni tayyorlash, turizm va h.k.) bilan bir qatordagi xalqaro iqtisodiy munosabatlarning muhim shakli hisoblanadi. Barcha mamlakatlar tashqi savdosi majmui xalqaro savdoni tashkil etadi.

**Xalqaro savdo – bu turli davlat-milliy xo'jaliklari o'rtasidagi tovar va xizmatlarning ayirboshlash jarayonidir.** Xalqaro savdo qadimdan mavjud bo'lsa-da, faqat XIX asrga kelib, ya'ni deyarli barcha rivojlangan mamlakatlar xalqaro savdo aloqalarida ishtirok eta boshlashi bilan jahon bozori shakliga kirdi.

Xalqaro savdo tashqi savdo aylanmasi, eksport va import, savdo balansi kabi ko'rsatkichlar bilan tavsiflanadi.

**Eksport – bu tovarlarni chet ellik mijozlarga sotish bo'lib, bunda mazkur mamlakatlarda ishlab chiqarilgan tovar mamlakatdan tashqariga chiqariladi.** Eksportning iqtisodiy samaradorligi shu bilan aniqlanadiki, mazkur mamlakat ishlab chiqarishning milliy xarajatlari jahon xarajatlaridan past bo'lgan mahsulotlarni chetga chiqaradi. Bunda eksportda olinadigan yutuq hajmi mazkur tovar milliy va jahon narxlarining nisbatiga, mazkur tovarning xalqaro aylanmasida ishtirok etuvchi mamlakatlarning mehnat unumdorligiga bog'liq.

Xalqaro savdoda **tovarlarning eksport tarkibi** fan-texnika revolyutsiyasi va xalqaro mehnat taqsimotining chuqurlashuvi

ta'siri ostida o'zgaradi. Hozirgi davrda xalqaro savdoning eksport tarkibida qayta ishlovchi sanoat mahsulotlari yetakchi o'ringa ega bo'lib, uning hissasiga jahon tovar ayirboshlashining 3/4 qismi to'g'ri keladi. Oziq-ovqat, xom ashyo va yoqilg'i ulushi faqat 1/4 qismini tashkil qiladi.

**Xizmatlar eksporti** tovarlar eksportidan farq qiladi. Chet ellik iste'molchilarga xizmat ko'rsatish, chet el valyutalarini olish bilan bog'liq bo'lib, u milliy chegarada amalga oshiriladi (masalan, chet el kompaniyasi vakillariga pochta, telegraf xizmati ko'rsatish, chet el fuqarolariga sayyohlik xizmati ko'rsatish va h.k.).

**Kapital eksport qilish** ham o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'ladi. Kapital eksporti kredit berish yoki chet el korxonalari aksiyalariga maqsadli qo'yilmalar kabi shakllarda amalga oshirilib, kapital chiqarilgan vaqtda eksport qiluvchi mamlakatdan mablag'lar oqimini taqozo qiladi va shu orqali tasarrufida bo'lgan resurslar hajmini qisqartiradi. Boshqa tomondan, kapital eksporti chet davlatlarning mazkur mamlakatdan bo'lgan qarzlarini ko'paytiradi. U jahon bozoriga tovarlarning keyingi eksporti uchun qulay sharoit yaratadi va chet el valyutasida foiz yoki dividend shaklida barqaror daromad olish omili hisoblanadi.

Ko'plab mamlakatlar, cheklangan resurs bazasiga va tor ichki bozorga ega bo'lib, o'zlarining ichki iste'moli uchun zarur bo'lgan barcha tovarlarni yetarli samaradorlik bilan ishlab chiqarish holatida bo'lmaydi. Bunday mamlakatlar uchun import kerakli tovarlarni olishning asosiy yo'li hisoblanadi.

**Import eksportdan farq qilib chet ellik mijozlardan tovarlar (xizmatlar) sotib olib, ularni mamlakatga keltirishni bildiradi.** Bunda mamlakat ichida ishlab chiqarish xarajatlari tashqaridan sotib olingan xarajatlaridan yuqori bo'lgan mahsulotlar import qilinadi. Tashqi savdo samaradorligini hisoblashda mazkur mamlakat tomonidan import qilish hisobiga muayyan tovarlarga bo'lgan o'z ehtiyojining tezlik bilan qondirilishi hamda bunday tovarlarni mamlakat ichida ishlab chiqarilgan chog'da sarflanishi

lozim bo'lgan resurslarning tejalishi natijasida olinuvchi iqtisodiy naf e'tiborga olinadi.

Quyidagi jadvalda keyingi yillarda mamlakatimizdagi eksport va importning tovar tarkibi to'g'risidagi ma'lumotlar keltirilgan (1-jadval):

**1-jadval**

**O'zbekistonda eksport va importning tovar tarkibi, foizda[1]**

| Tovarlar guruhi | Eksport va importning umumiy hajmidagi ulushi, foizda | | | Hajmning o'zgarishi, foizda | |
|---|---|---|---|---|---|
| | 2002 yil | 2003 yil | 2004 yil | 2003 yil 2002 yilga nisbatan | 2004 yil 2003 yilga nisbatan |
| **Eksport** | **100,0** | **100,0** | **100,0** | **124,6** | **130,3** |
| Paxta tolasi | 22,4 | 19,8 | 18,1 | 110,4 | 118,5 |
| Oziq-ovqat | 3,5 | 2,7 | 3,8 | 96,6 | 183,0 |
| Kimyo mahsulotlari | 3,0 | 3,1 | 4,7 | 129,2 | 200,3 |
| Energetika mahsulotlari | 8,1 | 9,8 | 12,4 | 149,8 | 165,1 |
| Qora va rangli metallar | 6,4 | 6,4 | 8,6 | 125,5 | 174,4 |
| Mashina va uskunalar | 3,9 | 5,9 | 7,4 | 187,4 | 163,8 |
| Xizmatlar | 15,9 | 14,4 | 11,8 | 112,6 | 107,2 |
| Boshqalar | 36,8 | 37,9 | 33,2 | 128,4 | 114,0 |
| **Import** | **100,0** | **100,0** | **100,0** | **109,3** | **128,7** |
| Oziq-ovqat | 12,5 | 9,9 | 6,8 | 86,5 | 88,9 |
| Kimyo maxsulotlari | 15,1 | 12,8 | 12,5 | 92,6 | 125,7 |
| Energetika mahsulotlari | 1,3 | 2,7 | 2,1 | 228,0 | 101,6 |
| Qora va rangli metallar | 8,0 | 7,9 | 10,3 | 108,8 | 167,1 |
| Mashina va uskunalar | 41,4 | 44,4 | 46,0 | 117,1 | 133,3 |
| Xizmatlar | 10,6 | 10,2 | 11,1 | 105,0 | 141,2 |
| Boshqalar | 11,1 | 12,1 | 11,2 | 119,3 | 118,2 |

[1] O'zR Davlat Statistika qo'mitasi ma'lumotlari.

Mamlakatning tashqi iqtisodiy aloqalardagi ishtirokini ifodalovchi bir qator ko'rsatkichlar ham mavjud. Masalan, tarmoq ishlab chiqarishining xalqaro ixtisoslashuvi darajasi ko'rsatkichlari sifatida **taqqoslama eksport ixtisoslashuvi koeffitsiyenti (TEIK)** hamda **tarmoq ishlab chiqarishidagi eksport bo'yicha kvotadan** foydalanish mumkin. TEIK quyidagi formula yordamida aniqlanadi:

$K_o = E_o/E_м$,

bu yerda:

*Eo* – mamlakat eksportida tovar (tarmoq tovarlari yig'indisi)ning solishtirma salmog'i;

*Em* – jahon eksportidagi shu turdagi tovarlarning solishtirma salmog'i.

Agar nisbat birdan katta bo'lsa, bu tarmoq yoki tovarni xalqaro jihatdan ixtisoslashgan tarmoq yoki tovarlarga kiritish mumkin va aksincha.

Eksport bo'yicha kvota milliy sanoatning tashqi bozor uchun ochiqlik darajasini ifodalaydi:

$K_{o'} = E/YAIM$ ,

bu yerda: E – eksport qiymati.

Eksport bo'yicha kvotaning ko'payishi ham mamlakatning xalqaro mehnat taqsimotidagi ishtirokining, ham mahsulot raqobatbardoshligining o'sib borishidan darak beradi.

Mamlakatdagi aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi eksport hajmi uning iqtisodiyotining «ochiqligi» darajasini ifodalaydi. **Eksport salohiyati (eksport imkoniyatlari) – bu mazkur mamlakat tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulotning o'z iqtisodiyoti manfaatlariga putur yetkazmagan holda jahon bozorida sotishi mumkin bo'lgan qismi.**

Tovarlar eksporti va importi summasi tashqi savdo aylanmasi yoki tashqi tovar aylanmasini tashkil etadi. **Qandaydir mamlakat ishlab chiqaruvchi mamlakatdan tovarni o'z iste'moli uchun emas, balki uchinchi mamlakatga**

**qayta sotish uchun olgan taqdirda reeksport ro'y beradi.** Reeksport bilan reimport uzviy bog'liq. **Reimport iste'molchi mamlakatdan reeksport tovarni sotib olishni bildiradi.**

O'zbekistonda tashqi savdo aylanmasi va uning tarkibi quyidagi ma'lumotlar bilan tavsiflanadi (2-jadval).

**2-jadval**

**O'zbekistonda tashqi savdo aylanmasi va uning tarkibi, foiz hisobida.**[2]

| Ko'rsatkichlar | 2000 yil | 2002 yil | 2003 yil | 2004 yil |
|---|---|---|---|---|
| **Tashqi savdo aylanmasi** | **100,0** | **100,0** | **100,0** | **100,0** |
| Eksport | 52,5 | 52,4 | 55,7 | 56,0 |
| Import | 47,5 | 47,6 | 44,3 | 44,0 |
| **Eksport – jami** | **100,0** | **100,0** | **100,0** | **100,0** |
| shu jumladan: | | | | |
| Tovarlar | 86,3 | 84,1 | 85,6 | 88,2 |
| Xizmatlar | 13,7 | 15,9 | 14,4 | 11,8 |
| **Import – jami:** | **100,0** | **100,0** | **100,0** | **100,0** |
| shu jumladan: | | | | |
| Tovarlar | 91,5 | 89,4 | 89,8 | 88,9 |
| Xizmatlar | 8,5 | 10,6 | 10,2 | 11,1 |

Jadvaldan ko'rinadiki, keyingi yillarda respublikamiz tashqi savdo aylanmasida eksportning hissasi oshib bormoqda. Jumladan, 2004 yilda ham mahsulot eksporti bo'yicha sezilarli natijalar qo'lga kiritildi – uning hajmi 30 foizga oshdi. Shu bilan birga, eksport tarkibi sifat jihatidan o'zgarib bormoqda. Tayyor mahsulotlarning eksportdagi ulushi 52 foizga o'sdi. Tashqi savdo aylanmasida jami 1 milliard AQSh dollaridan ortiq miqdordagi ijobiy saldoga erishildi.[3]

Eksport va importning harakatida ham multiplikatsiya samarasi mavjud bo'lib, bu omilni hisobga olish o'ta

[2] O'zR Davlat Statistika qo'mitasi ma'lumotlari.

[3] I.A. Karimov. Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. T.: «O'zbekiston», 2005, 70-bet.

muhim ahamiyat kasb etadi. Bu borada taniqli iqtisodchi olimlardan J.Keyns, R.Kan, F.Maxlup, P.Samuelson va boshqalar tashqi savdo multiplikatori to‘g‘risidagi nazariy asoslarni yaratishda katta hissa qo‘shdilar.

**Eksport multiplikatori** ham investitsiyalar multiplikatori singari iste’mol sohasidagi ichki jarayonlar bilan bog‘liq bo‘lib, iste’mol yoki jamg‘armaga so‘nggi qo‘shilgan moyillik ko‘rsatkichlari orqali aniqlanadi:

$$M_x = \frac{1}{MRS} = \frac{1}{1 - MRC},$$

bu yerda:

Mx — eksport multiplikatori koeffitsiyenti;

MRS — jamg‘armaga so‘nggi qo‘shilgan moyillik;

MRC — iste’molga so‘nggi qo‘shilgan moyillik.

**Eksport hajmining oshishini yalpi milliy ishlab chiqarish hajmiga ta’sirini** quyidagi formula orqali aniqlash mumkin:

$$YAIM = M_r \Delta X,$$

bu yerda:

Mr — multiplikator;

ΔX — eksport hajmining o‘sishi.

Biroq, xalqaro savdo faqat eksportdan iborat bo‘lmay, balki o‘z ichiga importni ham oladi. Agar eksportdan olingan daromadning bir qismi importga sarflansa, u holda mamlakatning ichki xarid qobiliyati pasayadi. Import jamg‘arma singari boy berilgan imkoniyat sifatida amal qiladi, shuning uchun u matematik ifodalarda manfiy ishora bilan qo‘llaniladi. Importni jamg‘arish funksiyasiga o‘xshagan holda tahlil qilish mumkin. Buning uchun importga so‘nggi qo‘shilgan moyillik tushunchasini kiritib olamiz. Bu moyillik import hajmi o‘zgarishining daromad o‘zgarishiga nisbati orqali ifodalanishi mumkin. Natijada **import multiplikatori** formulasi quyidagi ko‘rinishga ega bo‘ladi:

$$M_r = \frac{1}{(MRS + MRM)\Delta X},$$

bu yerda:

MRM – importga so'nggi qo'shilgan moyillik.

**Importni hisobga olgan holda eksport hajmi o'zgarishining yalpi milliy ishlab chiqarish hajmiga ta'sirini** quyidagicha ifodalash mumkin:

$$\Delta YAIM = \frac{1}{(MRS + MRM)\Delta X}.$$

Tashqi savdo multiplikatori cheksiz harakatda bo'lmaydi. Import tovarlarni iste'mol qilishga so'nggi qo'shilgan moyillikning qiymati birdan kam bo'lganligi sababli navbatdagi qo'shimcha o'sishlar miqdori muntazam qisqarib, multiplikatsiya jarayoni sekin-asta so'nib boradi.

Xalqaro savdo bir qator o'ziga xos xususiyatlarga ega:

1. Iqtisodiy resurslarning harakatchanligi mamlakatlar o'rtasida, mamlakat ichidagiga qaraganda ancha past bo'ladi. Masalan, ishchilar mamlakat ichida viloyatdan-viloyatga, hududdan-hududga erkin o'tishi mumkin. Mamlakatlar o'rtasidagi til va madaniy to'siqlardan tashqari yana immigratsion qonunlar ishchi kuchining mamlakatlar o'rtasidagi migratsiyasiga qattiq cheklashlar qo'yadi. Soliq qonunchiligidagi, davlat tomonidan tartibga solishning boshqa tadbirlaridagi farqlar va boshqa qator muassasaviy to'siqlar real kapitalning milliy chegara orqali migratsiyasini cheklaydi.

2. Har bir mamlakat har xil valyutadan foydalanadi. Bu mamlakatlar o'rtasida xalqaro savdoni amalga oshirishda muayyan qiyinchiliklar tug'diradi.

3. Xalqaro savdo siyosiy aralashuv va nazoratga mahkum bo'lib, bu ichki savdoga nisbatan qo'llaniladigan tadbirlardan tavsifi va darajasi bo'yicha sezilarli farqlanadi.

Xalqaro savdoning tarkibiy tuzilishi ishlab chiqarish asosiy omillarining turli mamlakatlar o'rtasida joylashuvi hamda jahon ishlab chiqarishi tuzilmasiga bog'liq. Agar

bundan bir asr muqaddam xalqaro savdoda ustun ravishda xom ashyo, materiallar, oziq-ovqat va yengil sanoat mahsulotlari ayirboshlangan bo'lsa, bugungi kunga kelib sanoat tovarlari, ayniqsa, mashina va asbob-uskunalarning salmog'i sezilarli darajada o'sdi. Intellektual tovarlar va xizmatlarning ulushi ham keskin ravishda oshib, umumiy savdo aylanmasining 10%ga qadar yetdi. Shuningdek, xalqaro savdoni tashkil etish shakllari ham takomillashib bormoqda. An'anaviy ko'rinishdagi tovar birjalari, auksionlar, savdo-sanoat yarmarkalari, savdo ko'rgazmalari bilan bir qatorda ikki tomonlama bitimlarning quyidagi shakllari ham keng qo'llanmoqda:

1) barter – tovarlarni to'g'ridan-to'g'ri, pul ishtirokisiz bir-biriga ayirboshlash. Barterda pul ishtirok etmasa-da, tovarlarning qiymatini bir-biriga taqqoslash uchun pulning qiymat o'lchovi vazifasi orqali baholab olinadi;

2) eksport qiluvchilar tomonidan yetkazib berilgan tovarlar qiymatining bir qismiga import tovarlarni xarid qilish;

3) texnikaning yangi modellarini sotishda eskirgan modellarni sotib olish;

4) import qilingan asbob-uskunalar qism va detallarini importga sotuvchi mamlakat tomonidan butlab berish;

5) kompensatsion bitimlari. Mazkur bitimlar shartiga ko'ra, texnologik asbob-uskunalar yetkazib beruvchi tomonlarning biri taqdim etgan kredit (moliyaviy, tovar ko'rinishidagi) bo'yicha to'lovlar ana shu asbob-uskunalarda tayyorlangan tayyor mahsulotlarni yetkazib berish orqali amalga oshiriladi;

6) bir mamlakatda undirilgan xom ashyoni boshqa bir mamlakat ishlab chiqarish quvvatlari yordamida qayta ishlash va tashib berish xizmatlarini qo'shimcha xom ashyo yetkazib berish orqali to'lash;

7) kliring operatsiyalari, ya'ni o'zaro talab va majburiyatlarni hisobga olish orqali naqd pulsiz hisoblashuv.

Ikki tomonlama savdo tamoyilida amalga oshiriluvchi xalqaro operatsiyalar barcha hajmida barter bitimlari 4%, ikki tomonlama xarid – 55%, kompensatsion bitimlar – 9%, kliring operatsiyalari 8%ni tashkil etadi.

Xalqaro savdoda ishtirok etish har bir mamlakat uchun milliy ishlab chiqaruvchilarni tashqi raqobatdan himoya qilish vazifasini dolzarb qilib qo'yadi. Bu vazifa mamlakatlarning savdo siyosati orqali amalga oshadi. Jahon amaliyotida bu siyosatning **proteksionizm (tashqi ta'sirdan himoyalash)** va **fritrederlik (savdoga to'liq erkinlik berish)** kabi shakllari keng tarqalgan.

Proteksionizmning klassik va zamonaviy ko'rinishlari farqlanadi. **Klassik yoki qattiq proteksionizm** siyosatining nazariy asosini merkantilizm tashkil etib, uning asosiy belgilari quyidagilardan iborat:

– tovarlar importini cheklash;

– eksportni har tomonlama qo'llab-quvvatlash;

– chetdan keluvchi tovarlarga yuqori boj to'lovlari o'rnatish orqali milliy ishlab chiqarishni himoyalash;

– tovarlarning ma'lum turlari bilan savdo qilishga davlat monopoliyasining o'rnatilishi va h.k.

**Zamonaviy proteksionizmning** ham asosiy maqsadi ichki bozorda milliy ishlab chiqaruvchilar uchun nisbatan qulay sharoitlar yaratish hamda ularni xorijiy ishlab chiqaruvchilar raqobatidan himoyalash hisoblanadi, biroq uning usul va vositalari o'zining moslashuvchanligi bilan klassik proteksionizmdan farq qiladi.

Qiyosiy xarajatlar nazariyasiga ko'ra, erkin savdo tufayli, jahon xo'jaligi resurslarni samarali joylashtirishga va moddiy farovonlikning yuqori darajasiga erishishi mumkin. Proteksionizm, ya'ni erkin savdo yo'lidagi to'siqlar xalqaro ixtisoslashuvdan olinadigan nafni kamaytiradi yoki yo'qqa chiqaradi.

Erkin savdo yo'lida juda ko'p to'siqlar mavjud bo'ladi. Ularning asosiylari quyidagilar:

**1) boj to'lovlari.** Boj to'lovlari import tovarlarga aksiz soliqlari hisoblanadi, u daromad olish maqsadida yoki himoya uchun kiritilishi mumkin;

**2) import kvotalari.** Import kvotalari yordamida ma'lum bir vaqt oralig'ida import qilinishi mumkin bo'lgan tovarlarning maksimal hajmi o'matiladi;

**3) tarifsiz to'siqlar.** Tarifsiz to'siqlar deyilganda, litsenziyalash tizimi, mahsulot sifatiga standartlar qo'yish yoki oddiy ma'muriy taqiqlashlar tushuniladi;

**4) eksportni ixtiyoriy cheklash.** Eksportni ixtiyoriy cheklash savdo to'siqlarining nisbatan yangi shakli hisoblanadi. Bu holda chet el firmalari o'zlarining ma'lum mamlakatga eksportini ixtiyoriy ravishda cheklaydi.

Mamlakatlar xalqaro savdo yordamida o'zlarining davlatlararo ixtisoslashuvini rivojlantirishi, o'zlarining resurslari unumdorligini oshirish va shu orqali ishlab chiqarishning umumiy hajmini ko'paytirishi mumkin. Alohida davlatlar, eng yuqori nisbiy samaradorlik bilan ishlab chiqarish mumkin bo'lgan tovarlarga ixtisoslashishi va ularning o'zlari samarali ishlab chiqarish holatida bo'lmagan tovarlarga ayirboshlash hisobiga yutish mumkin.

Shu o'rinda mamlakatlar nima uchun savdo-sotiq qiladi, degan savol tug'iladi. Birinchidan, iqtisodiy resurslar dunyo mamlakatlari o'rtasida juda notekis taqsimlanadi: mamlakatlar o'zlarining iqtisodiy resurslar bilan ta'minlanishi keskin farqlanadi. Ikkinchidan, har xil tovarlarni samarali ishlab chiqarish har xil texnologiya yoki resurslar uyg'unlashuvini talab qiladi. Bu ikki holatning xalqaro savdoga ta'sirini oson tushuntirish mumkin. Masalan, Yaponiya ko'p va yaxshi tayyorlangan ishchi kuchiga ega, malakali mehnat ortiqcha bo'lganligi sababli arzon turadi. Shu sababli, Yaponiya tayyorlash uchun ko'p miqdorda malakali mehnat talab qilinadigan turli-tuman mehnat sig'imli tovarlarni samarali ishlab chiqarishga ixtisoslashgan. Avstraliya esa aksincha, juda keng

maydonlariga ega bo'lgan holda yetarli bo'lmagan miqdorda inson resurslari va kapitalga ega.

Qisqacha aytganda, himoya qilinadigan tarmoqlar savdo to'siqlarini kiritishdan oladigan foyda, butun iqtisodiyot uchun ancha katta yo'qotish hisoblanadi.

**Erkin savdo (fritrederlik) siyosati** proteksionizm siyosatining aksi bo'lib, tashqi savdoni erkinlashtirishga qaratilgan. Bu siyosat xalqaro savdo hajmlarini o'sishiga olib keluvchi turli tarif va kvotalarni qisqartirish, milliy iqtisodiyotning ochiqligini yanada kuchaytirishga xizmat qiladi.

Xalqaro savdoni tartibga solish xalqaro va milliy darajalarda amalga oshadi.

Milliy darajadagi tartibga solish eksport va importni tartiblash orqali namoyon bo'ladi. Eksportni tartiblash tashkiliy va kredit-moliyaviy usullar yordamida uni rag'batlantirishga yo'naltirilgan. **Eksportni rag'batlantirishning tashkiliy usullariga** quyidagilarni kiritish mumkin:

– eksport qiluvchilarga axborot va maslahat berish xizmatlarini ko'rsatuvchi maxsus bo'linmalarni tashkil etish;

– savdo bitimlarini tuzishda davlat idoralarining ishtirok etishi;

– tashqi savdo uchun malakali kadrlarni tayyorlashga ko'maklashuv;

– xorijiy mamlakatlarda ko'rgazmalar tashkil etishda yordam ko'rsatish;

– milliy kompaniyalarni diplomatik jihatdan qo'llab-quvvatlash va h.k.

**Eksportni rag'batlantirishning kredit-moliyaviy usullari** quyidagilardan iborat:

– eksportga tovarlar yetkazib berishni subsidiyalash;

– eksport qiluvchilar uchun davlat kreditlarini berish va xususiy kreditlar berilishini rag'batlantirish;

–xorijda amalga oshiriluvchi savdo bitimlarini davlat tomonidan sug'urtalash;

–eksportdan olinuvchi foydadan soliq to'lashdan ozod etish va h.k.

Importni tartibga solish asosan uni tarifli va tarifsiz vositalar orqali cheklashdan iborat. Asosiy tarifli to'siq sifatida bojxona bojlarini keltirish mumkin.

## 3-§. To'lov balansi, uning tuzilishi va taqchilligi

**To'lov balansi – mamlakat rezidentlari (uy xo'jaliklari, korxonalar va davlat) va chet elliklar o'rtasida ma'lum vaqt (odatda bir yil) oralig'ida amalga oshirilgan barcha iqtisodiy bitimlar natijasining tartiblashtirilgan yozuvi.**

**Iqtisodiy bitimlar** – qiymatning har qanday ayirboshlanishi, ya'ni tovarlar, ko'rsatilgan xizmatlar yoki aktivlarga mulkchilik huquqining bir davlat rezidentlaridan boshqa davlat rezidentlariga o'tishi bo'yicha kelishuvlardan iborat. Har qanday bitim ikki tomoniga ega bo'ladi va shu sababli to'lov balansida ikki tomonlama yozuv tartibiga rioya qilinadi. Har bir bitim to'lov balansining debet va kredit qismlarida o'z ifodasini topadi.

**Kredit** – qiymatning mamlakatdan chiqib ketishi bo'lib, uning hisobiga mazkur mamlakat rezidentlari chet el valyutalarida qoplovchi to'lovlar ekvivalentini oladi. **Debet** – qiymatning mazkur mamlakatga kirib kelishi bo'lib, uning hisobiga rezidentlar chet el valyutalarning sarflaydi. **To'lov balansida** kreditlar umumiy summasi debetlarning umumiy summasiga teng bo'lishi zarur.

To'lov balansidagi barcha bitimlar o'z ichiga joriy va kapital bilan operatsiyalarni olishi sababli, u uchta tarkibiy qismdan iborat bo'ladi (3-jadval).

**3-jadval**

**To'lov balansining tuzilishi**

| | |
|---|---|
| **I. Joriy operatsiyalar hisobi** | |
| 1. Tovar eksporti | 2. Tovar importi |
| Tashqi savdo balansi qoldig'i | |
| 3.Xizmatlar eksporti (chet el turizmidan daromadlar va h.k. - kreditli xizmatlar) | 4.Xizmatlar importi (turizm uchun chet elga to'lovlar va h.k. - kreditli xizmatlar) |
| 5. Investitsiyalardan sof daromadlar (kreditli xizmatlardan sof daromadlar) | |
| 6. Sof transfertlar | |
| Joriy operatsiyalar bo'yicha balans qoldig'i | |
| **II. Kapital harakati hisobi** | |
| 7. Kapital kirishi | 8. Kapital oqib chiqishi |
| Kapital harakati balansi qoldig'i | |
| Joriy operatsiyalar va kapital harakati balansi qoldig'i | |
| **III. Rasmiy zahiralarning o'zgarishi** | |

1) Joriy operatsiyalar hisobi;
2) kapital harakati hisobi;
3) rasmiy zaxiralarning o'zgarishi.

Mamlakatning **tashqi savdo balansi (to'lov balansi)** mazkur davlatning chet ellik sheriklari bilan xalqaro iqtisodiy munosabatlarning holatini ifodalab, uning kredit-pul, valyuta, byudjet-soliq, tashqi savdo siyosatini amalga oshirish va davlat qarzlarini tartibga solishi uchun indikator bo'lib xizmat qiladi.

Joriy operatsiyalar hisobi o'z ichiga tovar va xizmatlar eksporti («+» belgisi bilan), import («-» belgisi bilan), investitsiyalardan sof daromad va sof transfertlarni oladi. Tovarlar eksporti va importi o'rtasidagi farq **savdo balansini** tashkil qiladi.

Tovar eksporti kredit sifatida chiqib, milliy bankda chet el valyutalari zaxiralarini vujudga keltiradi. Import esa («debet» grafasida «-» belgisi bilan) mamlakatdagi chet el valyutalari zaxirasini qisqartiradi.

Investitsiyalardan sof daromadlar (chet eldan sof omilli daromadlar) kreditli xizmatlardan olinadigan sof daromad hisoblanib, u chet ellarga qo'yilgan milliy pul kapitali hisobiga keladi. Agar chet elga qo'yilgan milliy kapital mazkur mamlakatga qo'yilgan chet el kapitaliga qaraganda ko'proq miqdorda foiz va dividend keltirsa, bunda investitsiyalardan olinadigan sof daromad ijobiy, aks holda esa salbiy bo'ladi.

Sof transfertlar xususiy va davlat mablag'larning boshqa mamlakatlarga o'tkazilgan summasini bildiradi (pensiya, sovg'a, chet elga pul o'tkazishlar yoki chet mamlakatlarga insonparvarlik yordamlari). Bunday to'lovlar mamlakatda mavjud chet el valyutalari zaxirasini kamaytiradi.

Makroiqtisodiy modelda joriy operatsiyalar hisobi qoldig'i quyidagicha ifodalanadi:

| X | - | M | = | Xn | = | Y | - | (S+I+G) |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| eksport | | import | | sof eksport | | YAIM | | absorbsiya |

**Absorbsiya – yalpi ichki mahsulotning mazkur mamlakatdagi uy xo'jaliklari, korxonalar va davlatga realizatsiya qilinadigan qismi.**

Importga to'lovlar eksportdan olingan daromaddan ortiqcha bo'lsa, bu mamlakatning joriy operatsiyalar bo'yicha balansi taqchilligini bildiradi. Bu taqchillik chet el qarzlari yordamida yoki aktivlarning bir qismini chet elliklarga sotish yo'li bilan moliyalashtiriladi va bu kapital harakati hisobida aks etadi.

Eksportdan olinadigan daromad importdagi sarflardan ortiq bo'lsa, joriy operatsiyalar hisobi ijobiy qoldiqqa ega bo'ladi.

Kapital harakati hisobida aktivlar bilan amalga oshiriladigan barcha xalqaro bitimlar o'z ifodasini topadi. Bular chet elliklarga aksiyalar, obligatsiyalar, ko'chmas mulk va h.k. sotishdan olinadigan daromadlar hamda chet

eldan aktivlar sotib olish natijasida vujudga keladigan sarf xarajatlar.

| Kapital harakati balansi | = | Aktivlar sotishdan tushumlar | – | Chetdan aktivlar sotib olishga sarflar |
|---|---|---|---|---|

Chet el aktivlarini sotish chet el valyutalari zaxiralarini ko'paytiradi, ularni sotib olish esa kamaytiradi. Kapital harakati hisobi ham taqchillikka va ijobiy qoldiqqa ega bo'ladi.

To'lov balansining taqchilligi Markaziy bank (MB) rasmiy zaxiralarini qisqartirish hisobiga moliyalashtirilishi mumkin. Rasmiy zaxiralarning asosiylari quyidagilar:

– chet el valyutalari;
– oltin;
– mamlakatning XVFdagi kredit ulushi;
– qarz olishning maxsus huquqi (SDR) va h.k.

Balans taqchilligi rasmiy zaxiralar hisobiga moliyalashtirilganda, ichki bozorda chet el valyutalari taklifi ortadi, milliy valyutalar taklifi esa nisbatan kamayadi va uning ayirboshlash kursi nisbatan o'sib milliy iqtisodiyotga inqirozli ta'sir ko'rsatadi.

Aksincha, to'lov balansining aktiv qoldig'i Markaziy bank rasmiy valyuta ehtiyojlarining o'sishi bilan birga borganda, ichki bozorda chet el valyutalari taklifini kamaytiradi, milliy valyuta taklifi esa nisbatan ortadi va uning ayirboshlash kursi pasayib, iqtisodiyotga rag'batlantiruvchi ta'sir ko'rsatadi.

Markaziy bank tomonidan chet el valyutalarining bunday sotilishi va sotib olinishi **rasmiy zaxiralar bo'yicha operatsiyalar** deyiladi. Bu operatsiyalar Markaziy bankning ochiq bozordagi operatsiyalari bilan bir xil emas. Rasmiy zaxiralar bilan operatsiyalar natijasida joriy hisobdagi qoldiq summasi, kapital harakati hisobi va zaxiralar miqdorining o'zgarishi nolni tashkil qilishi zarur.

Mamlakat uzoq davr davomida joriy operatsiyalar bo'yicha taqchillikni bartaraf qilishni kechiktirishi va o'zining rasmiy valyuta zaxiralarini to'liq sarflashi natijasida to'lov balansi inqirozi kelib chiqadi. Mamlakatda tashqi qarzlarni to'lash holatida bo'lmaganligi sababli, chet eldan kreditlash imkoniyati mavjud bo'lmaydi.

Iqtisodiyot subyektlarining davlat va Markaziy bank siyosatiga ishonchsizligi to'lov balansi inqirozini chuqurlashtiruvchi omil hisoblanadi. Milliy valyuta qadrsizlanishining kutilishi chet el valyutalariga chayqovchilikka qaratilgan talabni rag'batlantiradi. Bu Markaziy bankning milliy valyuta qadrsizlanishining oldini olishga qaratilgan harakatini ancha qiyinlashtiradi, chunki uning rasmiy valyuta zaxiralari bir vaqtda to'lov balansining taqchilligini moliyalashtirish va chet el valyutalariga o'sib boruvchi chayqovchilik talabini qondirish uchun yetarli bo'lmay qoladi. Bunday holda valyutalarning «xufiyona bozori» vujudga kelib, rivojlana boshlaydi.

Respublikamizda davlat byudjeti taqchilligi ijobiy tavsifga egaligi, tashqi savdo aylanmasida ijobiy saldoga erishilganligi (2004 yil 1037,0 mln. AQSh dollari miqdorida) va oltin-valyuta zaxiralarimizning yildan-yilga ko'payib borayotganligi «...mamlakatimiz to'lov balansining barqarorligini ta'minlashda mustahkam asos bo'lib xizmat qiladi va tashqi iqtisodiy sherik sifatidagi O'zbekistonga bo'lgan ishonchni orttiradi»[4].

## 4-§. Xalqaro valyuta-kredit munosabatlari va valyuta tizimlari

**Pulning jahon xo'jaligida amal qilishi va turli xalqaro iqtisodiy aloqalarga (tashqi savdo, ishchi kuchi va Kapital migratsiyasi, daromadlar, qarzlar va subsidiyalar oqimi, ilmiy-texnikaviy mahsulotlarni ayirboshlash, turizm va h.k.)**

---

[4] I.A. Karimov. Vatan ravnaqi uchun har birimiz mas'ulmiz. «Xalq so'zi».2000 yil 17 fevral. № 37.

**xizmat qilishi bilan bog'liq iqtisodiy munosabatlar xalqaro valyuta-kredit munosabatlari deb ataladi.** Xalqaro valyuta-kredit munosabatlari pulning xalqaro to'lov munosabatida amal qilish jarayonida vujudga keladi. **Valyuta — bu mamlakatlar pul birligi (masalan, so'm, dollar, funt sterling va h.k.).** Har bir milliy bozor o'zining milliy valyuta tizimiga ega bo'ladi. Bunda milliy va xalqaro valyuta tizimini farqlash zarur. **Milliy valyuta tizimi** — valyuta munosabatlarining milliy qonunchilik bilan belgilanadigan, mazkur mamlakatda tashkil qilinish shaklini ifodalaydi. Uning tarkibiga quyidagi unsurlar kiradi:

— milliy pul birligi;

— valyuta kursi tartibi;

— valyutaning muomalada bo'lish shart-sharoitlari;

— valyuta bozori va oltin bozori tizimi;

— mamlakatning xalqaro hisoblashuv tartibi;

— mamlakat oltin-valyuta zaxirasining tarkibi va uni boshqaruv tizimi;

— mamlakat valyuta munosabatlarini tartibga soluvchi milliy muassasalar mavqyei.

**Xalqaro valyuta tizimi** — xalqaro valyuta munosabatlarining davlatlararo bitimlarda huquqiy jihatdan mustahkamlangan shakli.

Xalqaro valyuta tizimining tarkibiy unsurlari qu'yidagilar hisoblanadi:

— asosiy xalqaro to'lov vositalari (milliy valyutalar, oltin, xalqaro valyuta birliklari — SDR, Yevro);

— valyuta kurslarini belgilash va ushlab ·turish mexanizmi;

— xalqaro to'lovlarini balanslashtirish tartibi;

— valyutaning muomala qilish shart-sharoiti;

— xalqaro valyuta bozori va oltin bozori tartibi;

— valyuta munosabatlarini tartibga soluvchi davlatlararo muassasalar tizimi.

Bundan ko'rinadiki, milliy va xalqaro valyuta tizimi unsurlari deyarli bir xil bo'lib, ular faqat tashkil etilishi, amal qilishi va tartibga solinishi miqyoslari jihatidan farqlanadi.

Jahon valyuta tizimi o'zining rivojlanishida uchta bosqichdan o'tdi va ularning har biriga xalqaro valyuta munosabatlarini tashkil qilishning o'z tiplari mos keladi. **Birinchi bosqich** 1879-1934 yillarni o'z ichiga olib, bunda **oltin standart** sifatidagi pul tizimi ustunlikka ega bo'lgan. **Ikkinchi bosqich** 1944-1971 yillarni o'z ichiga olib, bunda **oltin-devizli** (Breton-Vudsk tizimi deb nomlanuvchi) tizim ustunlikka ega bo'lgan. Bu ikki tizim qayd qilinadigan valyuta kurslariga asoslangan. Hozirgi davrda **(uchinchi bosqich)** amal qiluvchi jahon valyuta tizimi 1971 yilda tashkil topgan bo'lib, bu tizim **boshqariladigan, suzib yuruvchi valyuta tizimi** nomini oldi. Chunki davlat ko'pincha, o'z valyutalarining xalqaro qiymatini o'zgartirish uchun valyuta bozorining faoliyat qilishiga aralashadi.

Oltin standart tizim qayd qilingan valyuta kursining mavjud bo'lishini ko'zda tutadi. Banklar o'zlari chiqargan banknotlarni oltinga almashtirgan. Xalqaro to'lovlarni muvofiqlashtirish vositasi bo'lib, oltinni erkin chiqarish va kiritish xizmat qilgan. Mamlakat uchta shartni bajarsa, oltin standart qabul qilingan, deb hisoblangan, ya'ni: a) o'z pul birligining ma'lum oltin mazmuni o'rnatadi; b) o'zining oltin zaxirasi va pulning ichki taklif o'rtasidagi qattiq nisbatni ushlab turadi; v) oltinning erkin eksport va importiga to'sqinlik qilmaydi. Oltin strandart pul birligining oltin mazmuni nisbatiga asoslanadi. Oltin standart sharoitida, turli mamlakatlar pul birligining nisbati ularning rasmiy oltin mazmuni bo'yicha o'rnatiladi.

Oltin standart barbod bo'lgandan keyin, valyuta sohasini tartibga solishning o'zaro maqbul yo'lini topishga harakat qilindi. Yangi jahon valyuta tizimi asoslarini ishlab chiqish maqsadida, 1944 yil Bretton-Vudsda (AQSh) ittifoqchi

davlatlarning xalqaro konferensiyasi chaqirildi. Bu konferensiyada o'zaro bog'liq valyuta kurslarini tartibga solish tizimini yaratish haqidagi kelishuvga erishildi va bu ko'pincha Bretton-Vuds tizimi deb ataladi. Mazkur tizim oldingi oltin standartdan keskin farq qilmaydi. Uning asosida oltin-valyuta standart (AQSh dollari) yotadi va bu yerda zaxiralar sifatida oltin va dollar chiqadi.

Dollarning oltinga almashinishi rasman to'xtagandan keyin, valyutaning qayd qilingan kursi suzib yuruvchi kursiga o'rin bo'shatadi. Xalqaro valyuta tizimidagi bu o'zgarish 1976 yil Kingston (Yamayka) dagi kelishuvga binoan huquqiy jihatdan mustahkamlanadi. Qog'oz pul tizimiga o'tish bilan, qog'oz pullar oltinga almashtirilmaydi. Beqaror kurslar sharoitida valyuta kursi ham har qanday boshqa baho kabi talab va taklifning bozor kuchlari bilan belgilanadi.

Har qanday valyuta tizimining eng muhim tarkibiy qismlaridan biri valyuta kursi hisoblanadi. **Valyuta kursi bir mamlakat valyutasining boshqa mamlakat valyutasidagi ifodalanishini ko'rsatadi.**

Valyuta kurslariga bevosita ta'sir ko'rsatuvchi omillar ichidan quyidagilarni ajratib ko'rsatish mumkin:

– milliy daromad va ishlab chiqarish xarajatlari darajasi;

– milliy iste'molchilarning real xarid qilish layoqati va mamlakatdagi inflyatsiya darajasi;

– valyutalarga talab va taklifga ta'sir ko'rsatuvchi to'lov balansi holati;

– mamlakatdagi foiz stavkasi darajasi;

– valyutaga jahon bozoridagi ishonch va h. k.

Nazariy jihatdan valyuta kurslarining tebranishini tushuntirish, **xarid qilish layoqatining paritet** (turli mamlakatlar pul birliklari qiymatining bir-biriga nisbati) **nazariyasi** yordamida beriladi. Bu nazariyaga ko'ra, kurslar nisbatlarini aniqlash uchun ikki mamlakat iste'molchilik tovarlari «savati» narxlarini taqqoslash talab qilinadi.

Masalan, agar O'zbekistonda bunday «savat», aytaylik 90 ming so'm, AQShda esa 100 dollar tursa, 90 mingni yuzga bo'lib, 1 dollarning narxini hosil qilamiz, bu 900 so'mga teng. Agar boshqa sharoitlar o'zgarmagani holda mamlakatimizdagi tovarlarning narxi oshsa, dollarning so'mga nisbatan almashuv kursi ham oshadi. Bunday bog'liqlikni quyidagi formula orqali ifodalash mumkin:

$$P = r \times P_i \quad yoki \quad r = P/P_i,$$

bu yerda: $P$ – мамлакатимиздаги narxlar darajasi;

$Pi$ – xorijiy mamlakatdagi narxlar darajasi;

$r$ – valyuta kursi yoki xorijiy valyutaning milliy valyutadagi narxi.

Quyidagi jadvalda keyingi yillar davomida so'mning AQSh dollariga nisbatan ayirboshlash kursi to'g'risida ma'lumotlar berilgan.

**4-jadval**

**So'mning AQSh dollariga nisbatan ayirboshlash kursi (o'rtacha ko'rsatkichlar)**[5]

| Davr | Markaziy bank ayirboshlash kursi (so'm/$) | O'tgan davrga nisbatan o'zgarishi (%) | Naqd xorijiy valyuta kursi (so'm/$) | Avvalgi davrga nisbatan o'zgarishi (%) |
|---|---|---|---|---|
| 2000 | 236,6 | 89,9 | 450,1 | 183,5 |
| 2001 | 422,9 | 78,8 | 829,0 | 84,2 |
| 2002 | 770,8 | 82,3 | 1093,8 | 31,9 |
| 2003 | 979,39 | 26,0 | 995,1 | -9,0 |
| 2004 | 1058 | 8,0 | 1062,5 | 6,8 |

*Manba: O'zR Markaziy banki ma'lumotlari.*

O'zbekiston Markaziy banki mavsumiy tebranishlarni kamaytirish va oltin-valyuta zaxiralarini ko'paytirishni

---

[5] SISM. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahlilily sharh. 2004 yil. 8-son, mart 2005 yil. 25-bet.

hisobga olgan holda o'zgaruvchan valyuta kursi rejimini qo'llab kelmoqda. 2004 yil mobaynida valyuta siyosatining asosiy e'tibori ayirboshlash kursining barqarorligini ta'minlashga va konvertatsiya qilingan so'mning жорий to'lovlarni amalga oshirish bo'yicha majburiyatlarini bajarishga qaratildi. 2004 yil natijalariga ko'ra, milliy valyutaning real ayirboshlash kursining pasayishi kuzatildi. AQSh dollariga nisbatan 9,6%, Yevroga nisbatan – 4,8%ga, Rossiya rubliga nisbatan – 19,6%ga pasaydi. Bu milliy Valyuta so'mning mamlakatning asosiy tashqi iqtisodiy hamkorlari valyutasiga nisbatan pasayishi mahalliy tovarlarning jahon bozorida narx raqobatbardoshligini ta'minlaydi.

Agar O'zbekistonda muomaladagi pul massasining ko'payishi oqibatida, tovarlar narxi ikki marta oshsa va barcha sharoitlar teng bo'lganda dollarning so'mga ayirboshlash kursi ikki marta oshadi.

## 5-§. Valyuta-moliya sohasidagi davlatlararo tashkilotlar faoliyatining rivojlanishi

Xalqaro valyuta munosabatlari o'ta beqaror, noaniq va tez o'zgaruvchi jarayon bo'lib, uni har bir mamlakat hukumatlari bilan bir qatorda valyuta-moliya sohasidagi davlatlararo tashkilotlar ham tartibga solishga harakat qiladilar. Bunday tashkilotlar qatoriga Xalqaro valyuta fondi (XVF), Xalqaro taraqqiyot va tiklanish banki (XTTB), Iqtisodiy hamkorlik va rivojlanish tashkiloti (IHRT), Xalqaro rivojlanish assotsiatsiyasi (XRA) kabilarni kiritish mumkin.

**Xalqaro valyuta fondi (XVF)** o'ziga a'zo mamlakatlarning valyuta kursi va to'lov balanslarini tartibga soladi, ularning valyuta-moliyaviy muammolarini hal etish maqsadida kreditlar ajratadi, rivojlanayotgan

mamlakatlarning ko‘p tomonlama to‘lovlari tizimini va tashqi qarzlarini nazorat qiladi.

Qat’iy valyuta kurslari amal qilgan davrda XVFning asosiy faoliyati valyuta nisbatlarini ushlab turish, valyuta kurslariga asossiz ravishda ta’sir ko‘rsatishning oldini olishga qaratilgan edi. Suzib yuruvchi, erkin valyuta kurslariga o‘tilishi bilan bu faoliyat yo‘nalishi o‘zgarib, 1978 yili XVFning Nizomi qayta ko‘rib chiqildi. Unga ko‘ra, valyutani davlatlararo tartiblashning asosi sifatida XVF nazorat funksiyalarini kuchaytirish, balanslashtirilmagan xalqaro hisoblashuvlar hamda asossiz kurs nisbatlariga ta’sir o‘tkazish dastaklarini kengaytirish ko‘zda tutildi.

XVF mamlakatlarning to‘lov balanslarini va tashqi qarzlarni tartibga solish maqsadida kreditlar ajratadi. Bunda qarz oluvchi mamlakat o‘zining iqtisodiy siyosatida XVFning tavsiyasiga binoan o‘zgartirishlar kiritishi talab etiladi. 1 yildan 3 yilgacha bo‘lgan muddatdagi moliyaviy-iqtisodiy barqarorlashtirish dasturi ko‘rinishidagi bunday o‘zgarishlar fond bilan kelishilgan holda amalga oshiriladi va bunga mamlakatning to‘lovga layoqatligi to‘g‘risidagi o‘ziga xos xalqaro guvohnoma sifatida qaraladi.

1970 yildan boshlab XVF xalqaro to‘lov va zaxira vositalari – **qarz olishning maxsus huquqlari (SDR)**ni chiqara boshladi. SDR naqd pul ko‘rinishida bo‘lmay, faqat XVF maxsus hisobvaraqlarida kredit yozuvlari ko‘rinishida amal qiladi va fondga a’zo mamlakatlarning Markaziy banklari o‘rtasidagi hisoblashuvlarda foydalaniladi.

**Yevropa valyuta tizimi** 1979 yilda Yevropa iqtisodiy hamjamiyatiga kiruvchi davlatlar tomonidan valyuta kurslarini barqarorlashtirish maqsadida tashkil etilib, bu davlatlar o‘rtasidagi to‘lov jarayonlarida amal qiluvchi **Yevropa valyuta birligi EKYU** muomalaga kiritildi.

**Iqtisodiy va valyuta ittifoqi (IVI)** Yevropa valyuta tizimi amal qilishi natijasida tashkil etilib, u kuyidagilarni taqozo etadi:

—moliya bozorlarining to'liq integratsiyalashuvi;
—kapitallar harakatining to'liq erkinlashuvi;
—barcha valyutalarning to'liq konvertatsiyasini ta'minlash va pirovardida milliy valyutalarni yagona valyuta bilan almashtirish.

**Xalqaro tiklanish va taraqqiyot bankining (XTTB)** ham faoliyati xalqaro valyuta-moliyaviy munosabatlarni tartibga solishga yo'naltirilgan bo'lib, u o'zining ikkita filiali — Xalqaro moliyaviy korporatsiya (XMK) hamda Xalqaro rivojlanish assotsiatsiyasi (XRA) bilan birgalikda Jahon banki tarkibiga kiradi.

XVFning a'zosi bo'lgan mamlakatlar XTTBning a'zosi bo'la oladi. XTTB tomonidan taqdim etiladigan qarzlarning asosiy qismi qarz oluvchi mamlakatlarning iqtisodiyotini tarkibiy qayta qurish imkonini beruvchi loyiha va dasturlarni amalga oshirishga yo'naltirilgan uzoq muddatli kreditlar hisoblanadi.

**Xalqaro moliyaviy korporatsiya (XMK)**ning faoliyati ustun ravishda rivojlanayotgan mamlakatlarning xususiy sektorini moliyalashtirishga yo'naltiriladi.

**Xalqaro rivojlanish assotsiatsiyasi (XRA)**ning asosiy faoliyati esa ko'proq qoloq mamlakatlarga imtiyozli yoki foizsiz kreditlar ajratishga qaratilgan.

**Iqtisodiy hamkorlik va rivojlanish tashkiloti (IHRT)** tarkibiga barcha sanoat jihatidan rivojlangan mamlakatlar kiradi. IHRT unga a'zo mamlakatlarning iqtisodiy rivojlanishidagi tendensiyalarni, iqtisodiyot sohasidagi ichki xatti-harakatlarning boshqa mamlakatlar to'lov balansiga ta'sirini aniqlashga qaratilgan. IHRT tomonidan ishlab chiqilgan bashorat ko'rsatkichlari asosida, jahon xo'jaligi rivojlanish tendensiyalarini hisobga olgan holda, milliy iqtisodiyotlarning o'zaro moslashuviga imkon yaratuvchi makroiqtisodiy siyosatni olib borish bo'yicha tavsiyalar beriladi.

**Xalqaro hisoblashuvlar banki (XHB)** Shveysariyaning Bazel shahrida joylashgan bo‘lib, u xalqaro moliyaviy tashkilot hisoblanmasa-da, bank faoliyatini xalqaro tartibga solishda yetakchi rol o‘ynaydi. XHB Yevropaning deyarli barcha mamlakatlarini, Kanada, Avstraliya, Yaponiya hamda AQSh tijorat banklari guruhini o‘z tarkibida birlashtiradi. 70 dan ortiq Markaziy banklar o‘zlarining oltin-valyuta zaxiralarini XHB hisobvaraqlarida saqlaydilar.

**Yevropa tiklanish va taraqqiyot banki (YETTB)** Sharqiy Yevropa hamda sobiq Ittifoq mamlakatlariga valyuta-moliya sohasida ko‘maklashishni muvofiqlashtirish maqsadida 1990 yilda tashkil etildi. Uning asosiy faoliyati Markaziy va Sharqiy Yevropa, MDH mamlakatlarini isloh qilish jarayonlari bilan bog‘liq turli ko‘rinishdagi dastur va loyihalarni moliyalashtirishga, bu mamlakatlarning jahon xo‘jaligiga moslashuvini jadallashtirishga ko‘maklashishga yo‘naltirilgandir.

Bugungi kunda sanab o‘tilgan bu kabi davlatlararo tashkilotlarning xalqaro valyuta-moliya sohasidagi munosabatlarni tartibga solish va yanada takomillashtirishga qaratilgan faoliyatining ahamiyati tobora oshib bormoqda. Shu bilan bir qatorda mazkur tuzilmalarning rivojlanayotgan mamlakatlarga moliyaviy yordam ko‘rsatish tartibini takomillashtirish, bunda ko‘mak berilayotgan mamlakatlarning milliy manfaatlariga putur yetkazmaslik, faoliyat yo‘nalishi sifatida ko‘proq iqtisodiy maqsadlarning ilgari surilishi kabi jihatlarga e’tibor kuchaytirish zarur bo‘ladi.

## Xulosalar

1.Barcha mamlakatlar tashqi savdosi majmui xalqaro savdoni tashkil etadi. Xalqaro savdo – bu turli davlat-milliy xo‘jaliklari o‘rtasidagi tovar va xizmatlarning ayirboshlash jarayonidir. Xalqaro savdo qadimdan mavjud bo‘lsa-da,

faqat XIX acpra kelib, ya'ni deyarli barcha rivojlangan mamlakatlar xalqaro savdo aloqalarida ishtirok eta boshlashi bilan jahon bozori shakliga kirdi. Xalqaro iqtisodiy munosabatlarning tarkibiy qismi hisoblangan xalqaro savdo, tashqi savdo aylanmasi, eksport va import kabi ko'rsatkichlar bilan tavsiflanadi.

2.Kapital eksport qilish ham o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'ladi. Kapital eksporti kredit berish yoki chet el korxonalari aksiyalariga maqsadli qo'yilmalar kabi shakllarda amalga oshirilib, kapital chiqarilgan vaqtda eksport qiluvchi mamlakatdan mablag'lar oqimini taqozo qiladi va shu orqali tasarrufida bo'lgan resurslar hajmini qisqartiradi. Boshqa tomondan, kapital eksporti chet davlatlarning mazkur mamlakatdan bo'lgan qarzlarini ko'paytiradi. U jahon bozoriga tovarlarning keyingi eksporti uchun qulay sharoit yaratadi va chet el valyutasida foiz yoki dividend shaklida barqaror daromad olish omili hisoblanadi.

3.Mamlakatdagi aholi jon boshiga to'g'ri keluvchi eksport hajmi uning iqtisodiyotining «ochiqligi» darajasini ifodalaydi. Eksport salohiyati (eksport imkoniyatlari) – bu mazkur mamlakat tomonidan ishlab chiqarilgan mahsulotning o'z iqtisodiyoti manfaatlariga putur yetkazmagan holda jahon bozorida sotishi mumkin bo'lgan qismi.

4.Xalqaro savdoda ishtirok etish har bir mamlakat uchun milliy ishlab chiqaruvchilarni tashqi raqobatdan himoya qilish vazifasini dolzarb qilib qo'yadi. Bu vazifa mamlakatlarning savdo siyosati orqali amalga oshadi. Jahon amaliyotida bu siyosatning proteksionizm (tashqi ta'sirdan himoyalash) va fritrederlik (savdoga to'liq erkinlik berish) kabi shakllari keng tarqalgan.

5.Iqtisodiy bitimlar - qiymatning har qanday ayirboshlanishi, ya'ni tovarlar, ko'rsatilgan xizmatlar yoki aktivlarga mulkchilik huquqining bir davlat rezidentlaridan

boshqa davlat rezidentlariga o'tishi bo'yicha kelishuvlar. Har qanday bitim ikki tomoniga ega bo'ladi va shu sababli to'lov balansida ikki tomonlama yozuv tartibiga rioya qilinadi. Har bir bitim to'lov balansining debet va kredit qismlarida o'z ifodasini topadi.

6. Iqtisodiyot sub'yektlarining davlat va Markaziy bank siyosatiga ishonchsizligi to'lov balansi krizisini chuqurlashtiruvchi omil hisoblanadi. Milliy valyuta qadrsizlanishining kutilishi chet el valyutalariga chayqovchilikka qaratilgan talabni rag'batlantiradi.

7. Pulning jahon xo'jaligida amal qilishi va turli xalqaro iqtisodiy aloqalarga (tashqi savdo, ishchi kuchi va капитал migratsiyasi, daromadlar, qarzlar va subsidiyalar oqimi, fan-texnika ayirboshlash, turizm va h.k.) xizmat qilishi bilan bog'liq iqtisodiy munosabatlar-xalqaro valyuta-kredit munosabatlari deb ataladi. U pulning xalqaro to'lov munosabatida amal qilish jarayonida vujudga keladi.

8. Har qanday valyuta tizimining eng muhim tarkibiy qismlaridan biri Valyuta kursi hisoblanadi. Valyuta kursi bir mamlakat valyutasining boshqa mamlakat valyutasidagi ifodalanishini ko'rsatadi.

9. Nazariy jihatdan valyuta kurslarining tebranishini tushuntirish, xarid qilish layoqatining paritet (turli mamlakatlar pul birliklari qiymatining bir-biriga nisbati) nazariyasi yordamida beriladi. Bu nazariyaga ko'ra, kurslar nisbatlarini aniqlash uchun, ikki mamlakat iste'molchilik tovarlari «savati» narxlarini taqqoslash talab qilinadi.

## Asosiy tayanch tushunchalar

Eksport – tovarlarni chet ellik mijozlarga sotish bo'lib, bunda mazkur mamlakatda ishlab chiqarilgan tovarlar mamlakatdan tashqariga chiqariladi.

Import – chet ellik mijozlardan tovarlar (xizmatlar) sotib olib, ularni mamlakatga kiritish.

Reeksport – qandaydir mamlakat ishlab chiqaruvchi mamlakatdan tovarlarni o'z iste'moli uchun emas, balki uchinchi mamlakatga qayta sotish uchun sotib olishi.

Reimport – iste'molchi mamlakatdan reeksport tovarlarni sotib olish.

Xalqaro valyuta tizimi – xalqaro Valyuta munosabatlarining davlatlararo bitimlarda huquqiy jihatdan mustahkamlangan shakli.

Valyuta kursi – bir mamlakat valyutasining boshqa mamlakat valyutasida ifodalangan bahosi.

To'lov balansi – mamlakat rezidentlari (uy xo'jaliklari, korxonalar, davlat) va chet elliklar o'rtasida ma'lum vaqt oralig'ida (odatda bir yilda) amalga oshirilgan barcha iqtisodiy bitimlar natijasining tartiblashtirilgan yozuvi.

Iqtisodiy bitimlar – qiymatning har qanday ayirboshlanishi, ya'ni tovarlar ko'rsatilgan xizmatlar yoki aktivlarga mulkchilik huquqining bir davlat rezidentlaridan boshqa davlat rezidentlariga o'tishi bo'yicha kelishuvlar.

## Takrorlash uchun savol va topshiriqlar

1. Ichki va tashqi savdoning o'xshashliklari nimadan iborat? Ularning farqi-chi? Xalqaro savdo qanday ko'rsatkichlar bilan tavsiflanadi?
2. Nima uchun xalqaro savdoda sun'iy to'siqlar mavjud bo'ladi? Ularning tavsifini bering.
3. Proteksionistik siyosatning ijobiy va salbiy tomonlari qanday? Ularni taqqoslang.
4. Xalqaro savdoda iqtisodiy integratsiyaning ahamiyati qandayligi va unda O'zbekistonning ishtirok etishi imkoniyatlarini aniqlang.
5. Xalqaro valyuta tizimini tushuntiring. Har bir tizim qanday ustunlik va kamchiliklarga ega?
6. Davlat valyuta kurslarini barqarorlashtirish uchun qanday usullardan foydalanadi? Chet el valyutalariga talab va taklifga qanday omillar ta'sir ko'rsatadi?

# FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

**Prezident I.A.Karimov asarlari, O‘zbekiston Respublikasi Qonunlari va me’yoriy hujjatlari**

I.A. Karimov.

1. I.A. Karimov. O‘zbekiston o‘z istiqlol va taraqqiyot yo‘li. T.: “O‘zbekiston”, 1992.

2. I.A. Karimov. O‘zbekiston – bozor munosabatlariga o‘tishning o‘ziga xos yo‘li. T.: “O‘zbekiston”,1992.

3. I.A. Karimov. O‘zbekiston iqtisodiy islohotlarni chuqurlashtirish yo‘lida. T.: “O‘zbekiston”, 1995.

4. I.A. Karimov. O‘zbekiston: milliy istiqlol, iqtisod, siyosat, mafkura. T.: “O‘zbekiston”, 1996.

5. I.A. Karimov. Vatan sajdagoh kabi muqaddasdir. T.: “O‘zbekiston”, 1996.

6. I.A. Karimov. O‘zbekiston XXI asr bo‘sag‘asida: xavfsizlikka tahdid, barqarorlik shartlari va taraqqiyot kafolatlari. T.: “O‘zbekiston”, 1997.

7. I.A. Karimov. Yangicha fikrlash va ishlash – davr talabi. T.: “O‘zbekiston”, 1997.

8. I.A. Karimov. O‘zbekiston buyuk kelajak sari. T.: “O‘zbekiston”, 1998.

9. I.A. Karimov. O‘zbekiston XXI asrga intilmoqda. T.: “O‘zbekiston”, 1999.

10. I.A. Karimov. Iqtisodiyotni erkinlashtirish va islohotlarni chuqurlashtirish – eng muhim vazifamiz. T.: “O‘zbekiston”, 2000.

11. I.A. Karimov. Ozod va obod Vatan, erkin va farovon hayot – pirovard maqsadimiz. T.: “O‘zbekiston”, 2000.

12. I.A. Karimov. Vatan ravnaqi uchun har birimiz mas’ulmiz. T.: “O‘zbekiston”, 2001.

13. I.A. Karimov. Iqtisodiyotni erkinlashtirish, resurslardan tejamkorlik bilan foydalanish – bosh yo'limiz. T.: "O'zbekiston", 2002.

14. I.A. Karimov. O'zbekistonda demokratik o'zgarishlarni yanada chuqurlashtirish va fuqarolik jamiyati asoslarini shakllantirishning asosiy yo'nalishlari. T.: "O'zbekiston", 2002.

15. I.A. Karimov. Konstitutsiya – mamlakatimizda yangicha hayot, yangi jamiyat qurishning huquqiy asosidir. T.: "O'zbekiston", 2003.

16. I.A. Karimov. Mavjud imkoniyat va resurslardan oqilona foydalanish – taraqqiyot omili. T.: "O'zbekiston", 2004.

17. I.A. Karimov. Bizning bosh maqsadimiz – jamiyatni demokratlashtirish va yangilash, mamlakatni modernizatsiya va isloh etishdir. T.: "O'zbekiston", 2005.

18. Karimov I. A. Eskicha qarashlar va yondashuvlar bilan yangicha hayot qurib bo'lmaydi. T.: "O'zbekiston", 2005.

19. Karimov I. A. Imperiya davrida bizni ikkinchi darajali odamlar, deb hisoblashar edi. T.: "O'zbekiston", 2005.

20. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Tashqi iqtisodiy faoliyat to'g'risida. 1991 yil 14 iyun. T.: "Adolat", 2004.

21. O'zbekiston Respublikasi qonuni. O'zbekiston Respublikasining davlat mustaqilligi asoslari to'g'risida. 1991 yil 31 avgust. T.: "O'zbekiston", 1991.

22. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Ijara to'g'risida. 1991 yil 19 noyabr. T.: "Adolat", 2000.

23. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Davlat tasarrufidan chiqarish va xususiylashtirish to'g'risida. 1991 yil 19 noyabr. T.: "Adolat", 2003.

24. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Kasaba uyushmalari, ularning huquq va kafolatlari to'g'risida. 1992 yil 2 iyul. T.: "Adolat", 2002.

25. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Birja va birja faoliyati to'g'risida. 1992 yil 2 iyul. T.: "Adolat", 2001.

26. O'zbekiston Respublikasining Konstitutsiyasi, 1992 yil 8 dekabr. T.: "O'zbekiston", 2003.

27. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Mehnat muhofazasi to'g'risida. 1993 yil 6 may. T.: "Adolat", 2002.

28. O'zbekiston Respublikasi qonuni. O'zbekiston Respublikasi Markaziy banki to'g'risida. 1995 yil 21 dekabr. T.: "Adolat", 2003.
29. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Bank va bank faoliyati to'g'risida. 1996 yil 5 aprel. T.: "Adolat", 1999.
30. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Aksiyadorlik jamiyatlari va aksiyadorlarning huquqlarini himoya qilish to'g'risida. 1996 yil 6 aprel. T.: "Adolat", 2003.
31. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Qimmatli qog'ozlar bozorining amal qilishi to'g'risida. 1996 yil 25 aprel. T.: "Adolat". 2003.
32. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Erkin iqtisodiy hududlar to'g'risida. 1996 yil 25 aprel. T.: "Adolat", 2003.
33. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Raqobat va tovar bozorlarida monopolistik faoliyatni cheklash to'g'risida. 1996 yil 27 dekabr. T.: "Adolat", 2001.
34. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Ta'lim to'g'risida. 1997 yil 29 avgust. T.: "Adolat", 1997.
35. O'zbekiston Respublikasi Yer kodeksi. 1998 yil 5 may. T.: "Adolat", 2004.
36. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Qishloq xo'jaligi kooperativlari (shirkatlari) to'g'risida. 1998 yil 5 may. T.: "Adolat", 2004.
37. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Fermer xo'jaligi to'g'risida. 1998 yil 5 may. T.: "Adolat", 2004.
38. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Dehqon xo'jaligi to'g'risida. 1998 yil 5 may. T.: "Adolat", 2004.
39. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Tadbirkorlik va tadbirkorlik faoliyati kafolatlari to'g'risida. 1999 yil 14 aprel. T.: "Adolat", 1999.
40. O'zbekiston Respublikasi qonuni. Tabiiy monopoliyalar to'g'risida. 1999 yil 19 avgust. T.: "Adolat", 1999.
41. O'zbekiston Respublikasi Soliq kodeksi. T.: "Adolat", 2001.
42. O'zbekiston Respublikasi Prezidentining Farmoni. To'g'ridan-to'g'ri xususiy xorijiy investitsiyalarni jalb etishni rag'batlantirish borasidagi qo'shimcha chora-tadbirlar to'g'risida. 2005 yil 11 aprel.

43. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining Farmoni. O‘zbekiston Respublikasi Monopoliyadan chiqarish, raqobat va tadbirkorlikni qo‘llab-quvvatlash davlat qo‘mitasini tashkil etish to‘g‘risida. 2005 yil 30 aprel.

44. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining Farmoni. Mikrofirmalar va kichik korxonalarni rivojlantirishni rag‘batlantirish borasidagi qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g‘risida. 2005 yil 20 iyun.

**Maxsus adabiyotlar**

45. E.E. Amanov. Islohotlarni chuqurlashtirish jarayonida iqtisodiy o‘sish va uning omillari. Iqtisod fanlari nomzodi ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya. T., 2005.

46. A. M. Babushkina. Gosudarstvennoe regulirovanie natsionalnoy ekonomiki. Uchebnoe posobie. M.: Finansi i statistika. 2004.

47. E.F. Borisov. Ekonomicheskaya teoriya: ucheb. 2-e izd., pererab. i dop. - M.: TK Velbi, Izd-vo «Prospekt», 2005.

48. Brendelyova E.A. Neoinstitutsionalnaya teoriya. Ucheb. posob. - M.: TEIS, 2003.

49. V poiskax novoy teorii s problemnimi situatsiyami. Ucheb. posob. / Pod red. A.G. Gryaznovoy. i dr. - M.: KNO RUS, 2004.

50. Vexi ekonomicheskoy misli. Ekonomicheskoe blagosostoyanie i obshestvenniy vibor, tom 4. – SPb. 2004.

51. Voprosi metodologii, teorii, prepodovaniya. /Pod red. V.N. Cherkovsa. Kapital i ekonomiks. - M.: Ekon. fakult. TEIS, 1998.

52. Gayger Lingvud T. Makroekonomicheskaya teoriya i perexodnaya ekonomika / (per. s angl.) - M.: Infra.1996.

53. S. Gulyamov. Klimat dlya investorov. Uzbekistan – strana bolshix ekonomicheskix i investitsionnix vozmoj-nostey. Trud, №73 (24755), 26 aprelya 2005 g.

54. I. V. Grechishkina, A. E. Shastitko. Ekonomicheskiy analiz primeneniya antimonopolnogo zakonodatelstva (zloupotrebleniy dominiruyushim polojeniem). - M.: Ekonomicheskiy fakultet MGU, TEIS, 2003.

55. E.Dj. Dollan, D. Lindsey. Makroekonomika /(per. s angl.) – SPb.1994.

56. R. Dornbush, S. Fisher. Makroekonomika /per. s angl.- M.: INFRA. 1997.

57. V.Ya. Ioxin. Ekonomicheskaya teoriya: Uchebnik. – M.: Ekonomist', 2005.

58. V. G. Klinov. Ekonomicheskaya kon'yunktura. Faktori i mexanizm yeyo formirovaniya. Uchebnoe posobie. - M.: MGIMO. 2003.

59. L.M. Kulikov. Ekonomicheskaya teoriya. ucheb. – M.: TK Vebli, Izd-vo «Prospekt», 2005.

60. Kurs ekonomicheskoy teorii. 5-ye izd. ispr. dopoln. i prerab. Kirov: ASA, 2004.

61. Kurs ekonomicheskoy teorii. /Avtor. koll. pod red. prof. M.N.Chepurina. Uchebnik: - M:. INFRA. 2004.

62. Kurs ekonomicheskoy teorii: Obshie osnovi ekonomicheskoy teorii. Mikroekonmika. Makroekonomika. Osnovi natsionalnoy ekonomiki: Uchebnoe posobie / Pod red. d.e.n., prof. A.V.Sidorovicha. – M.: «Delo i Servis», 2001.

63. G.A. Kutorjevskiy. Ekonomika. Osnovi teorii: Ucheb. posob. - M.: ZAO izd-vo Ekonomika, 2004.

64. V. I. Kushlin. Traektorii ekonomicheskix transformatsiy. - M.: ZAO izd. Ekonomika. 2004.

65. V. Leontev. Ekonomicheskoe esse: teoriya issledovaniya, fakti i politika / (per. s angl.). - M.: Politizdat. 1990.

66. I.V. Lipsnu. Ekonomika: Uchebnik. - M.: Omega K, 2004.

67. E.M. Mayburd. Vvedenie v istoriyu ekonomicheskoy misli. M.: 1996.

68. K. Makkonnell, S. Bryu. Ekonomika. Prinsipi, problemi i politika.- M.: Respublika, 1992.

69. S. Menshikov Anatomiya rossiyskogo kapitalizma. – M.: Mejdunar. otnosheniya, 2004.

70. Milliy istiqlol g'oyasi: asosiy tushuncha va tamoyillar. T.: «Yangi asr avlodi», 2001.

71. A.A. Mishkevis. Sbornik zadaniy po ekonomike. V.3-x knigax. Kn. 1. Zadachnik po mikroekonomike s resheniyami. - M.: Vita-Press, 2001.

72. Novaya ekonomika: sushnost, dostijeniya, protivorechiya: Materiali studencheskoy nauchno-prakticheskoy konferensii MGIMO (U). / Pod. obsh. Red. G.P. Chernikova. - M.: MGIMO (U) MID Rossii, 2001.

73. Osnovi ekonomicheskoy teorii. Politekonomiya: Uchebnik /Pod red. d-ra ekon. nauk, prof. D.D.Moskvina. Izd. 3-e, ispravl. – M.: Editorial URSS, 2003.

74. R. Pindayk, D. Rubinfeld. Makroekonomika /(per. s angl.). - M. Ekonomika-Delo. 1998.

75. Problemi transformasii i perexoda k reguliruemoy rinochnoy ekonomike. - M.: TEIS. 1999.

76. Razvitie otrasley sotsialnoy sferi v perexodnoy ekonomike./Pod red. E.N. Shilsova, P.N. Pomanova. - Ekonomicheskiy fakultet MGU, TEIS. 2001.

77. A. Razzoqov, Sh. Toshmatov, N. O'rmonov. Iqtisodiy ta'limotlar tarixi. T.: «Moliya». 2002.

78. Dj. D. Saks, F.B. Larren. Makroekonomika: globalnie podxodi /(per. s angl.). - M.: Delo. 1996.

79. Sovremennaya ekonomicheskaya teoriya: problemi razrabotki i prepodavaniya. / Pod red. K.A. Xubieva. - M.: Ekonomicheskiy fakultet MGU, TEIS, 2002.

80. D. Tojiboeva. Iqtisodiyot nazariyasi: Oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma./Akad. M.Sharifxo'jaevning ilmiy tahriri ostida. – T.: «O'qituvchi», 2002.

81. D. Tojiboeva. Iqtisodiyot nazariyasi: Oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma./Akad. M. Sharifxo'jaevning ilmiy tahriri ostida. – T.: «Sharq», 2003.

82. Uzbekistan: desyat let po puti formirovaniya rinochnoy ekonomiki / Pod red. A.X. Xikmatova. – T.: "Uzbekistan", 2001.

83. Fridmen M. Esli bi dengi zagovorili /(per. s angl.). – M.: Delo. 1998.

84. P. Xeyne. Ekonomicheskiy obraz mishleniya /(per. s angl.) .Izd. 8-e. – M.: Delo. 1992.

85. N. Shagas, E. Tumanova. Ekonomika. Kratkosrochniy aspekt. 2-ye izd.: Ucheb. posob. – M.: Ekonom. fakult. MGU, TEIS, 2004.

86. Shagas N., E. Tumanova. Dolgosrochniy aspekt. Ekonomika. 3-ye izd. – M.: Ekonomicheskiy fakultet MGU, TEIS. 2004.

87. T. Shadibaev i dr. Osobennosti antimonopolnoy politiki v Uzbekistane: obshie prinsipi i pravovaya baza. – Ekonomicheskoe obozrenie, №2, 2004.

88. A.E. Shastitko. Novaya institutsionalnaya ekonomicheskaya teoriya. M.: Ekonomicheskiy fakultet MGU, TEIS, 2002.

89. Sh. Shodmonov. Bozor iqtisodiyotiga o‘tishda pulning yangi mazmuni va roli. Bozor, pul va kredit. Maxsus nashr, 2001.

90. Sh. Shodmonov, R. Alimov, T. Jo‘raev. Iqtisodiyot nazariyasi. T.: «Moliya». 2002.

91.. Sh.Sh. Shodmonov, G.D. Baubekova, G.T. Xalikova. Innovatsionnie metodi obucheniya v ekonomicheskom obrazovanii. – T.: "Fan", 2003

92. Sh.Sh. Shodmonov, G.D. Baubekova. Pedagogicheskoe masterstvo i innovasii v prepodavanii ekonomicheskoy teorii. – T.: «Yangi asr avlodi», 2004.

93. Ekonomika Uzbekistana. Analiticheskiy obzor za 2003 god. Sentr effektivnoy ekonomicheskoy politiki. T.: 2004.

94. Ekonomika. Uchebnik, 8-ye izd., prererab. i dopolnennoe. - /Pod red. A.S. Bulatova. M.: Ekonomist, 2005.

95. Ekonomicheskaya teoriya (politekonomiya): Uchebnik/ Pod obsh. red. akad. V.I.Vidyapina, akad. G.P.Juravlevoy. – 4-ye izd. - M.: INFRA-M, 2004.

96. Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik. – Izd. ispr. i dop. /Pod obsh. red. akad. V.I. Vidyapina, A.I. Dobrinina, G.P. Juravlevoy, L.S. Tarasevicha. – M.: INFRA-M, 2005.

97. Ekonomicheskaya teoriya. Uchebnik./Pod. . red. A.G.Gryaznovoy, T.V.Chechelovoy – M.: Ekzamen, 2004.

98. Ekonomicheskaya teoriya. Ucheb. dlya stud. vissh. ucheb. zavedeniy / Pod red. V.D.Kamaeva. – 10-ye izd., pererab. i dop. - M.: Gumanit. izd. sentr VLADOS, 2004.

99. Ekonomicheskiy rost i vektor razvitiya sovremennoy Rossii./Pod red. K.A.Xubieva. - M.: Ekonomicheskiy fakultet MGU. TEIS. 2004.

100. R.A. Yusupov. Bozor munosabatlariga o'tish jarayonida milliy valyuta barqarorligini ta'minlashning nazariy asoslari. I.f.n. ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya avtoreferati. T.: 2001.

101. O'zbekiston Respublikasi Iqtisodiyot vazirligi, Samarali iqtisodiy siyosat markazi. O'zbekiston iqtisodiyoti. Tahliliy sharh, 2004 yil. 8-son, 2005 yil, mart.

102. O'zbekiston Respublikasi Davlat Statistika Qo'mitasi. O'zbekiston Respublikasining 2004 yil statistik axborotnomasi, T.: 2005.

103. O.H. Hamroev. Iqtisodiy muvozanat va uni ta'minlash mexanizmlari. – T.: TDIU, 2004.

104. www.stat.uz – O'zbekiston Respublikasi Davlat Statistika Qo'mitasining rasmiy sayti.

105. www.uza.uz – O'zbekiston Respublikasi Milliy Axborot Agentligi rasmiy sayti.

106. www.ceep.uz – O'zbekiston Respublikasi Iqtisodiyot vazirligi huzuridagi Samarali iqtisodiy siyosat markazi rasmiy sayti.

107. www.bearingpoint.uz – USAID Bearingpoint Uzbekistan Economic Reform.

108. www.economy.com – AQShning Pensilvaniya shtatidagi Economy.com, Inc. korporatsiyasi veb-sayti.

109. www.internetindicators.com – Iqtisodiy indikatorlar Internet veb-sayti.

